





**Ифтихори дастури чопи ин тарҷумаи маъонии Қуръони Карим тавассути Ходими ҳарамайни шарифайн Малик Салмон бин Абдлуазиз Оли Саъуд подшоҳи кишвари шоҳигарии Арабистони Саъудӣ ба анҷом расид.**





# ترجمة معاني القرآن الكريم إلى اللغة الطاجيكية

إعداد:
الشيخ: خوجه ميروف خوجه مير



مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف
بالمدينة المنورة

# Тарҷумаи маъонии Қуръони Карим ба забони тоҷикӣ

Омода созанда:
Ҳоҷӣ Хуҷамиров Хуҷаамир

**Маҷмааи Малик Фаҳд барои чопи Қуръони Карим**
дар Мадинаи Мунаввара

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

# مقدمة

بقلم معالي الشيخ الدكتور

**عبد اللطيف بن عبد العزيز بن عبد الرحمن آل الشيخ**

وزير الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد

المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين، القائل في كتابه الكريم:

﴿... قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ﴾.

والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين، نبينا محمد صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ، القائل: «**خيركُم مَن تعلَّم القرآن وعلَّمه**».

أما بعد:

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين، الملك سلمان بن عبدالعزيز آل سعود -حفظه الله- بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم.

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية، بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم، إلى جميع لغات العالم المهمة؛ تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ، المأمور به في قوله صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ: «**بلِّغوا عنِّي ولو آية**».

وخدمةً لإخواننا الناطقين باللغة الطاجيكية، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشـريف بالمدينة المنـورة، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة إلى اللغة الطاجيكية، التي أعدّها فضيلة الشـيخ خوجه ميروف خوجه مير، وراجعتها من قبل المجمع لجنة متخصصة منبثقة من إدارة الشؤون العلمية بالمجمع.

ونحمد الله سـبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به الناس.

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم -مهما بلغت دقتها- ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز، وأن المعاني الـتي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغـه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلّه من خطأ ونقص.

ومـن ثم نرجو من كل قـارئ لهذه الترجمة أن يـوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريـف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطأ أو نقص أو زيادة؛ للإفادة من الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله.

والله الموفق، وهو الهادي إلى سـواء السـبيل، اللّٰهُمَّ تقبل منّا إنّك أنت السميع العليم.

Ба номи Аллоҳи бахшандаи меҳрубон

# Пешгуфтор

Навиштаи Оли мақом Шайх Доктор Абдулатиф бин Абдулазиз бин Абдураҳмон Оли Шайх
Вазири шууни Исломӣ ва Даъват ва Иршод
Сарпарасти Умумии Маҷмаа

Ҳамду ситоиш Аллоҳро, ки Парвардигори ҷаҳониён аст, ки дар китоби худ фармудааст:

﴿...قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ﴾

Ба таҳқиқ, ки омад шуморо аз тарафи Аллоҳ нуре ва китоби равшан.

Ва дуруд ва салом бар ашрафи анбиё Паёмбарамон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам, ки фармуданд: «خيركُم مَن تعلَّم القرآن وعلَّمه»

Беҳтарини шумо касе аст, ки Қуръонро биомӯзад ва ба дигарон таълим диҳад.

Аммо баъд. Барои таҳқиқи роҳнамудиҳои Ходими ҳарамайни шарифайн Шоҳ Салмон бин Абдулазиз Оли Саъуд (ҳафизаҳуллоҳ). Дар эҳтимом роҷеъ ба Қуръони Карим ва чоп ва нашри он ва тавзеъаш байни мусалмонон дар саро сари ҷаҳон ва ҳамчунин тарҷума ва тафсири маъонии он ба забонҳои мухталифи ҷаҳон.

Ва бинобар эҳтимоми вазорати умури Исломӣ ва Даъват ва Иршоди кишвари шоҳигарии Арабистони Саъудӣ дар аҳамияти тарҷумаи маъонии Қуръони Карим ба тамоми забонҳои муҳими ҷаҳон ва осон кардани фаҳми он барои мусалмонони ғайри арабзабон ва таҳқиқи

мисдоқи раҳнамуди Паёмбари гиромии Ислом фармудаанд: “Бирасонед аз ман ҳатто як оят”

Ва барои хидмати бародарони тоҷикзабонамон боиси хурсандӣ аст, ки ин тарҷумаи тоҷикиро тақдими хонандагони тоҷикзабон кунем, ки ба воситаи Ҳоҷӣ Хуҷаамир Хуҷамиров тарҷума шуда ва низ бозбинӣ ва баррасии муҷаддад аз тарафи маҷмаа кумитаи махсус, ки доир ба умури илмӣ вобаста аст, дида баромада шуд.

Шукр ва сипоси Аллоҳро дорем, ки тавфиқи ин кори бузургро ато фармуд ва умедворем, ки холис  барои ризои Аллоҳ бошад ва боиси манфиъати мардумон қарор гирад

Ва албатта мо хуб дарк мекунем, ки тарҷумаи маъонии Қуръони Карим ҳарчанд, ки дақиқ бошад фарогирандаи мафҳуми аслии маъонии васеъи нусуси пурэъҷози Қуръон нахоҳад буд. Ва аммо маъоние, ки тарҷума дарбар дорад хулосае аз расоии илми мутарҷим дар фаҳми Қуръони Карим аст. Ва дарбаргирандаи камбудӣ ва иштибоҳоте хоҳад буд, ки умуми башар аз он эмин нест.

Пас бинобар ин аз тамоми хонандагони муҳтарами ин тарҷума хоҳишмандем дар сурати мушоҳидаи ҳар гуна иштибоҳоте аз қабили каму беш ва ғайра ба маҷмааи Малик Фаҳд барои чопи Қуръони Карим дар Мадинаи Мунаввара ирсол намуда то ки дар чопҳои оянда аз мулоҳизаҳои шумо истифода гардад. Иншо Аллоҳ.

Аллоҳ таъолост тавфиқдиҳанда ва Ӯст роҳнамо ба роҳи рост. Илоҳо “Қабул кун аз мо ҳамоно Ту шунавандаву доно ҳастӣ”

# Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон

# Пешгуфтор

## Тарҷумаи маънои оятҳои Қуръони карим

Аллоҳ таъоло Қуръони каримро бо тамоми ҳарфу маъноҳояш бар Расули худ ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил кардааст. Ва ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам барои ҷаҳониён раҳмат, муждадиҳанда, бимдиҳанда ва ба фармони Аллоҳ ҳамаро даъваткунанда ба сӯи ибодати Ӯст ва низ барои мардум чароғи тобон аст ва акнун шиносоии мухтасаре дар бораи Қуръони карим.

# Шиносоии умумии Қуръони карим

## Аввал: Шиносоии Қуръони карим ва баён намудани номҳо ва сифатҳои он

Қуръони карим ба тариқи ваҳй ба тамоми лафзу маънояш бар Расулуллоҳ ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил шудааст. Қуръон дар китоб навишта шуда ва ба тариқи тавотур[1] нақл карда шудааст ва тиловати он ибодат аст.

(1) Яъне паи ҳам аз якдигар ба дигар нақл карда шудааст.

Аллоҳ таъоло ваҳйеро, ки бар Расули худаш ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил кардааст, онро Қуръон номидааст. Чунонки дар сураи Инсон, ояти 23 мефармояд: ﴿إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا﴾ [الإنسان: ٢٣]

Ҳаройина Мо Қуръонро ба тадриҷ бар ту нозил кардаем.

Шаъну шараф ва бузургии Қуръон ин аст, ки онро ҳам хонда мешавад ва ҳам тиловат карда мешавад ва набояд он аз худ дур карда шавад.

Аллоҳ таъоло Қуръонро китоб ҳам номидааст.

Чунонки дар сураи Нисо ояти 105 мефармояд:

﴿إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ﴾ [النساء: ١٠٥]

105. Мо ин китоб (Қуръон)-ро ба ростӣ ба ту нозил кардем,

Ва низ шаъну шараф ва бузургии Қуръон ин аст, ки дар китобу саҳифаҳо навишта мешавад, вале беэҳтиромӣ карда партофта намешавад.

Аллоҳ таъоло Қуръони каримро бо чанд сифат номбар кардааст: Фурқон[1], Зикр[2], Ҳудо[3], Нур, Шифо, Ҳаким ва Мавъиза ва низ ба дигар сифатҳое зикр намудааст, ки далолат бар бузургии Қуръони карим мекунанд.

---

(1) Ҷудокунандаи ҳақ аз ботил.
(2) Панддиҳанда.
(3) Раҳнамо

Дар асри саҳобагон китоби Қуръонро «Мусҳаф»[1] ҳам меномиданд, зеро бар саҳифаҳо навишта шуда буд.

Қуръони карим ин ваҳйи илоҳӣ аст, ки Аллоҳ таъоло онро ба воситаи Ҷабраил алайҳиссалом бар дили паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фуруд овард.

Чунонки дар сураи Шуъаро аз ояти 192 то 195 мефармояд:

﴿وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلْعَالَمِينَ * نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلْأَمِينُ * عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُنذِرِينَ * بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ﴾ [الشعراء: ١٩٢-١٩٥]

192. Ва ҳаройина, ин китоби нозилшуда аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён аст.

193. Онро Рӯҳуламин[2] нозил кардааст.

194. Бар дили ту эй Муҳаммад, то аз бимдиҳандагон бошӣ ва ба василаи он мардумро ҳидоят намоӣ,

195. ба забони арабии равшан, ки беҳтарин забонҳост.[3]

Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам дар ин амр аз паёмбарони навомада нест. Зеро пеш аз ин ҳам бародаронаш

---

(1) Калимаи «Мусҳаф» аз калимаи «суҳуф» гирифта шудааст. Яъне, дар ҷамъе аз саҳифаҳо навишта шудааст.. Аз ҳамин сабаб «Мусҳаф» номидаанд.

(2) Ҷабраил алайҳиссалом аст; фариштаи гиромиқадр ва бузургест, ки ваҳйи Аллоҳро ба паёмбарон мерасонад

(3) Тафсири Саъдӣ 1\597

паёмбарони гузашта алайҳимуссалоту вассалом буданд. Бар ҳамаи эшон Ҷабраил алайҳиссалом ваҳйи илоҳиро фуруд оварда буд. Аллоҳ таъоло барои ин амонати бузург касеро, ки хоҳад аз бандагонаш паёмбар ихтиёр мекунад. Чунонки дар сураи Ҳаҷ ояти 75 мефармояд:

﴿ ٱللَّهُ يَصۡطَفِي مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلٗا وَمِنَ ٱلنَّاسِۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ﴾ [الحج: ٧٥]

75. Аллоҳ аз миёни фариштагону мардумон расулоне ихтиёр мекунад. Албатта, Аллоҳ ба гуфтори бандаҳояш шунаво аст ва ба ҳама чизҳо биност!

Ӯ худ донотар аст, чи касе шоиста ва сазовори ин амонати бузург аст. Зеро офариниш дар ихтиёри Ӯст. Чунонки дар сураи Қасас ояти 68 мефармояд:

﴿ وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُ ﴾ [القصص: ٦٨]

68. Парвардигори ту ҳар чиро, ки бихоҳад, меофаринад ва ҳар касеро бихоҳад ихтиёр мекунад.

## Дуввум: Нузули Қуръони карим

Фуруд омадани ваҳй бар Расулуллоҳ ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам рӯзи душанбеи 17 - уми моҳи мубораки рамазони соли 610 - и милодӣ дар ғори Ҳиро бо воситаи Ҷабраил алайҳиссалом буд. Аввалин оятҳои аз Қуръони карим нозилшуда, панҷ ояти аввал

аз сураи Алақ мебошад. Чунонки Аллоҳ таъоло мефармояд:

﴿ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِي خَلَقَ ۝ خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ۝ ٱقۡرَأۡ وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ۝ ٱلَّذِي عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ۝ عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ﴾ [العلق: ١-٥]

1. Бихон, эй Паёмбар ба номи Парвардигорат, он ки ҳама ҷаҳонро офаридааст,

2. одамиро аз пораи хуни баста офаридааст.

3. Бихон! Ва Парвардигори ту аз ҳама бузургвортар аст.

4. Аллоҳе, ки ба воситаи қалам халқашро таълим дод,

5. ба одамӣ он чиро, ки намедонист, биёмӯхт. Ва аз торикиҳои ҷаҳл ба нури илм баровард.

Баъд аз фуруд омадани ин панҷ ояти номбурдашуда Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба назди аҳли худ баргашт, дар ҳоле ки дилаш аз тарс метапид ва ҳамсари худ (модари мӯъминон Хадиҷа бинти Хувайлид)ро аз саргузашти худ огоҳ намуд ва барояш гуфт: «Бар ҷони худ тарсидам». Хадиҷа гуфт: Зинҳор ва ҳаргиз матарс! Мужда бод туро! Савганд Ба Аллоҳ, ки Ӯ ҳеҷ гоҳ туро хор насозад. Ба ростӣ, ту он касе ҳастӣ, ки поси хешовандӣ ба ҷой меоварӣ ва ростгӯй ҳастӣ, бечорагонро дастгирӣ менамоӣ, нодор-онро парасторӣ ва меҳмонро навозиш мекунӣ ва дар мусибатҳо ва ҳаводиси рӯзгор дастгири мардум мебошӣ.

Сипас ӯро Хадиҷа ба назди писари амаки худ Варқа писари Навфал овард, ки ӯ марди донову ҳаким буд. Хадиҷа разияллоҳу анҳо гуфт: «Эй писари амак! Саргузашти бародарзодаатро бишнав.» Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам он чи дида буд барои ӯ гуфт. Варқа писари Навфал барояш гуфт: «Ин ҳамон фариштае мебошад, ки Аллоҳ ба Мӯсо алайҳиссалом фиристода. Эй кош! Он гоҳ даврони ҷавонии ман мебуд. Эй кош! Ман зинда бимонам то он рӯз, ки қавмат туро аз диёрат биронанд.»

Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам пурсид: Оё онҳо маро берунронандагон бошанд?

Варқа фармуд: Оре, чунин кунанд. Ҳар кас, ки он чӣ ту овардаӣ, биёвард, мавриди душманӣ қарор гирифт. Агар он рӯзро дарёбам, тавонмандона ба нусрати ту бархезам. Вале аз ин сӯҳбат дере нагузашта Варқа аз ин ҷаҳон чашм пӯшид.

Қуръони карим монанди китобҳои паёмбарони пешина дар як бор фуруд наомадааст, балки дар тӯли 23 сол кам - кам нозил шудааст. Гоҳе як сура ба пуррагӣ нозил мешавад ва гоҳе чанд ояте аз сурае.

Ҳикмат аз кам - кам нозил шудани Қуръони карим ва пай дар пай фуруд омадани Ҷабраил ба ҳузури эшон ба ваҳй, устувор ва пойдор

доштани дили Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мебошад, то ки дар аввали биъсати паёмбарӣ дар муқобили сарзаниши мушрикон ва зиддияти онҳо сахт устувору пойдор бошад.

Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Фурқон, ояти 32 мефармояд:

﴿وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا﴾ [الفرقان: ٣٢]

32. Кофирон гуфтанд: «Чаро ин Қуръон якбора бар ӯ нозил намешавад?» Барои он аст, ки дили туро ба он устувор созем ва онро ба оҳистагиву тартиб хондем.

Инчунин дар кам - кам нозил шудани Қуръони карим ҳикмати бузурги тарбиявии дигаре ҳам вуҷуд дорад, ки он зина ба зина тарбия гирифтани мӯъминон аз илму амал ва аҳкоми диношон аст, то дар омӯхтан ва фаҳмидани он осонӣ пайдо кунанд. Ва аз торикиҳои ҷаҳл, куфр ва ширке, ки дар он ҳаёт ба сар мебурданд ба сӯи нури имон, тавҳид[1] ва илм берун оянд.

## Севвум: Тадвини Қуръони карим[2]

Муҳимтарин роҳи нигоҳ доштани матнҳо

(1) Танҳо Аллоҳи ягонаро ибодат кардан.
(2) Тадвин; яъне, Қуръонро навишта дар саҳифаҳо ҷамъ овардан аст.

навиштани он аст. Ва сухане, ки навишта намешавад боиси нисён ва фаромӯшӣ мегардад. Қуръони карим, то рӯзи қиёмат, ки ҳамчун раҳнамо барои ҷаҳониён нозил шудааст, ҳатман навиштани он зарур аст.

Ба дурустӣ, навиштани Куръони Карим бо ғамхорӣ ва эҳтимоми Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд. Ба ин далел, ки ҳатто баъзе асҳоби худро, ки лаёқати китобат дошта буданд, ба навиштани Қуръони карим амр намуда буданд. Ва барои навиштани ваҳйи илоҳӣ аз онҳо котиби ваҳй ихтиёр карда буданд. Аз ҳама машҳуртарини онҳо дар навиштани ваҳйи илоҳӣ Зайд ибни Собити Ансорӣ разияллоҳу анҳу буд.[1]

Одатан ҳар вақте ки ваҳй нозил мешуд, Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам онро аз ёд мекарданд, баъд аз он ба яке аз котибони ваҳй мефармуданд, то онро бинависанд. Ва низ мефармуданд, ки «ин оятро дар сурае, ки дар он чунин ва чунон зикр шудааст, бигузоред»[2]. Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам сурaро барояшон номгузорӣ мекарданд ва ба онҳо навиштани оятҳояшро фармоиш медоданд. Баъд аз он асҳоби худро ба омӯхтан ва ёд намудани он чи ки нозил мешуд, амр мекарданд. Қуръони карим дар замони

(1) Тафсири Табарӣ 1\28
(2) Сунани Абудовуд №786

Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам дар пӯст навишта шуда буд.[1]

Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ҳар сол дар назди Ҷабраил алайҳиссалом Қуръони каримро ба такрор мегузарониданд ва дар соле, ки аз дунё гузаштанд, ду маротиба Қуръонро бо риоя кардани тартиби оёт ва сураҳояш ба такрор гузарониданд. Чунонеки имрӯзҳо Қуръон дар дасти мусалмонон аз рӯи тартиби оятҳо ва сураҳояш мавҷуд аст. Ва инро гуфтаи Аллоҳ таъоло таҳқиқ ва исбот мекунад. Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Қиёмат, оятҳои 17-18 ум мефармояд:

﴿إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ * فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ﴾ [القيامة: ١٧-١٨]

17. ҳаройина, ҷамъ овардану хонданаш бар ӯҳдаи Мост, баъд аз он ҳар куҷо, ки хоҳӣ бихон аз хотират намеравад,

18. чун онро ба забони Ҷабраил алайҳиссалом бар ту бихондем, ба диққат гӯш фаро деҳ ва аз хондани он пайравӣ кун.

Ва низ дар сураи Аъло, ояти 6 мефармояд:

﴿سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ﴾ [الأعلى: ٦]

6. Мо Қуръонро барои ту эй Расул хоҳем хонд ва ту дигар онро фаромӯш нахоҳӣ кард.

Чорум: Ҷамъ кардани Қуръони карим дар саҳифаҳо

(1) Саҳеҳи Бухорӣ №4592 ва 4593

Баъд аз вафоти Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам халифаи аввал ҳазрати Абубакри Сиддиқ разияллоҳу анҳу барои ба тартиб ҷамъ кардани Қуръони карим дар варақҳо амр намуд, то чизе аз Қуръон ба сабаби вафоти ҳофизон ё ба талаф ёфтани пӯстҳои навишташуда аз байн наравад. Ин кори муҳимро Зайд ибни Собит разияллоҳу анҳу, нависандаи ваҳй ба ӯҳда гирифт, пас аз мурочиъат ва таъкид намудани он саҳифаҳо бо он чи дар ҳифзи одамон буд, муқоиса намуд ва мувофиқат кард. Баъд аз он, он саҳифаҳо дар хонаи Абубакри Сиддиқ, сипас баъд аз вафоти Абубакри Сиддиқ дар хонаи халифаи дуюм Умар ибни Хаттоб ва баъд аз вафоти Умар ибни Хаттоб дар хонаи завҷаи Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам модари мӯъминон Ҳафса бинти Умар разияллоҳу анҳумо нигоҳ дошта шуд.[1]

Чун Ислом мунташир ва паҳн гашт, мусалмонон ба хондани Қуръон ниёзманд шуданд. Баъзе аз саҳобагон ба халифаи сеюм Усмон ибни Аффон машварат доданд, ки мардумро бар як Қуръони имоми муайян ҷамъ оварад, то мардум дар қироаташон ба ӯ иқтидо намоянд. Пас Усмон разияллоҳу анҳу ҷамоъатеро аз ҳофизони Қуръони карим, онҳое, ки лаёқати навиштанро доштанд, амр

(1) Саҳеҳи Бухорӣ № 4986 ва Сунани Тирмизӣ №3103.

намуд, ки ин амри муҳимро анҷом диҳанд. Бо сардории Зайд ибни Собит саҳифаҳоеро, ки дар замони Абӯбакри Сиддиқ ҷамъ оварда шуда буд, ҳамаро дар як китоб ҷамъ оварданд ва чанд нусха аз он китоб гирифтанд ва ба тамоми кишварҳои ислом фиристоданд ва ҳамаи мусалмононро ҳазрати Усмон разиял-лоҳу анҳу амр намуд, ки аз ҳамин нусхаи фиристодашуда рӯйбардор намоянд.

Имрӯз ин Қуръонҳое, ки дар тамоми олам вуҷуд доранд, хоҳ дастнавис, хоҳ чопи аслӣ ҳамаи онҳо ин ҳамон Қуръонест, ки дар замони халифа Усмон ибни Аффон разиял-лоҳу анҳу рӯйбардоршуда ва ба тамоми кишварҳои исломӣ фиристодашуда буд. Аз онҳо то имрӯз ҳеҷ гуна тағйирот на дар матн ва на дар тартиби он ёфт намешавад.

Ва то имрӯз мусалмонон Қуръонро бо воситаи чопҳо ва дастгоҳои замонавӣ аҳамияти бузург додаанд ва ин ҳамон Қуръонест, дар замони Усмон ибни Аффон навишта шуда буд.

То имрӯз мусалмонон дар масъалаи чопи нашри Қуръони Карим бо истифода аз василаҳои навтарини чоп барои амалӣ намудани нашри он бо беҳтарини сифати нашру аломатгузорӣ дар навиштани матни Каломи шариф бо расмулхати усмонӣ диққату таваҷҷуҳи бисёр намудаанд. Расмулхати усмонӣ ба

он хотир гуфта мешавад, ки матни Қуръон дар шакли мазкур дар замони халифаи сеюм Усмон ибни Аффон разияллоҳу анҳу китобат шудааст.

Маҷмаъи Малик Фаҳд барои чопи Қуръони карим воқеъ дар Мадинаи мунаввара яке аз намоёнтарин намунаҳои ҳусни таваҷҷӯҳ ва эҳтимом ба китоби илоҳӣ мебошад. Ин иқдом ҳамчунин баёнгари таваҷҷӯҳи сарвар-они Шоҳигарии Арабистони Саудӣ ба чопи Қуръони карим ва хидмат дар роҳи интишори он, ба иловаи осон намудани дастрасии мусулмонон ба нусхаҳои Қуръон аст, ки бо олитарин шакли чопу муқова ва аломатгузории намунавӣ ороставу ба чоп расида бошад.

## Панҷум: Тартиби сураҳои Қуръони Карим ва ба пораҳо тақсим шудани он

Қуръони карим аз сураи Фотиҳа оғоз меёбад ва ба сураи Нос хотима меёбад. Он аз 114 сура иборат аст. Ин тартиби тавқифӣ аст. Яъне, тартиби ҷойгиршавии сураҳои он аз рӯи нишондоди Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам гузошта шудааст, на аз рӯи тартиби нозил шудани он, зеро аввалин сура, ки нозил шудааст, ин сураи Алақ буд. Ва аз рӯи тартиб он сура дар шумораи 96 - ум қарор дорад. Саҳобагон тартиби оятҳо ва сураҳоро аз рӯи қироъати Расулуллоҳ саллал-лоҳу

алайҳи ва саллам медонистанд.[1]

Имрӯз Қуръон аз 30 пора иборат аст ва ҳар пора ба ду ҳизб тақсим мешавад ва ҳар ҳизб ба чор рубъ тақсим мешавад. Ин тақсимот аз рӯи иҷтиҳоди уламо мураттаб шудааст, ки хондани Қуръони карим бар мусалмонон осон шавад.

## Шашум: Таълим гирифтани Қуръони карим

Мусалмонон барои омӯхтани Қуръони Карим, ёд кардани матни он ва тиловати он ҳамчуноне, ки ба Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил шудааст, аҳамияти бузурге додаанд. Қориҳо ва ҳофизони асҳоби Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам барои тобеъин чунон таълим медоданд, ки матни Қуръонро аз худ мекарданд ва назди ҳар як оят таваққуф мекарданд, то аз маънои он бархӯрдор шуда ба он амал намоянд ва онҳо ҳам илм ҳам амалро аз худ карданд. Баъд аз он тобеъин барои қориҳо мадрасаҳо бино карданд, ва он таълимотеро, ки аз саҳобагон омӯхта буданд, барои омӯзонидани қориҳо таълим доданд. Таълимоте, ки тобеъин аз саҳобагон гирифта буданд, аз чанд ҷанба иборат буд, ки он риоя кардани тиловат ва ёд кардани матни он ва шуморидани ҳарфҳо ва

(1) Донӣ раҳматуллоҳи алайҳ инро дар китоби Муқниъ, саҳифаи 8 аз Имом Молик ибни Анас нақл кардааст.

калимаҳои он ва риоя кардани тартиби сураҳо ва оятҳои он ва бо таҷвид хондан, яъне чи гуна баровардани ҳарфҳо аз махраҷҳояш ва дар куҷо таваққуф кардани он мебошад. Бо ҳамин тарз, тобеъин омӯхтани Қуръон ва ёд кардани онро таълим медоданд. Яке аз услуби таълим гирифтани Қуръон ин буд, ки таълимгиранда аз даҳони устоди худ ба забони арабии фасеҳ бедигаргунии қироъати он таълим мегирифт, ҳамчунон ки Қуръон бар Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил шуда буд.

Қуръони карим ба чанд намуд қироат хонда мешавад. Ва он чӣ гуна ба ҷой овардани калимаҳои Қуръон ва ҳарфҳояш ва тариқи нутқаш мебошад, чунон ки тобеъин аз саҳобагон ва саҳобагон аз Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам таълим гирифтанд. Машҳуртарин қироат дар асри мо ба ривояти Дурӣ аз Абуамри Басрӣ ва ривояти Қолун аз Нофеъ қироати Осим ва шогирди он Ҳафс ибни Сулаймон ва қироати Нофеъ ва шогирди он Усмон ибни Саъид, ки лақаби он Варш аст, мебошад.

## Ҳафтум: Тафсири Қуръони карим

Тафсири Қуръон, яъне баён кардани маъноҳои он[1]. Ба дурустӣ мақсади сухан фаҳмида мешавад ба далолат ва донистани маънои он. Дар ин бора Аллоҳ таъоло қории

(1) Китоби «Бурҳон» Заркашӣ 1\13.

Қуръонро бар фаҳмидани маъноҳои Қуръон тарғиб мекунад.

Чунонки дар сураи Сод, ояти 29 мефармояд:



29. Китобест пурбаракат, ки онро бар ту эй Расул нозил кардем, то дар оятҳои он бияндешанд ва ба роҳнамоии он амал намоянд ва хирадмандон бояд аз он панд бигиранд.

Маънои андеша кардан, яъне ба фаҳми он расидан аст.

Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам барои саҳобагон он чиро ки аз маъноҳои Қуръон бароишон мушкилӣ мекард, баён мекарданд.[1] Лекин аз сабабе, ки Қуръони карим ба забони онҳо нозил шуда буд ва аз мафҳуми луғати арабӣ бохабар буданд, ба бисёр суол кардани маъноҳои оятҳои Қуръони карим эҳтиёҷ надоштанд. Аммо бисёр ниёзмандии мардум ба тафсири маъноҳои Қуръон дар гузашти солҳо пайдо гашт.

Ва оятҳое, ки Паёмбар, саҳобагон ва тобеъин маънидод намуданд, тафсири маъсур[2] номида мешаванд ва ин намуди тафсир беҳ-

(1) Тафсири Табарӣ 1\37 ва Муқаддима дар бораи усули Тафсири ибни Таймия, саҳ. 35.

(2) Яъне, тафсире, ки аз Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва саҳобагон ва тобеъин ривоят шудааст.

тарин ва муҳимтарин намуд аст, зеро Паёмбар, саҳобагон ва тобеъин аз забони арабӣ хеле хуб бархӯрдор буданд ва инчунин Қуръон дар замони онҳо нозил шуда буд

## (1) Навъҳои тафсир

Уламоҳои тафсири Қуръони карим ба чанд равия ҷудо мешаванд. Яке аз он тафсирҳо маънои луғавии Қуръони каримро баён мекунад. Дигаре, аҳкоми фиқҳиро баён мекунад. Низ тафсирест, ки ҷониби таърихӣ ё ақлӣ ё сулукӣ ва монанди ҳаминҳоро дарбар мегирад. Уламои тафсир биноан бар ин равияҳо тафсирро ба ду қисм тақсим намудаанд:

Якум: Тафсире, ки аз осори гузаштагон нақл шудааст. Яъне, аз Расулуллоҳ саллаллоҳу алайи ва саллам ва саҳобагон ва тобеъин.

Дуюм: Тафсире, ки бинои он ба раъю иҷтиҳод ва бар асоси илми саҳеҳ собит шудааст.

## (2) Беҳтарин роҳҳои тафсир ва қоидаҳои он

Тафсире, ки аз осори гузаштагон нақл шудааст. Яъне, аз Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва саҳобагон ва тобеъин, ки онҳо донотарин ашхос ба тафсири Қуръони карим ҳастанд. Ва ҳар гоҳ, ки муфассир мехоҳад аз оятҳои Қуръони карим фаҳми зиёде

ҳосил кунад, вале он дар тафсири маъсур ворид нашудаст, пас бар тафсиркунанда лозим аст, қоидаҳои зеринро риоя намояд:

1. Риоя намудан аз рӯи тафсири осори гузаштагон ва он чи собит шудааст дар тафсири онҳо аз баёни маъниҳои оятҳо ва наовардани он чиро, ки хилофи тафсири онҳост.

2. Тафсир бояд мувофиқат кунад ба он маъноҳое, ки Қуръони карим онро овардааст ва суннати набавӣ онро возеҳу равшан намудааст. Пас ба муфассир ҷоиз нест, ки тафсире кунад, ки хилофи он маъноҳо[1] бошад. Зеро Қуръони карим худаш худашро тафсир мекунад ва бо якдигар зиддият наме-кунад. Аммо суннати набавӣ он чиро, ки дар Қуръон ба тариқи муҷмал омадааст, онро баён ва равшан менамояд.

3. Тафсиркунанда аз қоидаи луғати арабӣ бо хабар бошад ва донад, ки кадом лафз ба чӣ далолат мекунад ва таркиби ҷумлаҳо ва исти-фодабарии онҳоро бидонад. Зеро Қуръони карим ба забони арабӣ нозил шудааст ва зарур аст, ки бо равиши қоидаҳояш фаҳмида шавад.

---

(1) Яъне, он маъноҳое, ки Қуръон овардааст ва суннати набавӣ онро баён намудааст.

4. Тафсиркунанда оятҳои муташобеҳ (монанд)-ро ба оятҳои муҳкам (устувор) баргардонад, зеро Қуръони карим худаш худашро тафсир мекунад. Бисёртари оятҳои Қуръони карим муҳкам ва маъноҳояш равшан аст. Баъзе аз он оятҳо муташобиҳот ҳастанд, ки маъноҳояшон бар баъзе махфӣ мемонанд, бояд ин оятҳоро ба оятҳои муҳкамот баргардонад, ки он бар далолат кардани фаҳми он ва равшан намудани маъноҳояш кӯмак намояд.

Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Оли Имрон, ояти 7 мефармояд:

﴿ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبَ مِنْهُ ءَايَـٰتٌ مُّحْكَمَـٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلْكِتَـٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَـٰبِهَـٰتٌ ۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَـٰبَهَ مِنْهُ ٱبْتِغَآءَ ٱلْفِتْنَةِ وَٱبْتِغَآءَ تَأْوِيلِهِۦ ۗ وَمَا يَعْلَمُ تَأْوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلٌّ مِّنْ عِندِ رَبِّنَا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَـٰبِ ﴾ [آل عمران: ٧]

Ӯ Зотест, ки китобро бар ту нозил кард ва баъзе аз он оятҳо муҳкам ҳастанд, ки маънии он возеҳ ва равшан аст ва онҳо асли китоб ҳастанд. Ва баъзе аз он муташобиҳот ҳастанд, ки эҳтимолан маънии дигар ҳам доранд ва аммо касоне, ки дар дилҳояшон майл ба сӯи ботил аст, барои фитнаангезӣ ва таъвили нодурусти он, аз паси муташобиҳот меравад ва таъвили онро ҷуз Аллоҳ касе намедонад. Ва собитқадамон дар илм мегӯянд: “Ба он яъне, ба ҳама оятҳои Қуръон имон овардем, ҳама аз ҷониби Парвардигори мост” ва ҷуз хирадмандон дигаре панд намепазиранд.

5. Қувват додани суханҳо бо назарияҳои илмӣ ҳангоми тафсири оятҳои коинотӣ ва дохил нанамудани тафсирҳои илмӣ дар тафсири Қуръони карим, то ба Қуръони карим он маъноҳое, ки мақсуди он нест, нисбат дода нашавад.

6. Тафсиркунанда бояд аз таъвилҳои беасосе, ки сухани Аллоҳро аз маъноҳои аслии шариъати мутаҳҳара ва аз равиши қоидаҳои луғати арабӣ хориҷ мекунад, ҳазар намояд. Баробар аст, ин амал ба қасди тағйир додани маъно, ё надонистани луғати арабӣ, ё ки ба сабаби нодуруст фаҳмидани маъно бошад. Каломи Аллоҳ аз ин гуна таъвилҳои нодуруст пок аст.

## Ҳаштум: Эъҷози Қуръони карим

Эъҷоз дар истилоҳ он чизест, ки тавоноии онро башарият надорад, хоҳ аз амал, хоҳ раъй, хоҳ тадбир бошад. Муъҷиза он чизест, ки падид омадани он далолат мекунад бар оёт ва ҳуҷҷатҳои паёмбарон “алайҳимуссалату вас салом” ва ин лафз дар Қуръон наомадааст, балки дар ҷои ӯ бурҳон ва оят зикр шудааст.

Қуръони карим сухани Аллоҳ таъоло мебошад. Дар он маъноҳояш пурра ва равшан ва оятҳову калимаҳояш дар беҳтарин сурат дида мешавад. Башарият аз овардани ин гуна сухан оҷизу нотавон аст. Чунонки Аллоҳ

таъоло дар сураи Ҳуд, ояти 1 мефармояд:



“Алиф, Лом, Ро. ин қуръон, китобест, аз ҷониби Аллоҳ, ки оятҳояш муҳкам ва устувор нозил шудааст. Баъд аз он возеҳу равшан карда шудааст аз ҷониби Аллоҳи ҳакиме, ки корҳояш аз рӯи кордонӣ аст ва аз оқибати онҳо огоҳ аст”.

Ба дурустӣ мушрикон саъю кӯшиш кардаанд, ки дар масдари Қуръони карим шаку шубҳаҳои нодуруст андозанд ва дар ин ҷода дӯруғ ва шубҳаҳои бисёре бофтанд,[1] то мардумро аз мафҳуми асосии он боздоранд. Вале Аллоҳ таъоло дар муқобили онҳо ҳуҷҷатоварӣ карда аз онҳо талаб менамояд, ки монанди Қуръони карим, ё ки  даҳ сура, ё як сурае аз он биёваранд, агар дар суханони худ ростгӯ бошанд. Ва гарчанде ки Қуръон ба луғати арабӣ нозил шуда буд, лекин аз овардани он оҷиз монданд.

Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Юнус, ояти 38 мефармояд:

﴿ أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴾ [يونس: ٣٨]

“Оё мегӯянд, ки Қуръонро Муҳаммад ба дурӯғ ба Аллоҳ нисбат додааст. Бигӯ бароящон эй Расул: «Агар рост мегӯед, ҷуз Аллоҳ

(1) Барои муфассал донистан ба сураи Анъом оятҳои 7, 25, Анбиё ояти 5, Сабо 43, Ёсин 69 Соффот 36, Сод 4 ва Тур 30 нигаред.

ҳар киро, ки метавонед, ба ёрӣ бихонед ва сурае монанди он биёваред».”

Куръони карим, ошкоро баён мекунад, ки тамоми мардумон ва ҷинҳо ҳам ҷамъ шаванд, наметавонанд монанди Қуръони карим биоваранд. Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Исро, ояти 88 мефармояд:

﴿ قُل لَّئِنِ ٱجۡتَمَعَتِ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِمِثۡلِ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لَا يَأۡتُونَ بِمِثۡلِهِۦ وَلَوۡ كَانَ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٖ ظَهِيرٗا ﴾ [الإسراء: ٨٨]

88. Бигӯ: «Агар инсу ҷин гирди ҳам оянд ва иттифоқ кунанд, то монанди ин Қуръонро биёваранд, ҳаргиз наметавонанд монанди онро биёваранд, ҳарчанд ки якдигарро ёрӣ диҳанд».

Ва Қуръони карим ҳамаро оҷизоварандааст, зеро он сухани Аллоҳ аст ва ҳаргиз суханони махлуқон бо сухани Аллоҳ монанд шуда наметавонанд. Вай китобест, ки калимаву оятҳо ва луғати он далолат бар ҳуҷҷату ибрат мекунанд ва оятҳои он дар некӯтарин сурати фасоҳату балоғат қарор доранд ва аз ахбору қиссаҳои ҳақиқӣ хабар медиҳанд. Вай китобест, ки аҳком ва шариъатҳоро ва низ қувваи таъсири нафсонӣ ва виҷдонӣ ва ҳақиқатҳои илмии бузургеро дарбар мегирад.

Ва чи қадар аз олимони илми табиъат, фалак, тиб ва дигарон, онҳое,, ки нав ба Қуръони карим шиносоӣ пайдо кардаанд, аз

муъҷизаҳои ин китоб дар ҳайрат мондаанд ва мемонанд. Ҳол он ки онҳо медонанд, ҳеҷ мумкин нест дар замоне, ки ҷаҳон аз ин гуна илм огоҳӣ надошт, ин гуна ибораҳои илмӣ аз паёмбари уммӣ (бесавод) ва дар уммати уммӣ содир шавад. Ва ин боиси Ислом овардани бисёре аз онҳо гардид, зеро онҳо дарк карданд, он чизе, ки Қуръони карим овардааст, нашояд сухани одамӣ бошад. Бегу-мон ин сухани Холиқи коинот ва башарият мебошад.

Дар Қуръони карим чӣ қадар оятҳое ҳаст, ки далолат ба ягонагии Аллоҳ таъоло ва ба тавоноии офаридагори Ӯ далолат мекунанд. Чунонки Аллоҳ таъоло дар сураи Фуссилат, ояти 53 мефармояд:

﴿ سَنُرِيهِمْ ءَايَٰتِنَا فِى ٱلْءَافَاقِ وَفِىٓ أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴾ [فصلت: ٥٣]

53. Ба зудӣ хоҳем нишон дод ба ин мункирон нишонаҳои қудрати[1] худро дар атрофи олам ва дар вуҷуди худашон, то барояшон возеҳу равшан шавад, ки ҳароина, Қуръоне, ки аз назди Парвардигори оламиён ваҳй шудааст, ҳақ аст. Оё Парвардигори туро кофӣ нест, ки Ӯ бар ҳама чиз шоҳид аст ва шаҳодати Ӯ таъоло аз ҳама шаҳодатҳо бузургтар аст.

(1) Аз футуҳот ва зоҳир шудани Ислом

## Нуҳум: Тарҷумаи маънои оятҳои Қуръони карим

Тарҷума, яъне баргардонидани сухан аз забоне ба забони дигар аст.[1] Тарҷума аз камбудиву мушкилиҳо холӣ нест, зеро маънои луғавии тарҷума яке аз ташкилдиҳандаҳои ҷумла мебошад ва гоҳҳо мешавад, ки тарҷума аз луғат ба луғати дигар душворӣ орад.

Модоме, ки тарҷума дар луғати башарият чунон душворӣ орад, албатта тарҷумаи луғавии Қуръони карим душвортар аст, чунки вай сухани Аллоҳ аст ва ба луғати арабӣ нозил шудаст. Қуръони карим ваҳйи илоҳӣ аст ва бо тамоми лафзу маънояш нозил шудааст. Барои ҳеҷ кас муяссар нашудааст, даъво кунад, ки комилан аз маънои Қуръони карим бохабар аст. Ё ин ки ӯ метавонад маънои лафзии онро мувофиқи маънои калимаҳои арабӣ тарҷума намояд[2].

Бо назардошти душвории тарҷумаи Қуръони карим донишмандони мусулмон зарурати расонидани рисолати сухани Аллоҳ ба миллатҳои ҷаҳонро, навобаста ба забони гуфтугӯи онҳо, ба таъкид мерасонанд. Расидан ба ин мақсад танҳо бо роҳи тарҷумаи маънои он ба забонҳои дигар амалӣ мешавад.

---

(1) «Лисони Араб», Ибн Манзур (моддаи тарҷума ва раҷама)

(2) Китоби «Далолати алфоз» таълифи Иброҳими Анис, саҳ. 171, 175 ва «Фанни тарҷума» таълифи Муҳаммад Аваз Муҳаммад, саҳ. 19

Тарҷумаи Куръони Карим ба забонҳои дигар чунин сурат мегирад:[1]

Тарҷумаи маънои лафзҳои Қуръони карим бидуни тафсир.

Тарҷумаи тафсири Қуръони карим бо тариқи равшан намудан ва мисол овардан.

Ҳарчанд ки тарҷумаи маъноҳои Қуръони карим дақиқу нозук бошад ва ҳам тарҷумакунанда ҳар ду луғатро хуб бидонад ва маъноҳои оятро хуб дарк намояд, ин тарҷумаро Қуръон номида намешавад; ба ду сабаб:[2]

Якум: Қуръони карим сухани Аллоҳ таоъло аст ва бо забони арабӣ нозил шудааст ва дар баргирандаи баён ва аҳкоми олӣ аст. Онро ба забони ғайри арабӣ баргардонидан номи Қуръонро аз худ бекор мекунад.

Дуюм: Тарҷума фаҳмиши мутарҷимро ба маъноҳои Қуръони карим баён мекунад ва аз ин ҷиҳат бо тафсир монанд аст. Чунонки тафсирро Қуръон гуфта намешавад, инчунин тарҷумаро Қуръон номида намешавад.

Барои он ки тарҷумаи Қуръони карим мақбули ҳамагон гардад, сазовор аст, ки тарҷумон дар он он қоъидаҳоеро, ки уламо барои баёни маъноҳои Қуръони Карим ниҳодаанд, риоя намояд.

---

(1) Маҷмаъу-л-фатово, Ибн Таймия 4/ 115, 542. Ат- тафсир ва-л-муфассирун, Муҳаммад Ҳусайн аз- Заҳабӣ 1/ 23

(2) Ал Маҷмуъу шарҳ-у-л- муҳаззаб, Ан-Нававӣ 3/ 342

Бояд тарҷумон ҳангоми тарҷума аз таҳрифи маъноҳои Қуръони карим ҳазар кунад, ё ки дар шиъорҳои мусалмонон бадие нисбат надиҳад. Монанди ададе аз тарҷумаҳои баъзе аз мусташриқон ё онҳое, ки худро ба Ислом нисбат медиҳанд, барои вайрон кардани асосҳои дини Исломи бузург ақидаҳои вайронаи худро дохил кардаанд.

Аз ин хотир Маҷмаъаи Малик Фаҳд барои чопи Қуръони шариф дар Мадинаи мунаввара бар дӯши худ масъулияти муҳимеро гирифтааст, ки тарҷумаи саҳеҳи маъноҳои Қуръони каримро нашр кунад ва барои ғайри арабзабонҳо бо забони модариашон рисолати Қуръони каримро бирасонад.

Ҳамду сано ба Аллоҳе, ки Парвардигори оламиён аст ва дуруди Аллоҳ бар паёмбарамон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва бар ҳама олу асҳобашон ва тобеъин ва ба онҳое, ки онҳоро бо некӯи пайравӣ мекунанд, то рӯзи қиёмат саросар бод!

# Пешгуфтори аз тарафи тарҷумон

## Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон

Дуруду салавот бар расули Ӯ ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва олу асҳоби ӯ.

Бо тавфиқи Илоҳӣ вақте, ки хонандаи муҳтарам ин китоб "Тарҷумаи маънои оятҳои Қуръони Карим бо забони тоҷикӣ" ро гирифта мехонад, мушоҳида мекунад, ки ғайр аз тарҷумаи луғавии маънои оятҳои Қуръони Карим боз шарҳу иловаҳо низ вуҷуд дорад. Аз ин лиҳоз баён кардани ҳастем, ки дар ин китоб тарҷумаи маънои оятҳо дар равиши тафсири Муяссар тарҷума карда шудааст.

Тафсири  Муяссар соли 1431 ҳиҷрӣ мувофиқ ба соли 2010 таҳти назорати вазири Авқоф ва умури Исломӣ Шайх Солеҳ ибни Абдулазиз ибни Муҳаммад Оли Шайх аз тарафи як зумра олимон тасниф карда шуда дар маҷмааи Малик Фаҳд дар Мадинаи Мунаввара чоп шудааст. Ғайр аз ин барои осонфаҳм шудан аз барои хонанда дар вақти тарҷумаи оятҳо низ аз усулҳои зерин истифода бурда шудааст:

Дар шарҳи баъзе оятҳо ғайр аз тафсири Муяссар низ аз чаҳор тафсири мӯътамади зерин низ истифода бурда шудааст.

Тафсири "Ҷомеъу-л-баён фӣ таъвили Қуръон",

таълифи Муҳаммад ибни Ҷарири Табарӣ

Тафсири “Қуръони азим”, таълифи Абулфидо Исмоил ибни Умар ибни Касир

Тафсири “Маъолиму-т-танзил”, таълифи Абумуҳаммад Ҳусайн ибни Масъуди Бағавӣ

Тафсири “Тайсиру-л-кариму-р-раҳмон фӣ тафсири каломи-л-маннон”, таълифи Абдураҳмон ибни Носир ибни Саъдӣ

Дар вақти тарҷума он чи аз маънои оятҳо зиёд изофа шудааст дар охири оят ҳомиш[(1)] гузошта шудааст ва дар он масдари зиёдатии тарҷума баён карда шудааст.

Он чи дар мобайни ду қафс ҷойгир шудааст маънои луғаваии калимаи пеш аз қафс омада ё маънои шаръии он калимаро баён мекунад.

Баъзе шарҳи калима дар давоми он дар дохили қафс ҷойгир карда шудааст. Ва баъзе дигарро аз сабаби мураккаб ва душвор намудани маънои оят дар ҳомиш баён карда шудааст.

Гоҳо дар байни ду қафс мақсади гӯянда баён карда шудааст, ба монанди “Фиръавн (саркашона) гуфт:”

Инчунин мушоҳида карда мешавад, ки дар як ҳомиш ду ё се номи тафсир навишта шудааст. Ин ба он далолат мекунад, ки аз он тафсирҳои зикршуда барои осонфаҳм шудани маъно истифода бурда шудааст.

---

(1) Яъне, бо рақам ишора карда шудааст.

Баъзе аз шарҳу эзоҳе ки ғайр аз чаҳор тафсири мӯътамад, ки дар боло номҳояшон зикр карда шуд, низ аз тафсири Муяссар истифода бурда шудааст. Ва дар он ҳомиш гузошта нашудааст. Сабаб ин аст, ки чи тавре, ки дар аввали пешгуфтор баён карда шуд тарҷумаи ин китоб дар равиши тафсири Муяссар тарҷума карда шудааст.

Ҳамчунин дар ин китоб баъзе аз истилоҳоти ақидавӣ ва фиқҳӣ низ аз равиши мазҳаби Абу Ҳанифа баён карда шудааст. Ба монанди маънои “Ислом” ва маънои “таяммум”.

Гоҳо воҷиб будани ҳукмҳо, фазилат ва фоидаи оятҳо низ баён карда шудааст.

Дар анҷом ба Кумитаи оид ба корҳои дин, танзими анъана ва ҷашну маросимҳои миллии назди ҳукумати Ҷумҳурии Тоҷикистон барои мусоидат дар дарёфти ташхис ва иҷозати чоп аз 28.04.2017,таҳти рақами 732/1-01(3), ҳамчунин ба маҷмааи Малик Фаҳд ибни Абдулазиз барои табъу нашри ин китоб арзи сипос менамоям.

Албатта инсон дар ин кор аз саҳву хатогӣ холӣ нест ҳар чизе ки росту саҳиҳе аст аз тарафи Парвардигор аст ва ҳар саҳву хатогие ки аз мо содир шудааст аз хонандаи гиромӣ хоҳиши он дорем, ки дар ислоҳи он ба мо муроҷиат кунанд. Ва аз Парвардигори мутаъол ҳамеша дуъо мекунам, ки диёрамон тинҷу обод бошад ва дарҳои раҳматашро ҳамеша барои мардуми кишвар боз карда бошад.

## Сураи Фотиҳа




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 7 оят иборат аст.**

**1.** Ба номи Аллоҳи бахшандаи меҳрубон! Ин сураро сураи “Фотиҳа” меноманд, зеро ифтитоҳи Қуръони азим аз ин сура оғоз мешавад. Ва ин сураро “Масонӣ” низ меноманд, чун дар ҳар ракаати намоз қироат карда мешавад. Ин сура дорои номҳои дигар ҳам аст. Яъне, Ибтидо мекунам хондани Қуръонро бо номи Аллоҳ ва бо мадади Ӯ. “Аллоҳ”номи Парвардигор аст, маънояш: Нест маъбуде бар ҳақ ҷуз Ӯ. Ин ном аз хосатарин номҳои Аллоҳ аст ва ин номро ба ғайр аз Ӯ ном гузорида намешавад. Раҳмон, соҳиби раҳмати ом аст, ки ба он сифат карда шудааст ва раҳматаш ҷамиъи халқро фаро гирифтааст. Раҳим, меҳрубон бо мӯъминон. Ин ду ном, аз номҳои Аллоҳ таъоло аст, ки исбот кардани сифати раҳматро дарбар мегирад.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ситоиш Аллоҳро, ки Парвардигори ҷаҳониён аст. Ҳамду сано бар

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

Аллоҳи бузург ба сифатҳои камолаш, ва ба неъматҳои ошкору пинҳониаш, динӣ ва дунявиаш. Мазмуни ин оят ба амр далолат мекунад, то Ӯро бандагонаш ҳамд бигӯянд. Танҳо Ӯ сазовори ибодат аст, зеро Ӯ офаридагори халқ, қоим ба умури онҳо; бо неъматҳояш тарбиятгари ҷамиъи халқаш аст; ва тарбиятгари дӯстонаш аст ба имон ва амали солеҳ.

**3.** Бахшандаи меҳрубон,

ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣

**4.** Подшоҳи рӯзи ҷазост. Ба ғайр аз Ӯ дар рӯзи қиёмат ҳеҷ подшоҳе нест ва он рӯз, рӯзи подоши амалҳост. Ин оят барои намозгузор дар ҳар ракаат огоҳкунандааст ба рӯзи қиёмат. Ва мусалмонро ба амали солеҳ равона менамояд ва аз амали бад бозмедорад.

مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤

**5.** Танҳо Туро мепарастем ва танҳо аз Ту ёрӣ меҷӯем. Мо танҳо Туро ибодат мекунем ва дар ҷамиъи корамон аз Ту ёрӣ меҷӯем. Тамоми амр аз они Туст. Ҳеҷ касе миқдори заррае аз он соҳиб шуда наметавонад. Ин оят далел аст, ки банда наметавонад

إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥

чизеро аз навъҳои ибодат барои ғайри Аллоҳ сарф намояд, ба монанди дуо, мадад ҷустан, забҳ ва тавоф. Ва ин оят низ шифои дилҳост аз бемориҳои худнамоӣва худписандӣ.

ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦

**6.** Моро ба роҳи рост ҳидоят кун: Моро иршод ва далолат намо ба роҳи мустақим ва тавфиқ фармо ва бар он устувор кун, то ба дидори Ту мушарраф шавем. Ва он роҳ Ислом аст. Роҳест, ки бандаро ба ризояти Аллоҳ ва ҷаннаташ мебарад. Банда саодатманд намешавад, то модоме ки дар ин роҳ мустақим набошад.

صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧

**7.** Роҳи касоне, ки онҳоро неъмат додаӣ, на он роҳе, ки бар онҳо хашм гирифтаӣ ва на роҳи гумроҳон. Роҳе, ки Ту неъмати худро бар эшон арзонӣ намудӣ аз паёмбарон, сиддиқон, шуҳадо ва солеҳон, ки онҳо аҳли ҳидоят ва истиқоматанд. Ва моро набар ба он роҳе, ки Ту бар онҳо хашм гирифтаӣ. Онон касоне буданд, ки ҳақро донистанд ва ба он амал накарданд. Ва онҳо яҳудиёнанд. Ва нагардон моро аз касоне, ки роҳгум

кардаанд. Онон касонеанд, ки ҳидоят наёфтаанд ва гумроҳ шудаанд. Ва онон насороанд. Ин оят шифо аст барои қалби мусалмон аз инкори ҳақ, ҷаҳл ва гумроҳӣ. Бузургтарин неъмате, ки Аллоҳ таъоло бар бандагонаш арзонӣ кардааст, ин Ислом аст. Уламо иттифоқ кардаанд бар он, ки лафзи “Омин” аз ояти сураи Фотиҳа ба ҳисоб намеравад. Аз ин сабаб дар Қуръон онро китобат накардаанд. Маънои “Омин”, ин аст, ки: Илоҳо қабул намо!



# Сураи Бақара (Гов)



**Дар Мадина нозил шудаст ва аз 286 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшандаи меҳрубон*



الٓمٓ ١

1. Алиф. Лом. Мим. Ин гуна ҳарфҳо, ҳарфҳои муқаттаъаанд[1], дар аввали сураҳо меоянд. Дар ин ишораест ба эъҷози Қуръон ва ҳуҷҷат овардан бар мушрикон. Ин ба он далолат мекунад, ки арабҳо мисли ин гуна ваҳйи илоҳӣ овардан натавонанд.

ذَٰلِكَ ٱلۡكِتَٰبُ لَا رَيۡبَۛ فِيهِۛ هُدٗى لِّلۡمُتَّقِينَ ٢

2. Ин аст ҳамон китобе, ки дар он ҳеҷ шакке нест ва аз ҷиҳати равшан буданаш ба ҳеҷ кас дуруст нест, ки дар он шак кунад. Аз ин китоб баҳра мебаранд муттақиён, онон, ки аз Аллоҳ метарсанд ва ҳукмҳои Ӯро пайраванд. Ин китоб парҳезгоронро роҳнамост:

ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡغَيۡبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

3. онон, ки имон меоваранд ба ғайб, ки ҳиссиёту ақлашон онро дарк намекунад, магар ба тариқи ваҳйе, ки Аллоҳ ба расулонаш мефиристад. (Имон ин

(1) Ин сирри Қуръонӣ аст, ба зоҳири ин ҳарфҳо имон дорем ва илми онро ба Аллоҳ месупорем. Тафсири "Маъолиму-т-танзил" таълифи Абумуҳаммад Ҳусайн ибни Масъуди Бағавӣ, 1\59

калимаест, ки дарбар мегирад иқрор кардани ба Аллоҳ, малоикаҳо, китобҳо, расулон, рӯзи охират ва тақдири некӣ ва бадиро ва низ иқрор кардани бо забон ва амал кардан бо дил, забон ва ҷавореҳ аст)[1] ва онон бинобар тасдиқашон ба ғайб намозро дар вақташ мувофиқи шариъати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам адо менамоянд ва аз он чи рӯзияшон додаем, нафақа медиҳанд (нафақаи воҷибӣ; монанди закот, нафақаи зану фарзанд... ва нафақаи мустаҳабӣ; монанди ҳамаи корҳои хайр[2]).

**4.** ва онон, ки ба он чи бар ту нозил шуд, Қуръон ва ҳикмат (суннат) ва бар паёмбарони пеш аз ту монанди Таврот, Инҷил ва ғайраҳо нозил шудааст, имон меоваранд ва ба охират бовар доранд. Яъне, зинда гардонидани баъд аз миронидан ва он чӣ дар он аз ҳисобу ҷазо аст. Дар оят зикри охират баён

وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ وَبِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

(1) Яъне, онҳое, ки аз азоби Аллоҳ ҳазар мекунанд ва умедвори раҳматаш мебошанд. (Тафсири "Қуръони азим", таълифи Абулфидо Исмоил ибни Умар ибни Касир. 1\165

(2) Тафсири "Тайсиру-л-кариму-р-раҳмон фӣ тафсири каломи-л-маннон", таълифи Абдураҳмон ибни Носир ибни Саъдӣ 1\40

шудааст, зеро имон овардан ба он аз бузургтарин чизест, ки мӯъмини парҳезгорро бар иҷрои тоъат водор мекунад ва аз муҳаррамот дур месозад ва ба муҳосабаи нафс бедор мекунад.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

5. Касоне, ки дорои ин гуна сифотанд, бо нури Парвардигорашон ва тавфиқ аз ҷониби холиқашон, дар ҳаёти дунё умр ба сар мебаранд ва худ наҷот ёфтагонанд. Он чиро ки талаб карданд, дарёфтанд ва аз бадии он чӣ, ки гурехтанд, наҷот ёфтанд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٦

6. Касоне, ки он чӣ ба ту нозил шуд, аз ҷониби Парвардигорат, инкор карданд ва такаббур варзиданд ва зулму ситам карданд, ҳаргиз дар онҳо имон воқеъ нашавад. Онон кофиронанд, баробар аст, хоҳ битарсонӣ ё натарсонӣ, имон намеоваранд.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧

7. Аллоҳ бар дилҳояшон ва бар шунавоиашон муҳр ва барбиноиашон парда ниҳодааст ва ба сабаби куфру саркашиашон, дар ҷаҳаннам барояшон азоби бузурге омода кардааст.

**8.** Ва баъзе аз мардум, ки байни мӯъминон ва кофирон ҳайрону сарсон мегарданд, мегӯянд бо забонашон: «Ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон овардаем». Ҳол он ки сидқан имон наовардаанд.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨

**9.** Ин гурӯҳ мунофиқон бо ҷаҳолати худ Аллоҳу мӯъминонро ба изҳор кардани имонашон ва пинҳон кардани куфрашон мефиребанд ва намедонанд, ки оқибати фиребашон бар худашон бармегардад. Ва ҳол он ки инро ҳис намекунанд[1].

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا يَخۡدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩

**10.** Дар дилҳояшон бемории ҳаст (шак, нифоқ, палидӣ ва фасод)[2] ва Аллоҳ низ бар касалиашон бияфзудааст ва ба ҷазои дурӯғе, ки гуфтаанд, барояшон азобест дардовар.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠

**11.** Ва чун ба онҳо насиҳатҳо гуфта шавад, ки дар замин фасод накунед, (бинобар фош кардани сирри мӯъминон ва дӯст гирифтани кофирон)[3] мегӯянд: «Мо муслиҳонем» (некӯкоронем).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

---

(1) Тафсири ибни Касир. 1\177

(2) Тафсири “Ҷомеъу-л-баён фӣ таъвили Қуръон”, таълифи Муҳаммад ибни Ҷарири Табарӣ 1\282

(3) Тафсири ибни Касир. 1\181

**12.** Огоҳ бошед, ки инҳо худ фасодкоронанд, вале ба сабаби ҷаҳлу саркашиашон ҳис намекунанд.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢

**13.** Ва чун ба онон (мунофиқон) гуфта шавад, ки шумо низ монанди дигар мардумон (мисли имони саҳобагон)[1] имон биёваред, мегӯянд: «Оё мо низ ҳам монанди бехирадон имон биёварем?» Аллоҳ таъоло сухани ононро рад кард ва фармуд: Огоҳ бошед, ки онон худ бехирадонанду намедонанд.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣

**14.** Ва чун мунофиқон ба мӯъминон вомехӯранд, мегӯянд: «Имон овардем». Ва чун ба назди шайтонҳои хеш (пешравони куфр) баргашта рафтанд, мегӯянд: «Мо бо шумо ҳастем, мо мӯъминонро масхара мекунем».

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا مَعَكُمۡ إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤

**15.** Аллоҳ аст, ки онҳоро масхара мекунад ва онҳоро ба ҳоли худ мегузорад, то ҳамчунон дар туғёни хеш саргардон бимонанд. Ва гумроҳиву ҳайраташон зиёд гардад ва онҳоро бар масхара карданашон ҷазо диҳад.

ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٥

(1) Тафсири Саъдӣ. 1\43

**16.** Инҳо (мунофиқон) гумроҳиро ба ҳидоят хариданд, пас тиҷораташон суд накард, яъне, куфрро ихтиёр карданд бар имон ва дар шумори ҳидоятёфтагон дарнаёмадаанд. Ин аст, зиёне ошкоро.

أُولَٰئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Ҳоли як гурӯҳ аз мунофиқон, ки - ба забон на ба дил–ба рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон оварданд ва баъд аз он кофир шуданд, мисолашон мисли он касест, ки оташе афрӯхт, чун атрофашро равшан сохт, Аллоҳ рӯшноӣ аз онон бозгирифт ва нобино дар торикӣ раҳояшон кард ва на роҳе ёфтанд ва на аз он ҷо берун омаданд

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Кар ҳастанд ва хубиҳоро намешунаванд, гунганд ва наметавонанд сухани нек бар забон оваранд ва дар муқобили ҳақ кӯр ҳастанд. Ва аз ин сабаб наметавонанд, ки ба сӯи имонеро, ки тарк карда буданд, бозгарданд!

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ё ҳоли дигар мунофиқон, ки барояшон ҳақ зоҳир мегардад ва бори дигар дар он шак мекунанд, ба монанди ҳоли ҷамоъатест, ки дар саҳро роҳ мераванд

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

ва чун ба борони сахте гирифтор омада бошанд, ки аз осмон фурӯ резад ва дар он торикиҳо раъд ва барқ бошад ва аз тарси садои онҳо ва тарсидан аз марг ангуштони худро дар гӯшҳояшон ниҳанд. Аллоҳ аз ҳарсӯ онҳоро (кофиронро)[1] иҳота намудааст.

**20.** Наздик аст, ки барқ чашмҳояшонро бирабояд; ҳар гоҳ барқ ба онҳо равшанӣ диҳад, дар он равшанӣ роҳ раванд; ва чун роҳро бар онҳо торик кунад, биистанд. Ва агар Аллоҳ мехост, ҳароина шунавоӣ ва биноиҳои онҳоро мебурд. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ дар ҳама вақт бар ҳама чиз тавоно аст.

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٠

**21.** Аллоҳ барои тамоми мардум нидо карда мегӯяд: Эй мардум, Парвардигоратонро бо тавҳид ибодат кунед, ки шуморо бо неъматҳои худ тарбия намуд. Ва аз Ӯ битарсед ва дини Ӯро мухолифат макунед; ҳароина шуморо аз нестӣ ва касоне, ки пеш аз шумо буданд, ба вуҷуд овард, то ин ки шумо аз парҳезгороне бошед, ки

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٢١

(1) Аллоҳ мунофиқонро кофир гуфта зикр намудааст.

Аллоҳ аз онҳо розӣ аст ва онҳо аз Аллоҳ розӣ ҳастанд.

**22.** Он Аллоҳе, ки заминро чун гилеме биёндохт ва осмонро чун биное барафрохт ва аз осмон обе фиристод ва бо он об барои рӯзии шумо аз замин ҳар гуна самарае бирӯёнид ва худ медонед, ки Аллоҳ дар офариниши махлуқоти худ касеро шарик нагирифтааст, инчунин набояд барои Аллоҳ дар ибодаташ чизҳоеро шарикони Ӯ қарор диҳед!

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ва –эй кофирони саркаш - агар дар он чӣ бар бандаи(1) хеш нозил кардаем, дар шак ҳастед ва гумон мекунед, ки он аз назди Аллоҳ нест, пас сурае низ монанди он биёваред ва ғайри Аллоҳ ҳамаи мададгоронатонро фаро хонед, агар дар даъвоятон ростгӯ бошед.

وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ва ҳар гоҳ чунин накардаед, ки ҳаргиз натавонед кард, пас битарсед аз оташе, ки барои кофирон муҳайё шуда, ҳезуми он мардумон ва сангҳо ҳастанд.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾

---

(1) Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

**25.** Ва ба он касоне, ки имон оварданд ва корҳои шоиста карданд, мужда деҳ, ки дар охират барояшон бустонҳоест ва қасрҳои олимартаба ва дарахтони сояафкан, ки зери онҳо ҷӯйҳо ҷорӣ мешаванд. Ва ҳар гоҳ аз он ҷо аз меваҳои гуногун рӯзӣ дода шаванд, гӯянд: «Пеш аз ин дар дунё аз чунин меваҳое дода шуда будем ва ҳар вақте ки аз он меваҳо чашиданд, таъм ва лаззати наверо ёфтанд, гарчанде ки ин меваҳо монанд ба якдигаранд». Ва низ дар он ҷо ҳамсароне покиза[1] доранд ва дар ҷаннат намемиранд ва аз он ҷо берун намешаванд ва он ҷо ҷовидона бошанд.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ
كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنۡهَا مِن ثَمَرَةٖ رِّزۡقٗا قَالُواْ
هَٰذَا ٱلَّذِي رُزِقۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَأُتُواْ بِهِۦ
مُتَشَٰبِهٗاۖ وَلَهُمۡ فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَهُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥

**26.** Ҳамоно Аллоҳ аз ҳақ шарм надорад, ки чизеро хотиррасон кунад, гарчанде кам ё зиёд бошад, ба монанди пашша ва болотар аз он, масал бизанад; аммо онҳое, ки имон овардаанд, медонанд, ки ин масал рост ва аз Парвардигорашон аст; ва аммо онҳое, ки кофиранд, масхара мекунанд ва

۞إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسۡتَحۡيِۦٓ أَن يَضۡرِبَ مَثَلٗا
مَّا بَعُوضَةٗ فَمَا فَوۡقَهَاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
فَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۖ وَأَمَّا
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ
بِهَٰذَا مَثَلٗاۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرٗا
وَيَهۡدِي بِهِۦ كَثِيرٗاۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ
إِلَّا ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

(1) Тоза аз ифлосиҳои ҳиссӣ; ба монанди бавл ва ҳайз ва пок аз ифлосиҳои маънавӣ; ба монанди дурӯғгӯӣ ва бадахлоқӣ. (Тафсири Саъдӣ. 1\46)

мегӯянд: “Аллоҳ ба он масал чӣ чиз хостааст?” Аллоҳ ба онҳо ҷавоб медиҳад, ки мурод аз ин имтиҳон аст. Байни мӯъмин ва кофирро ҷудо мекунад ва ба сабаби вай бисёреро гумроҳ мекунад ва ба сабаби вай бисёреро ҳидоят мекунад. Ва Аллоҳ касеро зулм намекунад ва касеро аз роҳи ҳақ боз намедорад, ба ҷуз фосиқоне[1] (бадкороне), ки аз тоъати Парвардигорашон хориҷ мешаванд.

**27.** Касоне, ки паймони[2] Аллоҳро пас аз бастани он мешикананд ва он чиро, ки Аллоҳ ба пайвастани он (наздикӣ кардан ба хешовандон) фармон дода, мебуранд ва дар замин фасод мекунанд, зиёнкоронанд.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ
أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٢٧

**28.** Эй мушрикон чӣ гуна Аллоҳро инкор мекунед ва ба Ӯ шарик меоред, дар ҳоле ки мурда будед ва Ӯ шуморо зинда[3] сохт, боз шуморо мемиронад ва дар қабр қарор медиҳад ва

كَيۡفَ تَكۡفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمۡ
أَمۡوَٰتٗا فَأَحۡيَٰكُمۡۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ
يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٨

(1) Кофиру мунофиқ бе сабаб аз тоъати Парвардигорашон берун баромадашон фосиқ номида шуданд. (Тафсири Табарӣ1\ 409)

(2) Ва он паймон; Аллоҳро якка ва ягона ибодат кунанд ва ба Ӯ шарик наоранд. (Тафсири Бағавӣ 1\77)

(3) Яъне, шуморо аз нестӣ ба ҳастӣ овард.

рӯзи қиёмат шуморо зинда мекунад ва он гоҳ барои ҳисобу ҷазо ба назди Ӯ бозмегардед.

**29.** Ӯст, ки ҳамаи чизҳоеро, ки дар рӯи замин аст, бароятон биёфарид, то ки шумо аз он манфиат баред ва он гоҳ ба офаридани осмон пардохт ва ҳар ҳафт осмонро биёфарид ва Ӯ аз ҳар чизе огоҳ аст!

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Ва Эй Паёмбар, ба ёд ор, чун Парвардигорат ба фариштагон гуфт: «Ман дар замин халифае[1] меофарам», гуфтанд: Парвардигоро, моро огоҳ ва баён кун, ҳикмат дар халқ шудани онон чист, ки онҳо дар рӯи замин фасод кунанд ва ситамгарона ва душманона хуни ноҳақ резонанд ва ҳол он ки мо Туро ситоиш мекунем ва тасбеҳ мегӯем ва ба бузургӣ ёд мекунем?». Гуфт:«Ман он донам, ки шумо намедонед».

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ва омӯзонид ба Одам ҳамаи номҳоро. Сипас онҳоро ба фариштагон арза кард. Ва гуфт: «Агар рост мегӯед,

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

(1) Мурод аз он Одам алайҳи-с-салом аст, ки ӯро Аллоҳ дар рӯи замин ҷонишин қарор кард, барои барпо кардани фармудаҳо ва ба ҷо овардани васиятҳои Ӯ. (Тафсири Бағавӣ 1\79)

Маро ба номҳои инҳо[1] хабар диҳед».

**32.** Фариштагон гуфтанд: «Туро ба покӣ ёд мекунем. Моро ҳеҷ дониш нест, магар он чи Ту ба мо омӯзонидаӣ. Ба дурустӣ, ки Ту доно ва бо ҳикмат ҳастӣ! »

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

**33.** Аллоҳ гуфт: «Эй Одам, онҳоро аз номҳое, ки аз донистани он оҷиз монданд, огоҳ кун! » Чун аз он номҳо огаҳашон кард, Аллоҳ ба малоикаҳо гуфт: «Оё ба шумо нагуфтам, ки Ман пинҳони осмонҳову заминро медонам ва бар он чӣ ошкор мекунед ва пинҳон медоред, огоҳам?».

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ва чун ба фариштагон гуфтем: «Одамро саҷда кунед![2]», ҳама саҷда карданд, ҷуз Иблис, ки рӯй гардонд ва худсарона худро аз инсон боло донист. Ва ӯ аз зумраи инкоркунандагон ва нофармонравоёни Аллоҳ гардид ва кофир шуд.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٤﴾

---

(1) Мурод аз номҳо; номҳои ҳама мавҷудот аст. (Тафсири Бағавӣ 1\80)

(2) Бар ду қавл аст: Саҳеҳтарин он; саҷдаи ҳақиқӣ барои Одам алайҳи-с-салом ва дигаре дарбар мегирад маънои итоъат ва ба ҷо овардани амрҳои Ӯ таъолоро. Ва ин саҷда, саҷдаи таъзим, таҳийя (салом) аст, на саҷдаи ибодат. (Тафсири Бағавӣ 1\81)

**35.** Ва гуфтем: «Эй Одам, худ ва ҳамсарат (Ҳаво) дар биҳишт ҷой гиред. Ва ҳар чӣ хоҳед, ва ҳар ҷо, ки хоҳед, аз самароти он ба хушӣ бихӯред. Ва ба ин дарахт наздик машавед, ки ба гурӯҳи ситамкорон дароед».

وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ
وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا
هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Пас шайтон ҳар дуро ба хатогӣ андохт – яъне, аз васвасаи шайтон фирефта шуда, аз он дарахти манъшуда бихӯрданд - ва он ду нафар (Одам ва Ҳавво (алайҳима-с-салом)-ро аз биҳиште, ки дар он буданд, берун ронд. Гуфтем: «Фуруд оед, баъзе аз шумо душмани баъзеи дигар хоҳед буд (яъне Одам, Ҳаво ва шайтон)[1]. Ва қароргоҳу ҷои бархурдории шумо то рӯзи қиёмат дар замин бошад ва барои шумо дар замин то муддате оромгоҳ ва баҳрамандӣ аст».

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ
وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِى
ٱلْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Ва Одам аз Парвардигораш чанд калимае[2] таълим гирифт. Пас Аллоҳ тавбаи ӯро пазируфт, зеро ба таҳқиқ тавбапазир ва меҳрубон аст!

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ۚ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٣٧﴾

(1) Тафсири Табарӣ 1\535

(2) Ва он калимаҳо инҳоанд: «Эй Парвардигори мо, ба худ ситам кардем ва агар моро набахшӣ ва бар мо раҳмат накунӣ, аз зиёндидагон хоҳем буд». (Тафсири Табарӣ 1\542)

**38.** Гуфтем: «Ҳама аз биҳишт фуруд оед: пас агар аз ҷониби Ман роҳнамоӣ бароятон омад ва касоне, ки ҳидояти Маро пайравӣ кунанд, барои онҳо дар охират ҳеҷ тарсе нест ва онҳо ғамгин намегарданд.»

قُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَاىَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ва касоне, ки инкор кунанд ва оётҳои Моро дурӯғ бароранд, худ аҳли ҷаҳаннаманд ва ҷовидона дар он ҷо хоҳанд буд.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَآ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Эй бани Исроил[1], неъматеро, ки ба шумо арзонӣ доштам, ба ёд биёваред ва шукри Маро ба ҷо оваред. Ва ба аҳди Ман вафо кунед, то ба аҳдатон вафо кунам.[2] Ва аз Ман битарсед!

يَـٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِىٓ أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّـٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٤٠﴾

**41.** Эй бани Исроил, ба он чи ки нозил кардаам[3] китоби шуморо тасдиқ мекунад, имон биёваред ва аз нахустин касоне, ки инкораш

وَءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُونُوٓا۟ أَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهِۦ ۖ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَـٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا وَإِيَّـٰىَ فَٱتَّقُونِ ﴿٤١﴾

(1) Яъне, зурриёти Яъқуб алайҳи-с-салом. (Тафсири Табарӣ 1\553)

(2) Яъне, аҳде, ки ба шумо кардам дар Таврот, баён кунед барои мардум, ки Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фиристодаи Аллоҳ аст ва ба ӯ ва ба он чи ки аз назди Аллоҳ овардааст, имон оред ва агар дар дунё чунин кардед, ба аҳдатон вафо кунам ва шуморо дохили биҳишт гардонам. (Тафсири Табарӣ 1\557)

(3) Яъне, ба Қуръоне, ки бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фуруд овардам. (Тафсири Табарӣ 1\560)

мекунанд, мабошед. Ва оёти Маро ба баҳои андак нафурӯшед ва аз Ман битарсед! Ва танҳо ба тоъати Ман амал намоед ва аз нофармонии Ман дур истед.

**42.** Ва ҳақро, ки бароятон баён кардам ба ботил маёмезед ва бо он ки ҳақиқатро равшан медонед, аз сифати расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам, ки дар китобатон зикр шудааст, пинҳонаш макунед![1]

وَلَا تَلْبِسُوا۟ ٱلْحَقَّ بِٱلْبَٰطِلِ وَتَكْتُمُوا۟ ٱلْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ва дар дини ислом дохил шавед ва намозро ба тариқе, ки Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам гузоштааст, барпой доред ва закоти фарзиро бидиҳед ва бо рукӯъкунандагон, ки аз уммати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мебошанд, рукӯъ кунед![2]

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرْكَعُوا۟ مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Чӣ бад аст ҳоли шумо ва ҳоли уламои шумо, вақте ки мардумро ба некӣ (яъне, тоъат)[3] фармон медиҳед ва худро фаромӯш мекунед? Ва

۞ أَتَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبِرِّ وَتَنسَوْنَ أَنفُسَكُمْ وَأَنتُمْ تَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

(1) (Тафсири ибни Касир 1\245)

(2) Тафсири Табарӣ 1\572) ва Тафсири Бағавӣ. 1\88

(3) Тафсири Бағавӣ.1\88

мардумро ба некии бузург амр намекунед, ки вай ислом аст ва ҳол он ки Тавротро мехонед, ки дар он имон овардан ба расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам амр шуда ва сифатҳояш зикр шудаанд. Оё ақлро кор намефармоед!

**45.** Ва дар ҳама корҳоятон бо тамоми навъҳои сабр ва инчунин аз намоз ёрӣ ҷӯед. Ба дурустӣ, ки намоз душвор аст, ҷуз барои аҳли хушӯъ (хоксорон, фурӯтанон дар тоъат[1]),

وَٱسْتَعِينُواْ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلْخَٰشِعِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** онон, ки медонанд бо Парвардигори худ дидор хоҳанд кард ва яқин медонанд, ки баъди марг рӯзи қиёмат назди Ӯ барои ҳисобу ҷазо бозмегарданд.

ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Эй бани Исроил[2], неъмати бисёреро, ки бар шумо арзонӣ доштам ва шуморо дар замони худ ба бисёр омадани паёмбарон аз шумо ва китобҳои нозилшуда ба монанди Таврот ва Инҷил бар ҷаҳониён бартарӣ додам, ба ёд биёваред.[3]

يَٰبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُواْ نِعْمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

(1) Тафсир Табарӣ 2\16

(2) Зурриёти Яъқуб алайҳи-с-салом

(3) Тафсири Табарӣ 2\24

**48.** Ва аз рӯзе битарсед, ки касе аз касе чизеро кифоят накунад; ва аз касе шафоат пазируфта нашавад; ва аз ҳеҷ кас иваз гирифта нашавад[1] ва онҳо ёрӣ дода нашаванд!

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا يُؤۡخَذُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٨

**49.** Ва неъматамонро ба ёд оред он гоҳ, ки шуморо аз зулми фиръавниён раҳонидем: шуморо шиканҷаҳои сахт мекарданд, писаронатонро мекуштанд ва занонатонро зинда мегузоштанд, то барои онҳо хизмат кунанд. Ва дар ин, озмоиши бузурге буд, аз сӯи Парвардигоратон. Мебоист, ки шумо дар ҳар асру замон, шукри Аллоҳро ба ҷо оваред![2]

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩

**50.** Ва неъматамонро ба ёд оред, ҳангоме ки дарёро бароятон шикофтем, пас шуморо наҷот додем ва Фиръавн ва лашкарашро ғарқ сохтем, ва шумо нигоҳ мекардед.

وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٠

**51.** Ва неъматамонро, ки ба шумо арзонӣ намудем, ба ёд оваред, вақте ки Мо ваъда намудем ба Мӯсо чиҳил шаб барои фурӯд омадани Таврот, ки дар он ҳидоят ва нур аст барои шумо. Ва

وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٥١

(1) Яъне, фидя қабул нашавад. Тафсири ибни Касир 1\ 256

(2) Тафсири Саъдӣ 1\52

шумо дар муддати набудани Мӯсо фурсатеро ғанимат донистa, гӯсолаеро, ки бо дастони худ сохта будед, парастиш кардед ва ҳол он ки ситамгар будед.

**52.** Пас гуноҳонатонро афв кардем ва баъд аз бозгаштани Мӯсо алайҳи-с-салом тавбаатонро қабул кардем, бояд, ки сипосгузор бошед!

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ва ба ёд оред он ҳангомро, ки ба Мӯсо китоб ва фурқон додем, (ки ҷудокунандаи байни ҳақ ва ботил ва он Таврот аст)[1] то бувад, ки роҳ ёбед ва ба гумроҳӣ дучор нагардед.

وَإِذْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْفُرْقَانَ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ва неъматеро, ки ба шумо арзонӣ намудам, ба ёд оваред; вақте ки Мӯсо ба қавми худ гуфт: «Эй қавми ман, шумо ба сабабе, ки гӯсоларо парастидед, бар худ ситам раво доштед: инак ба даргоҳи Офаридгоратон тавба кунед ва якдигарро бикушед, ки чунин коре дар назди Офаридгоратон беҳтар аст аз ҷовид мондан дар дӯзах». Пас шумо чунин амрро ба ҷо овардед, Аллоҳ

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 1\96

тавбаи шуморо пазируфт, зеро тавбапазир ва меҳрубон аст.

**55.** Ва ба ёд оваред, ки гуфтед: «Эй Мӯсо, мо то Аллоҳро ба ошкор набинем, ба ту имон намеоварем». Ва ҳамчунон ки менигаристед, соиқа (оташак, барқ) аз осмон фурӯд омад ва шуморо ба сабаби гуноҳатон ҳалок сохт.

وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٥

**56.** Ва шуморо пас аз мурдан зинда сохтем, бояд ки сипосгузор шавед! Ин марг барои онҳо уқубат буд. Баъд аз он ба аҷали хеш фавтиданд[1].

ثُمَّ بَعَثۡنَٰكُم مِّنۢ بَعۡدِ مَوۡتِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٦

**57.** Ва ба ёд оред, он неъматеро, ки бар шумо арзонӣ намудем, вақте ки дар замин саргардон будед ва аз гармии офтоб абрро соябонатон гардонидем ва бароятон манну[2] салво[3] фиристодем ва бароятон гуфтем: «Бихӯред аз ин чизҳои покиза, ки шуморо рӯзӣ додаем. Ва дар мухолифати дин маравед! Вале онҳо баҷо наоварданд. Ва онон бар Мо ситам накарданд, балки бар

وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡغَمَامَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٥٧

(1) Тафсири ибни Касир 1\264

(2) Таъоми асалмонанд

(3) Бедона (навъе аз парранда)

худ ситам мекарданд, зеро оқибати зулм бар худашон бозгардандааст».

**58.** Ва ба ёд оред он неъматеро, ки ба шумо арзонӣ намудем ва гуфтем, ки: «Ба ин шаҳр (Байтулмуқаддас)[1] дароед ва аз неъматҳои он ҳар чӣ ва ҳар ҷо, ки хоста бошед, ба фаровонӣ бихӯред! Вале саҷдакунон аз дарвоза дохил шавед ва бигӯед: «Парвардигоро! Гуноҳ аз мо кам кун». То хатоҳои шуморо биёмӯрзем ва ба подоши некӯкорон бияфзоем.

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Пас ситамгорон аз бани Исроил он суханро ба сухани дигаре ғайр аз он чӣ ба онон гуфта шуда буд табдил карданд. Ва бар онон ба сабаби саркашиашон ва берун омаданашон аз тоъати Парвардигор, азобе осмонӣ фуруд овардем.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ва ба ёд оред он гоҳ, ки ташналабону саргардон будед, пас Мӯсо барои қавми худ об хост. Гуфтем: «Асоятро бар санг бизан». Пас дувоздаҳ чашма аз он баромад. Ҳар гурӯҳе маҳалли обнӯшии худро бидонист,

۞ وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنفَجَرَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ مِن رِّزْقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 1\98

то байнашон кашмакаш нашавад. Ва барояшон гуфтем: Аз рӯзии Аллоҳ бихӯреду биёшомед ва дар рӯи замин бо фасод саркашӣ макунед!

**61.** Ва ба ёд оред, вақте ки Мо ба шумо таоме (ширин ва паррандаи иштиҳобахш)[1] фурӯд овардем, мисли одататон ношукрӣ кардед ва ба тангӣ ва малол дучор гаштед. Пас гуфтед: «Эй Мӯсо, мо бар як навъи таъом натавонем сабр кард, аз Парвардигорат бихоҳ, то барои мо аз он чӣ аз замин мерӯяд, чун сабзӣ, бодиринг, гандум ва наску пиёз бируёнад». Мӯсо гуфт: «Оё мехоҳед он чиро, ки беҳтар аст ба он чӣ пасттар аст, иваз кунед? Аз бодия ба шаҳре бозгардед, ки дар он ҷо ҳар чӣ хоҳед, ба шумо бидиҳанд. Онҳо хохиши нафси худро бар хости Аллоҳ боло донистанд. Вақте ки ба шаҳр ворид шуданд, муқаррар шуд бар онҳо хориву бечорагӣ ва бо хашми Аллоҳ наздик шуданд! Ва ин бад-он сабаб буд, ки ба оёти Аллоҳ кофир шуданд

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَٰحِدٍ فَٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ مِنۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ ٱلَّذِى هُوَ أَدْنَىٰ بِٱلَّذِى هُوَ خَيْرٌ ۚ ٱهْبِطُوا۟ مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلْمَسْكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّۦنَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ٦١

(1) Тафсири Бағавӣ 1\100

ва паёмбаронро ба ноҳақ куштанд ва нофармонӣ карданд ва таҷовуз намуданд».

**62.** Касоне, ки аз ин уммат имон овардаанд ба Аллоҳ ва расулаш ва амал кардаанд ба шариъати ӯ ва касоне, ки пеш аз биъсати[1] Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аз умматҳои пешина аз яҳудиён ва насрониён ва собиён[2], ки бар фитраташон боқӣ буданд ва ҳамагон холис ба Аллоҳ ва ба рӯзи ҷазо имон овардаанд ва кори шоистае кардаанд, Аллоҳ ба онҳо ҷазои нек медиҳад ва на бимнок мешаванд ва на ғамгин.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْأٓخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ва ба ёд оред, эй бани Исроил, он замонро, ки бо шумо паймони сахт бастем, ки имон ба Аллоҳ оред ва ягона Ӯро ибодат кунед ва кӯҳи Турро[3] бар болои саратон бидоштем. Ва барои шумо гуфтем: Он чиро, ки

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٣﴾

(1) Яъне, паёмбар шудан

(2) Гурӯҳе аз аҳли қибла, ки худро бар оини Иброҳим(алайҳи-с-салом) медонанд ва дар ҷануби Ироқ зиндагӣ мекунанд, ҳарчанд ки дар Тафсири Саъдӣ онҳоро гурӯҳе аз насоро зикр кардасст 1\54

(3) Номи кӯҳест (дар нимҷазираи Сино, дар марзи Фаластин), дар он ҷо Мӯсо бо Парвардигори худ муноҷот кард. Тафсири Табарӣ 2\ 157.

ба шумо додаем, мустаҳкам бигиред, вагарна кӯҳи Турро бар болоятон сарнагун созем ва он чиро, ки дар он аст, ба хотир бидоред! То бувад, ки парҳезгор бошед.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Бори дигар, баъд аз гирифтани паймон ва нигоҳ доштани кӯҳ бар болоятон, рӯ гардонидед. Ва агар фазлу раҳмати Аллоҳ намебуд, ҳамоно шумо дар дунёву охират аз зиёнкорон мешудед.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْا۟ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا۟ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Ва эй ҷамоати яҳудиён, бешак донистед он гурӯҳро, ки рӯзи шанбе аз ҳадди худ таҷовуз карданд, яъне ҳилае андешиданд рӯзи шанбе барои сайд кардани моҳиҳо ва тур гузоштанд ва хандақе канданд, то моҳиҳоро ба даст оваранд. Ва рӯзи якшанбе моҳиҳои сайдшударо гирифтанд. Зеро сайди рӯзи шанбе барояшон ҳаром буд.[1] Пас ба онҳо хитоб кардем: «Маймунҳои хоршуда бошед!».

فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٦٦﴾

**66.** Ва онҳоро барои гуноҳашон ибрати ҳамзамононашон ва ояндагон

(1) Тафсири Бағавӣ 1\105

ва панде барои парҳезгорон гардонидем.

**67.** Эй бани Исроил, ҷинояти пешгузаштагони худ, саркашӣ ва ҷидолашон бо Мӯсо алайҳиссаломро ба ёд оред, ки он вақт Мӯсо ба қавми худ гуфт: «Аллоҳ фармон медиҳад, ки говеро бикушед!» Худписандона гуфтанд: «Оё Моро масхара мекунӣ?» Гуфт: «Ба Аллоҳ паноҳ мебарам, ки аз нодонон (масхаракунандагон)[1] бошам».

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تَذۡبَحُواْ بَقَرَةٗۖ قَالُوٓاْ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوٗاۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٦٧

**68.** Гуфтанд: «Барои мо Парвардигоратро бихон, то баён кунад, ки он чӣ гуна говест?» Мӯсо гуфт: «Аллоҳ мегӯяд: «Говест, на сахт пиру аз кор афтода, на ҷавону корнокарда, миёнасол». Акнун барои иҷро намудани амри Парвардигоратон бишитобед!

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا فَارِضٞ وَلَا بِكۡرٌ عَوَانُۢ بَيۡنَ ذَٰلِكَۖ فَٱفۡعَلُواْ مَا تُؤۡمَرُونَ ٦٨

**69.** Гуфтанд: «Барои мо Парвардигоратро бихон, то бигӯяд, ки ранги он чист?» Гуфт: «Мегӯяд: «Говест, зарди назаррабо, ки рангаш бинандагонро шод мегардонад».

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوۡنُهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ صَفۡرَآءُ فَاقِعٞ لَّوۡنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩

(1) Тафсири Бағавӣ 1\106

**70.** Бани Исроил гуфтанд: «Барои мо Парвардигоратро бихон, то бигӯяд он чӣ гуна говест? Ки он гов бар гови хостаи мо монанд шудааст ва ҳароина агар Аллоҳ хоста бошад, роҳёфтагонем».

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ ٱلۡبَقَرَ تَشَٰبَهَ عَلَيۡنَا وَإِنَّآ إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهۡتَدُونَ ٧٠

**71.** Мӯсо барояшон гуфт: «Аллоҳ мефармояд: «ки вай гови меҳнаткаш нест, ки ром бошад ва заминро ҷуфт кунад ва киштзорро об диҳад. Беайбу нуқсон асту якранг». Гуфтанд: «Акнун ҳақиқатро гуфтӣ». Пас баъди пурсуҷӯи бисёр онро куштанд, ҳарчанд ки наздик буд, ки аз он кор рӯй гардонанд. Инчунин буд, ки бар худ машаққат карданд, Аллоҳ бар онҳо машаққат овард.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا ذَلُولٞ تُثِيرُ ٱلۡأَرۡضَ وَلَا تَسۡقِي ٱلۡحَرۡثَ مُسَلَّمَةٞ لَّا شِيَةَ فِيهَاۚ قَالُواْ ٱلۡـَٰٔنَ جِئۡتَ بِٱلۡحَقِّۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُواْ يَفۡعَلُونَ ٧١

**72.** Ва ба ёд оред он вақтро, ки касеро куштед ва дар он ихтилоф кардед ва Аллоҳ он чиро, ки пинҳон мекардед, ошкоркунандааст.

وَإِذۡ قَتَلۡتُمۡ نَفۡسٗا فَٱدَّٰرَٰٔتُمۡ فِيهَاۖ وَٱللَّهُ مُخۡرِجٞ مَّا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٧٢

**73.** Сипас гуфтем: «Порае аз он гови кушташуда бар он одами кушташуда бизанед. Аллоҳ ӯро зинда мегардонад ва аз кушандаи худ шуморо хабар медиҳад. Пас бо порае

فَقُلۡنَا ٱضۡرِبُوهُ بِبَعۡضِهَاۚ كَذَٰلِكَ يُحۡيِ ٱللَّهُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٧٣

аз он гов мурдаро заданд ва Аллоҳ ӯро зинда гардонд ва ӯ кушандаи худро хабар дод. Аллоҳ мурдагонро инчунин рӯзи қиёмат зинда месозад ва нишонаҳои қудрати хешро инчунин ба шумо, эй бани Исроил, намоён мекунад, то ки ба ақли худ дарк кунед ва аз нофармонии Ӯ бозистед!».

**74.** Лекин шуморо ин манфиат набахшид, балки баъд аз дидани чунин мӯъҷизаҳо дилҳои шумо чун санг сахт гардид, ҳатто сахттар аз санг гардид, зеро ки аз баъзе сангҳо гоҳо ҷуйҳо равон мешаванд ва чун баъзеи дигар шикофта шавад, об аз он берун ояд ва гоҳ санг аз тарси Аллоҳ аз боло ба нишеб фурӯ афтад ва Аллоҳ аз он чизе, ки мекунед, ғофил нест!

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَٱلْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ ٱلْمَآءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Эй мусалмонон, оё рафтори бани Исроилро фаромӯш кардед ва умедвор ҳастед, ки яҳудиён ба дини шумо имон биёваранд, ҳол он ки гурӯҳе аз олимонашон каломи Аллоҳ Тавротро мешуниданд ва бо он ки ҳақиқати онро меёфтанд ва қасдан онро дар маъно ё лафз тағйир

۞ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا۟ لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

медоданд ва аз кори хеш огоҳ буданд?

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوٓا۟ أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

**76.** Инҳо, яҳудиён, чун бо мӯъминон вохӯранд, бо забонашон гӯянд: «Мо ҳам ба дини шумо ва расуле, ки дар Таврот башорат дода шудааст, имон овардем». Ва чун бо якдигар танҳо шаванд, гӯянд: «Оё бо мӯъминон, аз донише, ки Аллоҳ ба шумо арзонӣ дошта (дар Таврот аз амри Муҳаммад)(1) сухан мегӯед, то ба ёрии он рӯзи қиёмат дар назди Парвардигоратон бар шумо ҳуҷҷат оранд? Оё ба ақл дарнамеёбед? Яъне андеша намекунед.».

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

**77.** Оё намедонанд, ки ҳар як гуноҳеро мекунанд ва онро пинҳон медоранд ва ё ошкор месозанд, Аллоҳ медонад?

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَـٰبَ إِلَّآ أَمَانِىَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

**78.** Баъзе аз яҳудиён бесаводоне ҳастанд, ки намедонанд Тавротро ва он чӣ дар он аз сифоти Паёмбари Аллоҳ (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) – ро, ҷуз орзуҳои дурӯғ, ки шунидаанд. Инҳо танҳо пойбанди гумонҳои худ ҳастанд.

(1) Тафсири Бағавӣ 1\114

**79.** Пас ҳалок ва ваъиди сахт бод бар олимони яҳудиён[1], ки китобро худ ба дасти худ менависанд ва мегӯянд ин аз назди Аллоҳ аст ва ҳол он ки мухолифи он чӣ ки Аллоҳ бар паёмбараш Мӯсо нозил карда мебошад, то фоидае андак баранд. Пас ҳалокӣ бод бар онҳо аз он чӣ навиштанд ва ҳалокӣ бод бар онҳо аз фоидае, ки мебаранд!

فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ يَكۡتُبُونَ ٱلۡكِتَٰبَ بِأَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشۡتَرُواْ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلٗاۖ فَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتۡ أَيۡدِيهِمۡ وَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا يَكۡسِبُونَ ٧٩

**80.** Ва бани Исроил гуфтанд: «Оташи дӯзах ҷуз чанд рӯзе Моро насӯзонад». Эй Паёмбар,, бигӯ: «Оё бо Аллоҳ чунин паймоне бастаед, то Аллоҳ хилофи паймони худ накунад? Ё он ки бар Аллоҳ он чиро мегӯед, ки худ намедонед?».

وَقَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامٗا مَّعۡدُودَةٗۚ قُلۡ أَتَّخَذۡتُمۡ عِندَ ٱللَّهِ عَهۡدٗا فَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ عَهۡدَهُۥٓۖ أَمۡ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٠

**81.** Оре, ҳар касе кори баде анҷом диҳад ва гуноҳаш ӯро фаро гирад, пас онон аҳли дӯзаханд. Ва онон дар он ҷовидона хоҳанд монд.

بَلَىٰۚ مَن كَسَبَ سَيِّئَةٗ وَأَحَٰطَتۡ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨١

**82.** Ва ҳукми Аллоҳ дар муқобили чунин касон ҳам ҷорӣ аст. Яъне онон, ки имон овардаанд ва тибқи шариъате, ки Аллоҳ бар расулаш фиристодааст, корҳои шоиста кардаанд ва

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨٢

(1) Тафсири ибни Касир 1\311

онҳо аз аҳли биҳиштанд ва дар он ҷовидонанд.[1]

**83.** Эй бани Исроил, ба ёд оред он вақтро, ки аҳду паймони сахт гирифтем, ки ғайри Аллоҳро напарастед ва ба падару модару хешовандон ва ятимону дарвешон некӣ кунед ва ба мардумон сухани нек гӯед ва намоз бихонед ва закот бидиҳед! Сипас рӯйгардонидед ва сарпечӣ кардед[2], магар шумори андаке аз шумо.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
لَا تَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَانٗا
وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ
وَقُولُواْ لِلنَّاسِ حُسۡنٗا وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا
مِّنكُمۡ وَأَنتُم مُّعۡرِضُونَ ٨٣

**84.** Ва эй бани Исроил, ба ёд оред он вақтро, ки бо шумо паймон ниҳодем, дар Таврот, ки хуни якдигарро нарезед ва қавми хешро аз хонаҳои худ берун макунед. Сипас худ иқрор кардаед ва худ гувоҳед.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ لَا تَسۡفِكُونَ دِمَآءَكُمۡ
وَلَا تُخۡرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن دِيَٰرِكُمۡ ثُمَّ
أَقۡرَرۡتُمۡ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٨٤

**85.** Пас шумо чунин ҷамоъате ҳастед, ки якдигарро мекушед ва аз қавми худ гурӯҳеро аз диёрашон берун мекунед; (барои ситам кардан) ва бар зидди онҳо ба гуноҳ ва душманӣ ба ҳамдастии якдигар бармехезед ва агар асир шуда ба назди шумо биёянд, дар баробари озодияшон фидя мегиред ва ҳол он

ثُمَّ أَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تَقۡتُلُونَ أَنفُسَكُمۡ
وَتُخۡرِجُونَ فَرِيقٗا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمۡ
تَظَٰهَرُونَ عَلَيۡهِم بِٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَإِن
يَأۡتُوكُمۡ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمۡ وَهُوَ مُحَرَّمٌ
عَلَيۡكُمۡ إِخۡرَاجُهُمۡۚ أَفَتُؤۡمِنُونَ بِبَعۡضِ
ٱلۡكِتَٰبِ وَتَكۡفُرُونَ بِبَعۡضٖۚ فَمَا جَزَآءُ مَن
يَفۡعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ إِلَّا خِزۡيٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَاۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ
ٱلۡعَذَابِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٨٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1\57

(2) Яъне, қабул накардед ин амрҳоро Тафсири Саъдӣ 1\57

ки берун ронданашон бар шумо ҳаром буд. Чӣ бад аст афъоли шумо, ки ба баъзе аз аҳкоми Таврот имон меоваред ва баъзе дигарро инкор мекунед! Ҷазои касе, ки чунин кунад, дар дунё ҷуз хорӣ нест ва дар рӯзи қиёмат ба сахттарин тарз шиканҷа мешавад ва Аллоҳ аз он чи ки анҷом медиҳед, ғофил нест!

**86.** Инҳо ҳамон касонанд, ки ба ивази охират зиндагии дунёро харидаанд. Пас азоб аз онҳо сабук карда нашавад ва касе ёриашон накунад.

أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا بِٱلۡأٓخِرَةِۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٨٦

**87.** Ба таҳқиқ ба Мӯсо китоби Таврот додем ва аз паи ӯ паёмбарон фиристодем. Ва ба Исо писари Марям мӯъҷизаҳои равшан иноят кардем ва ӯро бо Рӯҳулқудс (яъне, Ҷабраил)[1] қувват додем. Ва ҳар гоҳ паёмбаре омад ва чизҳое овард, ки писанди шумо набуд, саркашӣ кардед ва гурӯҳеро дурӯғгӯ хондед ва гурӯҳеро куштед.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَقَفَّيۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ بِٱلرُّسُلِۖ وَءَاتَيۡنَا عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمۡ رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهۡوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ ٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ فَفَرِيقٗا كَذَّبۡتُمۡ وَفَرِيقٗا تَقۡتُلُونَ ٨٧

**88.** Бани Исроил барои Паёмбари Аллоҳ ва расулаш Муҳаммад (саллалоҳу

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَل لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ فَقَلِيلٗا مَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨

(1) Тафсири Бағавӣ 1\119

алайҳи ва саллам) гуфтанд: «Дилҳои мо дар парда аст ва сухани ту ба қалби мо намегузарад». На, амр ин тавр нест, чунон ки иддао карданд, балки дилашон лаънат карда шудааст ва бар он муҳре ниҳода шудааст ва аз раҳмати Аллоҳ, ба сабаби куфре, ки меварзанд, берун шуданд. Пас каме аз онҳо имон меоваранд ва ҳол он ки имонашон ба онҳо нафъ намерасонад.

**89.** Ва чун онҳоро аз ҷониби Аллоҳ китоби Қуръон омад, ки тасдиққунандаи китоби онон (Таврот) буд, онро инкор карданд ва паёмбарии Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)ро низ инкор карданд. Ва ҳол он ки онҳо пеш аз ин бар мушрикони араб пирӯзӣ металабиданд ва мегуфтанд: Биъсати паёмбари охири замон наздик омад ва мо пайрави ӯ шуда, ҳамроҳи ӯ бо шумо меҷангем. Вақте ки паёмбар омад, ӯро шинохтанд, сифот ва сидқи ӯро донистанд, ӯро мункир шуданд. Пас лаънати Аллоҳ бар ҳар касе, ки ба Паёмбари охири замон Муҳаммад (саллаллоҳу

وَلَمَّا جَآءَهُمْ كِتَٰبٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا۟ مِن قَبْلُ يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَلَمَّا جَآءَهُم مَّا عَرَفُوا۟ كَفَرُوا۟ بِهِۦ ۚ فَلَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٩﴾

алайҳи ва саллам)[1] куфр меорад ва китобашро тасдиқ намекунад!

**90.** Чи бадиест, ки бани Исроил барои худ онро ихтиёр намуданд; (яъне, куфрро ба ҷои имон баргузиданд.)[2] Ва ин рафтор аз сабаби зулму ҳасади онон буд, зеро Аллоҳ аз фазлу карами хеш ба кадом бандае[3], ки ихтиёр кунад, Қуръонро нозил мекунад. Ва ба сабаби мункир шуданашон ба Паёмбари охири замон Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва ба сабаби тағйирдоданашон китоби Тавротро, хашме болои хашм оварданд. Ва кофиронро азобест хоркунанда!

بِئْسَمَا ٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Ва чун баъзе мусалмонон ба яҳудиён гуфтанд; ки ба он чи Аллоҳ нозил кардааст, имон биёваред, мегӯянд: «Мо ба он чи бар худамон нозил шудааст, имон меоварем». Ва ба ғайри он (Таврот) ҳарчанд бо ҳақиқат ҳамроҳ бошад ва китобашонро ҳам тасдиқ кунад, имон намеоваранд.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ نُؤْمِنُ بِمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩١﴾

(1) Тафсири Табарӣ 2\337

(2) Тафсири Табарӣ 2\340

(3) Яъне, Паёмбари охири замон, Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)

Агар онҳо ба Таврот ҳаққонӣ имон меоварданд, ҳароина Қуръонро тасдиқ менамуданд. Эй Муҳаммад, барояшон бигӯ: «Агар шумо имон оварда будед, аз чӣ сабаб паёмбарони Аллоҳро пеш аз ин мекуштед?».

**92.** Мӯсо ба шумо мӯъҷизаҳои равшан оварد, ки далолаткунанда бар сидқи ӯст. Ба монанди тӯфон, малах, шабушк ва қурбоққа ва ғайр аз ин он чи ки Аллоҳ дар Қуръони азим зикр намудааст. Бо вуҷуди ин, шумо пас аз рафтани Мӯсо ба ваъдагоҳи Парвардигораш, гӯсоларо маъбуди худ гирифтед. Ва шумо ситамгор будед.

۞وَلَقَدْ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ва ба ёд оред, -эй бани Исроил, вақте ки бо шумо паймони сахт бастем, ки қабул намоед он чӣ ки Мӯсо аз Таврот оварد, пас аҳдро шикастед. Ва Мо кӯҳи Турро бар болои саратон бидоштем. Ва бароятон гуфтем: Акнун он чиро, ки бароятон фиристодем, маҳкам бигиред ва устувор бошед ва каломи Аллоҳро бишнавед. Пас гуфтед: «Шунидем суханатро

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱسْمَعُوا۟ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَأُشْرِبُوا۟ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩٣﴾

ва нофармонӣ кардем». Зеро бар асари куфрашон парастиши гӯсола (яъне, муҳаббати гӯсола)[1] дар дилҳояшон ҷой гирифта буд. Бигӯ: «Агар ба он чӣ мегӯед, имон дошта бошед, имонатон шуморо ба бадкорӣ амр мекунад!».

**94.** Эй Паёмбар, ба яҳудиён, ки даъво мекунанд, ҷаннат хос барои онҳост ва гумон мекунанд, ки онҳо фарзандон ва дӯстони Аллоҳ ҳастанд, бигӯ: «Агар рост мегӯед, ки сарои охират (ҷаннат) назди Аллоҳ хос барои шумост, на барои мардуми дигар, пас орзуи марг кунед».

قُلۡ إِن كَانَتۡ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةٗ مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٤

**95.** Вале ба сабаби аъмоле, ки кардаанд, ҳаргиз орзуи марг нахоҳанд кард. (Зеро онҳо аз сидқи Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам бохабаранд. Ва ба сабаби он чи ки муртакиб шуданд аз куфру исён, худро аз ҷаннат маҳрум ва ба даромадани дӯзах лозим гардонданд.)[2] Аллоҳ ситамкоронро мешиносад ва мувофиқи кирдорашон ҷазо хоҳад дод!

وَلَن يَتَمَنَّوۡهُ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٩٥

(1) Тафсири Бағавӣ 1\122

(2) Тафсири ибни Касир 1\331

**96.** Албатта, медонӣ, эй Расул, яҳудиён сахт ҳаристаранд, ки умри бисёр бинанд, новобаста ҳаёт ҳарчанд бо хорию пастӣ бошад. Балки рағбаташон дар бисёр ҳаёт дидан, аз рағбати мушрикон ҳам зиёдтар аст. Яҳудиён таманно доранд, ки ҳазор сол дар ин дунё зиндагӣ кунанд, вале ин умри дароз онҳоро аз азоби Аллоҳ дур нахоҳад сохт. Бар Аллоҳ ҳеҷ чизе аз аъмолашон пинҳон нест ва зуд аст, ки онҳоро бар амалҳое, ки сазовори азоби Парвардигорашон аст, ҷазо хоҳад дод.[(1)]

وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٍ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِۦ مِنَ ٱلْعَذَابِ أَن يُعَمَّرَ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Эй Расул, ба яҳудиён, ҳангоме ки гуфтанд: “Ҷабраил душмани мо аст” бигӯ: Касе, ки душмани Ҷабраил бошад, пас ба дурустӣ, ки Ҷабраил Қуръонро бар дили ту ба ҳукми Аллоҳи мутаъол фуруд овардааст, ки тасдиққунандаи китобҳои пешина[(2)] ва роҳнамо ба сӯи ҳақ ва муждадиҳанда барои мӯъминон аст.

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\59

(2) Яъне,Таврот, Инҷил... Тафсири Табарӣ 2\392

**98.** Ҳар кӣ душмани Аллоҳ ва фариштагони Ӯ ва паёмбаронаш ва хусусан душмани Ҷабраилу Микоил бошад, пас ҳамоно Аллоҳ кофиронро душман аст, зеро яҳудиён гумон доштанд, ки Ҷабраил душман ва Микоил дӯсти онон аст, пас Аллоҳ ба онҳо огоҳ кард, ки касе ба яке аз он малоик душманӣ кунад, ба дигаре низ душманӣ кардаст.[1]

مَن كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبۡرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوٌّ لِّلۡكَٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ва ба дурустӣ, ки ба сӯи ту, эй Расул, оятҳои равшан (яъне, ахбор ва сирру асрори яҳудиёни бани Исроил)[2]-ро фуруд овардем, ки онҳо сидқан ва ҳақиқатан далолат бар паёмбарии ту мекунанд. Ба ҷуз фосиқон касе мункири ин оятҳо нахоҳад шуд.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ وَمَا يَكۡفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Чи бадрафторӣ аст дар паймоншиканиии бани Исроил! Ҳар бор ки бо Аллоҳ паймоне[3] бастанд, гурӯҳе аз эшон паймоншиканӣ карданд. Пас ононро мебинӣ, ки имрӯз аҳд мебанданд ва фардо аҳд мешикананд, балки бештарашон ба он

أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُواْ عَهۡدٗا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

(1) Тафсири ибни Касир 1\335

(2) Тафсири Табарӣ 2\397

(3) Яъне, имон ба паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам Тафсири Табарӣ 2\400

чи ки Паёмбари Аллоҳ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) овардааст, бовар намекунанд!

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ نَبَذَ فَرِيقٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ ظُهُورِهِمۡ كَأَنَّهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١

**101.** Ва замоне, ки Паёмбаре аз ҷониби Аллоҳ назди онҳо омад, ки тасдиққунандаи чизе буд, ки бо худ доштанд,(1) гурӯҳе аз аҳли китоб, китоби Аллоҳро пушти сарашон андохтанд, гуё ки аз он ҳеҷ намедонанд.

وَٱتَّبَعُواْ مَا تَتۡلُواْ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلۡكِ سُلَيۡمَٰنَۖ وَمَا كَفَرَ سُلَيۡمَٰنُ وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُواْ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ ٱلسِّحۡرَ وَمَآ أُنزِلَ عَلَى ٱلۡمَلَكَيۡنِ بِبَابِلَ هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنۡ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحۡنُ فِتۡنَةٞ فَلَا تَكۡفُرۡۖ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنۡهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيۡنَ ٱلۡمَرۡءِ وَزَوۡجِهِۦۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنۡ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمۡ وَلَا يَنفَعُهُمۡۚ وَلَقَدۡ عَلِمُواْ لَمَنِ ٱشۡتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ خَلَٰقٖۚ وَلَبِئۡسَ مَا شَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٢

**102.** Яҳудиён пайравӣ карданд, ба он чи шайтонҳо ҷодугаронро дар аҳди подшоҳии Сулаймон писари Довуд сухан мегуфтанд. Ва Сулаймон кофир нашуд ва ҷодуро наомӯхт, валекин шайтонҳо, ки ба Аллоҳ кофир шуданд, мардумро барои вайрон кардани диншон, ҷоду меомӯзониданд. Ҳаминчунин яҳудиён пайравӣ карданд ҷодуе, ки ба ду малоика Ҳорут ва Морут фуруд оварда шуданд дар замини Бобил дар Ироқ. Ва ин имтиҳон ва санҷиши Аллоҳ барои бандагонаш буд. Ва он ду малоика ҳеҷ касро намеомӯзанд, магар он ки насиҳат мекарданд ва аз

(1) Яъне, Таврот

таълим гирифтани он бим мекарданд. Ва мегуфтанд: Мо барои озмоишем, ба таълим гирифтани ҷоду ва итоъат кардани шайтонҳо кофир машав! Пас мардум аз ду малоика ҷодуро ёд мегиранд, ки ба сабаби вай дар миёни мард ва зани вай ҷудоӣ меафкананд. Ва ҷодугарон ба он сеҳр наметавонанд ба касе зиён расонанд, магар ба хост ва ҳукми Аллоҳ. Ва мардум он чиро ёд мегиранд, ки ба онҳо зиён мерасонад ва фоидае барояшон намедиҳад. Ба таҳқиқ шайтонҳо ин ҷодуро ба яҳудиён равон карданд ва дар байнашон ин авҷ гирифт, ҳатто ба гумроҳӣ дучор шуданд. Ва яҳудиён медонистанд, ҳар кас ҷодуро ихтиёр намояд ва ҳақро тарк кунад, ӯро дар охират ҳеҷ баҳрае нест. Чи бадие аст, ки онҳо ҷоду ва куфрро бар имон ва мутобиати расул иваз карданд. Кош инро медонистанд.[1]

**103.** Агар яҳудиён имон меоварданд ва метарсиданд, ҳароина медонистанд подоши Аллоҳ барояшон

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَمَثُوبَةٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ خَيۡرٞۚ لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\61 ва Тафсири ибни Касир 1\350

беҳтар аст аз ҷоду ва он чиро ки ба он касб намуданд. Агар медонистанд дар имону тақво чӣ савоб ҳосил мешуд, албатта имон меоварданд.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَلِلْكَـٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**104.** Эй касоне, ки имон овардаед, магӯед ба Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳиваcаллам)-«роъино»,[1] зеро яҳудиён ба Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам “роъино” мегуфтанд. Ва қасди онҳо дашном буд. Бигӯед эй мӯъминон: ба ивази “Роъино”, “Унзурно”, яъне. “ба мо нигоҳ кун!”. Ва нек бишнавед, аз китоби Парвардигоратон, он чи ки тиловат карда мешавад. Ва инкоркунандагонро азоби дардовар аст.

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَـٰبِ وَلَا ٱلْمُشْرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

**105.** Аз миёни аҳли китоб онон, ки кофир шуданд ва низ мушрикон дӯст намедоранд, ки аз ҷониби Парвардигор ба шумо хайре (яъне, Қуръон, илм, нусрат ё башорат)[2] бирасад. Ва ҳол он ки Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ба раҳмати хеш хос мегардонад ва Аллоҳ дорои фазли бузург аст.

(1) Дар асл “Роъино” ба маънои “ту моро гӯш кун ва шафқат кун бар мо” ва ба маънои дигараш “соҳиби руъунат”, яъне, аблаҳ аст. Ва мақсадашон дашном ва таҳқир буд. Тафсири Саъдӣ 1\61

(2) Тафсири Табарӣ 2\470

**106.** Ҳеҷ оятеро бекор ё тарк намекунем, магар он ки беҳтар аз он ё ба монанди онро меоварем. Оё намедонӣ, Эй Паёмбар, ки Аллоҳ ба ҳар коре тавоност ва Ӯро ҳеҷ чиз оҷиз карда наметавонад?

۞ مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Оё намедонӣ, ки Аллоҳ подшоҳи осмонҳо ва замин аст, он чи ки хоҳад мекунад ва чӣ гунае, ки хоҳад бандагонашро амр ва наҳй мекунад. Ва ба ҷуз Аллоҳ барои шумо дигаре ҳеҷ дӯсту ёридиҳандае нест.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Оё мехоҳед аз паёмбари худ чизе бипурсед, (ба қасди саркашӣ)[1], ҳамчунон ки қавми Мӯсо пеш аз ин аз Мӯсо пурсида буданд? Он кас, ки куфрро ба ҷои имон ихтиёр кунад, чун касест, ки роҳи ростро гум карда бошад.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾

**109.** Бисёре аз аҳли китоб, бо он ки ҳақиқат бар онҳо ошкор шуда, аз рӯӣ ҳасад дӯст доранд шуморо пас аз имон оварданатон ба куфр бозгардонанд. Афв кунед аз камбудӣ ва хатогиҳояшон ва гузашт кунед аз ҷаҳолаташон, то Аллоҳ

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟ وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\62

фармонашро биёварад, ва ба афъоли бадашон онҳоро ба азоб гирифтор кунад, ки Ӯ бар ҳар коре тавоност!

**110.** Эй мӯъминон, намозро барпо доред ба тариқи саҳеҳ ва закоти фарзшударо адо намоед! Ва бидонед, ҳар некиеро, ки пешопеш барои худ мефиристед, подоши онро назди Аллоҳ хоҳед ёфт. Албатта Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, биност.[1]

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٠

**111.** Ҳар як аз яҳудиён ё насрониён даъво карда гуфтанд: «Ғайр аз яҳудиён ва насрониён касе ба биҳишт намеравад». Ин орзуи ботили онҳост. Бигӯ барояшон, эй Расул: Бар саҳеҳ будани даъвоятон ҳуҷҷататонро биёваред, агар шумо ростгӯ бошед.

وَقَالُواْ لَن يَدۡخُلَ ٱلۡجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ تِلۡكَ أَمَانِيُّهُمۡۗ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١١١

**112.** Амр ин тавр нест, чунон ки гумон кардаанд, ки ҷаннат барои тоифаи махсусе аст. Оре, ҳар кас, ки аз рӯи ихлос рӯ ба Аллоҳ кунад ва ба Ӯ касеро шарик наорад, некӯкор бувад. Ва дар гуфтор ва кирдораш ва бо Паёмбари Аллоҳ Муҳаммад -саллаллоҳу алайҳи ва саллам пайравӣ

بَلَىٰۚ مَنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَلَهُۥٓ أَجۡرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١١٢

(1) Тафсири Табарӣ 2\505

намояд, пас ҳар касе, ки инҳоро анҷом дод, дар охират муздашро аз Парвардигораш хоҳад гирифт. Дохил шудани биҳишт чунин аст. Ва онҳо аз биму ҳароси охират дар тарс нестанд ва андӯҳгин намешаванд.[1]

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ لَيۡسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَيۡءٖ
وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ لَيۡسَتِ ٱلۡيَهُودُ عَلَىٰ شَيۡءٖ
وَهُمۡ يَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ
لَا يَعۡلَمُونَ مِثۡلَ قَوۡلِهِمۡۚ فَٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١١٣

**113.** Ва яҳудиён гуфтанд: Насрониён бар ҳеҷ чиз аз дини ҳақ нестанд ва инчунин насрониён дар ҳаққи яҳудиён гуфтанд. Ва ҳол он ки онон Таврот ва Инҷилро мехонданд[2]. Ҳамчунин монанди қавли онҳо ба ҳар як диндор гуфтанд: Ту бар ҳеҷ чиз дар дини ҳақ нестӣ! Пас, Аллоҳ рӯзи қиёмат миёни онҳо дар он чӣ ихтилоф доранд, ҳукм мекунад. Ва ҳар якеро мувофиқ бар амалаш ҷазо хоҳад дод.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذۡكَرَ
فِيهَا ٱسۡمُهُۥ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ مَا كَانَ
لَهُمۡ أَن يَدۡخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَۚ لَهُمۡ فِي
ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١٤

**114.** Ва нест касе золимтар аз онон, ки ёд кардани номи Аллоҳро дар масҷидҳо аз барпо доштани намоз ва тиловати Қуръон ва монанди он манъ мекунанд ва дар вайронии онҳо мекӯшанд. Ин гурӯҳ золимонро сазовор

(1) Тафсири ибни Касир 1\385

(2) Дар ҳар ду китоб зикр шуда буд, ки имон овардан ба ҳамаи паёмбарон воҷиб аст. Ва инчунин мушрикони араб ва ғайри онон, ки намедонанд. Тафсири ибни Касир 1\387

аст, ки ҳаросону тарсон ба масҷидҳо дароянд. Онҳоро дар дунё хорӣ ва дар охират азоби бузургест.(1)

وَلِلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ فَأَيۡنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجۡهُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ١١٥

**115.** Машриқу Мағриб ва мобайни он аз они Аллоҳ аст. Ӯ подшоҳи ҳамаи замин аст. Пас бар ҳар ҷое, ки рӯ оред (дар намоз)(2) ҳамон ҷо рӯ ба Аллоҳ аст. Шумо аз мулк ва тоъати Ӯ берун нестед. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ фарохнеъмату доност!

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ بَل لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦

**116.** Яҳудиён, насрониён ва мушрикон гуфтанд, ки Аллоҳ барои худ фарзанде гирифт. Пок аст Ӯ! Балки ҳар чӣ дар осмонҳо ва замин аст, аз они Ӯст ва ҳама фармонбардори Ӯянд!

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ١١٧

**117.** Аллоҳ таъоло офаринандаи осмонҳо ва замин аст. Чун иродаи чизе кунад, мегӯяд: «Мавҷуд шав!» Ва он чиз мавҷуд мешавад.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ لَوۡلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوۡ تَأۡتِينَآ ءَايَةٞۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّثۡلَ قَوۡلِهِمۡۘ تَشَٰبَهَتۡ قُلُوبُهُمۡۗ قَدۡ بَيَّنَّا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ١١٨

**118.** Нодонони аҳли китоб ва ғайри онҳо (аз рӯи кибрашон ба Паёмбари Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам)(3) гуфтанд: «Чаро Аллоҳ бо мо сухан намегӯяд,

(1) Тафсири Саъдӣ 1\63

(2) Тафсири Саъдӣ 1\63

(3) Тафсири Саъдӣ 1\64

ки ту ҳақиқатан фиристодаи Ӯ ҳастӣ? Ё мӯъҷизае бар мо намеояд, ки бар сидқи паёмбарии ту далолат кунад?» Касоне, ки пеш аз онҳо буданд, низ саркашона чунин суханоне мегуфтанд. Ба сабабе, ки дилҳояшон ҳамонанди якдигар аст. Ҳамоно Мо барои гурӯҳе, ки ба Аллоҳ имони ҳақиқӣ ки доранд, нишонаҳое баён кардаем.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۖ وَلَا تُسۡـَٔلُ عَنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَحِيمِ ١١٩

**119.** Мо туро ба дини ҳақ, ки асоси он бар Қуръону Суннат аст, ба паёмбарӣ фиристодем, то мужда диҳӣ ба мардум хайри дунёву охиратро ва битарсонӣ саркашонро аз азоби Аллоҳ. Ту масъул нестӣ ба онон, ки ба ту куфр овардаанд. Пас албатта онон рӯзи қиёмат дохили дӯзах шаванд ва аз он берун наоянд.[1]

وَلَن تَرۡضَىٰ عَنكَ ٱلۡيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمۡۗ قُلۡ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ ٱلَّذِي جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠

**120.** Яҳудон ва насрониён аз ту, эй Расул, ҳаргиз хушнуд намешаванд, то ки ба динашон пайравӣ накунӣ! Ба онҳо бигӯ: Дини ислом ин дини саҳеҳ аст. Ва агар ту орзуҳои ботили онҳоро пайравӣ кунӣ, баъди он чи аз ваҳй туро омад, пас туро

(1) Тафсири Саъдӣ 1\64

барои халос аз азоби Аллоҳ ҳеҷ дӯсте ва ёридиҳандае набошад. Гарчанде ин оят хитоб ба Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) бошад, вале ба ҳамаи уммат далолат мекунад[1].

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١

**121.** Касоне, ки аз яҳудиён ва насрониён ба онон китоби Тавротро додаем ва онҷунон, ки лоиқ аст, онро мехонанд ва ба тамоми фармудаи он пайравӣ мекунанд ва ба ҷамиъи паёмбарон имон меоранд ва хусусан ба паёмбари охир замон Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва ба он чи ба ӯ фуруд оварда шудааст[2], имон меоранд. Аммо онон, ки баъзе китобро тағйиру табдил доданд ва баъзе аз оёташро пинҳон карданд. Ин касон ба Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва ба он чи ба ӯ фуруд оварда шудааст, кофир ҳастанд. Онҳо дар назди Аллоҳ аз сахттарин зиёнкорон ҳастанд.

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\64

(2) Тафсири ибни Касир 1\404

**122.** Эй бани Исроил[1], ёд кунед, аз он неъмате, ки бар шумо фаровон ато кардам ва шуморо дар он замон ба бисёр будани паёмбарон аз шумо ва ба он чи фуруд оварда шуд ба онҳо аз китобҳо, бар ҷаҳониён, бартарӣ ва бузургӣ додам!

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢

**123.** Ва битарсед аз рӯзи қиёмат, ки касе аз касе чизеро манъ насозад ва фидя пазируфта нашавад, ки вайро аз азоб наҷот диҳад ва касеро шафоъат суд надиҳад ва онҳо ёрӣ дода нашаванд.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣

**124.** Эй Паёмбар, ба ёд ор вақтеро, ки Парвардигори Иброҳим ӯро ба чанд калимае[2] биёзмуд ва Иброҳим ҳамаи он корҳоро пурра ба анҷом расонид. Аллоҳ ба ӯ гуфт: «Ман туро пешвои мардум мегардонам». Иброҳим гуфт: «Ва аз фарзандони ман низ пешвоён пайдо кун!» Аллоҳ фармуд: «Пешвоӣ дар дин ба ситамкорон намерасад».

۞وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهۡدِي ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٢٤

(1) Зуриёти Яъқуб алайҳи-с-салом

(2) Яъне аз амру наҳйҳо. Тафсири ибни Касир 1\405

**125.** Эй Паёмбар, ба ёд ор, вақте ки Каъбаро ҷои ҷамъшавӣ (барои ҳаҷ, умра, тавоф ва намоз)[1] ва макони амни мардум сохтем. Ва душман ба онҷо ғайрати даромадан надорад. Ва гуфтем: Мақоми[2] Иброҳимро намозгоҳи хеш гиред. Ба сӯи Иброҳим ва писараш Исмоил ваҳй фиристодем: «Хонаи маро барои тавофкунандагону эътикофкунандагон[3] ва рукӯъу саҷдакунандагон покиза доред!»

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا وَٱتَّخِذُواْ
مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ
وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ
وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٥

**126.** Эй Паёмбар, ба ёд ор, вақте ки Иброҳим дар дуъояш гуфт: «Эй Парвардигори ман, ин шаҳри Маккаро ҷои амн гардон ва аз сокинонаш касеро, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон доранд, аз ҳар меваҳо рӯзӣ деҳ!». Аллоҳ фармуд: «Ҳар кас, ки кофир шуд, ӯро андаке дар ин дунё баҳраманд гардонам, сипас ба азоби оташ дучораш гардонам», чӣ ҷои бозгашти бадест!

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنٗا
وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ قَالَ وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا
ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٦

**127.** Эй Паёмбар, ба ёд ор, вақте ки Иброҳим ва Исмоил асосҳои хонаро баланд

وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ وَإِسۡمَٰعِيلُ
رَبَّنَا تَقَبَّلۡ مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٢٧

(1) Тафсири Бағавӣ 1\146

(2) Он сангест, ки Иброҳим бар он истода Каъбаро бино кард

(3) Гӯшанишинон

мекарданд, ва ҳар ду бо хушӯъ дуъо карда гуфтанд: «Эй Парвардигори мо, аз мо амалҳои шоиста ва дуъоямонро бипазир, ки ту шунаво ба суханони бандагонат ва доно ҳастӣ ба аҳволи онҳо!»

**128.** Эй Парвардигори мо, моро устувор бар ислом ва фармонбардори аҳкоми хеш соз ва низ фарзандони моро фармонбардори хеш гардон ва тарзи ибодатҳои моро ба мо нишон бидеҳ ва тавбаи мо бипазир, ки Ту тавбапазиранда ва меҳрубон ҳастӣ!

رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةٗ مُّسۡلِمَةٗ لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٨

**129.** Эй Парвардигори мо, дар ин уммат (аз зурриёти Исмоил)[1] паёмбаре бар онҳо бифирист, то оёти туро бар онҳо бихонад ва ба онҳо китобу ҳикмат биёмӯзонад ва онҳоро аз ширку бадахлоқӣ покиза созад ва Ту азизӣ, чизе монеъи Ту шуда наметавонад ва ҳаким ҳастӣ, ҳама чизро дар мавзеъи худаш мегузорӣ!

رَبَّنَا وَٱبۡعَثۡ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَيُزَكِّيهِمۡۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٢٩

**130.** Ва касе, ки аз дини Иброҳим (яъне дини Ислом) рӯй барметобад, худро хор кард. Ва ба

وَمَن يَرۡغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبۡرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَقَدِ ٱصۡطَفَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٣٠

(1) Тафсири Бағавӣ 1\151

таҳқиқ Иброҳимро дар дунё баргузидем ва ӯро низ аз шоистагоне қарор додем, ки барояшон дар охират олитарин дараҷаҳо аст.

إِذۡ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسۡلِمۡۖ قَالَ أَسۡلَمۡتُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٣١

**131.** Ва сабаби ин ихтиёр бетараддуд қабул кардани ӯ дини ислом аст. Вақте ки Парвардигораш ба ӯ гуфт: «Ба тоъати Парвардигорат таслим шав». Иброҳим гуфт: «Ман дар баробари Парвардигори ҷаҳониён бо ихлосу тавҳид ва муҳаббату тавба таслимам».[1]

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبۡرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعۡقُوبُ يَٰبَنِيَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٣٢

**132.** Иброҳим ва Яъқуб ба фарзандони худ ба ин калима васият карданд, «Эй фарзандони ман, Аллоҳ барои шумо ин динро ихтиёр кардааст, ва ин дини ислом аст, ки Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба ин дин омад[2] ва дар айёми зиндагиатон аз он ҷудо машавед, пас аз ин ҷаҳон намиред, магар ин ки шумо фармонбардор бошед». Яъне, дар дини ислом бошед.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\66

(2) Тафсири Бағавӣ 1\153

**133.** Эй яҳудиён, оё шумо ҳозир будед, он гоҳ, ки марги Яъқуб фаро расид ва ба фарзандонаш гуфт: «Пас аз ман, чӣ чизро мепарастед?» Гуфтанд: «Маъбуди ту ва маъбуди падарони туро, ки Иброҳиму Исмоилу Исҳоқанд ва ба яктоӣ хоҳем парастид ва дар баробари Ӯ фармонбардор ҳастем».

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ بَعْدِى ۖ قَالُوا۟ نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Онҳо умматҳое буданд, ки дар ҳақиқат даргузаштаанд. Он чӣ карда буданд, аз они онҳост ва он чӣ шумо кунед, аз они шумост ва шуморо аз аъмоле, ки онҳо кардаанд, намепурсанд. Ва ҳар касе ба он чи кард, ҷазо хоҳад дид ва касе ба гуноҳи касе азоб карда намешавад.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Яҳудиён ба уммати Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) гуфтанд: Ба дини яҳудӣ дохил шавед, то роҳи рост ёбед ва насрониён низ чунин гуфтанд. Эй Расул барояшон бигӯ: Балки ҳидоят пайравӣ намудани миллати Иброҳим аст, ки ӯ аз мушрикон набуд».

وَقَالُوا۟ كُونُوا۟ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ تَهْتَدُوا۟ ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِـۧمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Эй мўъминон ба яҳудиён
ва насрониён бигўед: «Мо
ба Аллоҳ ва оёте, ки бар мо
нозил шуда ва низ он чӣ бар
Иброҳиму Исмоил ва Исҳоқу
Яъқуб ва наберагонаш нозил
шуда ва низ он чӣ ба Мўсо ва
Исо фиристода шуда ва он
чӣ бар паёмбарони дигар аз
ҷониби Парвардигорашон
омадааст, имон овардем.
Миёни ҳеҷ як аз паёмбарон
фарқе намениҳем ва ҳама дар
баробари Аллоҳ бо тоъату
ибодат таслим ҳастем».

قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ
إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ
وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ
وَمَآ أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ
بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦

**137.** Агар ба он чӣ шумо
имон овардед, яҳудиён
ва насрониён ва дигарон
низ ба мисли шумо имон
биёваранд, ҳидоят ёфтаанд.
Аммо агар рўй тофтанд,
пас бо ту дар душманиву
хилофанд ва дар баробари
онҳо Аллоҳ туро, эй Расул, аз
шарри онҳо кифоят мекунад
ва Ў шунаво ва доност!

فَإِنۡ ءَامَنُواْ بِمِثۡلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ
ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا هُمۡ فِي شِقَاقٖۖ
فَسَيَكۡفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣٧

**138.** Дини Аллоҳро лозим гиред,
ки шуморо бар он дин пайдо
кардааст. Беҳтар аз дини
Аллоҳ, ки мардумро бар он
пайдо кард, дин нест. Пас
онро лозим гиред ва бигўед.
Мо фармонбардор
ва парастандагони Ў ва

صِبۡغَةَ ٱللَّهِ وَمَنۡ أَحۡسَنُ مِنَ ٱللَّهِ
صِبۡغَةٗۖ وَنَحۡنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ١٣٨

пайрави миллати[1] Иброҳим ҳастем.

**139.** Эй Паёмбар,, ба аҳли китоб бигӯ: «Оё дар бораи тавҳиди Аллоҳ бо мо баҳсу муҷодала мекунед? Ӯ Парвардигори мову шумост. Аъмоли мо аз они мо ва аъмоли шумо аз они шумост ва мо ба ихлос парастандагони Ӯ ҳастем ва ба Ӯ чизеро шарик намеорем.».

قُلۡ أَتُحَآجُّونَنَا فِي ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡ
وَلَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ
مُخۡلِصُونَ ١٣٩

**140.** Оё мегӯед, ки Иброҳиму Исмоил ва Исҳоқу Яъқуб ва наберагони ӯ[2] бар дини яҳудӣ ё насронӣ буданд? (Ин дурӯғи маҳз аст, зеро ки онҳо қабл аз нузули Таврот ва Инҷил ба паёмбарӣ мабъус шуда буданд ва аз дунё гузашта буданд). Эй Паёмбар, барояшон бигӯ: «Оё шумо донотаред аз дини онҳо ё Аллоҳ? Ба дурустӣ, ки дар Қуръон хабар дода шуда буд, ки онҳо мусалмонони пок аз ширк буданд. Кист ситамгартар аз касе, ки гувоҳиеро, ки аз ҷониби Аллоҳ наздаш аст, бипӯшад!? Ва Аллоҳ аз он чи ки мекунед, бехабар

أَمۡ تَقُولُونَ إِنَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ
وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطَ كَانُواْ
هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ قُلۡ ءَأَنتُمۡ أَعۡلَمُ أَمِ ٱللَّهُۗ
وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً عِندَهُۥ
مِنَ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ١٤٠

(1) Тафсири Табарӣ 3\117

(2) Онҳо 12 кас аз фарзандони Яъқуб аз қабилаҳои банӣ Исроил. Тафсири Ибни Касир 2\70

нест, балки ҳисобгиранда ва ҷазодиҳандаи амалҳост.

**141.** Онон умматҳое буданд, ки дар ҳақиқат даргузаштаанд. Он чӣ онҳо карданд, аз они онҳост ва он чӣ шумо мекунед, аз они шумост ва шуморо аз аъмоли онҳо намепурсанд. (Оят далолат ба он мекунад, инсон такя бар махлуқҳо макунад ва ба насабҳо фирефта нашавад.)[1]. Ва касе ба як паёмбар куфр оварад, ба тамоми паёмбарон куфр овардааст.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

**142.** Мардумони бехирад аз яҳуду насрониён ва аҳли нифоқ онон, ки ақлашон заиф аст, тамасхурона хоҳанд гуфт: «Чӣ чиз онҳоро аз қиблае, ки рӯ ба рӯи он меистоданд, баргардонид?» Эй Расул, ба онҳо бигӯ: «Машриқу Мағриб ва мобайни он мулки Аллоҳ аст ва Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ба роҳи рост ҳидоят мекунад!». (Танбеҳ: Ҳама чиз мулки Аллоҳ аст, ҳатто ҳамаи ҷиҳат ва атроф аз мулки Ӯ хориҷ нест ва дар ҳама ҳол ба ҷо овардани амри Аллоҳ лозим аст. Пас ба кадом тараф амр

۞ سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِى كَانُوا۟ عَلَيْهَا ۚ قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\70

намояд, ба ҳамон тараф рӯ меорем.)[1]

**143.** Ва ҳамчунин шуморо ба роҳи рост роҳ намудем ва шуморо беҳтарини умматҳо гардонидем, то ба мардум дар охират гувоҳ бошед ва низ паёмбар бар шумо гувоҳ бошад, ки ӯ рисолати Парвардигорашро ба мардум расонид. Ва он қиблаеро, ки рӯ ба сӯи он[2] мекардӣ, дигаргун накардем, магар ба он сабаб, ки ононро, ки ба паёмбар пайравӣ мекунанд, аз онон, ки пайравӣ намекунанд, бозшиносем. Ва касоне, ки имонашон заиф буд аз сабаби шак ва нифоқашон аз динашон бедин шуданд. Ба дурустӣ, ки гардонидани қибла аз Байтулмуқаддас ба сӯи Каъба душвор аст, магар бар касоне, ки Аллоҳ ба онҳо ҳидоят ва имону тақво арзонӣ намудааст. Аллоҳ имон ва намозатонро табоҳ намекунад. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ ба мардум меҳрубон ва бахшоянда аст![3]

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِى كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ ۚ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ ۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\70

(2) Байтулмуқаддас

(3) Тафсири Бағавӣ 1\160

قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبۡلَةٗ تَرۡضَىٰهَاۚ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَحَيۡثُ مَا كُنتُمۡ فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ شَطۡرَهُۥۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ لَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ﴿١٤٤﴾

**144.** Эй Паёмбар, Мо чашм дӯхтан ва нигоҳ кардани туро ба тамоми ҷиҳатҳои осмон мебинем, ки бо шавқ дар интизори он ҳастӣ, ки ваҳй нозил шавад. Пас албатта туро ба он қиблае мегардонем, ки ба вай хушнуд шавӣ. Пас рӯй ба ҷониби Масҷидулҳаром кун. Ва ҳар ҷо, ки бошед, эй мусалмонон чун иродаи намоз кардед, рӯй ба он ҷониб кунед. Аҳли китоб медонанд, ки гардонидани қибла ба сӯи Каъба ҳақ аст ва дар китобашон собит аст. Ва Аллоҳ аз он чӣ мекунанд, бехабар нест!

وَلَئِنۡ أَتَيۡتَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ بِكُلِّ ءَايَةٖ مَّا تَبِعُواْ قِبۡلَتَكَۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٖ قِبۡلَتَهُمۡۚ وَمَا بَعۡضُهُم بِتَابِعٖ قِبۡلَةَ بَعۡضٖۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾

**145.** Эй Расул, барои онон ки Таврот ва Инҷил дода шуд, ҳар далелу нишонае, ки биёварӣ, ки гардонидани қибла ба сӯи Каъба ҳақ аст, ҳаргиз қиблаи туро пайравӣ нахоҳанд кард ва нестӣ ту пайравикунанда қиблаи онҳоро; ва баъзеи онҳо қиблаи баъзеи дигарро пайравикунанда нестанд. Ва агар ту, баъди он чи ки аз дониш ба ту омадааст, ба хоҳишҳои нафсонии онҳо пайравӣ кунӣ, он гоҳ ҳамоно аз ситамгарон бошӣ. (Ин оят хитоб барои ҷамиъи уммат

аст. Ва он таҳдид ва ваъидест ба ҳар шахсе ки хоҳишҳои зидди шариъати исломро пайравӣ мекунад.)[1]

**146.** Онон, ки аҳли Таврот ва Инҷил ҳастанд аз олимони яҳуд ва насоро, ҳамчунон, ки фарзандони худро мешиносанд, Расули Аллоҳ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) - ро бо сифатҳое, ки дар китобҳояшон зикр шудааст, мешиносанд, вале гурӯҳе аз онҳо ҳақро дониста мепӯшанд.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمۡۖ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنۡهُمۡ لَيَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤٦

**147.** Эй Паёмбар, он чӣ аз ҷониби Аллоҳ бар ту нозил шуда, ҳақ ҳамон аст, пас дар он шубҳа макун! Оят агар чанде хитоб барои Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам бошад ҳам, вале ин хитоб ҳамаи умматро дарбар мегирад.

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ١٤٧

**148.** Ҳар касеро қиблае аст, ки ба он рӯй меоварад дар намозаш. Пас, эй мӯъминон, дар амалҳои шоистае, ки Аллоҳ барои шумо дар дини ислом фармудааст, пас барои ба ҷо овардани ин хубиҳо бишитобед. Ҳар ҷо ки бошед, Аллоҳ шуморо рӯзи қиёмат

وَلِكُلّٖ وِجۡهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَاۖ فَٱسۡتَبِقُواْ ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ أَيۡنَ مَا تَكُونُواْ يَأۡتِ بِكُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٤٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\72

ҳозир меоварад, ки Ӯ бар ҳар
коре тавоност!

**149.** Эй Паёмбар ва аз ҳар ҷое, ки
берун шавӣ барои сафар ва
ҳар вақте ки иродаи намоз
кардӣ, рӯи худ ба ҷониби
Масҷидулҳаром кун. Ҳақ
ҳамон аст, ки Парвардигорат
ба он амр фармуда. Ва Аллоҳ
аз он чи ки мекунед, бехабар
нест!

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ
ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُۥ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Ва аз ҳар ҷое, ки берун
шавӣ, эй Паёмбар, рӯи хеш
ба ҷониби Масҷидулҳаром
кун. Ва ҳар ҷо, ки бошед,
эй мусалмонон, шумо
низ рӯи хеш ба ҷониби
Масҷидулҳаром кунед, то
ҳеҷ касро, ҷуз ситамкорон,
бо шумо баҳсу муҷодалае
набошад. Баъд аз рӯй
оварданатон ба сӯи
Масҷидулҳаром аҳли зулм
ва саркашони онон ҳамеша
бо шумо баҳсу муҷодала
кунанд, аз онҳо натарсед, аз
ман битарсед то неъмати хеш
бар шумо комил кунам ва
бошад, ки шумо ба сӯи ҳақ
роҳ биёбед.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ
ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟
وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ
حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ
وَٱخْشَوْنِى وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِى عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ
تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ҳамчунон, ки
неъматҳоямонро ба шумо
арзонӣ намудем, (яъне, рӯй
ба ҷониби Каъба кардан) низ
дар миёни шумо паёмбаре

كَمَآ أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ
ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾

аз қавми шумо фиристодем, то оятҳои Моро бароятон бихонад ва шуморо аз ширк ва бадахлоқӣ покиза гардонад ва китобу ҳикмат ва аҳкоми шаръиат биёмӯзад ва аз ахбор ва қиссаҳои паёмбарони гузашта он чиро, ки намедонистед, ба шумо ёд диҳад.[1]

فَٱذۡكُرُونِيٓ أَذۡكُرۡكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِي وَلَا تَكۡفُرُونِ ١٥٢

**152.** Пас Маро ёд кунед, то шуморо ёд кунам. Маро сипос гӯед ва носипосии неъмати Ман накунед.[2] Дар ин оят Аллоҳ мӯъминонро ба зикри худ амр кард ва бар он бузургтарин мукофотро ваъда дод. Ва он мукофот мадҳу санои Ӯст назди малоикаҳо бар касоне ки Ӯро зикр кардаанд.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٣

**153.** Эй касоне, ки имон овардаед, дар ҳама коратон аз Аллоҳ ба сабр кардан бар душворию мусибатҳо ва тарки маъсият ва гуноҳҳо ва сабр кардан бар тоъатҳо ва наздик шудан ба Аллоҳ ва бар намоз, ки бо он нафс оромиш меёбад ва аз кори беҳаёӣ ва феъли бад инсонро

(1) Тафсири Саъдӣ 1\74

(2) Тафсири Саъдӣ 1\74 ва Тафсири Бағавӣ 1\167.

боз медорад, мадад ҷӯед, ки Аллоҳ бо сабркунандагон аст.[1]

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَن يُقْتَلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَٰتٌۢ ۚ بَلْ أَحْيَآءٌ وَلَٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Эй мӯъминон, касонеро ки дар роҳи Аллоҳ кушта мешаванд, мурда наҳисобед. Балки онҳо дар қабрҳояшон ба ҳаёти махсусе зиндаанд ва чи гунагии ин ҳаётро ба ҷуз Аллоҳ касе надонад ва лекин шумо онро ҳис намекунед. Ин оят далелест, ки дар қабр роҳат низ вуҷуд дорад.[2]

وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَىْءٍ مِّنَ ٱلْخَوْفِ وَٱلْجُوعِ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Албатта, шуморо ба андаке тарс ва гуруснагӣ ва нуқсони молҳо ки ба душворӣ ба даст оварда мешавад, ё аз даст меравад ва ҷонҳо; ба фаро расидани марг, ё қатл ва кам шудани меваҳо меозмоем. Ва, эй Паёмбар, сабркунандагонро хабари хуш деҳ, ки ба сабаби сабрашон дар дунёву охират шоду хуррам мегарданд.[3]

ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوٓا۟ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ﴿١٥٦﴾

**156.** Сифати ин гуна сабркунандагон чунин аст, ки чун мусибате ба онҳо расид, гуфтанд: «Мо бандагони

(1) Тафсири Саъдӣ 1\74

(2) Тафсири Саъдӣ 1\75

(3) Тафсири Бағавӣ 1\169

Аллоҳ ҳастем ва зери амру тадбири Ӯ ҳастем, он чӣ хост бо мо мекунад ва мо ба сӯи Ӯ бозхоҳем гардид. Ва баъд аз он барои ҳисобу ҷазо аз нав зинда хоҳем шуд».[1]

**157.** Онон, ки собирон ҳастанд, салавот ва раҳмати Парвардигорашон бар онон бод, ки роҳёфтагонанд.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَٰتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ ۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُهْتَدُونَ ١٥٧

**158.** Сафо ва Марва[2] аз шиорҳои дини Аллоҳ ҳастанд. Пас касе, ки қасди хонаи Аллоҳ карда, ҳаҷи хонаро ба ҷой меоварад ё умра мегузорад, пас, бар вай гуноҳе нест, ки дар миёни ин ҳар ду тавоф кунад, балки тавоф кардан бар вай воҷиб аст. Ҳар кӣ ба рағбати худ амали неке анҷом диҳад, бидонад, ки Аллоҳ шукргузори доност!

۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٨

**159.** Албатта он касоне, ки далели равшан ва ҳидоятеро, ки Мо фуруд фиристодаем[3] ва онро дар китоби Таврот ва Инҷил баён кардаем, пинҳон мекунанд. Аллоҳ таъоло онҳоро (яъне олимони яҳуд

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلْنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلْهُدَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِى ٱلْكِتَٰبِ ۙ أُوْلَٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ١٥٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\75

(2) Ду кӯҳи хурде ки аз тарафи шарқ, назди Каъба воқеанд.

(3) Яъне паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва он чизе ки ба ӯ нозил кардаем

ва насоро) ро аз раҳмати худ дур мекунад ва Ӯ ва ҷамиъи махлуқот онҳоро лаънат мекунанд.

**160.** Магар онҳое, ки аз хатогиҳои худ тавба карданд ва худро ислоҳ карданд ва он чӣ пинҳон дошта буданд, ошкор сохтанд, тавбаашонро мепазирам ва Ман тавбапазиру меҳрубонам!

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَبَيَّنُواْ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيۡهِمۡ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٠

**161.** Ба дурустӣ, онон ки имонро инкор карданд ва ҳақро пинҳон карданд ва бар куфрашон давомат карданд, лаънати Аллоҳ ва фариштагону ҳамаи мардум бар онҳо бод!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٌ أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةُ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٦١

**162.** Ҷовидона дар лаънатанд ва дар азобашон сабукӣ дода нашавад ва лаҳзае барои узр талабидан мӯҳлаташон надиҳанд.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ١٦٢

**163.** Эй мардум, маъбуди шумо Аллоҳи ягона аст дар зот, ном, сифот, афъол ва парастиш ва ба ҷуз Ӯ ҳеҷ кас сазовори ибодат нест. Маъбуде ғайри Ӯ нест, бахшоянда аст барои ҷамиъи халқ ва меҳрубон аст бо мӯъминон![1]

وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\77

**164.** Ба дурустӣ, дар офариниши осмонҳо бинобар баландӣ ва васеъияш ва замин бинобар кӯҳу пастӣ ва дарёҳояш ва дар паи якдигар омадани шабу рӯз ва дар киштиҳое, ки дар дарё мераванд ва сабаби нафъи мардуманд ва дар бороне, ки Аллоҳ аз осмон фурӯ мефиристад, то замини мурдаро ба он зинда созад ва ҷунбандагонро дар он пароканда кунад ва дар гардонидани бодҳо ва абрҳои ромшуда, ки миёни замину осмонанд, дар ҳамаи инҳо барои хирадмандоне, ки дармеёбанд, нишонаҳост! Ва ба ин далелҳо мефаҳманд, ки ба ҷуз Аллоҳ ҳеҷ кас сазовори ибодат нест.

إِنَّ فِي خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلْفُلْكِ ٱلَّتِي تَجْرِي فِي ٱلْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٍ فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٍ وَتَصْرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلْمُسَخَّرِ بَيْنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ لَأَيَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ١٦٤

**165.** Бо вуҷуди ин далелҳои равшан баъзе аз мардум бо Аллоҳ шариконе ихтиёр мекунанд ва онҳоро бо таъзиму тоъат чунон дӯст медоранд, ки гӯё Аллоҳанд. Ҳол он ки таъзиму тоъат ҷуз барои Аллоҳ ба касе ё чизе сазовор нест. Вале онон, ки имон овардаанд, қавитаранд дар дӯстии Аллоҳ аз дӯстии кофирон бар маъбудони худ. Зеро мӯъминон ҳамаи муҳаббатро холис аз барои Аллоҳ медоранд ва

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ ۗ وَلَوْ يَرَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِذْ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ أَنَّ ٱلْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعَذَابِ ١٦٥

мушрикон дар муҳаббат шарик қарор медиҳанд. Онон, ки нафси худро бо ширк зулм кардаанд ва агар азоби охиратро мушоҳида мекарданд, медонистанд, ки танҳо Аллоҳ дорои ҳамаи қувват аст ва Ӯ сахт азобкунандааст. Он гоҳ ба ҷуз Аллоҳ касеро маъбуд намегирифтанд ва наздик намешуданд.[1]

إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ ١٦٦

**166.** Он гоҳ, касоне, ки пайрав шудаанд аз касоне, ки пайравӣ карда буданд, безорӣ ҷӯянд ва азобро мушоҳида кунанд ва пайвандгариҳое, ки аз хешовандӣ ва дӯстӣ дар дунё доштанд, бурида шаванд.[2]

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ١٦٧

**167.** Ва он пайравон гӯянд: «Кош бори дигар бозмегаштем, то он чунон ки аз мо безорӣ ҷустаанд, аз онҳо безорӣ меҷустем. Аллоҳ кирдорҳояшонро инчунин сабаби ҳасраташон созад ва онҳо аз оташ раҳоӣ наёбанд! Ва ҳеҷ гоҳ онҳо аз дӯзах хориҷшаванда нестанд».

(1) Тафсири Саъдӣ 1\79

(2) Тафсири Бағавӣ 1\180

**168.** Эй мардум, аз он чизҳои ҳалолу покизае, ки Аллоҳ дар замин бароятон додааст, бихӯред ва роҳҳои шайтонро пайравӣ макунед. Ҳамоно шайтон душмани ошкори шумост.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٌ ١٦٨

**169.** Албатта шайтон шуморо ба ҳамаи бадиҳо ва корҳои зишт фармон медиҳад ва мехоҳад, ки дар бораи Аллоҳ чизҳое бигӯед, (аз ҳалолу ҳаром) ки ба он огоҳ нестед.

إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ١٦٩

**170.** Чун ба онҳо мӯъминон гӯянд, ки ба он чӣ Аллоҳ нозил кардааст, пайравӣ кунед, гӯянд: «На, мо ба ҳамон роҳе меравем, ки падаронамон мерафтанд». (яъне мушрикон)[1] Оё пайравии падаронашон мекунанд, агар падаронашон бефаҳму гумроҳ бошанд?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَآ أَلۡفَيۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ١٧٠

**171.** Мисоли кофирон ва доъиёни онҳо ба сӯи ҳидоят ва имон мисли чӯпонест, ки ба чорпоён дод мезанад ва бим мекунад ва ҳол он ки чорпо маънои каломашро намефаҳмад, ҷуз нидо ва садои овозро. Ин кофирон ношунаво ҳастанд, садои ҳақро намешунаванд,

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ كَمَثَلِ ٱلَّذِي يَنۡعِقُ بِمَا لَا يَسۡمَعُ إِلَّا دُعَآءٗ وَنِدَآءٗۚ صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ١٧١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\81

гунгонанд забонашон ба ҳақ нутқ намезанад ва кӯронанд аз дидани роҳи ҳақ ва ақлҳояшон ба нафъашон кор намекунад.[1]

**172.** Эй касоне, имон овардаед, аз он чизҳои покизаи болаззати ҳалол, ки рӯзии шумо кардаем, бихӯред ва мабошед ба монанди кофироне, ки покизаҳоро ҳаром меҳисобанд ва палидиҳоро ҳалол мешуморанд. Ва шукри неъматҳои бузурги Аллоҳ, бо дил ва забон кунед. Агар шумо амри Ӯро ба ҷо оварда бошед ва танҳо Ӯро ибодат кунед ва ба Ӯ шарик наоред.[2]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِلَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Албатта Аллоҳ бар шумо ҳаром гардонидааст, он чизеро ки бар шумо зарар меорад, ба монанди худмурда, хун ва гӯшти хук ва он чиро, ки дар вақти забҳ номи ғайри Аллоҳ бар он бихонанд. Ва аз фазлу раҳмати Аллоҳ аст бар шумо, ки мубоҳ гардонид хӯрдани чизҳои ҳаромшударо, ҳангоме ки маҷбур шавад, ба қадри зарурат ва аз ҳад нагузаронад, пас бар вай

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيۡرِ ٱللَّهِۖ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ﴿١٧٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\81

(2) Тафсири Саъдӣ 1\81

гунохе нест. Ба дурустӣ, Аллоҳ омурзанда ва бахшоянда аст!

**174.** Онон, ки пинҳон медоранд аз сифатҳои Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва ҳақиқатҳои дигареро, ки Аллоҳ дар китоб нозил кардааст ва онро бо баҳои андаке аз моли дунё мефурӯшанд. Ба ивази ин корашон дар рузи қиёмат шикамҳои худро аз оташ пур месозанд. Аллоҳ ба онҳо сухан намегӯяд ва онҳоро пок намесозад ва барои онҳо азоби аламнок аст.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلۡكِتَٰبِ وَيَشۡتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلًا
أُوْلَٰٓئِكَ مَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ إِلَّا ٱلنَّارَ
وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤

**175.** Инҳо гумроҳиро ба ҷои ҳидоят ва азобро ба ҷои омӯрзиш хариданд. Чӣ гуна ҷуръат мекунанд ба сабр кардан дар оташи дӯзах?! Аллоҳ аз ин иқдомашон дар тааҷҷуб мешавад. Пас, эй одамон, аз ҷуръат ва сабри онон тааҷҷуб кунед.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ
بِٱلۡهُدَىٰ وَٱلۡعَذَابَ بِٱلۡمَغۡفِرَةِۚ فَمَآ
أَصۡبَرَهُمۡ عَلَى ٱلنَّارِ ١٧٥

**176.** Ин азоберо, ки онон сазовор шуданд, ба сабаби он аст, ки ба китоби бар паёмбараш фуруд овардаи Аллоҳ кофир шуданд. Ва онон, ки дар китоб ихтилоф карданд ва ба

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
ٱخۡتَلَفُواْ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَفِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ١٧٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\82

баъзе китоб имон оварданд
ва ба баъзеаш куфр оварданд,
ҳамоно онҳо дар мухолифати
дур аз ҳақ ҳастанд.

۞ لَّيۡسَ ٱلۡبِرَّ أَن تُوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ قِبَلَ
ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ مَنۡ ءَامَنَ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلۡكِتَٰبِ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ وَءَاتَى ٱلۡمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِي ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ
وَفِي ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱلۡمُوفُونَ بِعَهۡدِهِمۡ إِذَا عَٰهَدُواْۖ وَٱلصَّٰبِرِينَ
فِي ٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ ٱلۡبَأۡسِۗ أُوْلَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ صَدَقُواْۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُتَّقُونَ ١٧٧

**177.** Назди Аллоҳ некӣ он нест, ки дар намоз рӯи худ ба ҷониби машриқу мағриб кунед, балки некӯкор касест, ки ба Аллоҳи ягона, ки шарику монанд надорад ва рӯзи қиёмат ва фариштагон ва китоби Аллоҳ ва паёмбарон имон оварад. Ва моли худро, бо он ки дӯсташ дорад, ба рағбати худ ба хешовандону ятимон ва дармондагону мусофирон ва гадоёну ғуломон бубахшад. Ва намоз бигузорад ва закоти фарзшударо бидиҳад. Ва низ касоне ҳастанд, ки чун аҳде мебанданд, ба он вафо мекунанд. Ва онон, ки дар тангдастиву беморӣ ва ҳангоми ҷанг сабр мекунанд, инҳо ростгӯён ва парҳезгоронанд.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِصَاصُ
فِي ٱلۡقَتۡلَىۖ ٱلۡحُرُّ بِٱلۡحُرِّ وَٱلۡعَبۡدُ بِٱلۡعَبۡدِ وَٱلۡأُنثَىٰ
بِٱلۡأُنثَىٰۚ فَمَنۡ عُفِيَ لَهُۥ مِنۡ أَخِيهِ شَيۡءٞ فَٱتِّبَاعُۢ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيۡهِ بِإِحۡسَٰنٖۗ ذَٰلِكَ تَخۡفِيفٞ
مِّن رَّبِّكُمۡ وَرَحۡمَةٞۗ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ
فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٧٨

**178.** Эй касоне, ки имон овардаед, (дар бораи куштагоне, ки қасдан кушта шудаанд)[1] бар шумо қасос муқаррар шуд: озод дар баробари озод ва банда дар баробари банда ва зан дар баробари зан. Пас ҳар кас, ки аз ҷониби

(1) Тафсири Ибни Касир 1\489

бародари худ афв гардад, бояд, ки бо хушнудӣ аз паи адои хунбаҳо[1] равад ва онро ба тарзе некӯ бетаъхиру нуқсон ба ӯ пардозад. Ин ҳукм сабукиву раҳмест аз ҷониби Парвардигоратон. Пас касе, ки баъди авф карданаш ва хунбаҳоро гирифтанаш, қотилро кушад, барои ӯ азоби дардовар ва оташест дар охират.

**179.** Ва эй хирадмандон, шуморо дар қасос кардан зиндагист. Бояд ки битарсед ва парҳезгор шавед!

وَلَكُمْ فِي ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُو۟لِي ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٩﴾

**180.** Аллоҳ фарз гардонид, ҳар вақте ки бар яке аз шумо нишонаҳои марг фаро расад ва моле бар ҷой гузорад, муқаррар шуд, ки дар бораи падару модар ва хешовандон аз рӯи инсоф васият кунад. Пас тарк накунад дар васияташ фақирро ва бидиҳад сарватмандро[2]. Ва ин шоистаи парҳезгорон аст.[3]

كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ إِن تَرَكَ خَيْرًا ٱلْوَصِيَّةُ لِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ بِٱلْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Пас ҳар кас, ки он васияти майитро бишнавад ва он гоҳ дигаргунаш созад, гуноҳаш

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعْدَمَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثْمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨١﴾

(1) Моли муайяне ки аз тарафи кушанда дода мешавад

(2) Ҷоиз нест васият зиёда аз сеяки мол. Ин ҳукм пеш аз нузули оятҳои мерос буд, ки Аллоҳ насиби ҳар як меросхӯрро муъайян кард.

(3) Тафсири Бағавӣ 1\193

бар он касест, ки онро дигаргун сохтааст. Ҳамоно Аллоҳ мешунавад васияти шуморо ва медонад он чиро, ки махфӣ медоред дар дил; (ба майл кардан сӯи ҳақ ва адл ё зулму ҳалокӣ.)[1]

فَمَنْ خَافَ مِن مُّوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨٢﴾

**182.** Гар касе донад, ки васияткунандае дар васияти худ дур аст аз ҳақ, хоҳ қасдан бошад ё саҳван ва насиҳат кунад васияткунандаро ба адл ва ӯ насиҳатро қабул накунад, пас агар ислоҳе миёни онон пардозад, ба тағйир додани васият то мувофиқи шариъат шавад муртакиби гуноҳе нашудааст. Ба дурустӣ Аллоҳ омурзандаи меҳрубон аст![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٨٣﴾

**183.** Эй касоне, имон овардаед, рӯза доштан бар шумо фарз шуд, ҳамчунон ки бар касони пеш аз шумо буда, фарз шуда буд. Бояд ки аз Парвардигоратон битарсед, ва байни худатон ва гуноҳоятон қалъае аз тоъату ибодати Ӯ карор диҳед.

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 85

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 85

**184.** Рӯзҳои башумор[1] рӯза доштанаш бар шумо фарз шудааст. Ҳар кас, ки аз шумо бемор ё дар сафар бошад ва рӯзадорӣ ба ӯ вазнинӣ кунад, пас рузаашро бихӯрад ба ҳамон ададе, ки рӯзаашро хӯрд аз рӯзҳои дигар рӯза бидорад. Ва онон, ки тавоноии рӯзаро надоранд, монанди пирсолон, бемороне, ки умеди шифоро надоранд ҳар рӯзро ба таъом додани мискине бозхаранд, яъне фидя[2] бидиҳанд. Ва ҳар кӣ ба ихтиёр дар он бияфзояд, барояш беҳтар аст. Ва рӯза бароятон беҳтар аст, гарчанде бо машаққат бошад аз фидя додан, агар шумо манзалати бузургии рӯзаро дар назди Аллоҳи таъоло медонистед.[3]

أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۚ وَعَلَى
ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ ۖ
فَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُۥ ۚ وَأَن تَصُومُوا۟
خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١٨٤

**185.** Моҳи Рамазон он аст, ки дар вай Қуръон ҳамчун раҳнамо барои мардум ва суханони равшан аз ҳидоят ва ҷудокунандаи ҳаққу ботил фуруд оварда шуд. Пас ҳар кас, ки аз шумо ин моҳро дарёбад, бояд ки дар рӯзҳои он моҳ рӯза бидорад. Ва ҳар кас, ки бемор ё дар сафар

شَهْرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلْقُرْءَانُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْهُدَىٰ وَٱلْفُرْقَانِ ۚ
فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ ۖ
وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ
أَيَّامٍ أُخَرَ ۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ
بِكُمُ ٱلْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا۟ ٱلْعِدَّةَ
وَلِتُكَبِّرُوا۟ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ١٨٥

(1) Моҳи рамазон

(2) Фидя, иборат аз хӯроки як камбағал аст

(3) Тафсири Бағавӣ 1\197

бошад, барои ӯ рухсат аст рӯза надорад, баъд аз он барои вай ба шумораи он чи фавт шуд, аз рӯзҳои дигар рӯза доштанаш лозим аст. Аллоҳ дар шариъати худ барои шумо осониро мехоҳад ва ба шумо душворӣ ва машаққатро намехоҳад ва мехоҳад, ки иддаро[1] комил созед. Ва дар иди Рамазон пас аз адои рӯза Аллоҳро бо такбир ёд кунед ва бар ҳидоятёфтанатон Ӯро бузург доред ва бар тавфиқе, ки ба шумо арзонӣ намудааст, шукргузор бошед.

**186.** Эй Муҳаммад, чун бандагони Ман дар бораи Ман аз ту бипурсанд, Ман ба онҳо наздикам ва ба нидои касе, ки Маро бихонад, ҷавоб медиҳам. Пас Маро дар он чи ки онҳоро фармудаам ва аз он чи ки онҳоро манъ намудаам, итоъат кунанд. Ва ба Ман имон оранд. Бошад, ки роҳи ободии дину дунёашонро дарёбанд!

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِى عَنِّى فَإِنِّى قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لِى وَلْيُؤْمِنُوا۟ بِى لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾

(1) Шумораи моҳи рамазон

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمْۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَخْتَانُونَ أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْۖ فَٱلْـَٔـٰنَ بَـٰشِرُوهُنَّ وَٱبْتَغُوا۟ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْۚ وَكُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلْخَيْطُ ٱلْأَبْيَضُ مِنَ ٱلْخَيْطِ ٱلْأَسْوَدِ مِنَ ٱلْفَجْرِۖ ثُمَّ أَتِمُّوا۟ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيْلِۚ وَلَا تُبَـٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمْ عَـٰكِفُونَ فِى ٱلْمَسَـٰجِدِۗ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَـٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾

**187.** Аллоҳ дар шабҳои моҳи Рамазон бароятон ҳамбистарӣ бо ҳамсаронатонро мубоҳ гардонид. Онҳо пӯшиш ва ҳифзи шумоянд ва шумо низ пӯшиш ва ҳифзи онҳо ҳастед. Аллоҳ медонист, ки шумо бо нафси худ хиёнат меварзед, бо мухолифати ҳаромкардаи Аллоҳ дар шабҳои Рамазон бо ҳамбистарӣ карданатон бо ҳамсарон,[1] пас тавбаи шуморо пазируфт ва шуморо афв кард ва амрро ба шумо васеъ гардонид. Акнун бо онҳо ҳамбистар шавед ва он чиро ки Аллоҳ бар шумо муқаддар гардонидааст, талаб кунед (аз фарзанд) ва бихӯреду биёшомед то равшании субҳ дар торикии шаб ошкор шавад. Ва рӯзаро то фурӯ рафтани офтоб ба шаб бирасонед. Ва чун дар масҷид ба эътикоф[2] нишастед, бо ҳамсарон ҳамбистар нашавед. Ин ҳудуд фармони Аллоҳ аст, ба он наздик машавед. Аллоҳ оёт ва аҳкоми худро инчунин

(1) Яъне дар ибтидои ислом дар моҳи Рамазон дар шаб ҳамбистарӣ кардан бо занон манъ буд. Тафсири Бағавӣ 1\206

(2) Дар даҳаи охири моҳи Рамазон дар масҷид бо нияти наздик шудан ба Аллоҳ истодан.

баён мекунад, бошад, ки ба парҳезгорӣ бирасанд!

**188.** Молҳои якдигарро ба ноҳақ (ба монанди қасами бар дурӯғ, ба зӯрӣ гирифтан, дуздӣ, пора...)[1] махӯред ва амволи худро ба ришват ба ҳокимон мадиҳед, то бад-он сабаб молҳои гурӯҳи дигарро ба ноҳақ бихӯред. Ва шумо худ ҳаром будани инро медонед.

وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ وَتُدۡلُواْ بِهَآ إِلَى ٱلۡحُكَّامِ لِتَأۡكُلُواْ فَرِيقٗا مِّنۡ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ بِٱلۡإِثۡمِ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٨

**189.** Аз ту, эй Паёмбар, дар бораи ҳилолҳои моҳ[2] мепурсанд, бигӯ: Аллоҳ онро нишона гардондаст барои донистани мардум вақтҳои ибодати худро, ба монанди расидани вақти рӯза ва ҳаҷ ва муомилоташон. Ва накӯкорӣ он нест, ки аз пушт ба хонаҳо дароед, вале накӯкорӣ роҳи касонест, ки парҳезгор бошанд ва аз дарҳо ба хонаҳо дароянд.[3]. Бинобар ин Аллоҳ хабар дод, ки ин некӯкорӣ нест ва Аллоҳ ин корро машруъ накардааст. Балки некӯкорӣ он аст, ки аз Аллоҳ битарсад ва аз

۞يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَهِلَّةِۖ قُلۡ هِيَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلۡحَجِّۗ وَلَيۡسَ ٱلۡبِرُّ بِأَن تَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِنۡ أَبۡوَٰبِهَاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٨٩

(1) Тафсири Бағавӣ 1\210

(2) Камшавӣ ва зиёдшавии моҳро меноманд. Тафсири Бағавӣ 1\211

(3) Ин одати ҷоҳилият буд, ислом омад ва онро барҳам дод. Яъне арабҳо, вақте ки дар ҳаҷ ё умра эҳром мебастанд, аз дарвозаи хонаҳо ворид намешуданд, ва инро як амри ибодатӣ гумон мекарданд Тафсири Бағавӣ 1\212

гуноҳ дур шавад. Ва дар ҳама ҳолат аз Аллоҳ битарсед, то растагор шавед.

**190.** Эй мўъминон, дар роҳи Аллоҳ бо касоне ҷанг кунед, ки бо шумо ҷанг мекунанд, ва аз ҳад нагузаред (ба монанди куштани занон, девонагон, кўдакон, роҳибон ва куштани ҳайвонот ва буридани дарахтон)(1). Зеро Аллоҳ аз ҳад гузарандагонро дўст надорад!

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ١٩٠

**191.** Ҳар ҷо, ки онҳо мушриконро биёбед, бикушед ва аз он ҷо, ки шуморо берун карданд, (яъне, аз Макка) берун кунед, ки фитна; куфр, ширк ва пеши роҳи исломро бастан аз қатл сахттар аст. Ва дар Масҷидулҳаром шумо бо онҳо ҷанг сар накунед, то он гоҳ, ки бо шумо ҷанг сар накунанд. Ва агар бо шумо дар Масҷидулҳаром ҷангиданд, пас онҳоро бикушед, ки ин аст ҷазои кофирон!(2)

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ أَشَدُّ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمۡ فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١

**192.** Ва агар бозистоданд аз куфр ва ҷангидан бо шумо дар назди Масҷидулҳаром ва дохили имон шуданд, пас ба

فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢

(1) Тафсири ибни Касир 1\213

(2) Тафсири ибни Касир 1\214

дурустӣ Аллоҳ омурзанда ва меҳрубон аст!

**193.** Эй мўъминон, бо мушрикони ситамгар бардавом биҷангед, то дигар фитнае[1] барои мусалмонон боқӣ намонад ва дин танҳо дини Аллоҳ шавад.. Пас, чунон ки ин мақсад ҳосил шуд, на куштор ҳаст на ҷанг. Пас агар онҳо аз ҷангидан бо шумо дар Масҷидулҳаром бозистанд, шумо бо онҳо таҷовуз накунед ва ҳар касе, ки ситам карда бошад, ба андозаи ситаме, ки кард, ҷазо дода мешавад!

وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَلَا عُدْوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Ҷангидани шумо, эй мўъминон бо мушрикон дар моҳе, ки Аллоҳ ҷангиданро дар он ҳаром кардааст[2], ҷазоест барояшон дар он моҳ, яъне, ҳар чизе ки мавриди эҳтиром қарор гирад аз моҳи ҳаром, шаҳри ҳаром ва тамоми чизҳое, ки шариъат ба такрими он амр кардааст, пас ҳар кас ба ин муқаддасот ва муҳаррамот беҳурматӣ кунад, аз ў қасос гирифта мешавад. Бинобар ин касе дар моҳи ҳаром биҷангад, бо ў ҷанг хоҳад шуд. Ва аз Аллоҳ

ٱلشَّهْرُ ٱلْحَرَامُ بِٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ وَٱلْحُرُمَٰتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱعْتَدُوا۟ عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٩٤﴾

(1) Мақсад аз фитна ширк аст.

(2) Зулқаъда. Тафсири Бағавӣ 1\215

битарсед ва бидонед, ки Ӯ бо парҳезгорон аст!

**195.** Эй мӯъминон, ҳамеша дар роҳи Аллоҳ барои нусрати динаш ва ҷиҳод дар роҳи Ӯ харҷ кунед ва худатонро ба дасти хеш аз тарки ҷиҳод дар роҳи Аллоҳ ва харҷ накардан дар роҳи Аллоҳ ба ҳалокат маяндозед ва некӣ кунед (дар харҷ кардан ва тоъат) ва амалатонро холис барои Аллоҳ кунед, ки Аллоҳ аҳли ихлос ва некӯкоронро дӯст медорад.

وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ وَأَحۡسِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥

**196.** Ҳаҷ ва умраро барои Аллоҳ комил ба ҷой оред. Ва агар шумо аз ҳаҷ боздошта шавед, ба монанди қасди душман ё беморӣ он қадар, ки муяссар аст, аз шутур ё гов ё гусфанд қурбонӣ кунед (ба қасди наздик шудан ба Аллоҳ) ва сар матарошед, вақте ки дар роҳ боздошта шудаед, то қурбонии шумо ба қурбонгоҳаш бирасад. Баъд аз анҷоми он аз эҳром баромаданатон ҳалол мешавад. Ҳамчунон ки Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) дар Ҳудайбия анҷом доданд. Баъд аз он сарашро метарошад. Аммо шахсе, ки дар Ҳарам аст,

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦

қурбониаш ба ҷо намеояд, магар дар Ҳарам. Вақти он рӯзи ид аст, рӯзи даҳуми моҳи зулҳиҷҷа ва се рӯзи баъди он аз айёми ташриқ. Ё агар сараш захм ё шабуш дошта бошад, пас барои ӯ ҷоиз аст, ки сари худро битарошад, аммо барои ӯ лозим аст, ки фидя бидиҳад ва фидяаш се рӯз рӯза гирифтан ё ғизо додан ба шаш мискин ва ё забҳи ҳайвоне аст, ки барои қурбонӣ ҷоиз аст ва ӯ аз миёни ин чизҳо якеро интихоб менамояд. Аммо забҳ кардан беҳтараст. Ва чун эмин шудед; ва ҳар кӣ ба сабаби адои умра то вақти ҳаҷ баҳравар шуд, он қадар ки ӯро муяссар аст, қурбонӣ кунад. Ва ҳар киро қурбонӣ муяссар нашуд, се рӯз дар ҳаҷ рӯза бидорад ва чун аз ҳаҷ ба аҳли худ бозгардад, ҳафт рӯз рӯза бидорад, то даҳ рӯзи комил шавад. Ва лозим аст, ки даҳ рӯз рӯзаро бидорад. Ва ин ҳукм (яъне қурбонӣ ва рӯза доштан) барои касест, ки аз мардуми Макка набошад. Аз Аллоҳ битарсед ва амру наҳйи Ӯро ба ҷо оред ва бидонед, ки Аллоҳ ба сахтӣ

уқубат мекунад шахсеро, ки мухолифи амри Ӯ шавад![1]

**197.** Ҳаҷ дар моҳҳои муъайянест. Яъне, шаввол, зулқаъда, ва даҳаи аввали зулҳиҷҷа. Пас ҳар киро ҳаҷ воҷиб гардид, дар он моҳҳо, ин фаризаро адо кунад, пас бояд дар вақти ҳаҷ ҷимоъ[2] накунад ва фисқе аз ӯ сар назанад ва хусумат накунад. Ва берун омаданаш аз тоъати Аллоҳ ҳаром ва бо ҳам муноқиша карданаш ба ғазаб ва кароҳият меанҷомад. Ҳар кори неке анҷом медиҳед, Аллоҳ аз он огоҳ аст. Ҳар якеро бар амалаш ҷазои кофӣ медиҳад. Ва барои нафси хеш тӯша кунед,[3] ки беҳтарини тӯшаҳо парҳезгорист. Эй соҳибхирадмандон, аз Ман битарсед!

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِى ٱلْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا۟ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ ۚ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩٧﴾

**198.** Агар ба ҳангоми ҳаҷ талаб кунед рӯзиеро аз Парвардигоратон бо фоида бурдан аз савдо дар айёми ҳаҷ, гунаҳгор нашудаед ва чун баъди ғуруби офтоб аз Арафот[4]

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَٰتٍ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿١٩٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\90

(2) Мурод аз ин ҳамбистарӣ кардан бо зан аст.

(3) Яъне, аз таъому шароб барои сафари ҳаҷ ва тӯшае барои охират аз амалҳои солеҳ

(4) (Маконест, ки рӯзи нуҳуми зулҳиҷҷа ҳоҷиён дар он ҷо меистанд)

бозгаштаед, Аллоҳро дар Машъарулҳаром[1] бо тасбеҳу такбир ва дуъо ёд кунед, ки шуморо ба роҳи рост ҳидоят фармуд, ҳароина пеш аз ин аз он гумроҳон будед, ҳақро намедонистед.[2]

**199.** Сипас аз он ҷое, (аз Арафот) ки оммаи мардум аз замони Иброҳим то имрӯз аз он боз мегарданд, бозгардед. Ва аз Аллоҳ омӯрзиш бихоҳед, то гуноҳатонро биёмӯрзад. Ба дурустӣ, ки Ӯ омӯрзандаи меҳрубон аст!

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٩

**200.** Чун ибодати худро пурра ба ҷой овардед, Аллоҳро бештар ёд кунед, ҳамчунон ки падарони хешро ёд мекардед. Гурӯҳе аз мардум мақсадашон дунё аст фақат, мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, моро дар дунё чизе бидеҳ: аз саломатӣ, мол ва фарзанд». Инҳоро дар охират насибе нест.

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَٰسِكَكُمْ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرٗاۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلْأٓخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٖ ٢٠٠

**201.** Ва баъзе аз мардум (гурӯҳи мӯъминон) мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, моро дар дунё тандурустӣ, ризқ, илми нафъовар, зани солеҳа ва амали шоиста ва ғайра

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٗ وَفِي ٱلْأٓخِرَةِ حَسَنَةٗ وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١

(1) Муздалифа

(2) Тафсири Саъдӣ 1\92 ва Тафсири Бағавӣ 1\228 ва ибни Касир 1\549

аз умури дину дунё ва дар охират ҷаннататро бидеҳ ва аз азоби дӯзахат моро нигоҳ дор».[1]

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّمَّا كَسَبُواْۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ﴿٢٠٢﴾

**202.** Инҳо (мӯъминони дуъоҷӯ) аз он чӣ хостаанд, ба сабаби амалҳои шоистаашон ба савоби бузурге баҳраманд мешаванд. Ва Аллоҳ амалҳои бандагонашро зуд ба ҳисобгирандааст.

۞وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوۡمَيۡنِ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۖ لِمَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**203.** Аллоҳро дар рӯзҳои бошумор яъне, айёми ташриқ: рӯзҳои ёздаҳум ва дувоздаҳум ва сенздаҳуми даҳаи моҳи зулҳиҷҷа ёд кунед. Ва ҳар кӣ дар ду рӯз шитоб кунад ва аз Мино қабл аз ғуруби офтоби рӯзи дувоздаҳум, баъд аз рамйи ҷимор[2] гуноҳе бар вай нест; ва ҳар кӣ таъхир кунад, шаб бимонад дар Мино ва рӯзи сенздаҳум рамйи ҷимор кунад, пас гуноҳе нест мар касеро, ки дар ҳаҷи худ тақворо пешаи худ гирифт. Лекин таъхир кардан афзалтар аст. Зеро он тӯшаест дар ибодат ва иқтидо ба феъли Паёмбари

(1) Дар "Саҳеҳ"- и Бухорӣ ва Муслим омадааст, ки бештари дуъои Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ин буд. Ин дуъо ҳамаи хайри дунёву охиратро дарбар мегирад..Тафсири Саъдӣ 1\92

(2) Бо санг задани шайтон дар ҷои махсус, дар Мино

Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Аз Аллоҳ битарсед, эй мусалмонон, ва дар амалҳои хеш муроқибат намоед ва бидонед, ки барои ҳисобу ҷазо ҳамагон ба пешгоҳи Ӯ гирд меоед![1]

**204.** Баъзе аз мардум, (аз мунофиқон) касе ҳаст, ки сухани ӯ робита ба зиндагии ин дунёро дорад на охиратро, туро, эй Муҳаммад, дар тааҷҷуб меорад ва ӯ бо қасами худ баён медорад. Бар он чи дар дилаш аз муҳаббати ислом ва Аллоҳ ҳаст, гувоҳ меорад. Балки ҷуръат карда бо сухани дурӯғ ба Аллоҳ гувоҳии бар ҳақ медиҳад, ҳол он ки ӯ аз сахттарин душманони ислом ва мусалмонон аст.[2]

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعۡجِبُكَ قَوۡلُهُۥ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَيُشۡهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلۡبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلۡخِصَامِ ﴿٢٠٤﴾

**205** Ва чун аз пеши ту, эй Муҳаммад, бозгардад, дар замин бишитобад, фасод кунад ва киштзорҳо ва чорпоёнро нобуд созад ва Аллоҳ табоҳкориро дӯст надорад!

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُفۡسِدَ فِيهَا وَيُهۡلِكَ ٱلۡحَرۡثَ وَٱلنَّسۡلَۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَسَادَ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Ва чун ба он мунофиқи фасодкор гӯянд, ки аз Аллоҳ битарс ва аз азоби Ӯ ҳазар

وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتۡهُ ٱلۡعِزَّةُ بِٱلۡإِثۡمِۚ فَحَسۡبُهُۥ جَهَنَّمُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ﴿٢٠٦﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\93

(2) Тафсири Ибни Касир 1\562, 563

кун, дар рӯи замин фасод макун. Насиҳатро қабул намекунад, балки ӯро кибр ва одати ҷоҳилият ба гуноҳ мебарад. Пас ҷаҳаннам ӯро басандааст; ва ҳамоно он бад ҷоест![1]

**207.** Баъзе аз мардум барои ҷӯстани хушнудии Аллоҳ ҷони хешро дар роҳи Ӯ ва баҷо овардани тоъаташ фидо мекунанд. Аллоҳ бар ин бандагон меҳрубон аст ва бо зудӣ ва бо мӯҳлат бандагони мӯъминашро дар раҳматаш қарор медиҳад ва беҳтарин мукофотро ба онҳо ато мекунад![2]

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡرِي نَفۡسَهُ ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٢٠٧﴾

**208.** Эй касоне, ки имон овардаед, ба Аллоҳ, ки Парвардигори шумост ва ба Муҳаммад, ки паёмбари шумост ва ба ислом, ки дини шумост ҳамагон ба ислом дароед ва ба ҷамиъи аҳкоми Ӯ амал кунед ва чизеро аз он тарк макунед ва роҳҳоеро, ки дар он шайтон шуморо ба маъсият даъват менамояд, пайравӣ накунед, зеро ки ӯ душмани ошкори шумост, пас аз ӯ ҳазар кунед![3]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ﴿٢٠٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 1\236

(2) Тафсири Саъдӣ 1\94

(3) Тафсири Бағавӣ 1\240 ва Тафсири ибни Касир 1\566

**209.** (Ва агар иштибоҳ кардед ва муртакиби гуноҳ шудед, пас аз ин ки далелҳои ошкор (аз илму яқин)[1] пеши шумо омад ва боварӣ ҳосил кардед, пас бидонед, ки Аллоҳ азиз аст дар мулки худ ва ҳаким аст дар амру наҳйяш ва ҳар чизеро дар ҷои муносибаш мегузорад.

فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡكُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٠٩

**210.** Оё ин фасодкорон ва пайравони роҳҳои шайтон баъди барпо шудани далелҳои равшан мунтазири он ҳастанд, ки рӯзи қиёмат Аллоҳ бо фариштагон дар зери соябоне аз абр наздашон биёяд ва миёни бандагонаш ба адл ҳукм намояд ва кор ба анҷом расонида шавад? Ҳол он ки ҳамаи корҳо ба сӯи Аллоҳ бармегарданд.[2]

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ ٱلۡغَمَامِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٢١٠

**211.** Эй Муҳаммад, аз бани Исроил бипурс, ки касоне, ки ба сӯи ту саркашӣ мекунанд, чӣ нишонаҳои равшане дар китобҳояшон ба онҳо додем, ки онҳоро ба сӯи ҳақ роҳнамоӣ мекунад пас ба тамоми онҳо кофир шуданд ва аз он рӯй тофтанд ва оёти Ӯро тағйир доданд. Ҳар кас,

سَلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ كَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّنۡ ءَايَةِۭ بَيِّنَةٖۗ وَمَن يُبَدِّلۡ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢١١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\94

(2) Тафсири Саъдӣ 1\94

ки неъматеро,[1] ки Аллоҳ ба ӯ ато кардааст, дигаргун созад, бидонад, ки уқубати Ӯ сахт аст![2]

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَيَسۡخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۘ وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ﴿٢١٢﴾

**212.** Барои кофироне, ки ваҳдонияти Аллоҳро инкор намуданд, зиндагии инҷаҳонӣ ва он чи ки дар он аз шаҳват ва лаззатҳо ҳаст, дар чашм ва дилҳояшон зиннат дода шудааст ва мӯъминонро масхара мекунанд. Онон, ки аз Аллоҳ метарсанд, дар рӯзи қиёмат болотар аз кофирон ҳастанд ва Аллоҳ мӯъминонро ба олитарин дараҷаҳои ҷаннат дохил мекунад ва кофиронро ба пасттарин табақаҳои дӯзах фуруд меорад. Ва Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, беҳисоб рӯзӣ медиҳад![3]

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِۚ وَمَا ٱخۡتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ مِنَ ٱلۡحَقِّ بِإِذۡنِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٍ ﴿٢١٣﴾

**213.** Мардум як уммат буданд ва имон ба Аллоҳ доштанд баъд аз он дар динашон ихтилоф карданд, пас Аллоҳ паёмбарони хушхабардиҳанда ва тарсонандаро бифиристод ва касе, ки Аллоҳро итоъат кунад, дохили биҳишт шавад ва касе ба Аллоҳ кофир шавад ва Ӯро

(1) *Дин*

(2) Тафсири Саъдӣ 1\95

(3) Тафсири Саъдӣ 1\95

нофармонбардорӣ кунад, дохили дӯзах шавад. Ва Аллоҳ бар паёмбарон китобҳои барҳақ нозил кард, то он китоб дар он чӣ мардум ихтилоф доранд, миёнашон ҳукм кунад, вале дар амри Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ихтилоф накарданд, магар касоне, ки ба онҳо китоби Таврот нозил шуда буд ва ихтилофашон ба сабаби зулм ва ҳасадашон буд. Аҳли китоб он чиро ки дар китобашон нозил шуда буд (аз ҳуҷҷатҳо ва аҳком), медонистанд. Пас Аллоҳ ба раҳмати худ мӯъминонро ба он ҳақиқате, ки дар он ихтилоф карданд, роҳ намуд. Ва Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ба роҳи рост ҳидоят мекунад![1]

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلْزِلُوا۟ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ ۗ أَلَآ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

**214.** Эй мӯъминон оё гумон кардед, ки вориди биҳишт шавед, ҳол он ки ҳанӯз он чи ба мӯъминоне, ки пеш аз шумо буданд, омад ва барои шумо наёмадааст? (Ба монанди камбағалӣ, касалӣ, тарс ва бим.)[2] Онҳо дучори сахтӣ ва зиён шуданд ва

(1) Тафсири Табарӣ 4\287 ва Тафсири Бағавӣ 1\244 ва Тафсири Саъдӣ 1\95

(2) Тафсири Саъдӣ 1\96

парешон гаштанд, то он ҷо ки Паёмбар ва мӯъминоне, ки ҳамроҳи ӯ буданд, барои зудтар омадани ёрии Аллоҳ мегуфтанд: “Ёрии Аллоҳ кай хоҳад расид”. Огоҳ бошед, ки ёрии Аллоҳ наздик аст.

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَۖ قُلْ مَآ أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢١٥

**215.** Эй Муҳаммад, саҳобагон аз ту мепурсанд, ки аз кадом навъи молҳояшон нафақа кунанд? Ба онҳо бигӯ: Нафақа кунед аз моли поки ҳалоли худ. Аввал нафақаи худ барои падару модар ва хешовандону ятимон ва мискинону мусофирон бошад ва ҳар кори неке, ки кунед, Аллоҳ ба он огоҳ аст».

كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْۖ وَعَسَىٰٓ أَن تَكْرَهُوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْۖ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٢١٦

**216.** Аллоҳ бар шумо эй мӯъминон ҷанг бо куффорро фарз гардонд. Вале ҷанг дар табиати шумо нописандида аст; (аз сабаби машаққат ва бисёр хатарнок буданаш)[1]. Ва шояд ки шумо чизеро нохуш доред ва ҳол он ки вай барои шумо беҳтар бошад; ва шояд ки шумо чизеро дӯст доред ва ҳол он ки вай барои шумо бад бошад. Ва Аллоҳ медонад чӣ беҳтар аст барои шумо ва ҳол он ки шумо онро намедонед!

(1) Тафсири Саъдӣ 1\96

**217.** Мушрикон туро, эй Паёмбар, аз ҷанг кардан дар моҳи ҳаром мепурсанд. Бигӯ: Ҷанг кардан дар он моҳ[1] гуноҳи бузурге аст. Аммо кофир шуданатон ба Аллоҳ ва ба Расули Ӯ ва динаш ва боздоштани мардум аз роҳи Ҳақ ва Масҷидулҳаром ва берун рондани Паёмбар ва муҳоҷирон аз он ҷо дар назди Аллоҳ гуноҳи бузургтар аст ва фитна кардан аз қатл бузургтар аст. Онҳо ҳамеша бо шумо меҷанганд, то агар битавонанд, шуморо аз динатон бозгардонанд. Аз миёни шумо касе онҳоро, итоъат кард ва аз дини худ бозгашт ва кофир бимирад, амалҳояш дар дунё ва охират нобуд шуда, ҷовидона дар ҷаҳаннам боқӣ бимонад!

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۖ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَكُفْرٌۢ بِهِۦ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِۦ مِنْهُ أَكْبَرُ عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَٱلْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ ٱلْقَتْلِ ۗ وَلَا يَزَالُونَ يُقَٰتِلُونَكُمْ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ ٱسْتَطَٰعُوا۟ ۚ وَمَن يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢١٧﴾

**218.** Касоне, ки имон овардаанд ба Аллоҳ ва Расули Ӯ ва ба дастури Ӯ амал карданд ва онон, ки диёри худро тарк кардаанд ва дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод намуданд, ба раҳмати Аллоҳ умедворанд ва Аллоҳ омӯрзандааст бандагони мӯъминашро ва ба онҳо меҳрубон аст![2]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾

---

(1) Яъне, хун рехтан ва манъ карданатон мардумро ба даромадани ислом бо азобу шиканҷаҳо. Тафсири Саъдӣ 1\97

(2) Тафсири Табарӣ 4\317

**219.** Эй Паёмбар, туро мусалмонон аз шароб ва хариду фурӯши он ва аз ҳар чизе ки хӯрданӣ ё нӯшокии масткунанда аст ва ақлро мепӯшонад ва аз ҳукми қимор мепурсанд. Бигӯ: Дар онҳо зарар ва фасоди бисёрест; (дар дин, дунё, ақл ва молҳо) ва дар он фоидаҳоест барои мардум, аз ҷиҳати касб кардани молҳо ва ғайраҳо. Ва гуноҳашон аз нафъашон бештар аст, зеро аз зикри Аллоҳ ва намоз боз медорад ва душманию бадбиниро байни мардум воқеъ мекунад ва молро нобуд месозад. Ва аз ту мепурсанд: Чӣ қадар нафақа кунанд? Бигӯ: Он чи ки аз ҳоҷати зарурӣ зиёд аст. Аллоҳ оёт ва шариъати худро инчунин барои шумо равшан баён мекунад, бошад, ки дар кори дунё ва охират бияндешед.[1]

۞يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ ۖ قُلْ فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ ٱلْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**220.** Туро, эй Паёмбар, аз ятимон мепурсанд: чи гуна ҳамзистӣ кунанд бо онҳо дар зиндагиашон? Бигӯ: Ба салоҳ овардани кори онҳо беҳтар аст. Ва агар бо онҳо ҳамзистӣ дар хӯрданиҳо ва

فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْيَتَٰمَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\98.

муомилаҳо мекунед, пас онҳо бародарони шумоанд. Аллоҳ фасодкорро аз ислоҳгар бозмешиносад ва агар хоҳад бар шумо сахт мегирад, ки Аллоҳ азизу ҳаким аст!

**221.** Занони мушрикаро то имон наёваранд, ба занӣ магиред, ва бидонед, ки канизи мӯъминае, ки ӯро на мол асту на шараф, беҳтар аз зани озоди мушрика аст, гарчи шуморо ба тааҷҷуб оварад. Ва ба мардони мушрик зани мӯъминаро (хоҳ озод ё ғулом бошад) надиҳед, то ин ки имон ба Аллоҳ ва Расули Ӯ биёваранд. Ва бидонед ғуломи мӯъмин бо камбағалиаш беҳтар аст аз марди озоди мушрик, гарчи шуморо ба тааҷҷуб оварад. Инҳо занон ва мардони мушрик дар гуфтор ва кирдор ва ҳолоти худ мардумро ба ҷаҳаннам даъват мекунанд. Пас ҳамзистӣ ва омезиш бо онҳо хатарнок аст ва он хатари дунявӣ нест, балки бадбахтӣ ва шақовати ҳамешагӣ аст. Ва Аллоҳ бандагонашро барои ба даст овардани биҳишт ва омӯрзиши хеш фаро мехонад. Ва оёти худро ошкор баён мекунад, зарур аст, ки бияндешанд!

وَلَا تَنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤۡمِنَّۚ وَلَأَمَةٞ مُّؤۡمِنَةٌ خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكَةٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡۗ وَلَا تُنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤۡمِنُواْۚ وَلَعَبۡدٞ مُّؤۡمِنٌ خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكُمۡۗ أُوْلَٰٓئِكَ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ وَٱلۡمَغۡفِرَةِ بِإِذۡنِهِۦۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٢١

**222.** Ва туро аз ҳайзи занон[1] мепурсанд. Ба онҳо бигӯ эй Паёмбар: ҳайз нопокист. Пас дар айёми ҳайз аз занон дурӣ бигиред ва ба онҳо наздик машавед то хунашон боз истад. Ва чун пок шуданд, аз он ҷо, ки Аллоҳ фармон додааст, бо онҳо наздикӣ кунед[2]. Ҳамоно Аллоҳ касонеро, ки ҳамеша аз гуноҳонашон тавба мекунанд, дӯст дорад ва касонеро дӯст медорад, ки худро аз гуноҳон дур ва пок мегардонанд!

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡمَحِيضِۖ قُلۡ هُوَ أَذٗى فَٱعۡتَزِلُواْ
ٱلنِّسَآءَ فِي ٱلۡمَحِيضِ وَلَا تَقۡرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ
يَطۡهُرۡنَۖ فَإِذَا تَطَهَّرۡنَ فَأۡتُوهُنَّ مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَكُمُ
ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلۡمُتَطَهِّرِينَ ٢٢٢

**223.** Занонатон киштзори шумо ҳастанд, пас ҳар тавре ки дӯст доред, бо занонатон алоқа кунед, аммо алоқа дар ҷое, ки Аллоҳ ҳалол фармудааст, яъне ҷое, ки фарзанд ба дунё меояд. Ва бо ба ҷо овардани корҳои хуб ба Аллоҳ наздикӣ ҷӯед.[3] Ва дар ҳамаи ҳолат аз Аллоҳ битарсед. Ва бидонед, ки ҳатман шумо Ӯ таъолоро хоҳед дид. Ва мӯъминонро мужда деҳ аз чизҳое, ки онҳоро дар охират хурсанд мекунанд.

نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٞ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ أَنَّىٰ
شِئۡتُمۡۖ وَقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٢٣

(1) Ва он хунест, ки аз раҳми занон табиатан дар вақтҳои махсус равон мешавад.

(2) Яъне аз пеш на аз пушт.

(3) Аз ҷумлаи ин корҳо ин аст, ки мард бо занаш барои наздикӣ ба Аллоҳ ва бисёр кардани насл ва ба вуҷуд омадани фарзандони солеҳ, ки мояи хайр ва баракати ҷомеъа аст, алоқа кунад. Тафсири Саъдӣ 1\100

**224.** Аллоҳро василаи савгандҳои хеш қарор мадиҳед, то бо ин баҳона аз некӯкориву тақво ва ислоҳ дар миёни мардум бозистед, Яъне, набояд қасамҳои онҳо монеъи барои анҷоми корҳои хуб ва парҳез аз корҳои бад ва ислоҳи байни мардум бошад. Пас бо ин баҳона ҳуҷҷат меоваред, ки бо Аллоҳ қасам хӯрдаед, ки онро иҷро намекунед. Балки қасамхӯранда корҳои хуб анҷом диҳад ва бар қасами хӯрдааш кафорат диҳад ва ин амалро одати худ нагардонад, ки Аллоҳ суханони шуморо мешунавад ва ба аҳволи шумо доност.[1]

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَانِكُمْ أَن تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Аллоҳ шуморо ба сабаби савгандҳои беҳудае, ки бар забонатон меояд, ҷазо намедиҳад, балки шуморо ба он чи дилҳоятон қасд кардааст, ҷазо медиҳад. Аллоҳ омӯрзандааст он касеро, ки тавба кардааст ва пурбардор аст, зуд ба ҷазо намегирад касонеро, ки нофармонбардории Ӯ мекунанд.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Барои касоне, ки савганд мехӯранд, ки бо занони хеш ҳамбистарӣ намекунанд,

لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَائِهِمْ تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَاءُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٦﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\100

бояд чор моҳ интизорӣ бикашанд. Пас агар қабл аз чор моҳ боз оянд, Аллоҳ гуноҳашонро омӯрзандааст ва ба онҳо меҳрубон аст.

وَإِنْ عَزَمُواْ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٧﴾

**227.** Ва агар қасди талоқ карданд, бо баҳонаи қасам хӯрдан ва тарки ҷимоъ карданашон Аллоҳ ба суханонашон шунаво ва ба мақсадҳояшон доност ва онҳоро бар ин кирдорашон ҷазо медиҳад!

وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِىٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِى ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوٓاْ إِصْلَٰحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ ٱلَّذِى عَلَيْهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٨﴾

**228.** Бояд, ки занони талоқшуда то се бор пок шудан, аз шавҳар кардан бозистанд. Зеро бидонанд, ки дар раҳми ӯ фарзанде нест. Барои зан раво нест, ки дар ин муддат ба шавҳар барояд, то замоне, ки идда[1] ба поён нарасад. Ва агар ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон доранд, раво нест, ки он чиро, ки Аллоҳ дар раҳми онон офаридааст, ё дар ҳолати ҳайз ҳастанд, пинҳон доранд. Ва шавҳаронашон агар қасди ислоҳ доранд, ба бозгардондани онҳо дар ин муддат сазовортаранд. Ва барои занон ҳаққест[2] ва ҳамчунон ки мардон бар занон ҳаққе доранд, ки

(1) Яъне, се моҳ интизорӣ мекашад, то аз се ҳайз пок шавад.

(2) Яъне, мардон бояд адо бикунанд ба монанди нафақа, пӯшок, муъошират, хона. Тафсири Саъдӣ 1\101

бояд ба таври шоиста адо намоянд. Ва мардон бар занон дараҷаи бартарӣ доранд аз сӯҳбати нек, зиндагии хуб, сарварӣ дар хона ва соҳиби талоқ ҳастанд. Аллоҳи бузург дорои иззату қаҳр аст ва ҳаким аст, ҳар чизеро дар ҷои муносиби худ мегузорад.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ تَسۡرِيحُۢ بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَأۡخُذُواْ مِمَّآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَا فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٢٩

**229.** Талоқ ду бор аст.[1] Аллоҳ ҳукм мекунад, пас аз ҳар талоқ, метавонад мард занро ба зиндагии хуби заношӯӣ бозгардонад, ё ба некӣ раҳо кунад. Ва эй шавҳарон, барои шумо ҳалол нест, ки аз он чи барояшон додаед, (аз маҳр) боз пас бигиред, магар ин ки ду тараф битарсанд, ки натавонанд ҳудуди Аллоҳро бар по доранд. Дар ин ҳолат амрашонро ба сарпарастони худ пешкаш менамоянд. Пас агар сарпарастон тарсиданд, ки он ду натавонанд ҳудуди Аллоҳро барпо доранд, пас гуноҳе бар онҳо нест, ки зан дар муқобили талаби талоқаш фидя ва ивазе бипардозад. Ин ҳудуди Илоҳӣ аст, ки ҷудо мекунад байни ҳалолу ҳаром. Пас аз

(1) Яъне талоқест, ки мард метатвонад бо зани худ дубора зиндагӣ кунад. (Барои донистани ин масъала ба китобҳои фиқҳ назар кунед! Тафсири Саъдӣ 1\102

он таҷовуз накунед ва касе аз ҳудуди Илоҳӣ таҷовуз кунад, пас онҳо ситамкоранд.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوۡجًا غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾

**230.** Пас агар боз занро талоқ дод, (яъне талоқи сеюм) дигар бар ӯ ҳалол нест, то он ки ба никоҳи марди дигаре дарояд (ва бо он мард ҷимоъ кунад ва на ба нияти ҳалол кардани зан барои шавҳари аввалааш), ва ҳар гоҳ он марди дигар занро талоқ диҳад, ё шавҳари зан бимирад ва иддааш ба охир расад, пас бар ӯ гуноҳе нест, ки бар шавҳари аввалааш ба никоҳи нав бозгардад, агар медонанд, ки ҳудуди Аллоҳро риоят мекунанд, бозгашташонро гуноҳе нест. Инҳо ҳудуди Аллоҳ ҳастанд ва онҳоро барои мардуме, ки аҳком ва ҳудуди Ӯро медонанд, баён медорад.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡحِكۡمَةِ يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ﴿٢٣١﴾

**231.** Ва чун занонро талоқ додед ва ба поёни иддаи худ наздик шуданд, пас ё онҳоро ба хубӣ нигоҳ доред ва ё ба хубӣ раҳо кунед ва ҳаргиз онҳоро барои озор ва зиён расондан нигоҳ надоред, то аз ҳад таҷовуз кунед ва ҳар касе чунин кунад, бар худ ситам кардааст. Ва оёт

ва фармудаҳои Аллоҳро ба тамасхур ва бозӣ нагиред, зеро дар ин коратон аз ҳалол гузашта вориди ҳаром мешавед. Ва неъматҳои Аллоҳро шукр кунед ва он чи аз Китоб ва Суннат барои шумо нозил кардааст ва шуморо ба он панд медиҳад, ба ёд оваред ва аз Аллоҳ битарсед ва бидонед, ки Аллоҳ бар ҳар чизе доност.

**232.** Ва чун занонро талоқ додед ва ба поёни иддаи худ расиданд, онҳоро аз ин, ки ба шавҳарони (қаблии) худ издивоҷ кунанд манъ накунед. Яъне шавҳараш хост бо ӯ издивоҷ кунад[1] ва зан ҳам мувофиқат кунад, барои сарпарасти зан аз тарафи падар ва ғайра ҷоиз нест, ки ба сабаби хашмгин будан бар шавҳар занро аз издивоҷ бо ӯ манъ кунанд. Ин ҳамон чизе аст, ки ҳар кас аз шумо, ки ба Аллоҳ ва рӯзи охират имон дошта бошад, ба он панд дода мешавад. Он бароятон поктар ва беҳтар аст. Ва Аллоҳ медонад дар чи ҳаст некбахтии шумо ва шумо онро намедонед.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ أَزْوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوْا۟ بَيْنَهُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٢﴾

(1) Зиндагӣ ба сар барад

۞ وَٱلْوَٰلِدَٰتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ ۖ
لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى ٱلْمَوْلُودِ لَهُۥ
رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ لَا تُكَلَّفُ
نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا تُضَآرَّ وَٰلِدَةٌۢ بِوَلَدِهَا
وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦ ۚ وَعَلَى ٱلْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ
فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟
أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم
مَّآ ءَاتَيْتُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٣﴾

**233.** Модарон бояд фарзандони худро ду соли комил шир диҳанд, ин барои касе аст, ки мехоҳад муддати шир доданро комил кунад. Ва бар касе, ки фарзанд барои ӯ таваллуд шудааст, (падар) лозим аст хӯрок ва пӯшоки модаронро ба таври шоиста (яъне тибқи шариъат ва урфият) фароҳам кунад, зеро Аллоҳ ҳеҷ касро ҷуз ба андозаи тоқаташ вазифадор намекунад. Ҳеҷ модар набояд ба хотири фарзандаш зиён бубинад ва ҳеҷ падаре низ набояд ба хотири фарзандаш зиён бубинад. Ва бар ворисി фарзанд чунин чиз (нафақа) лозим аст. Ва агар падар ва модар бо ризоят ва машварати ҳамдигар хостанд фарзандро аз шир ҷудо кунанд, гуноҳе бар онҳо нест ва агар хостед дояи ширдиҳие барои фарзандони худ бигиред, гуноҳе бар шумо нест, ба шарте, ин ки он чиро ки аҳд кардед, пардохт кунед ва аз Аллоҳ битарсед ва бидонед, ки Аллоҳ ба он чи мекунед, доност.

**234.** Ва касоне аз шумо, ки бимиранд ва занонеро бар ҷой мегузоранд, бояд, ки занон чор моҳ ва даҳ рӯз интизор бикашанд ва бояд аз хонаи шавҳарашон берун наоянд ва худро зиннат надиҳанд ва ба шавҳар набароянд ва чун иддаи худро ба поён расонданд бар шумо гуноҳе нест -эй сарпарастони занҳо- дар он чи ки онҳо мувофиқи шариъат дар бораи худ анҷом диҳанд (яъне ба шавҳар баромадан).
Ва Аллоҳ ба он чи мекунед, огоҳ аст ва бар амалҳоятон шуморо ҷазо медиҳад.[1]

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا
يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ وَعَشۡرٗاۖ
فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ
فِيمَا فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٣٤

**235.** Ва барои шумо гуноҳе нест, -эй мардон- ки ба таври киноя аз занон хостгорӣ кунед ва ё дар дилҳоятон ба занӣ гирифтани онҳоро пинҳон намоед, Аллоҳ медонад, ки шумо ҳаргиз бо хомӯш нишастанатон аз онҳо сабр натавонед кард, балки онҳоро ёд мекунед, Аз ҳамин сабаб ёд кардани онҳоро ба таври киноя ва пинҳон доштан дар худ

وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا عَرَّضۡتُم بِهِۦ مِنۡ
خِطۡبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوۡ أَكۡنَنتُمۡ فِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ عَلِمَ
ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ سَتَذۡكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن
لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُواْ قَوۡلٗا
مَّعۡرُوفٗاۚ وَلَا تَعۡزِمُواْ عُقۡدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ
يَبۡلُغَ ٱلۡكِتَٰبُ أَجَلَهُۥۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ
مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ
أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٣٥

(1) Тафсири Бағавӣ 1\279

мубоҳ гардонд, вале ба онҳо ваъдаи пинҳонӣ надиҳед, монанди зино ё гуфтугӯ кардан барои хонадорӣ дар айёми иддаашон, магар ин ки сухани некӯ бигӯед ва тасмим ба ақди никоҳ нагиред, то вақте ки идда ба поён расад ва бидонед, ки Аллоҳ медонад он чиро ки дар дилатон ҳаст. Пас аз Ӯ битарсед ва бидонед, ки Аллоҳ омӯрзгор аст ба касоне, ки аз гуноҳи худ тавба мекунанд ва меҳрубон аст, зуд ба ҷазои бад намегирад.

**236.** Бар шумо – эй гурӯҳи шавҳарон – гуноҳе нест, ки занонро пеш аз ҳамхобӣ ва пеш аз таъини маҳрия талоқ диҳед, гарчи ин кор боиси паст шудани шахсияти зан мегардад, аммо бо додани маҳр ҷуброн мешавад. Пас бар шумо лозим аст, ки чизе бидиҳед, то ранҷиши хотирашон ҷуброн шавад. Бар тавонгар ба андозаи тавоноиаш ва бар фақир ба андозаи тоқаташ. Ин корест шоистаи некӯкорон.[1]

لَّا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ مَا لَمۡ تَمَسُّوهُنَّ أَوۡ تَفۡرِضُواْ لَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلۡمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلۡمُقۡتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعَۢا بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٣٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\105

**237.** Агар занонро пеш аз ин ки бо онҳо алоқаи ҷинсӣ кунед, талоқ додед, дар ҳоле ки барои онҳо маҳр таъйин кардед, пас нисфи он маҳри таъйин шударо бидиҳед, магар ин ки онро ба шумо бубахшанд ё касе, ки ақди издивоҷ дар дасти ӯст, онро бубахшад, Пас Аллоҳи мутаъол ба бахшидан ташвиқ намуд ва баён кард ки бахшидан ба парҳезгорӣ наздиктараст ва аломати некӯкорист. Ва некӯкорӣ аълотарин рутбаест дар муомилот. Ва - эй мардум - некӯкориро дар миёни худ фаромӯш накунед, ҳамоно Аллоҳ ба он чи мекунед, биност ва шуморо дар кори хуб тарғиб менамояд.

وَإِن طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدۡ
فَرَضۡتُمۡ لَهُنَّ فَرِيضَةٗ فَنِصۡفُ مَا فَرَضۡتُمۡ
إِلَّآ أَن يَعۡفُونَ أَوۡ يَعۡفُوَاْ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ عُقۡدَةُ
ٱلنِّكَاحِۚ وَأَن تَعۡفُوٓاْ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۚ وَلَا تَنسَوُاْ
ٱلۡفَضۡلَ بَيۡنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٌ ٢٣٧

**238.** Аллоҳ фармон медиҳад, то бар адои намозҳо давомат шавад ва бар адои намози вусто, ки намози аср аст муҳофизат шавад.[1] ва дар намозатон барои Аллоҳ фармонбардор ва дар ҳолати хушӯъ бошед.

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ
ٱلۡوُسۡطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ٢٣٨

(1) Муҳофизат бар намоз, яъне адо кардани он дар вақташ бо шартҳо ва арконҳояш ва воҷиботаш мебошад. Тафсири Саъдӣ 1\106

**239.** Ва агар аз душманонатон тарсидед, пас дар ин сурат пиёда ё дар ҳоле ки бар асп ва соири саворахо ҳастед, намоз бихонед.[(1)] Пас, ҳар вақте ки тарс аз шумо дур шуд, намозро бо оромиш хонед. Ва Аллоҳро дар он ёд кунед ва онро аз ҳайати аслиаш кам накунед ва шукри Ӯро ба ҷо оред, бинобар он чизҳое, ки шуморо таълим дод аз ибодатҳо ва аҳком, ки шумо намедонистед.

فَإِنۡ خِفۡتُمۡ فَرِجَالًا أَوۡ رُكۡبَانٗاۖ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ ٢٣٩

**240.** Ва касоне аз шумо мемиранд ва занонеро бар ҷо мегузоранд, бояд барои ҳамсарони худ васият кунанд, ки ворисони шавҳар онҳоро то як сол кумак кунанд ва онҳоро аз хона берун накунанд ва агар худашон берун рафтанд, пас дар он чи онҳо ба таври шоиста дар бораи худ анҷом медиҳанд, гуноҳе бар шумо нест,[(2)] Аллоҳ азизу ҳаким аст.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا وَصِيَّةٗ لِّأَزۡوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلۡحَوۡلِ غَيۡرَ إِخۡرَاجٖۚ فَإِنۡ خَرَجۡنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِي مَا فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعۡرُوفٖۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٤٠

---

(1) Ва дар ин ҳолат бар намозгузор лозим нест, ки рӯяш ҳатман ба сӯи қибла бошад, чун дар ҳолати savora будан ин кор мушкил аст Тафсири Саъдӣ 1\106

(2) Бисёре аз муфассирин бар ин боваранд, ки ин ояти карима ба ояте, ки пеш аз он омадааст, мансух шудааст. Бинобар гуфтаи Аллоҳ : (Ва касоне аз шумо, ки бимиранд ва занонеро бар ҷой мегузоранд, бояд, ки (занон) чор моҳ ва даҳ рӯз интизор бикашанд. Тафсири Саъдӣ 1\106

**241.** Ва талоқшудагонро тибқи шариъат, ба пӯшок ва нафақаи хуб баҳраманд сохтан лозим аст, онҳо касонеанд, ки аз Аллоҳи худ метарсанд ва амру наҳйяшро ба ҷо меоранд.

وَلِلْمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعُۢ بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾

**242.** Ҳамчунин Аллоҳ аҳкоми худро дар бораи фарзандон ва занон равшан баён медорад. Ҳадаф аз баёни он барои бандагон ин аст, ки онро бифаҳманд ва дар он бияндешанд ва ба он амал намоянд.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾

**243.** Эй Расул, оё ин қиссаи аҷибро, ки барои гузаштагони шумо пеш омад, нашунидаӣ? Он гоҳ, ки вабо (беморини сирояткунанда ва паҳншаванда) сарзамини онҳоро фаро гирифт, онҳо ҳазорон нафар буданд, барои ин ки аз дасти марг фирор кунанд, аз сарзамини худ берун рафтанд, аммо фирор онҳоро наҷот надод ва натавонист, чизеро ки аз вуқуъи он метарсиданд, аз онҳо дур намояд. Ва Аллоҳ бар хилофи мақсудашон бо онҳо бархӯрд кард ва ҳамаро ҳалок гардонд. Баъд аз муддате Аллоҳ онҳоро

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُوا۟ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾

ба сабаби фазл ва эҳсони худ зинда гардонид, то ин ки умри худро давом диҳанд ва ибрат гирифта бо тавба бозгарданд. Ва онҳо мебоист шукри неъматҳои Илоҳиро баҷо оваранд, вале бештарашон дар анҷоми фаризаи шукргузорӣ кӯтоҳӣ варзиданд.(1)

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٤٤

**244.** Эй мусалмонон, барои нусрати дини Аллоҳ дар роҳи Аллоҳ бо кофирон биҷангед ва бидонед, ки Аллоҳ ба суханони шумо шунаво ва ба ният ва амалҳои шумо доност!

مَّن ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضۡعَافٗا كَثِيرَةٗۚ وَٱللَّهُ يَقۡبِضُ وَيَبۡصُۜطُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٤٥

**245.** Кист ба Аллоҳ қарзи некӯ диҳад. Ва Аллоҳ ба ӯ ваъда додааст, ки подоши ӯро чандин баробар намояд!? Аллоҳ ризқи ҳар касро, ки бихоҳад зиёд, ё кам мекунад. Пас тарс аз фақр набояд монеъи нафақа шавад ва одамӣ набояд гумон барад, ки амволеро, ки нафақа намуда зоеъ гардондааст, балки бозгашти ҳамаи бандагон ба сӯи Аллоҳ аст. Ва нафақакунандагон ва амалкунандагон муздашонро назди Аллоҳ меёбанд(2)

(1) Тафсири Саъдӣ 1\106

(2) Тафсири Саъдӣ 1\107

**246.** Оё аз қиссаи бузургони бани Исроил, пас аз Мӯсо хабар наёфтӣ, он гоҳ, ки ба паёмбари худашон гуфтанд: “Барои мо подшоҳе барпо кун, то дар роҳи Аллоҳ бо душманон ҷанг кунем”. Паёмбарашон гуфт: “Шояд агар ҷангидан бар шумо фарз гардад, ҷанг накунед, зеро ки ман пай мебарам аз тарс ва гурехтани шумо дар ҷанг”. Гуфтанд: “Чаро дар роҳи Аллоҳ ҷанг накунем, дар ҳоле ки аз сарзамин ва фарзандонамон берун ронда шудаем?”. Пас вақте ҷанг бар онҳо фарз шуд, тарсида аз ҷанг гурехтанд ва рӯй бартофтанд, магар андаке аз онҳо дар ҷанг устувор истод ва Аллоҳ ба ситамкорони аҳдшикан доност.[1]

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ مِنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰٓ إِذۡ قَالُواْ لِنَبِيّٖ لَّهُمُ ٱبۡعَثۡ لَنَا مَلِكٗا نُّقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ قَالَ هَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُواْۖ قَالُواْ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدۡ أُخۡرِجۡنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبۡنَآئِنَاۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ تَوَلَّوۡاْ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦

**247.** Ва паёмбарашон ба онҳо гуфт: “Ҳамоно Аллоҳ бинобар дархостатон Толутро ба подшоҳии шумо фиристодааст, то дар ҷанг шуморо дар муқобили душманатон роҳнамоӣ кунад”. Гуфтанд: “Чи гуна ӯ фармонравоии мо бошад,

وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ بَعَثَ لَكُمۡ طَالُوتَ مَلِكٗاۚ قَالُوٓاْ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ عَلَيۡنَا وَنَحۡنُ أَحَقُّ بِٱلۡمُلۡكِ مِنۡهُ وَلَمۡ يُؤۡتَ سَعَةٗ مِّنَ ٱلۡمَالِۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰهُ عَلَيۡكُمۡ وَزَادَهُۥ بَسۡطَةٗ فِي ٱلۡعِلۡمِ وَٱلۡجِسۡمِۖ وَٱللَّهُ يُؤۡتِي مُلۡكَهُۥ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٤٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\107

дар ҳоле ки мо аз ӯ ба подшоҳӣ сазовортарем ва ба ӯ моли фаровоне дода нашудааст?". Паёмбарашон гуфт: "Ҳамон Аллоҳ ӯро бар шумо бартарӣ дода ва дар ҷисму дониш бар шумо бартарӣ бахшидааст ва Ӯ дар корҳои бандагонаш доност ва подшоҳии худро ба ҳар кас, ки бихоҳад медиҳад ва Аллоҳ соҳиби фазлу неъмат ва ба ҳамаи корҳо доност ва аз Ӯ чизе пинҳон намемонад".

**248.** Пайғамбарашон гуфт, ки нишони подшоҳии ӯ ин аст, ки ба шумо сандуқе меояд, ва ин сандуқ ба дасти душманон афтода буд. дар он Таврот ва оромии дил аз Парвардигоратон ва боқии мероси хонадони Мӯсо ва хонадони Ҳорун дар он аст, монанди асо ва пораҳое аз Таврот, ки фариштагон онро мебардоранд. Ин барои шумо ибратест. Агар мӯъмин бошед, Толутро ба амри Аллоҳ ба подшоҳӣ ихтиёр кунед![1]

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ءَايَةَ مُلْكِهِۦٓ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحْمِلُهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 1\300 ва Тафсири Ибни Касир 1\667

**249.** Ва ҳангоме ки Толут бо лашкаронаш аз шаҳр берун омад, гуфт: “Ҳамоно Аллоҳ шуморо бо ҷӯе озмоиш мекунад, пас ҳар кас аз он ҷӯй бинӯшад аз ман нест ва ӯ осӣ аст, дар ҷиҳод ҳамроҳи ман тоқат карда наметавонад ва ҳар кас аз он нанӯшад, аз ман аст, зеро ӯ фармонбардори амри ман ва лаёқат ба ҷиҳод шуда метавонад, магар касе, ки кафе аз он бо дасти худ бардорад, иҷозат дода мешавад”. Пас, вақте ки ба он ҷӯй расиданд, бесабрӣ карда ҳама об нӯшиданд, магар каме аз онҳо бар ташнагӣ ва гармӣ сабр карданд ва ба нӯшидани як каф об кифоят карданд. Ин ҳангом осиён аз ҷиҳод ақибнишинӣ карданд. Ва он гоҳ ки Толут ва касоне, ки имон оварда буданд, ҳамроҳи ӯ аз ҷӯй гузаштанд, ва гуфтанд: “Имрӯз моро ба муқобили Ҷолут ва лашкарҳои ӯ тавоноие нест аз сабаби бисёрии лашкари душман”. Касоне, ки бовар доштанд, Аллоҳро мулоқот хоҳанд кард ва ба бародаронашон мегуфтанд: “Чи басо гурӯҳи андаке ба изни Аллоҳ бар гурӯҳи зиёде

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلۡجُنُودِ قَالَ إِنَّ
ٱللَّهَ مُبۡتَلِيكُم بِنَهَرٖ فَمَن شَرِبَ مِنۡهُ فَلَيۡسَ
مِنِّي وَمَن لَّمۡ يَطۡعَمۡهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ إِلَّا مَنِ
ٱغۡتَرَفَ غُرۡفَةَۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ مِنۡهُ
إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا
ٱلۡيَوۡمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ قَالَ ٱلَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن
فِئَةٖ قَلِيلَةٍ غَلَبَتۡ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ
بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٢٤٩

ғолиб шавад ва Аллоҳ бо сабркунандагон аст”.[1]

**250.** Чун мӯъминон бо Ҷолут ва лашкарони мушрикаш рӯ ба рӯ шуданд, гуфтанд: «Эй Парвардигори мо, бар мо сабр бидеҳу моро собитқадам гардон ва моро бо мададат бар кофирон пирӯз гардон!»

وَلَمَّا بَرَزُوا۟ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**251.** Пас ба хости Аллоҳ онҳоро шикаст доданд ва Довуд (алайҳиссалом) Ҷолут сарвари золимонро бикушт ва Аллоҳ ба Довуд (алайҳиссалом) подшоҳиву ҳикмат дод ва он чӣ мехост, ба ӯ биёмухт. Ва агар Аллоҳ баъзе аз мардум яъне, аҳли маъсият ва ширкро ба сабаби баъзе дигар яъне, аҳли тоъат ва имон дафъ намекард, замин фасод мешуд, вале Аллоҳ бар мӯъминон лутф намуда ва бар асоси дину шариъате, ки барои онон таъин кардааст, аз онҳо ва аз динашон дифоъ менамояд.[2]

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ وَلَـٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٢٥١﴾

**252.** Инҳо аст оётҳои Аллоҳ, ки ба ростӣ бар ту эй Муҳаммад мехонем. Ва ба дурустӣ, ки ту аз паёмбарон ҳастӣ!

تِلْكَ ءَايَـٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\108

(2) Тафсири Бағавӣ 1\307

﴿تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ اللَّهُ ۖ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِن بَعْدِهِم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾

**253.** Баъзе аз ин паёмбарони гиромиқадрро бар баъзе дигар бартарӣ додем. Аллоҳ бо баъзе сухан[1] гуфт ба монанди Мӯсо ва Муҳаммад алайҳиссалом. Ва Аллоҳ баъзеро ба дараҷоте олӣ боло кард. Ба монанди Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ки рисолати вай барои ҳамаи мардум ва хотами паёмбарон аст ва умматашро бар тамоми умматҳои гузашта бузург гардонд ва ғайра. Ва ба Исо писари Марям мӯъҷизаҳо додем.[2] Ва Аллоҳ ӯро ба василаи Руҳулқуддус, яъне руҳи имон ёрӣ намуд. Ва агар Аллоҳ мехост, мардуме, ки баъд аз онҳо буданд, пас аз он, ки ҳуҷҷатҳо бар онон ошкор шуда буд, бо якдигар ҷанг намекарданд. Вале онон ихтилоф карданд. Пас баъзе мӯъмин буданд ва баъзе кофир шуданд. Ва агар Аллоҳ мехост, бо ҳамдигар ҷанг намекарданд. Аммо Аллоҳ он чӣ бихоҳад анҷом медиҳад.[3]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَاعَةٌ ۗ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٤﴾

**254.** Эй касоне, ки имон овардаед, пеш аз он ки он рӯзе фаро расад, ки на дар он хариду фурӯше бошад ва на дӯстиву

(1) Ва дар ин оят исботи сифати каломи Аллоҳ аст, ки лоиқ ба бузургии Ӯст.

(2) Ба монанди бино гардондани кӯри модарзод ва шифо додани шахси мубтало ба бемории песӣ ва зиндагардондани мурдаро ба амри Аллоҳ .

(3) Тафсири Саъдӣ 1\109

шафоъате, аз он чӣ ба шумо рузӣ (закоти фарзшуда) додаем, садақа кунед. Ва кофирон худ ситамкоронанд.(1)

**255.** Маъбуди ба ҳаққе ҷуз Аллоҳ вуҷуд надорад, танҳо Ӯ сазовори ибодат аст, зиндаву пойдор аст. Пинак ва хоб Ӯро фаро намегирад, он чи дар осмонҳо ва замин аст аз они Ӯст, кист, ки назди Ӯ шафоъат кунад, магар бо изни Ӯ? Гузашта ваояндаи эшонро медонад ва аз илми Ӯ огоҳ намеёбанд ва ба дониши Ӯ иҳота пайдо нахоҳанд кард, магар он миқдор, ки Ӯ бихоҳад, Курсии(2), Ӯ осмонҳо ва заминро фаро гирифтааст ва нигоҳдории онҳо барои Ӯ гарон нест ва Ӯ баландмартабаи Бузургвор аст.(3)

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٥

**256.** Дар дин маҷбурӣ нест. Ба ростӣ ки ҳидоят аз гумроҳӣ ҷудо шудааст. Пас ҳар касе, ки ба тоғут(4) куфр варзад ва ба Аллоҳ имон биёварад, ба ростӣ ки ба дастовези

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ مِنَ ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٥٦

(1) Аллоҳ ба онҳо хабар медиҳад молҳоеро, ки дар роҳи Аллоҳ харҷ мекунанд пеши Аллоҳ меёбанд. Тафсири Саъдӣ 1\110

(2) Яъне, мавзеъи ду қадами Парвардигор аст ва чи гуна будани онро ҳеҷ кас надонад ба ҷуз худи Ӯ

(3) Ин оят бузургтарин оятест дар Қуръон ва онро Оятулкурсӣ меноманд. Тафсири Саъдӣ 1\ 110

(4) Яъне, ба ҳар чизе ки ғайри Аллоҳро парастиш карда мешавад

маҳкаме (дини ислом) чанг задааст, ки канда шуданӣ нест ва Аллоҳ суханони бандагонашро мешунавад ва аз афъол ва нияташон огоҳ аст.[1]

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ
ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥٧

**257.** Аллоҳ сарпараст ва корсози мӯъминон аст онҳоро (ба нусрат, тавфиқ ва ҳифзи худ) аз торикиҳо ба сӯи нур (яъне имон, илм, ва тоъат) берун мебарад ва касоне, ки куфр варзидаанд, парастандагони тоғутанд, ки ононро аз рӯшноии имон ба сӯи торикиҳо (яъне куфр, ҷаҳл ва маъсият) мекашонанд. Онҳо аҳли дузаханд ва дар он ҷовидона хоҳанд буд.[2]

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِي حَآجَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ فِي رَبِّهِۦٓ أَنۡ
ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ إِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّيَ
ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحۡيِۦ وَأُمِيتُۖ
قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأۡتِي بِٱلشَّمۡسِ
مِنَ ٱلۡمَشۡرِقِ فَأۡتِ بِهَا مِنَ ٱلۡمَغۡرِبِ فَبُهِتَ
ٱلَّذِي كَفَرَۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥٨

**258.** Эй Расул, оё аз ҳоли касе, ки Аллоҳ ба ӯ подшоҳӣ бахшида буд ва бо Иброҳим дар мавриди тавҳид ва рубубияти Парвардигораш муҷодала кард, хабар дорӣ? Чун аз Иброҳим суол кард, Парвардигори ту кист? Он гоҳ, ки Иброҳим гуфт: Парвардигори ман зоте аст, ки танҳо Ӯ меофарад ва тадбир менамояд ва зинда гардонидан ва миронидан танҳо аз они Ӯст. Гуфт: “Ман

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 110 ва Ибни Касир 1\684

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 111, Ибни Касир 1\685 ва Бағавӣ 1\315

низ зинда мегардонам ва мемиронам[1] Иброҳим гуфт: "Аллоҳ хуршедро аз машриқ бар меоварад ва оё метавонӣ ту онро аз мағриб бароварӣ". Пас касе, ки куфр варзида буд ҳайрон шуд ва ҳуҷҷаташ барбод рафт. Аллоҳ қавми ситамкорро ба роҳи ҳақ ҳидоят намекунад.

**259.** Ё дидӣ ки монанди он кас, ки ба деҳе расид, деҳе, ки сақфҳои биноҳояш фурӯ рехта буд. Гуфт: «Аз куҷо Аллоҳ ин мурдагонро зинда кунад?» Аллоҳ ӯро ба муддати сад сол миронд ва харашро ҳам ҳамроҳи ӯ миронд ва хӯрок ва нӯшиданиро низ ба ҳамроҳ дошт, ки Аллоҳ хӯрок ва нӯшидании ӯро ба ҳамон ҳолат дар ин муддати тулонӣ нигоҳ дошт. Он гоҳ зиндааш кард. Ва гуфт: «Чӣ муддат дар ин ҷо будӣ?» Гуфт; Як рӯз ё нисфе аз як рӯз дар ин ҳолат мондаам ва ин бар ҳасби гумони ӯ буд. Аллоҳ фармуд: Балки сад сол дар ин ҳолат мондаӣ. Ва фармуд ӯро ба хӯроку обат бингар, ки то ин муддат тағйир наёфтааст

أَوۡ كَٱلَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرۡيَةٖ وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ
عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحۡيِۦ هَٰذِهِ ٱللَّهُ بَعۡدَ
مَوۡتِهَاۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِاْئَةَ عَامٖ ثُمَّ بَعَثَهُۥۖ
قَالَ كَمۡ لَبِثۡتَۖ قَالَ لَبِثۡتُ يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ
يَوۡمٖۖ قَالَ بَل لَّبِثۡتَ مِاْئَةَ عَامٖ فَٱنظُرۡ
إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمۡ يَتَسَنَّهۡۖ وَٱنظُرۡ
إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجۡعَلَكَ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِۖ
وَٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡعِظَامِ كَيۡفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ
نَكۡسُوهَا لَحۡمٗاۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ
أَعۡلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٥٩

(1) Яъне, мақсадаш ин буд, ки ман ҳар касро бихоҳам бикушам, мекушам ва ҳар касро бихоҳам зинда нигоҳ медорам.Тафсири Саъдӣ 1\ 111

ва ба харат бингар, ки тикка-
тикка шуда ва пӯсидааст
ва устухонҳояш рехта ҷудо
шудаанд.[1] Мо мехоҳем туро
барои мардумон ибрате
гардонем ва бингар, ки
устухонҳоро чӣ гуна ба ҳам
мепайвандем ва гӯшт бар он
мепӯшонем». Чун қудрати
Аллоҳ бар ӯ ошкор шуд,
иқрор карда гуфт: «Медонам,
ки Аллоҳ бар ҳар коре
тавоност!

**260.** Иброҳим гуфт: «Эй
Парвардигори ман, ба ман
бинамой, ки мурдагонро чӣ
гуна зинда месозӣ». Гуфт:
«Оё ҳанӯз имон наёвардаӣ?»
Гуфт; Оре, эй Парвардигор!
Ман имон дорам, ки ту
бар ҳар чизе тавоно ҳастӣ
ва мурдагонро зинда
мегардонӣ ва бандагонро
сазо ва ҷазо медиҳӣ, аммо
мехоҳам дилам ором
гирад ва ба ҳақиқати маҳз
бирасам. Гуфт; «Чаҳор
парранда бигир ва онҳоро
бикуш ва пора-пора кун ва
бо якдигар биёмез ва ҳар
порае аз онҳоро бар кӯҳе
бинеҳ. Пас онҳоро фарёд
кун! Албатта шитобон назди
ту меоянд. Ва Иброҳим ҳар

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيۡفَ تُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰۖ قَالَ أَوَلَمۡ تُؤۡمِنۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن
لِّيَطۡمَئِنَّ قَلۡبِيۖ قَالَ فَخُذۡ أَرۡبَعَةً مِّنَ ٱلطَّيۡرِ
فَصُرۡهُنَّ إِلَيۡكَ ثُمَّ ٱجۡعَلۡ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٖ
مِّنۡهُنَّ جُزۡءٗا ثُمَّ ٱدۡعُهُنَّ يَأۡتِينَكَ سَعۡيٗاۚ
وَٱعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ﴿٢٦٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 112

паррандаеро ба номаш садо зад ва паррандагон бо шитоб ба сӯи ӯ омаданд. Ва бидон, ки Аллоҳ азиз аст, Ӯро чизе ғолиб омада наметавонад ва дар гуфтор, афъол, шариъат ва қазову қадараш бо ҳикмат аст».

**261.** Мисоли мӯъминоне, ки молҳояшонро дар роҳи Аллоҳ сарф мекунанд[1], мисли донаест, дар замини пок кошта шуда ки ҳафт хӯша мерӯёнад ва дар ҳар хӯша сад дона аст ва Аллоҳ барои ҳар кас, ки бихоҳад савоби онро чанд баробар менамояд. Ва ин бар ҳасби имон ва ихлоси комил аст, ки дар қалби нафақакунанда қарор дорад ва Аллоҳ фарохнеъмат аст ва аз нияти бандагонаш бохабар аст.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِى كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّاْئَةُ حَبَّةٍ ۗ وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾

**262.** Онҳое, ки молҳои худро дар роҳи Аллоҳ ва дар дигар навъҳои хайр сарф мекунанд, пас аз хайри кардаашон бар касе миннат намекунанд ва неъматҳоро барнамешуморанд ва касеро бо забон ва кирдор озор намедиҳанд. Дар назди Парвардигорашон барояшон

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُوا۟ مَنًّا وَلَآ أَذًى ۙ لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٦٢﴾

(1) Аз бузургтарин чизе, ки нафъаш ба мӯъминон мерасад, ин, сарф кардани мол дар роҳи Аллоҳ аст.

савоби бузургест. Ва дар охират бар онҳо тарс нест ва он чӣ аз дунё фавташон шуд, ғам нахоҳанд хӯрд.

۞قَوۡلٞ مَّعۡرُوفٞ وَمَغۡفِرَةٌ خَيۡرٞ مِّن صَدَقَةٖ يَتۡبَعُهَآ أَذٗىۗ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٞ ٢٦٣

**263.** Гуфтори некӯ ва бахшиш аз зулме, ки ба сухан ё ба феъл аст, аз садақаҳое, ки аз паи он озурда кардан бошад, беҳтар аст ва Аллоҳ аз садақаҳои бандагонаш бе ниёзу бурдбор аст, ки онҳоро тез ба азоб намегирад.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُبۡطِلُواْ صَدَقَٰتِكُم بِٱلۡمَنِّ وَٱلۡأَذَىٰ كَٱلَّذِي يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفۡوَانٍ عَلَيۡهِ تُرَابٞ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٞ فَتَرَكَهُۥ صَلۡدٗاۖ لَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّمَّا كَسَبُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦٤

**264.** Эй касоне, ки имон овардед! Садақоти худро бо миннат ниҳодан ва озор расондан ботил накунед, ҳамчунин касе, ки молашро ба мақсади худнамоӣ ба мардум нафақа мекунад, то ки мардум ӯро мадҳу сано гӯянд ва ба Аллоҳ ва рӯзи охират имон надорад, пас ӯ мисли санги соф ва бузургест, ки бар рӯи он хоке аст ва борони сахт бар он борида ва он хокро аз рӯи санг шуста бурд. Риёкорон низ аз он чӣ ба даст оварданд, дар назди Аллоҳ бар нафақаи кардаи худ чизеро аз савоб намеёбанд ва фоидае нагирифтанд. Аллоҳ кофиронро ба сӯи ҳақ ҳидоят намекунад.[1]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 113

**265.** Ва мисли касоне ки моли худро барои талаби ризои Аллоҳ, бинобар устувории эътиқоди худ нафақа мекунанд, монанди боғе аст, ки дар теппае қарор дорад ва бар он борони сахте биборад ва ду баробар мева диҳад ва агар борони сахт бар он наборад, борони сабуке (шабнам) кифоят кунад.[1] Ва Аллоҳ бар он чи мекунед ба зоҳир ва ботини шумо биност. Ва ҳар якро ба дараҷаи ихлосаш подош медиҳад.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٥﴾

**266.** Оё касе аз шумо дӯст дорад, ки боғе аз дарахтони хурмо ва ангур дошта бошад ва зери он ҷӯйборҳо оби ширин равон бошад ва ӯро дар он боғ аз ҳар гуна меваҳо бошад ва дар ҳоле, ки пирӣ ӯро фаро гирад ва наметавонад ин гуна боғдорӣ кунад ва фарзандони заъиф ва нотавон дорад, наметавонанд ӯро ёрӣ кунанд. Ногаҳон гирдбоде, ки оташе дар он аст, бар он бивазад ва боғ бисӯзад?[2] Инчунин Аллоҳ

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَٱحْتَرَقَتْ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾

(1) Ҳамчунин аст нафақаҳое, ки аҳли ихлос мекунанд, дар назди Аллоҳ мақбул ва дучанд мешаванд, гарчанде кам ё бисёр бошад.Тафсири Бағавӣ 328

(2) Ин мисоли касест, ки амалеро барои ризоияти Аллоҳ анҷом надод, монанди соҳиби боғ аст, ки дар вақти эҳтиёҷмандӣ чунин чизе барои ӯ пеш ояд Тафсири Бағавӣ 1\329

оётро барои шумо баён мекунад, то биандешед.

**267.** Эй касоне, ки имон ба Ман овардед ва пайрави расулони Ман ҳастед! Аз покизаҳои он чи шумо ба даст овардаед аз он чи Мо аз замин бароятон рӯёндем, нафақа кунед ва қасд макунед, ки сифати пасти онро, ба камбағалон бидиҳед ва ҳол он ки агар ин гуна чиз (нафақа) ба шумо дода шавад, худатон гирандаи он нестед, магар он ки аз бадии он чашм бипӯшед. Пас чӣ гуна розӣ мешавед барои Аллоҳ онро, ки худ намеписандед? Ва бидонед, ки Аллоҳ аз садақаҳои шумо бениёз ва дар ҳама ҳол сазовори ситоиш аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبۡتُمۡ وَمِمَّآ أَخۡرَجۡنَا لَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِۖ وَلَا تَيَمَّمُواْ ٱلۡخَبِيثَ مِنۡهُ تُنفِقُونَ وَلَسۡتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغۡمِضُواْ فِيهِۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ٢٦٧

**268.** Ин бахилӣ ва ихтиёр кардани садақаи пастсифат аз шайтон аст, ки шуморо бо тангдастӣ метарсонад ва ба бахилӣ ташвиқ менамояд ва ба гуноҳ амр мекунад. Аллоҳ шуморо ба омӯрзиши гуноҳоятон ва афзунӣ дар неъмат, ваъда медиҳад. Ва Аллоҳ фарохнеъмат аст ва ба аъмол ва ниятҳоятон доност!

ٱلشَّيۡطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلۡفَقۡرَ وَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغۡفِرَةً مِّنۡهُ وَفَضۡلٗاۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٦٨

يُؤْتِي ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُؤْتَ ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا كَثِيرًاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٦٩﴾

**269.** Ҳикматро[1] ба касе, ки хоҳад, мебахшад ва ҳар кас, ки ҳикмат ба ӯ дода шавад, ба ростӣ, ки хайри бисёре ба ӯ дода шудааст. Ва ҳеҷ коре ҷуз бо ҳикмат анҷом намеёбад. Ва ҷуз хирадмандон касе панд намегиранд.

وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُهُۥۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧٠﴾

**270.** Ва он чи аз мол ё ғайри он, кам ё бисёр дода шудед ва онро барои ризоияти Аллоҳ нафақа кунед ва ё назреро, ки ба гардан бигиред, Аллоҳ онро медонад ва бинобар ниятҳоятон ба шумо савоб медиҳад ва касе, ки ҳаққи Аллоҳро манъ мекунад, вай ситамкор аст ва ситамкоронро мададгоре нест, ки аз азоби Аллоҳ онҳоро халос гардонанд.

إِن تُبْدُواْ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا ٱلْفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمْۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧١﴾

**271.** Агар садақаҳоро ошкор кунед, кори хубе аст ва агар онҳоро пинҳон намоед ва ба ниёзмандон (бенавоён, мискинон) бидиҳед, бароятон беҳтараст, зеро садақа ба сурати пинҳонӣ бар қуввати ихлос далолат менамояд ва Аллоҳ гуноҳонатонро мепӯшонад ва Аллоҳ ба он чи ки мекунед огоҳ аст ва аз аҳволи

(1) Яъне илми муфид, маърифати дуруст ва андешаи солим ва дурусткорӣ дар гуфтор ва кирдор. Тафсири Бағавӣ 1\334

шумо чизе бар Ӯ пинҳон намемонад ва ҳар якро мувофиқ ба амалаш ҷазое хоҳад дод.[1]

**272.** Ҳидоят ёфтани онҳо (яъне кофирон) бар ӯҳдаи ту эй Муҳаммад лозим нест, балки Аллоҳ ҳар касеро, ки хоҳад, ба сӯи динаш ҳидоят менамояд ва ҳар он чи нафақа кунед кам ё беш, хоҳ барои кофир бошад ё барои мусалмон, савоби он барои худатон бозгардандааст. Ва мӯъминон нафақа намекунанд, магар барои талаби ризоияти Аллоҳ. Ва ҳар чи хуб ва неке, ки нафақа кунед, савоби он ба шумо пурра боз гардонда мешавад ва аз савоби шумо чизе кам карда намешавад.[2]

۞لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَىٰهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا
ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ ٱللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٢﴾

**273.** (Ин садақот) барои камбағалони мусалмон аст, ки дар роҳи Аллоҳ бозмонданд ва наметавонанд дар замин сафар кунанд ва шахси нодон онҳоро ба сабаби тамаъ накарданашон тавонгар мепиндорад, Онҳоро аз симояшон мешиносӣ, бо исрор (бардавом) аз мардум

لِلْفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحْصِرُوا۟ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِى
ٱلْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ ٱلْجَاهِلُ أَغْنِيَآءَ
مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَٰهُمْ
لَا يَسْـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلْحَافًا ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟
مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢٧٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\116

(2) Тафсири Саъдӣ 1\116

чизе намехоҳанд. Агар дар пурсидан маҷбур шаванд, бисёр таваллo намекунанд. Ва ҳар чи дар роҳи Аллоҳ аз хубӣ нафақа кунед, Аллоҳ ба он доно аст ва рӯзи қиёмат мукофотатонро пурра хоҳед гирифт.

**274.** Касоне, ки шабу рӯз пинҳон ва ошкоро моли худро барои ризоияти Аллоҳ нафақа мекунанд, подошашон назди Парвардигорашон аст ва на тарсе дар охират бар онҳост ва дар дунё, аз он чи ки аз онҳо фавт шуд, андӯҳгин намешаванд. Дар нафақа кардан бар камбағалон каромат ва иззат аст ва покии моли сарватмандон аст ва бо якдигар мадад кардан ба некӯи ва тақво аст. Ин гуна фазлу бузургиро банда дар ризоияти Аллоҳ метавонад ёфт, на дар садақа кардан ба қаҳр ё маҷбурӣ.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٤﴾

**275.** Касоне, ки рибо (суд) мехӯранд аз қабр барнамехезанд, магар монанди касе, ки шайтон ӯро дучори девонагӣ кардааст, ин бад-он ҷиҳат аст, ки онҳо гуфтанд: “Хариду фурӯш айнан монанди рибо аст” Аллоҳ онҳоро дурӯғ

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰاْ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓاْ إِنَّمَا ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰاْ ۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰاْ ۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾

баровард ва баён кард, Ӯ хариду фурӯшро ҳалол намуда ва рибоdo ҳаром кардааст. Зеро дар хариду фурӯш барои ҳар фард ва ҷамоъат манфиатест ва дар рибо зиён ва ҳалокӣ аст. Пас касе, ки панде аз ҷониби Парвардигораш ба ӯ расид ва аз рибохӯрӣ даст кашид ва тавба кард он чи дар гузашта ба даст овардааст, аз они ӯ мебошад ва кори ӯ бо Аллоҳ аст. Ва ҳар кас, ки бо рибохӯрӣ бозгардад, пас онҳо аҳли оташанд ва дар он ҷо ҷовидона хоҳанд буд.

**276.** Аллоҳ баракати риборо нобуд месозад ва садақотро афзоиш медиҳад ва савоби садақакунандагонро дучанд мегардонад ва дар молҳояшон баракат ато мефармояд. Аллоҳ ҳалолшуморандаи хӯрдани рибо ва ҳар носипоси гунаҳкорро дӯст надорад.

يَمۡحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰاْ وَيُرۡبِي ٱلصَّدَقَٰتِۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ٢٧٦

**277.** Онон, ки имон овардаанд, ва корҳои некӯ кардаанд ва намозро, чунон ки Аллоҳ ва Расул фармудаанд, барпо доштаанд ва закоти молашонро додаанд, барояшон савоби бузургест дар назди Парвардигорашон.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٧

Ва онҳо дар охират бим надоранд ва дар дунё бар он чизе аз насибаи дунёии онҳо фавт шуд, ғамгин намешаванд!

**278.** (Сипас мӯъминонро хитоб кард ва ба онҳо фармуд:) Эй касоне, ки имон ба Аллоҳ овардед ва пайрави Расули Ӯ ҳастед, аз Ӯ битарсед ва пасмондаи муомилаҳои рибоиро, ки пештар анҷом додаед, тарк кунед, агар шумо мӯъмини ҳақиқӣ бошед.[1]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓاْ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٧٨

**279.** Ва агар аз муомилаи рибоӣ даст накашидед, пас шумо ба мубориза бо Аллоҳ ва паёмбараш бархостаед[2]. Ва агар тавба кардед аз рибо, пас асли молҳоятон аз они шумо аст ва шумо ситам намекунед шахсеро, ки қарз додаед, то ки зиёда аз қарзатон бигиред ва бар шумо ситам карда намешавад аз тарафи қарзгирифташуда ба гирифтани асли молатон.[3]

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ فَأۡذَنُواْ بِحَرۡبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَإِن تُبۡتُمۡ فَلَكُمۡ رُءُوسُ أَمۡوَٰلِكُمۡ لَا تَظۡلِمُونَ وَلَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٩

(1) Тафсири Ибни Касир 1\716

(2) Ва ин баёнгари авҷи зиштӣ ва қабоҳати бади рибо аст, ки ба ҷанги бо Аллоҳ ва паёмбараш фаро хондааст.

(3) Тафсири Табарӣ 6\28

**280.** Ва агар қарздор, ки тангдаст буд ва наметавонист талабро бипардозад бар талабгор воҷиб аст, ки ӯро то замони ҳусули фарохӣ муҳлат бидиҳад ва бар қарздор воҷиб аст, ҳар гоҳ тавонист, қарзро бипардозад ва агар талабгор тамоми қарз ё қисми онро ба шахси қарздор бубахшад, барояшон беҳтараст, агар бузургии инро медонистанд.

وَإِن كَانَ ذُو عُسۡرَةٖ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيۡسَرَةٖۚ
وَأَن تَصَدَّقُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٢٨٠

**281.** Ва аз рӯзе битарсед эй мардум, ки он рӯз рӯзи қиёмат аст ва дар он рӯз ба сӯи Аллоҳ бозгардонда мешавед, сипас ҳар кас аз он чи касб кардааст, ба сурати комил дарёфт мекунад, агар нек бошад, нек аст ва бад бошад, бад аст ва бар онҳо ситам намешавад.[1]

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ
كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٨١

**282.** Эй он касоне, ки имон овардаед! Агар ба ҳамдигар то муддати муайяне қарзе додед, онро бинависед барои ҳифзи мол ва дафъи низоъ ва бояд, ки онро нависандаи боинсоф бинависад. Ва ҳеҷ нависандае набояд ба хотири хешовандӣ ё ба хотири

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ
أَجَلٖ مُّسَمّٗى فَٱكۡتُبُوهُۚ وَلۡيَكۡتُب بَّيۡنَكُمۡ
كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ كَاتِبٌ أَن يَكۡتُبَ
كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ فَلۡيَكۡتُبۡ وَلۡيُمۡلِلِ ٱلَّذِي
عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ
مِنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ فَإِن كَانَ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا
أَوۡ ضَعِيفًا أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ فَلۡيُمۡلِلۡ

(1) Дар ин оят ишоратест бояд мӯъмин худро дур гирад аз он чи ки Аллоҳ онро ҳаром гардондааст аз касбҳои рибоӣ ва намозро барпо дорад ва закотро адо намояд ва амалҳои шоиста кунад.

وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَٱسۡتَشۡهِدُواْ شَهِيدَيۡنِ مِن
رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا رَجُلَيۡنِ فَرَجُلٞ
وَٱمۡرَأَتَانِ مِمَّن تَرۡضَوۡنَ مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ
إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ
وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ أَن
تَكۡتُبُوهُ صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ
ذَٰلِكُمۡ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِ وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ
وَأَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً حَاضِرَةٗ
تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ
أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ وَأَشۡهِدُوٓاْ إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ
وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ وَلَا شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ
فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ
وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عَلِيمٞ ﴿٢٨٢﴾

душманӣ аз навиштани он, он гуна ки Аллоҳ ба ӯ омӯхтааст, даст кашад, пас бояд бинависад ва касе, ки ҳақ бар ӯст (яъне қарзгиранда) имло кунад ва котиб аз Парвардигораш битарсад ва чизе аз он кам накунад, пас агар қарзгиранда шахси беақл ва нодон ё нотавон буд ё наметавонист имло кунад, бояд сарпарасти ӯ ба адлу инсоф имло кунад ва ду гувоҳ аз мардони мусалмони болиғу оқил аз аҳли адолат бигиред ва агар ду мард набуд, пас як мард ва ду зан аз гувоҳоне, ки меписандед, (сабабаш ин аст, ки) то агар яке аз он ду зан фаромӯш кард дигаре бо ӯ ёдоварӣ кунад. Ва ҳар гоҳе гувоҳон барои гувоҳӣ додан даъват шаванд, набояд рад кунанд ва аз навиштани қарз тибқи ваъдааш хоҳ кам бошад, ё зиёд хаста нашавед. Ин навиштан боинсофтарин ҳукм аст назди Аллоҳ ва дурусттарин роҳ барои гувоҳӣ додан ва қарибтар аз он аст, ки дучори шак нашавед, магар ин ки савдои нақдӣ бошад, ки дар миёни худ даст ба даст

мекунед, пас дар ин сурат бар шумо гуноҳе нест, ки онро нанависед.[1] Ва чун хариду фурӯш кардед, бояд гувоҳ бигиред барои дафъи низоъ ва набояд нависанда ва шоҳид зиён бубинанд ва агар чунин коре кунед, аз фармони Аллоҳ сарпечӣ кардааед. Ва аз Аллоҳ битарсед ва Аллоҳ некии дунё ва охиратро ба шумо меомӯзад ва Аллоҳ бар ҳар чизе донност.[2]

**283.** Ва агар дар сафар будед ва нависандае наёфтед, ё нависанда вуҷуд дошт, қоғаз ё қалам вуҷуд набуд, пас бояд чизе ба ивази навиштан ба гарав гирифта шавад ва агар касе аз шумо дигареро амин донист, ҳеҷ боке нест дар нанавиштан ва гувоҳ наоварданатон пас он кас ки амин диониста шуд бояд ки амонати худро адо кунад ва аз Парвардигораш битарсад. Ва гувоҳиро пинҳон накунед ва ҳар кас ки онро пинҳон кунад, дилаш гунаҳгор аст

۞وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا۟ كَاتِبًا فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ ٱلَّذِى ٱؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ ۗ وَلَا تَكْتُمُوا۟ ٱلشَّهَٰدَةَ ۚ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٌ قَلْبُهُۥ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

(1) Гоҳе масъалаи китобати қарз бар ҳасби шароит воҷиб ва гоҳе мустаҳаб мешавад, ба ҳар ҳол навиштан авло аст, зеро инсон ба фаромӯшӣ наздик аст

(2) Аллоҳи мутаъол бандагонашро дар ин оят ба ҳифзи ҳуқуқи якдигар роҳнамоӣ кардааст. Тафсири Саъдӣ 1\118

ва Аллоҳ ба асрори шумо огоҳ аст ва ба он чи мекунед, доност.(1)

لِّلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِن تُبْدُوا۟ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ يُحَاسِبْكُم بِهِ ٱللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾

**284.** Он чи дар осмонҳо ва замин аст аз они Аллоҳ аст. Ва агар он чиро дар дил доред, ошкор кунед ё онро пинҳон намоед, Аллоҳ шуморо бар он ҳисоб мекунад. Пас ҳар касро, ки бихоҳад, меомӯрзад ва ҳар касро, ки бихоҳад азоб медиҳад ва Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност.(2)

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ ۚ وَقَالُوا۟ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾

**285.** Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба он чи аз ҷониби Парвардигораш ба ӯ нозил шуд имон овард ва мӯъминон низ; ҳама ба Аллоҳ (ки Ӯ Парвардигор ва сазовори ибодат ва Ӯро номҳо ва сифатҳоест, ки лоиқ ба зот ва бузургии Ӯ ҳастанд) ва Фariштагон ва китобҳо ва паёмбаронаш имон оварданд ва гуфтанд: байни ҳеҷ як паёмбарони Ӯ фарқ намегузорем ва гуфтанд: Шунидем каломатро ва итоъат кардем амратро. Парвардигоро! Омӯрзиши

(1) Тафсири Ибни Касир 1\728

(2) Аллоҳ бо фазлу раҳмати худ бандагонашро икром намудааст ва он чи дар дилҳо нигоҳ медоранд, то онро анҷом надиҳанд ё ба забон наёваранд, ба ҳисоб намегирад.

туро мехоҳем ва бозгашт ба сӯи туст.

**286.** (Дини Аллоҳ осон аст ва дар он машаққат нест.) Аллоҳ ҳеҷ касро ҷуз ба андозаи тавоноиаш мукаллаф (вазифадор) намекунад, ҳар кори неке, ки анҷом диҳад, ба фоидаи худ карда ва ҳар кори баде, ки анҷом диҳад, ба зиёни худ кардааст. Парвардигоро! Агар чизеро аз фармудаҳоят фаромӯш кардем ё дар он чизҳое, ки манъ намудӣ, хато кардем, моро ба уқубат магир. Парвардигоро! Бори гарон, ки мо тоқати бардошти онро надорем бар мо магузор, он чунон ки бар касоне, ки пеш аз мо Туро нофармонӣ карда буданд. Парвардигоро! Он чи тоб ва тоқаташро надорем, бар дӯши мо магузор ва аз мо дар гузар ва моро биёмӯрз ва бар мо раҳм кун, Ту Аллоҳи мо ҳастӣ, пас моро бар қавме, ки дини Туро инкор карданд ва паёмбаратро дурӯғ бароварданд, пирӯз гардон!

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا ٱكْتَسَبَتْ ۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ ۖ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ ۚ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾

## Сураи Оли Имрон (Хонадони Имрон)



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 200 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф. Лом. Мим.[1]

الٓمٓ ١

2. Ҷуз Аллоҳ маъбуди барҳақ дигаре нест. Ҳамеша зинда ва пойдору устувор аст ба зоти хеш ва дар пойдорӣ эҳтиёҷ ба дигарон надорад.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٢

3. Китоби Қуръонро бар ту ба ҳақ нозил кард, тасдиққунандаи китобҳоест, ки пеш аз он буданд.[2]

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٣

4. барои ҳидояти мардум фиристод ва Фурқонро нозил кард. Бегумон касоне, ки ба оёти Аллоҳ куфр варзиданд, онон азоби сахт дар пеш доранд ва Аллоҳ тавоност ва касе, ки аз фармони Ӯ сар печад, дучори интиқом мегардад.

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٤

5. Бегумон ҳеҷ чизе дар осмон ва дар замин бар Аллоҳ пинҳон намемонад. Ва ҳатто он чи дар шиками занон аст бар Ӯпӯшида нест.[3]

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٥

(1) Дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Яъне, тасдиққунандаи китоби Таврот ва Инҷил

(3) Тафсири Саъдӣ 1\121

**6.** Ӯст, ки шуморо дар шикамҳои модаронатон он гуна, ки бихоҳад, дар қолаби мард ё зан, комил ё ноқис, сурат мебандад. Ҷуз Ӯ маъбуди барҳақе нест, тавоност ва дар офариниши махлуқоташ бо ҳикмат аст.

هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦

**7.** Ӯ зотест, ки китобро бар ту нозил кард ва баъзе аз он оёт муҳкам ҳастанд, ки маъонии он возеҳ ва равшан аст ва онҳо асли китоб ҳастанд. Ва баъзе аз он муташобиҳот ҳастанд, ки эҳтимолан маъонии дигар ҳам доранд. Ва аммо касоне, ки дар дилҳояшон майл ба сӯи ботил аст, барои фитнаангезӣ ва таъвили нодурусти он, аз паси муташобиҳот мераванд ва таъвили онро ҷуз Аллоҳ касе намедонад. Ва собитқадамон дар илм мегӯянд: “Ба ҳама оёти Қуръон имон овардем, ҳама аз ҷониби Парвардигори мост” ва ҷуз хирадмандон панд намепазиранд.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ
مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ
مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ
مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ
وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي
ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧

**8.** Парвардигоро, пас аз ин ки моро ҳидоят кардӣ, дилҳои моро ба ботил моил масоз ва аз ҷониби худ ба мо раҳмате бубахш. Бегумон Ту дорои бахшиши зиёде ҳастӣ.

رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَيۡتَنَا وَهَبۡ لَنَا
مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٨

Касеро, ки Ту хостӣ аз фазлу атои худ барояш беҳисоб арзонӣ мекунӣ.

**9.** Эй Парвардигори мо, ҳамоно шаҳодат медиҳем, ки Ту мардумро дар рӯзи қиёмат, ки ҳеҷ шакке дар он нест, ҷамъ хоҳӣ кард. Бегумон Аллоҳ хилофи ваъда намекунад.

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٩

**10.** Бегумон касоне, ки куфр варзиданд, ҳаргиз молҳо ва фарзандонашон онҳоро аз азоби Аллоҳ наҷот нахоҳанд дод ва онҳо ҳезуми дӯзаханд.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

**11.** Монанди рафтор ва кирдори оли Фиръавн ва касоне, ки пеш аз онҳо буданд, оёти моро дурӯғ бароварданд, пас Аллоҳ онҳоро ба азобҳои дунявӣ ва ухравӣ гирифтор кард ва Аллоҳ, касеро ба Ӯ куфр орад ва паёмбарашро дурӯғ барорад, сахт азобкунанда аст.[2]

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۗ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١

**12.** Бигӯй, эй Расул, ба кофирони яҳуд ва ғайрашон, ба онҳое, ки пирӯзии туро дар Бадр[3] бовар надоштанд:

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ سَتُغۡلَبُونَ وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٢

---

(1) Тафсири ибни Касир 2\15

(2) Тафсири ибни Касир 2\16

(3) Маконест, дар марзи байни Макка ва Мадина, ки мусалмонон дар он ҷо кофиронро шикаст доданд.

ба зудӣ мағлуб хоҳед шуд дар дунё ва бар куфр мемиред ва ба ҷаҳаннам гирд оварда мешавед ва бад ҷойгоҳест дӯзах!

**13.** Эй яҳудони саркаш, барои шумо дар ҷанги Бадр нишонаи бузурге буд дар рӯ ба рӯ шудани ду гурӯҳ, гурӯҳе дар роҳи Аллоҳ меҷангид (яъне, Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва ёронашон) ва гурӯҳе дигар кофир буданд, ки мӯъминонро бо чашмони худ ду баробар медиданд ва инро Аллоҳ сабаби шикасти кофирон гардонид. Ва Аллоҳ бо ёрии худ ҳар касеро ки хоҳад ёрӣ медиҳад. Ҳамоно дар он барои фаросатмандон ибрати бузургест![1]

قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ فِئَةٞ تُقَٰتِلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخۡرَىٰ كَافِرَةٞ يَرَوۡنَهُم مِّثۡلَيۡهِمۡ رَأۡيَ ٱلۡعَيۡنِۚ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصۡرِهِۦ مَن يَشَآءُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ١٣

**14.** Муҳаббати орзуҳои нафс: аз қабили занон ва фарзандон ва сарватҳои қимматбаҳо аз зару сим ва аспони нишондор ва чаҳорпоён (шутур, гов ва гӯсфанд) ва зироат барои мардум ороста шудааст. Ҳамаи инҳо матоъи зиндагии дунёст ва саранҷоми нек дар пешгоҳи Аллоҳ аст.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلۡفِضَّةِ وَٱلۡخَيۡلِ ٱلۡمُسَوَّمَةِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ وَٱلۡحَرۡثِۗ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلۡمَـَٔابِ ١٤

(1) Тафсири ибни Касир 2\17

**15.** Бигӯ эй Расул: "Оё шуморо ба чизҳое беҳтар аз инҳо огоҳ кунам?" Барои онон, ки парҳезгорӣ пеша карданд ва аз азобаш тарсиданд, дар назди Парвардигорашон биҳиштҳоест, ки дар зери қасрҳои он дарёҳо равон аст. Онҳо бо ҳамсарони покиза аз ҳайзу нифос ва хулқи бад бо ризоияти Аллоҳ ҷовидона дар он ҷо хоҳанд буд. Ва Аллоҳ аз сифатҳои неку бади бандагонаш огоҳ аст ва ба ҳолашон доност.(1)

۞قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Он бандагони парҳезгоре, ки мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, имон овардем ба Ту ва китобат ва Расулат, Муҳаммад саллалоҳу алайҳи ва саллам, гуноҳони моро биёмӯрз ва моро аз азоби оташ наҷот деҳ.(2)

الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا إِنَّنَا آمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٦﴾

**17.** Онҳое, ки дар тоъату мусибатҳо сабр мекунанд ва дар сухану корҳояшон содиқ ҳастанд ва дар тоъат бардавоманд ва дар пинҳону ошкоро нафақа мекунанд ва дар саҳаргоҳон аз гуноҳҳо омӯрзиш мехоҳанд. Ба дурустӣ, ки ин вақт вақти қабули дуъо аст.(3)

الصَّابِرِينَ وَالصَّادِقِينَ وَالْقَانِتِينَ وَالْمُنفِقِينَ وَالْمُسْتَغْفِرِينَ بِالْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\123

(2) Тафсири ибни Касир 2\23

(3) Тафсири ибни Касир 2\23

**18.** Аллоҳ гувоҳӣ медиҳад, ки ҳеҷ маъбуди барҳаққе ҷуз Ӯ нест ва фариштагон ва аҳли илм низ гувоҳӣ медиҳанд, ки ҳеҷ маъбуди барҳаққе ҷуз Ӯ нест ва Ӯ азиз аст, хости Ӯро чизе монеъ шуда наметавонад ва дар гуфтору корҳояш бо ҳикмат аст.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَأُوْلُواْ ٱلۡعِلۡمِ قَآئِمَۢا بِٱلۡقِسۡطِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

**19.** Ба дурустӣ дине, ки Аллоҳ онро барои худ писандидааст ва ба он паёмбарашро фиристодааст, Ислом[1] аст. Ба ҷуз ислом дигар дин дар пешгоҳи Аллоҳ мақбул нест. Пас аз омадани ҳуҷҷат (омадани расулон ва нозил шудани китобҳо) аҳли китоб аз яҳуду насоро миёни худ аз рӯи ҳасад ва саркашӣ бо якдигар ихтилоф карданд. Ва ҳар кас, ки ба оёти Аллоҳ кофир шавад, бидонад, ки Аллоҳ зудшумор аст ба ҳисоби ҳар кас мерасад.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلۡإِسۡلَٰمُۗ وَمَا ٱخۡتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩

**20.** Агар бо ту эй Расул, аҳли китоб дар бораи тавҳид[2] ба мунокиша бархезанд, ба онҳо бигӯ: «Ман ибодати худро холис аз барои Аллоҳ мекунам ва касеро дар ибодаташ шарик намеорам

فَإِنۡ حَآجُّوكَ فَقُلۡ أَسۡلَمۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسۡلَمۡتُمۡۚ فَإِنۡ أَسۡلَمُواْ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٢٠

(1) Сарфурӯ овардан ба Аллоҳ ба тоъат ва таслим шудан ба яктопарастӣ. Тафсири Саъдӣ 1\124

(2) Аллоҳро якка ягона ибодат кардан

ва низ пайравони ман холис Ӯро ибодат мекунанд ва барояш сар фурӯ меоранд. Ба аҳли китоб ва мушрикони араб ва ғайрашон бигӯ: Агар шумо ҳам ба Аллоҳ худро таслим намудед, пас шумо бар роҳи мустақим ва ҳақ ҳастед ва агар рӯй гардонед, ҳисоби шумо бар Аллоҳ аст. Ва вазифаи ман танҳо пайғом расонидан асту бас. Аллоҳ ба бандагон биност ва ҳеҷ чизе аз Ӯ махфӣ намемонад[1].

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ حَقّٖ وَيَقۡتُلُونَ ٱلَّذِينَ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡقِسۡطِ مِنَ ٱلنَّاسِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١

**21.** Ҳамоно касоне, ки оёти Аллоҳро инкор мекунанд ва паёмбаронро ба ноҳақӣ мекушанд ва мардумонеро, ки аз рӯи адл фармон медиҳанд ва ба тариқи паёмбарон пайравӣ мекунанд, ба қатл мерасонанд. Пас онҳоро ба азоби дарднок мужда бидеҳ!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٢

**22.** Ин гурӯҳ ононанд, ки нобуд шуд амалҳояшон дар дунёву охират ва ҳеҷ амале аз онҳо қабул нахоҳад шуд ва нест онҳоро ёридиҳандае, ки аз азоби Аллоҳ онҳоро наҷот диҳад!

(1) Тафсири Бағавӣ 2\20

**23.** Оё эй Расул, надидӣ аҷоиботеро аз ҳоли яҳудон, ки баҳрае аз илми китоби Таврот дода шуда будаанд, пас медонанд, ки он чи дар Қуръон омадааст ҳақ аст. Чун даъват карда шаванд, ба ҳукми китоби Аллоҳ (Қуръон), ки дар бораи ихтилофи онҳо ҳукм бикунад, пас агар ҳукм мувофиқи ҳавою ҳавасашон набошад, аз вай рӯ гардонданд. Бештарашон ҳукми Аллоҳро рад мекунанд, зеро одати онҳо саркашӣ кардан аз ҳақ аст.[1]

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ
يُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ
فَرِيقٞ مِّنۡهُمۡ وَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣

**24.** Ва ин саркашиашон аз сабаби эътиқоди фосиди онон буд, ки мегуфтанд: Ҷуз чанд рӯзе дигар оташи дӯзах ба мо нарасад. Ин суханро аз назди худ бофтанд ва онро ҳақиқат донистанд, пас ба он амал карданд. Ва ба ин эътиқоди дурӯғбофтаашон дар дин, худашонро фиреб доданд.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ
أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۖ وَغَرَّهُمۡ فِي دِينِهِم
مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

**25.** Пас дар рӯзи қиёмат, он гоҳ ки Аллоҳ онҳоро ҷамъ мекунад, ҳоли онҳо чи гуна хоҳад буд!? Ҳол он ки дар омадани он рӯзи қиёмат шак нест ва ба ҳар шахсе ҷазои он

فَكَيۡفَ إِذَا جَمَعۡنَٰهُمۡ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِ
وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ
لَا يُظۡلَمُونَ ٢٥

(1) Тафсири Бағавӣ 2\21

мешавад ва бар онҳо ситам намешавад.

**26.** Эй Расул, рӯ ба сӯи Парвардигорат кун бо дуъо ва бигӯ: Бор Илоҳо, Туӣ подшоҳи мулки дунёву охират! Ба ҳар кӣ бихоҳӣ, дар замин мулк (мол ва султон) медиҳӣ ва аз ҳар кӣ бихоҳӣ, мулк меситонӣ! Ҳар касро, ки бихоҳӣ, бо тоъатат дар дунё ва охират иззат медиҳӣ ва ҳар касро, ки бихоҳӣ, ба маъсият хорӣ медиҳӣ! Ҳамаи некиҳо ба дасти Туст ва Ту бар ҳар коре тавоноӣ![1]

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلْمُلْكِ تُؤْتِي ٱلْمُلْكَ مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلْمُلْكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُ بِيَدِكَ ٱلْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Аз нишонаҳои қудрати Ту, ин ки шабро ба рӯз ва рӯзро ба шаб дармеоварӣ. Инро ба ҷои он ва онро ба ҷои ин қарор медиҳӣ, бар шаб меафзоӣ ва аз рӯз кам мекунӣ, то бо ин корҳо ва манофеъи бандагон таъмин шавад. Ва зиндаро аз мурда падид меоварӣ, ҳамон тавре ки киштзорҳои гуногунро аз дона мерӯёнӣ ва мӯъминро аз кофир падид меоварӣ ва мурдаро аз зинда берун мекунӣ ва тухми мурғи беҷонро аз мурғи зинда берун меоварӣ. Ва ба ҳар

تُولِجُ ٱلَّيْلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيْلِ وَتُخْرِجُ ٱلْحَيَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَيِّ وَتَرْزُقُ مَن تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٧﴾

(1) Дар ин оят исботи сифати дасти Аллоҳ зикр шудааст, ки лоиқ ба зоти худаш аст. Тафсири Бағавӣ 2\24

ки бихоҳӣ, беҳисоб рӯзӣ медиҳӣ!

لَّا يَتَّخِذِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ ٱللَّهِ فِى شَىْءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُوا۟ مِنْهُمْ تُقَىٰةً ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨﴾

**28.** Аллоҳ манъ мекунад мӯъминонро аз ин ки кофиронро ба ҷои мӯъминон ба дӯстӣ гиранд. Пас ҳар кӣ чунин кунад, ӯро бо Аллоҳ робитае нест ва ӯ аз Аллоҳ дур аст. Магар ин ки аз ҷони худ битарсед, пас дар чунин ҳолат Аллоҳ ба шумо рухсат медиҳад, ки ба онон дӯстии рӯякӣ кунед, то он даме, ки тавоно шавед. Ва Аллоҳ шуморо аз худаш метарсонад, ки бозгашт ба сӯи Ӯст барои ҳисобу ҷазо.

قُلْ إِن تُخْفُوا۟ مَا فِى صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

**29.** Эй Паёмбар, ба мӯъминон бигӯ: «Ҳар чӣ дар дил доред, аз майл кардан ба сӯи кофирон, дар муҳаббату ёрӣ доданашон, чӣ пинҳонаш кунед ва чӣ ошкораш созед. Аллоҳ ба он огоҳ, аст. Ӯ ҳар чиро, ки дар осмонҳо ва замин аст, медонад ва бар ҳар коре тавоност!

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِن سُوٓءٍ تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُۥٓ أَمَدًۢا بَعِيدًا ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٣٠﴾

**30.** Рӯзи қиёмат ҳар кас корҳои нек ва корҳои бади худро дар пеши худ ҳозир бинад, то ҷазо дода шавад, онгоҳ касе, ки корҳои бад кардааст орзу кунад, эй кош миёни ӯ ва кирдори бадаш масофае бузург бувад. Пас барои

он рӯз омода бошед, ки Аллоҳ шуморо аз Худаш метарсонад. Ва бо ҳамроҳи ин ҳама сахтгириҳояш Аллоҳ ба бандагонаш меҳрубон аст!

**31.** Эй Паёмбар бигӯ: Агар дӯстдори Аллоҳ бошед, пас пайравии ман кунед ва бо зоҳиру ботинатон ба ман имон оред, то Ӯ низ шуморо дӯст бидорад ва гуноҳонатонро биёмӯрзад, ки омӯрзанда ва меҳрубон аст! Ин оят чунин мефармояд, ки шахсоне, ки даъвои муҳаббати Аллоҳ мекунанд, вале аз амру наҳйи Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам пайравӣ намекунанд, пас ин гуна касон дар даъвои худ дурӯғгӯ ҳастанд.

قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِي يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣١

**32.** Эй Паёмбар бигӯ: Итоъати Аллоҳ кунед бо пайравӣ кардани китобаш ва итоъати паёмбар кунед бо пайравии суннаташ. Пас агар рӯй баргардонданд, ҳамоно Аллоҳ кофиронро дӯст надорад.[1]

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٢

**33.** Ҳамоно Аллоҳ, Одаму Нӯҳ ва хонадони Иброҳиму хонадони Имронро бар

۞إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٣

(1) Мухолифат кардани амри Расул ба куфр далолат мекунад ва Аллоҳ чунин касонро дӯст надорад. Тафсири ибни Касир 2\32

ҷаҳониён бартарӣ дод ва онҳоро беҳтарини аҳли замонашон гардонид:

**34.** Онҳо фарзандони поке буданд дар тавҳиду ихлос. Баъзе аз насли баъзе дигар пайдо шудаанд. Ва Аллоҳ шунаво аст ба гуфтори бандагонаш ва доност ба кирдорашон ва мувофиқи аъмолашон подошашон хоҳад дод!

ذُرِّيَّةَۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٖۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٤

**35.** Ба ёд ор эй Расул, қиссаи зани Имрон ва духтараш Марям ва Исо алайҳиссаломро; то ин ки ту рад намоӣ касонеро, ки даъво кардаанд, ки Исо Аллоҳ аст ё фарзанди Аллоҳ аст. Чун гуфт зани Имрон: Эй Парвардигори ман, он чи ки дар шикам дорам, барои Ту назр кардам,(1) Ин назрро аз ман бипазир, ки Ту танҳо шунавоӣ ба дуъои ман ва доноӣ ба нияти ман.

إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٥

**36.** Чун фарзанди хешро ба дунё овард, гуфт: «Эй Парвардигори ман, ҳамоно ман духтар ба дунё овардаам ва назр кардам то он чиро, ки дар шикам дорам,

فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ وَلَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٦

(1) Яъне, назри ман чунин аст, ки фарзанде, ки аз ман ба дунё меояд, бояд аз кори ин ҷаҳон озод ва танҳо холис барои ту дар хидмати Байтулмуқаддас бошад. Тафсири Бағавӣ 2\29

ходими ибодатгоҳи ту қарор диҳам ва Аллоҳ ба он чӣ ки ӯ таваллуд карда буд, донотар аст. Аллоҳ қалби ӯро таскин дод ва назрашро пазируфт ва фармуд, ки писар монанди духтар нест. (Ва модари Марям гуфт:) Ӯро Марям ном ниҳодам. Ӯ ва фарзандонашро аз шайтони раҷим дар паноҳи Ту месупорам.[1]

**37.** Пас Парвардигораш дуъояшро қабул кард ва он духтарро ба некӣ аз ӯ пазируфт ва ба тарзе писандида парваришаш дод ва Закариё алайҳиссаломро ба сарпарастии ӯ вобаста кард. Ва ҳар вақт, ки Закариё ба меҳроб назди ӯ мерафт, пеши ӯ хӯрданӣ меёфт.[2] Мегуфт: Эй Марям, инҳо барои ту аз куҷо мерасад? Марям мегуфт: Аз ҷониби Аллоҳ; зеро Ӯ ҳар касро, ки бихоҳад, аз бандагонаш беҳисоб рӯзӣ медиҳад.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقًاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Дар он ҷо, ки Закариё алайҳиссалом ин ҳолатро дид ва меҳрубонии Аллоҳро нисбат ба Марям мушоҳида

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ﴿٣٨﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\128

(2) Меваҳои тобистонаро дар зимистон ва меваҳои зимистонаро дар тобистон. Тафсири ибни Касир 2\36

нисбат ба Марям мушоҳида кард, аз Аллоҳ хост, то ӯро фарзанде бидиҳад. Ин дар ҳоле буд, ки ӯ аз доштани фарзанд ноумед шуда буд. Пас гуфт: “Парвардигоро! Аз ҷониби худ фарзанди некӯ барои ман ато фармо! Ҳамоно Ту шунавандаи дуъо ҳастӣ”.

فَنَادَتْهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٌ يُصَلِّى فِى ٱلْمِحْرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًۢا بِكَلِمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٣٩﴾

**39.** Пас, Закариё алайҳиссалом дар ҳоле, ки дар ибодатгоҳ ба намоз истода буд, фариштагон ӯро нидо доданд, ки Аллоҳ туро ба Яҳё мужда медиҳад, ки тасдиққунандаи калимаи[1] Аллоҳ аст ва ӯ Яҳё алайҳис салом пешво ва аз паёмбарони бузургвор аст ва аз гуноҳ ва майл ба занон дур аст. Ва паёмбаре аз ҷумлаи солеҳон аст.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَقَدْ بَلَغَنِىَ ٱلْكِبَرُ وَٱمْرَأَتِى عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ﴿٤٠﴾

**40.** Закариё алайҳиссалом бо таъаҷҷуб ҷавоб дод: Парвардигоро! Бо вуҷуди ин ду монеъ, яъне пирӣ ва назоидани ҳамсарам, аз чи роҳе ман соҳиби фарзанд мешавам?!” Фармуд: Инчунин Аллоҳ ҳар чи бихоҳад аз корҳои аҷиб бар хилофи одатҳо анҷом медиҳад.

---

(1) Мурод аз ин калима хабари Исо алайҳиссалом аст. Тафсири Табарӣ 6\371

**41.** Гуфт Закариё алайҳиссалом: «Эй Парвардигори ман, барои ман нишонае падидор кун, ки далолат кунад ба фарзанддоршавии ман, то шод шавам». Гуфт: «Нишони ту ин аст, ки се рӯз бо мардум сухан нагӯӣ, магар ба ишора-ҳоло ин ки сиҳату саломат ҳастӣ ва Парвардигоратро хеле ҳам зиёдтар ёд кун ва дар шабонгоҳу бомдод барои Ӯ намоз хон.

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ
وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ
وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٤١

**42.** Ба ёд ор эй Расул, ҳангоме ки фариштагон гуфтанд: «Эй Марям, Аллоҳ туро интихоб кард барои тоъаташ ва покиза сохт туро аз рафторҳои бад ва бар занони ҷаҳон бартарӣ дод.

وَإِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ
ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ
عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٢

**43.** Фариштагон гуфтанд: Эй Марям, давомат кун бар тоъати Парвардигорат, саҷда кун ва рукуъ кун ҳамроҳи рукуъ кунандагон яъне бо намозгузорон намоз бихон аз барои шукри Парвардигорат!»[1]

يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي
وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

**44.** Ин қиссаҳо аз хабарҳои ғайб аст, ки ба ту эй Муҳаммад алайҳиссалоту вассалом ваҳй мекунем. Он гоҳ, ки

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ وَمَا كُنتَ
لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ
وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ٤٤

(1) Тафсири Бағавӣ 2\37

ихтилоф карданд, то чӣ касе аз миёнашон сарпарасти Марям шавад, қуръа партофтанд. Пас Закариё алайҳис салом он қуръаро бурид, ту дар наздашон набудӣ.[1]

**45.** Набудӣ эй Расул, ҳангоме ки фариштагон гуфтанд ; «Эй Марям, Аллоҳ туро ба калимаи Худ мужда медиҳад: Номи ӯ, Исои Масеҳ, писари Марям аст. Дар дунё обрӯманд ва дар охират аз наздикон аст.

إِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٥

**46.** Ва бо мардум дар гаҳвора ва дар синни миёнасолӣ сухан мегӯяд, (яъне, ба ваҳйи Аллоҳ)[2] ва аз зумраи шоистагон аст.

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗا وَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٤٦

**47.** Марям гуфт: «Эй Парвардигори ман, чӣ гуна маро фарзанде шавад, дар ҳоле ки одамӣ ба ман даст назадааст ва ҳамсар надорам ва бероҳагард ҳам нестам Гуфт; «Ин амре, ки ба ту воқеъ мешавад, барои Аллоҳ осон аст. Ҳар чиро ки бихоҳад, меофаринад. Чун иродаи чизе кунад, ба ӯ гӯяд:

قَالَتۡ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكِ ٱللَّهُ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٧

(1) Тафсири Бағавӣ 2\38

(2) Тафсири ибни Касир 2\43

«Мавҷуд шав!», пас мавҷуд мешавад».[1]

وَيُعَلِّمُهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٤٨

**48.** Аллоҳ ба ӯ навиштан ва ростӣ дар гуфтору кирдор ва Тавроту Инҷил меомӯзонад.[2]

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ أَنِّيٓ أَخۡلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ وَأُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٤٩

**49.** Ва ӯро барои бани Исроил пайғамбар гардонид, то бигӯяд барояшон: Ман бо мӯъҷизае аз Парвардигоратон назди шумо омадаам. Бароятон аз лой чизе чун парранда месозам ва дар он медамам, ба фармони Аллоҳ паррандае шавад ва кӯри модарзодро ва бемории песро шифо медиҳам. Ва ба фармони Аллоҳ мурдаро зинда мекунам. Ва барои шумо мегӯям, аз он чи ки мехӯред ва аз он чи ки захира мекунед дар хонаҳои худ. Ҳамоно дар ин мӯъҷизот нишонаҳои бузургест, ки аз қудрати башар хориҷ аст; ва ин далолат бар паёмбарии ман мекунад, агар мӯъмин бошед.[3]

(1) Тафсири ибни Касир 2\44
(2) Тафсири Бағавӣ 2\39
(3) Тафсири Саъдӣ 1\131

**50.** Ва мегӯяд: Омадам, то тасдиқкунандаи Таврот бошам, ки пеш аз ман нозил шудааст ва то баъзе аз чизҳое, ки бар шумо ҳаром шудааст, ҳалол кунам ва нишонае аз ҷониби Парвардигоратонро бароятон овардаам, пас аз Аллоҳ битарсед ва маро итоъат кунед.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْۚ وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٥٠

**51.** Бегумон Аллоҳ Парвардигори ман ва Парвардигори шумост. Ман шуморо ба сӯи Ӯ даъват менамоям. Пас ману шумо дар бандагӣ баробарем. Ӯро бипарастед, ин аст роҳи рост.

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٥١

**52.** Вақте Исо аз эшон эҳсоси куфр кард, гуфт: Кистанд ёридиҳандагони ман ба сӯи Аллоҳ? Ҳавориён(1) гуфтанд: “Мо ёридиҳандагони Аллоҳем, ба сӯи Ӯ даъват менамоем, бо Аллоҳ имон овардем ва туро пайравӣ менамоем. Гувоҳ бош эй Исо, ки мо мусалмонем(2)”.

۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ ٱلْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ٥٢

**53.** Эй Парвардигори мо, ба он чӣ нозил кардаӣ, дар Инҷил имон овардем

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلْتَ وَٱتَّبَعْنَا ٱلرَّسُولَ فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٣

(1) Мухлисони дини Аллоҳ аз пайравони Исо алайҳиссалом.

(2) Яъне, дар тавҳид ва тоъати Ӯ таслимшудагонем.

ва ба паёмбарат Исо алайҳиссалом пайравӣ намудем. Моро бинавис аз ҷумлаи он касоне, ки Туро ба ягонагиат ва барҳақ будани рисолаи паёмбаронат, гувоҳӣ медиҳанд. Ва он гувоҳидиҳандагон умматони Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мебошанд.

وَمَكَرُواْ وَمَكَرَ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٥٤

**54.** Касоне, ки аз бани Исроил кофир шуданд ба Исо алайҳиссалом макр карданд[1], яъне шахсеро барои куштани Исо вакил карданд. Пас Аллоҳи мутаъол мардеро ба Исо монанд кард ва ӯро дастгир карда кушта ва ба дор овехтанд ба гумоне, ки гӯё ӯ Исо ҳаст. Вале макри Аллоҳ беҳтар аст аз он макркунандагон. Ва дар ин оят исботи сифати макри Аллоҳ зикр шудааст, ки лоиқ ба бузургӣ ва камоли Ӯ мебошад; Макри Аллоҳ макри ҳақ аст дар муқобили макри бандагон.

(1) Нақшае кашиданд

إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٥٥

**55.** Ва ба ёд ор он гоҳ, ки Аллоҳ фармуд: “Эй Исо, Ман туро мемиронам[1] ва ба сӯи худ боло барандаам ва туро аз дасти касоне, ки куфр варзидаанд, наҷот медиҳам ва касонеро, ки аз ту пайравӣ карданд, бар касоне, ки куфр варзиданд, то рӯзи қиёмат бартар қарор медиҳам. Сипас бозгашти шумо ба сӯи Ман аст, пас дар он чӣ ихтилоф мекардед, дар бораи Исо алайҳиссалом миёнатон ҳукм мекунам.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٥٦

**56.** Аммо онон, ки кофир шуданд аз яҳудиҳо ва ё касоне, ки дар таърифи Исо аз ҳад гузаштанд аз насоро, онҳоро дар дунё ба қатл ва гирифтани мол ва рафтани мулк ва дар охират ба оташ, сахт азоб хоҳам кард ва барояшон мададгороне нест, ки ононро аз азоби Аллоҳ бираҳонад!

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧

**57.** Аммо онон, ки ба Аллоҳ ва Расулаш имон оварданд ва корҳои нек анҷом доданд, Аллоҳ муздашонро ба пурррагӣ хоҳад дод. Аллоҳ дӯст намедорад

(1) Мурод аз ин вафоти марг нест, балки боло рафтанаш ба сӯи Парвардигор аст. Тафсири ибни Касир 2\47

ситамкоронеро, ки ширк ва куфр меварзанд.

ذَٰلِكَ نَتۡلُوهُ عَلَيۡكَ مِنَ ٱلۡأٓيَٰتِ وَٱلذِّكۡرِ ٱلۡحَكِيمِ ٥٨

**58.** Ин қиссаҳое, ки бар ту мехонем эй Муҳаммад, дар бораи Исо, аз далолатҳои равшан аст бар дуруст будани паёмбарии ту ва дуруст будани Қуръони ҳаким, ки ҳақро аз ботил ҷудо менамояд. Ва дар он ҳеҷ шак ва шубҳае нест.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٖ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٥٩

**59.** Мисоли Исо, ки бе падар офарида шудааст, дар назди Аллоҳ чун мисоли Одам аст, ки ӯро бе падар ва модар аз хок биёфарид ва ба ӯ гуфт: «Мавҷуд шав». Пас мавҷуд шуд. Пас онон, ки даъво карданд, ки Исо бе падар офарида шудааст, маъбуди бар ҳақ аст (яъне, Аллоҳ аст), даъвои ботил аст. Ва агар ин шубҳа саҳеҳ буд, Одам аз Исо сазовортар буд, зеро Одам бе падар ва модар офарида шуд. Ва ҳама бар он итифоқ ҳастанд, ки ӯ бандае аз бандагони Аллоҳ аст.[1]

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٦٠

**60.** Ин ҳақ аст аз ҷониби Парвардигори ту ва он чи дар мавриди Исо омад,

(1) Тафсири ибни Касир 2\49

шакке дар он нест, пас ба имони худ устувор бош ва аз шаккунандагон мабош! Дар ин оят субот ва оромӣ аст барои Расулаллоҳ саллалоҳу алайҳи ва саллам.

**61.** Пас, ҳар кӣ баъд аз он чи ба ту аз дониш омад, дар бораи Исо алайҳиссалом, бо ту ҷидол кунад, бигӯ: «Биёед фарзандонамон ва фарзандонатон ва занонамон ва занонатонро даъват намоем ва мо худро омода мекунем ва шумо ҳам худро омода кунед. Сипас дасти дуъо ва зорӣ ба сӯи Аллоҳ дароз мекунем ва лаъанати Аллоҳро бар дурӯғгӯён қарор медиҳем.

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ
فَقُلْ تَعَالَوْا۟ نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ
وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ
نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Ҳамоно ин қиссае, ки хабар додам туро дар бораи Исо росту дуруст аст ва дар он шакке нест. Ҷуз Аллоҳ ҳеҷ маъбуде нест. Ӯ Аллоҳи пирӯзманду ҳаким аст!

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْقَصَصُ ٱلْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ
إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Агар рӯй гардонанд дар боварӣ ва пайравӣ бар ту, пас онон фасодкоронанд. Аллоҳ ба фасодкорон доност ва онҳоро тибқи аъмолашон ҷазо медиҳад.

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Бигӯ: «Эй аҳли китоб[1], биёед ба сӯи сухане, ки миёни мо ва шумо, баробар аст ва он иборат аст, аз ин ки ҷуз Аллоҳро напарастем ва ҳеҷ чизеро шарики Ӯ насозем (мисли бут, салиб, тоғут ва ғайра..)[2] ва баъзе аз мо баъзе дигарро ба худоӣ нагирад. Эй мӯъминон агар онон рӯйгардонанд, ба аҳли китоб бигӯед, шоҳид бошед, ки мо мусалмон ҳастем.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ كَلِمَةٍ
سَوَآءٍۭ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ
وَلَا نُشْرِكَ بِهِۦ شَيْـًٔا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا
أَرْبَابًا مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُولُوا۟
ٱشْهَدُوا۟ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ٦٤

**65.** Эй аҳли китоб, чаро дар бораи Иброҳим алайҳиссалом ҷидол мекунед, дар ҳоле ки Тавроту Инҷил баъд аз ӯ нозил шудааст? Магар намеандешед нодуруст будани суханатонро дар бораи Иброҳим, оё яҳудӣ буд ё насронӣ? Ба дурустӣ, ки дини яҳудӣ ва насронӣ баъди вафоти Иброҳим пайдо шуд.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ
وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوْرَىٰةُ وَٱلْإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ
بَعْدِهِۦٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٦٥

**66.** Огоҳ шавед шумо! Шумо дар бораи он чи ки ба он илм ва огоҳӣ доштед дар амри Мӯсо ва Исо ва даъво кардед, ки шумо бар дини онон ҳастед ва ҳол он ки Тавроту Инҷил

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم
بِهِۦ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم
بِهِۦ عِلْمٌ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٦٦

(1) Яҳуду насоро

(2) Тафсири ибни Касир 2\56

ба шумо нозил шуда буд, ба ҷидол пардохтед, Пас чаро дар мавриди он чи ки дар он илм надоред ва дар китобатон зикр нашуда буд, ки Иброҳим яҳудӣ ё насронӣ буд ҷидол мекунед? Ҳол он ки Аллоҳ медонад ва шумо намедонед.[1]

**67.** Иброҳим на яҳудӣ буд ва на насронӣ, балки ӯ бар ҳақ ва таслими фармони Аллоҳ буд ва аз мушрикон набуд.

مَا كَانَ إِبۡرَٰهِيمُ يَهُودِيّٗا وَلَا نَصۡرَانِيّٗا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفٗا مُّسۡلِمٗا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٦٧

**68.** Наздиктарин касон ба Иброҳим ҳамоно пайравони ӯ касонеанд, ки ба ӯ имон оварда ӯро пайравӣ карданд ва низ ин паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва касоне, ки ба ӯ имон оварданд аз муҳоҷирон ва ансориҳо ҳастанд. Ва Аллоҳ сарпарасти мӯъминон аст.[2]

إِنَّ أَوۡلَى ٱلنَّاسِ بِإِبۡرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِيُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۗ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٨

**69.** Эй мӯъминон Аллоҳ аз ҳасад ва ситами яҳуд хабардор месозад, ки гурӯҳе аз аҳли китоб дӯст доранд, шуморо аз роҳи Ислом гумроҳ кунанд, вале намедонанд, ки зиштии корашон бар худашон бармегардад ва

وَدَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَوۡ يُضِلُّونَكُمۡ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٦٩

(1) Тафсири Бағавӣ 2\51

(2) Тафсири ибни Касир 2\58

худ ба гумроҳӣ мубтало мешаванд.[1]

**70.** Эй аҳли китоб! Чаро ба оёти Аллоҳ куфр меварзед, дар ҳоле, ки шумо нишонаҳои паёмбарӣ ва рисолати Муҳаммадро дар китобҳои худ мебинед.[2]

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠

**71.** Эй аҳли китоб, бо он ки аз ҳақиқат огоҳед, чаро ҳақро ба ботил омехта мекунед ва онро аз китобатон тағйир медиҳед ва сифатҳои Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро дар он пинҳон медоред, ҳол он ки дини ӯ ҳақ аст?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١

**72.** Ва гурӯҳе аз аҳли китоб гуфтанд: “Ба он чи бар мӯъминон нозил шуда дар аввали рӯз имон оваред ва дар охири рӯз ба он кофир шавед, то шояд аз дини худ шак карда баргарданд.”

وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٧٢

**73.** Ва яҳудиён гуфтанд: бовар макунед, магар ба касе, ки пайравии дини шумо кунад. Эй Паёмбар, бигӯ: “Ҳидоят, ҳидояти Аллоҳ аст”. Гуфтанд: ин ки ба дигарон ҳамон чизҳое, ки

وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣

(1) Тафсири ибни Касир 2\59

(2) Тафсири ибни Касир 2\59

ба шумо дода шудааст аз илм, ба мусалмонон нишон надиҳед, то ки аз шумо ёд гирифта ва аз шумо болотар шаванд ё фардо дар назди Парвардигоратон бо шумо мунокаша кунанд. Бигӯ эй Паёмбар: "Фазл ва бахшиш дар дасти Аллоҳ аст ва онро ба ҳар касе аз бандагонаш, ки бихоҳад медиҳад ва Аллоҳ фарохнеъмати доност.

**74.** Ва Аллоҳ раҳмати хешро ба ҳар кас, ки бихоҳад, хос мегардонад. Ва Аллоҳ дорои фазли бузург аст.

يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

**75.** Ва дар миёни аҳли китоб касоне ҳастанд, ки агар ба таври амонат моли бисёреро ба онҳо супорӣ, онро ба ту бармегардонанд ва ҳастанд касоне, ки агар диноре ба таври амонат ба онҳо бисупорӣ, онро ба ту боз намегардонанд, магар ин ки ҳама вақт болои сари ӯ бошӣ, ин бад-он ҷиҳат аст, ки онҳо гуфтанд: "Мо дар баробари уммийин масъул нестем"[1] ва бар Аллоҳ дӯруғ нисбат медиҳанд, ҳол он ки онҳо медонанд.

۞وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٥

(1) Яъне, агар ба ин бесаводон хиёнат кунем, молҳояшонро барои худ мубоҳ гардонем, барои мо гуноҳе нест

**76.** Оре, ҳар кас, ки ба аҳди худ вафо кунад, яъне имон орад, ба Аллоҳу Расулаш ва аз манъкардаҳои Аллоҳ бипарҳезад, пас ӯ парҳезгори ҳақиқӣ аст. Аллоҳ парҳезгоронро дӯст медорад.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ҳамоно касоне, ки ба ивази паймони Аллоҳ,[1] ва савгандҳои дурӯғини худ баҳои андакеро аз моли дунё меситонанд, дар охират насибае надоранд ва Аллоҳ дар рӯзи қиёмат на ба онон сухан мегӯяд, ки хурсандашон кунад ва на ба онон менигарад ба чашми раҳмат ва на ононро аз гуноҳ покиза месозад. Ва барояшон азобе дардовар аст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشْتَرُونَ بِعَهْدِ ٱللَّهِ وَأَيْمَـٰنِهِمْ ثَمَنًا قَلِيلًا أُو۟لَـٰٓئِكَ لَا خَلَـٰقَ لَهُمْ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيْهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Ва аз миёни яҳудиён гурӯҳе ҳастанд, ки забони хешро дар вақти хондани китоб кач мекунанд[2], то гумон кунед, ки он чӣ мегӯянд, аз китоби[3] Аллоҳ аст, дар ҳоле, ки аз китоби Аллоҳ нест. Ва мегӯянд: Ин аз ҷониби Аллоҳ ба Мӯсо омадааст, ҳол он ки аз ҷониби Аллоҳ наёмадааст. Барои дунё шуда дониста бар Аллоҳ дурӯғ мебанданд.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُۥنَ أَلْسِنَتَهُم بِٱلْكِتَـٰبِ لِتَحْسَبُوهُ مِنَ ٱلْكِتَـٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلْكِتَـٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٨﴾

(1) Яъне, аз пайравии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва зикри сифати ӯ ва баёни амраш. Тафсири ибни Касир 2\62

(2) Яъне, аз худ ғалат сохта, дар китоб мехонанд

(3) Яъне, Таврот

**79.** Барои ҳеҷ инсоне сазовор нест, ки Аллоҳ ба ӯ китоб ва ҳукм ва паёмбарӣ диҳад, сипас ба мардум бигӯяд: “Ба ҷои Аллоҳ бандагони ман бошед”, балки сазовори паёмбарон ин аст, ки бигӯянд: “Ба сабаби он чи таълим медодед ва дарс мехондед, бандагони Аллоҳ бошед”. Модоме, ки ин ибодат кардан ба паёмбар лоиқ набошад, пас ба ҳеҷ мардум ба тариқи авло шоиста нест[1].

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤْتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا۟ عِبَادًا لِّى مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُوا۟ رَبَّٰنِيِّـۧنَ بِمَا كُنتُمْ تُعَلِّمُونَ ٱلْكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمْ تَدْرُسُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Ва шуморо Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ҳеҷ гоҳ фармон намедиҳад, ки фариштагон ва паёмбаронеро маъбуди худ бигиред. Эй қурайшиҳо, оё шуморо ба куфр фармон медиҳад, пас аз ин ки шумо мусалмон ҳастед?![2]

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا۟ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِٱلْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ва ба ёд овар эй Расул, ҳангоме, ки Аллоҳ аз паёмбарон паймон гирифт, ки шуморо китобу ҳикмат додаам; сипас паёмбаре пеши шумо омад, ки тасдиққунандаи он чи, ки бо худ доред, бояд бо ӯ имон оваред ва ӯро ёрӣ кунед.

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ ءَاتَيْتُكُم مِّن كِتَٰبٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥ ۚ قَالَ ءَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِى ۖ قَالُوٓا۟ أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَٱشْهَدُوا۟ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨١﴾

(1) Тафири ибни Касир 2\66

(2) Тафсири Бағавӣ 2\61

Аллоҳ фармуд: “Оё иқрор доред ва паймони маро бар он пазируфтед?” Гуфтанд: “Иқрор кардем”. Фармуд: “Пас гувоҳ бошед ва ман ҳам бо шумо аз гувоҳон ҳастам”.(1)

**82.** Пас ҳар кас баъд аз он(2) рӯй баргардонад, аз зумраи фосиқон ҳаст.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Оё фосиқони аҳли китоб ғайр аз дини Аллоҳ, ки он ислом аст ва онро Аллоҳ ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фиристод, дини дигаре меҷӯянд, ҳол он ки он чӣ дар осмонҳо ва замин аст, ба ихтиёр ё беихтиёр таслими фармонравои Ӯ ҳастанд. Ва ба назди Ӯ дар рӯзи қиёмат бозгардонда мешавед!

أَفَغَيۡرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبۡغُونَ وَلَهُۥٓ أَسۡلَمَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Бигӯ ба онон эй Расул: «Ба Аллоҳ бовар кардем ва моро маъбуде ғайр аз Ӯ нест ва ба он чи бар мо нозил шудааст ва он чӣ бар Иброҳиму Исмоил ва Исҳоқу Яъқуб ва фарзандони ӯ (Яъқуб)(3) ва

قُلۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ﴿٨٤﴾

(1) Дар ин оят далел аст бар ин, ки Аллоҳ аз ҳар як паёмбар ва умматашон аҳду паймон гирифтааст, то ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон оранд ва ӯро ёрӣ кунанд. Тафсири Саъдӣ 1\136

(2) Яъне, аҳду паймон, ки ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон оваранд.. Тафсири Саъдӣ 1\136

(3) Онон дувоздаҳ нафар буданд аз қабилаҳои бани Исроил. Тафсири ибни Касир 2\70

низ он чӣ бар Мӯсову Исо ва паёмбарони дигар аз ҷониби Парвардигорашон нозил шудааст, имон овардем. Миёни ҳеч як аз эшон фарқе намениҳем ва ҳама ба рубубият ва улуҳияти Парвардигорамон иқрор ҳастем ва таслими иродаи Ӯ ҳастем».

وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡهُ وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٨٥﴾

**85.** Ва ҳар кас, ки динеро ғайр аз ислом[1] бипазирад, пас амалаш мардуд ва қабул нест ва дар охират аз зиёндидагон хоҳад буд. Ислом, таслим шудан ба Аллоҳ ва сар фурӯ овардан ба тоъат ва пайрави кардан ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аст.[2]

كَيۡفَ يَهۡدِي ٱللَّهُ قَوۡمٗا كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ وَشَهِدُوٓاْ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقّٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٦﴾

**86.** Чӣ гуна Аллоҳ ҳидоят кунад қавмеро, ки аввал имон оварданд ва ба ҳаққонияти паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам шаҳодат доданд ва далоилу оёти равшанро мушоҳида карданд, сипас кофир шуданд? Аллоҳ ситамкоронеро, ки куфрро бар имон ихтиёр карданд, ҳидоят намекунад!

(1) Ислом динест, ки Аллоҳ барои бандагонаш вайро писандидааст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\137

**87.** Ҷазои он золимон ин аст, ки лаънати Аллоҳ ва фариштагон ва ҳамаи мардум бар онон аст. Пас онон аз раҳмати Аллоҳ дур ҳастанд.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمۡ أَنَّ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ٨٧

**88.** Абадӣ дар дӯзах бимонанд ва аз азобашон кам нашавад, то каме роҳат кунанд ва агар узр пеша кунанд, мӯҳлаташон надиҳанд,

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ
وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٨

**89.** магар онон, ки баъд аз куфрашон тавбаи насуҳ карданд, ва ислоҳ шуданд, пас Аллоҳ тавбаашонро қабул мекунад, зеро Аллоҳ омӯрзанда ва меҳрубон аст!

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٨٩

**90.** Тавбаи касоне, ки пас аз имон оварданашон кофир шуданд ва бар куфри худ афзуданд, то дами марг, пазируфта нахоҳад шуд. Инҳо гумроҳонанд!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ
كُفۡرٗا لَّن تُقۡبَلَ تَوۡبَتُهُمۡ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلضَّآلُّونَ ٩٠

**91.** Онон, ки инкор карданд паёмбарии Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) -ро ва бар ақидаи куфрашон мурданд, агар бихоҳанд, ба андозаи ҳамаи замин тилло диҳанд ва хештанро аз азоб бозхаранд, аз онҳо пазируфта нахоҳад шуд. Барояшон азобе

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ
فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡ أَحَدِهِم مِّلۡءُ ٱلۡأَرۡضِ
ذَهَبٗا وَلَوِ ٱفۡتَدَىٰ بِهِۦٓۗ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٩١

дарднок аст ва онҳоро ҳеҷ ёваре нест.[1]

لَن تَنَالُواْ ٱلۡبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٞ ٩٢

**92.** Ҷаннатро дарнахоҳед ёфт, то он гоҳ, ки аз он чӣ дӯст медоред, нафақа (хайр) кунед. Ва ҳар чӣ нафақа мекунед, хоҳ кам бошад ё зиёд, Аллоҳ ба он огоҳ аст. Ва ҳар касро мувофиқи нафақааш аҷр медиҳад.

۞كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلّٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسۡرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ مِن قَبۡلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوۡرَىٰةُۚ قُلۡ فَأۡتُواْ بِٱلتَّوۡرَىٰةِ فَٱتۡلُوهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٣

**93.** Ҳамаи таомҳои пок қабл аз нозил шудани Таврот барои бани Исроил ҳалол буд, ба ҷуз чизҳое андаке, ки Яъқуб алайҳиссалом ба сабаби бемориаш барои худ ҳаром карда[2] буд. Вале Аллоҳ ба сабаби ситамкории бани Исроил баъзе таъомҳоеро, ки барои онон ҳалол буд, ҳаром гардонид; Бигӯ: «агар ростгӯ ҳастед, пас, Тавротро биёвареду бихонед.

فَمَنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩٤

**94.** Ва касоне, ки пас аз он ба Аллоҳ дурӯғ нисбат диҳанд, онҳо ситамкоронанд.

قُلۡ صَدَقَ ٱللَّهُۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٥

**95.** Бигӯ ба онон эй Расул: «Аллоҳ рост мегӯяд. Агар ростгӯ бошед, пас ба дини ҳанифи Иброҳим пайравӣ намоед. Зеро дар пайравӣ намудани оини Иброҳим

(1) Тафсири Бағавӣ 2\65

(2) Шир ва гӯшти шутур, Тафсири Бағавӣ 2\68

алайҳиссалом пайравии Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) аст. Ва Иброҳим алайҳиссалом аз гурӯҳи мушрикон набуд.[1]

**96.** Нахустин хонае, ки барои мардум барои ибодати Аллоҳ дар рӯи замин бино шуд, "Байтуллоҳ" аст, ки дар Макка қарор дорад. Ва ин хона муборак аст, аҷру подош дар он зиёд мешавад, раҳматҳои Илоҳӣ дар он ҷо нозил мешаванд ва он қиблаи мӯъминон аст. Хонаест, ки ҷаҳониёнро сабаби баракат ва ҳидоят аст!

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Дар он ҷо нишонаҳои равшан аст ва далолат мекунад ба ин ки Иброҳим онро бино кардааст ва Аллоҳ он биноро мушарраф гардонидааст. Дар он ҷой мақоми Иброҳим[2] ҳаст. Ва ҳар кӣ ба он дохил шавад, эмин аст. Ва Аллоҳ ҳаҷҷи хонаи Каъбаро бар касоне аз мардум, ки тавоноии рафтан бо он ҷоро доранд, фарз гардонидааст. Ва ҳар кӣ роҳи куфр пеш гирад, яъне, фарзияти ҳаҷро инкор

فِيهِ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ مَّقَامُ إِبۡرَٰهِيمَۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنٗاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلۡبَيۡتِ مَنِ ٱسۡتَطَاعَ إِلَيۡهِ سَبِيلٗاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٩٧﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2\69

(2) Он сангест, ки дар болои он Иброҳим ҳамроҳи Исмоил истода асосҳои Каъбаро мебардошт

кунад, бидонад, ки Аллоҳ бар ҷаҳониён мӯҳтоҷ нест».

**98.** Бигӯ: ба яҳуд ва насоро «Эй аҳли китоб, чаро оёти Аллоҳро инкор мекунед, ҳол он ки медонед дини Аллоҳ, ислом аст ва мункир мешавед он ҳуҷҷатҳоеро, ки ба ин дин далолат мекунанд. Аллоҳ бар он чи мекунед, гувоҳ аст!»[1]

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Бигӯ: «Эй аҳли китоб, ба чӣ сабаб онҳоро, ки имон овардаанд, аз роҳи Аллоҳ бозмедоред ва мехоҳед он роҳро каҷ нишон диҳед ва шумо хуб медонед, ки ба он чи ки ман овардаам, ҳақ аст? Аллоҳ аз он чӣ ки мекунед, ғофил нест ва шуморо барои корҳоятон, ҷазо медиҳад!

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَآءُ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва Расули Ӯ, агар ба гурӯҳе аз аҳли китоб (яҳуду насоро), ки ба онон Тавроту Инҷил дода шуда буд, итоъат кунед, шуморо гумроҳ карда дар динатон шубҳа меандозанд ва баъд аз имонатон шуморо ба куфр бозмегардонанд. Пас аз онон ҳеҷ фикр ва маслиҳатеро қабул накунед.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟ فَرِيقًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٠٠﴾

---

(1) Ин оят ҳушдор ва таҳдид аст барои аҳли китоб.

(2) Тафсири Табарӣ 6/60

**101.** Ва чӣ гуна кофир мешавед эй муъминон, дар ҳоле, ки оёти Аллоҳ бар шумо хонда мешавад ва расули Ӯ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) дар миёни шумост? Ва ҳар кӣ ба Аллоҳ таваккал кунад ва ба Қуръону суннат амал кунад, ба роҳи рост ҳидоят шудааст.[1]

وَكَيۡفَ تَكۡفُرُونَ وَأَنتُمۡ تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمۡ رَسُولُهُۥۗ وَمَن يَعۡتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدۡ هُدِيَ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٠١

**102.** Эй касоне, ки имон овардаед, ба Аллоҳ ва Расули Ӯ он чунон ки шоистаи тарс аз Аллоҳ аст, аз Ӯ битарсед,[2] ва то намиред, магар мусалмон бошед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٢

**103.** Ва ҳамагон ба ресмони Аллоҳ (яъне Қуръон)[3] чанг занед ва пароканда нашавед ва аз неъмате, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ доштааст, ёд кунед: он ҳангом, ки эй мӯъминон душмани якдигар будед ва Ӯ дилҳоятонро ба муҳаббати худ ва расулаш ҷамъ карда бо ҳам меҳрубон сохт ва ба лутфи Ӯ бародар шудед. Ва бар лаби чоҳе аз оташ будед, Аллоҳ шуморо аз он ба сабаби исломатон бираҳонид. Аллоҳ оёти худро

وَٱعۡتَصِمُواْ بِحَبۡلِ ٱللَّهِ جَمِيعٗا وَلَا تَفَرَّقُواْۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ كُنتُمۡ أَعۡدَآءٗ فَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم بِنِعۡمَتِهِۦٓ إِخۡوَٰنٗا وَكُنتُمۡ عَلَىٰ شَفَا حُفۡرَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنۡهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1/141

(2) Яъне, итоъат кунед ва гуноҳ накунед, шукр кунед ва ношукрӣ накунед Тафсири Табарӣ 7/64

(3) Тафсири Ибн Касир 2/89

барои шумо инчунин баён мекунад, то ҳидоят ёбед ва гумроҳ нашавед.[1]

**104.** Бояд, ки аз миёни шумо эй мўъминон гурўҳе бошанд, ки ба хайр даъват кунанд ва амри ба маъруф[2] ва наҳй аз мункар[3] кунанд, инҳо наҷот ёфтагонанд.

وَلۡتَكُن مِّنكُمۡ أُمَّةٞ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلۡخَيۡرِ
وَيَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۚ
وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٤

**105.** Ба монанди он касоне (аз аҳли китоб) набошед, ки пас аз он ки оёти равшани Аллоҳ бар онҳо ошкор шуд, парокандаву гурўҳ - гурўҳ гаштанд ва бо якдигар ихтилоф (зиддият) варзиданд, албатта барои онҳо азоби бузурги дарднок хоҳад буд.[4]

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُواْ وَٱخۡتَلَفُواْ مِنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ
عَظِيمٞ ١٠٥

**106.** Он рўзи қиёмат, ки гурўҳе сафедрўй[5] ва гурўҳе сияҳрўй[6] шаванд. Аммо онон, ки сиёҳ гашт рўйҳояшон, ба онон сарзаниш карда гўянд: «Оё шумо пас аз имон оварданатон кофир шудед? Ба сабаби кофир

يَوۡمَ تَبۡيَضُّ وُجُوهٞ وَتَسۡوَدُّ وُجُوهٞۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ
ٱسۡوَدَّتۡ وُجُوهُهُمۡ أَكَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ
فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ١٠٦

(1) Тафсири Бағавӣ 2/79

(2) Яъне, ҳар он чизе аст, ки хубии он аз назари шариъат ва ақл шинохта шудааст.

(3) Яъне, ҳар он чизе ки бадии он аз назари шариъат ва ақл дониста шудааст. Тафсири Саъдӣ 1/142

(4) Тафсири Табарӣ 7/92

(5) Яъне, мўъминону солеҳон. Тафсири Бағавӣ 2/87

(6) Яъне, кофирону бадбахтон

шуданатон бичашед азоби Аллоҳро!»

**107.** Аммо онон, ки сафедрӯй шудаанд, ҳамеша боқӣ ва ҷовидона дар раҳмати Парвардигор бошанд.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبۡيَضَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فَفِي رَحۡمَةِ ٱللَّهِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٠٧

**108.** Инҳо оёти Аллоҳ аст, ки -эй Паёмбар- ба сидқ ва боварӣ бар ту мехонем. Ва Аллоҳ ба мардуми ҷаҳон ситам раво намедорад ва ҳаққи ҳеҷ касро кам намекунад; зеро, ки Ӯ таъоло ҳукмкунандаи одил аст![1]

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٨

**109.** Аз они Аллоҳ аст ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст ва бозгашти ҳама мардум ба сӯи Ӯст ва ҳамагонро мувофиқи амалашон ҷазо медиҳад.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ١٠٩

**110.** Шумо, -эй умматони Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам- беҳтарин уммате ҳастед аз миёни мардум ба вуҷудомада, ки амр ба маъруф ва наҳй аз мункар мекунед ва ба Аллоҳ имон доред, ки амалатон онро қавӣ мекунад. Агар аҳли китоб (яҳуду насоро) низ имон биёваранд ба монанди шумо ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

كُنتُمۡ خَيۡرَ أُمَّةٍ أُخۡرِجَتۡ لِلنَّاسِ تَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَتَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِۗ وَلَوۡ ءَامَنَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۚ مِّنۡهُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١١٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1/142

ва ба он чи ки овардааст аз назди Аллоҳ, барояшон беҳтар аст дар дунёву охират. Баъзе аз онҳо мўъминанд ва ба рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам бовар мекунанд, вале бисёрашон фосиқонанду аз дини Аллоҳ берунанд.[1]

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى ۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١١١

**111.** Ба шумо он фосиқон аз аҳли китоб ҷуз андак озор[2] дигар осебе нарасонанд. Агар бо шумо ҷанг кунанд, пушт гардонида рўй ба гурез андозанд ва пирўз нагарданд. Баъд аз он дар ягон ҳолат бар шумо пирўз нашаванд.[3]

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓا۟ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ ٱلنَّاسِ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ١١٢

**112.** Ҳар ҷо, ки бошанд, нишонаи хорӣ ва пастӣ бар онҳо (яҳудиён) зада шудааст, магар он ки дар амони Аллоҳ[4] ва дар амони мардум бошанд, тану ҷон ва молашонро эмин медоштанд. Ва хашми Аллоҳро оварданд ва бар онҳо мўҳри бадбахтӣ зада шуд ва намебинӣ яҳудиёнро, ки аз аҳли имон метарсанд

(1) Тафсири Табарӣ 7/107

(2) Мисли суханҳои бад. Тафсири Табарӣ 7/108

(3) Тафсири Саъдӣ 1/143

(4) Амони Аллоҳ; ақдест, ки онҳоро ҳимоя мекунад ва дар баробари ҷизя супориданашон ҳукмҳои Исломро ба онҳо лозим мегардонад. Тафсири Саъдӣ 1/143

ва ин ҳама ба он сабаб буд, ки ба оёти Аллоҳ кофир шуданд ва паёмбаронро ба ноҳаққӣ куштанд ва исён (нофармонӣ) варзиданд ва таҷовуз карданд.

**113.** Аҳли китоб ҳама баробар нестанд. Гурӯҳе ба тоъати Аллоҳ барпоанд ва ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон оварданд. Оёти Аллоҳро нисфи шаб тиловат карда ва ба Аллоҳ муноҷот мекунанд ва саҷда ба ҷой меоваранд.

۞ لَيۡسُواْ سَوَآءٗۗ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ أُمَّةٞ قَآئِمَةٞ يَتۡلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ وَهُمۡ يَسۡجُدُونَ ١١٣

**114.** Ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон доранд ва амр ба маъруф ва наҳй аз мункар мекунанд ва ба корҳои нек мешитобанд ва аз ҷумлаи солеҳонанд.

يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٤

**115.** Ҳар кори хайре, ки анҷом медиҳанд, беҳуда намеравад ва аз савоби он маҳрум карда нашаванд, зеро Аллоҳ ба парҳезгороне, ки худро аз гуноҳ нигоҳ медоранд, доност.[1]

وَمَا يَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلَن يُكۡفَرُوهُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ١١٥

**116.** Ҳароина касоне, ки ба оёти вай куфр варзиданд ва паёмбаронашро такзиб кардаанд, ҳеҷ наҷотдиҳандае

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦

(1) Тафсири Табарӣ 7/132

онҳоро аз азоби Аллоҳ наҷот намедиҳад. Ва фарзандон ва молҳояшон, ки барои муқобала бо сахтиҳо омода карда буданд, ба онҳо фоидае намерасонад ва ҷовидона дар ҷаҳаннам бошанд![1]

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧

**117.** Мисоли он чи кофирон дар зиндагии ин дунё хайр мекунанд, монанди шамолест бо хунукии сахт аст, ки ба киштзори қавми бар худ ситам карда мерасад ва онро нобуд созад. Ва Аллоҳ бар онҳо ситам накардааст, вале онҳо ба сабаби гуноҳашон бар худ ситам мекунанд.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨

**118.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва расули Ӯ ва амал кардед ба шариати Ӯ. Аз ғайри худатон кофиронро дӯсти пинҳонӣ барнагиред, онҳо аз расондани ҳар гуна зиён ва бадӣ ба шумо худдорӣ намекунанд, дӯст доранд, ки шумо гирифтори ранҷ ва машаққат шавед. Душмание, ки аз даҳони онҳо ошкор аст ва он чи, ки дар дил пинҳон доранд, бузургтараст. Ба ростӣ, ки оётро барои шумо баён намудем, агар биандешед.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\144

амрро бароятон равшан кардааст. Чаро шумо онҳоро дӯст доред? Панд гиред аз оёти Аллоҳ ва ҳушёр бошед!

**119.** Огоҳ бошед, ки шумо ононро дӯст медоред ва ҳол он ки онҳо шуморо дӯст надоранд. Шумо ба ҳамаи ин китобҳои нозил шуда имон овардаед ва онон ба китоби Қуръон имон наоварданд. Пас чи гуна ононро дӯст медоред? Чун шуморо бубинанд, гӯянд: (аз рӯи нифоқ) «Мо ҳам имон овардаем». Ва чун хилват кунанд, аз ғояти кинае, ки ба шумо доранд, сарангушти худ ба дандон газанд, аз он чи мебинанд аз улфату муҳаббати мусулмонон бо ҳамдигар. Бигӯ: “Бо хашме, ки доред, бимиред ва албатта Аллоҳ ба он чи ки дар даруни синаҳост, доност”. Ва ҳар касро аз он чи пештар омода кардааст, хубӣ ё бадӣ ҷазо медиҳад. Аллоҳ он чиро ки дар дили куффор ва мунофиқин буд, барои бандагони мӯъмини худ баён кард.[1]

هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١١٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2/96 ва Тафсири Саъдӣ 1\144

**120.** Аз аломати душмании онон ин аст, ки агар хайре[1] ба шумо расад, нороҳат мешаванд ва агар душмане бар шумо ғалаба кунад ва ё баъзе мушкилоти дунявӣ бароятон пеш ояд, хушҳол мешаванд. Агар сабр кунед дар мусибатҳо ва парҳезгорӣ кунед дар амр ва наҳйҳои Аллоҳ, аз макрашон ба шумо зиёне нарасад, ки Аллоҳ бар ҳар кори баде, ки мекунанд он кофирон, огоҳӣ дорад ва ононро ҷазо медиҳад![2]

إِن تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِن تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا بِهَا ۖ وَإِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا لَا يَضُرُّكُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ва ба ёд овар ҳангомеро, ки саҳаргоҳон аз миёни аҳли хонаи худ берун рафтӣ ба ҷанги Уҳуд ва ҷои мӯъминонро барои ҷанг таъин намудӣ. Ва асҳобатро дар он ҷойгоҳ бар муқобили мушрикин қарор кардӣ ва фармудӣ ҳеҷ кас ба ҷанг намебарояд, то ба ӯ амр нашавад. Ва Аллоҳ шунаво ва доност. Ва ҳеҷ чизе аз корҳоятон бар Ӯ пинҳон намемонад.[3]

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢١﴾

(1) Яъне, ҳаргоҳ қудрат ва ғалаба ва тандурустӣ ба шумо бирасад

(2) Тафсири Бағавӣ 2/96

(3) Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам онҳоро ба таври аҷибе ҷойгузорӣ кард, ки он бар маҳорати комили сиёсӣ ва ҷангии ӯ далолат менамояд. Тафсири Саъдӣ 1\145

**122.** Ба ёд овар эй Расул, чун бани Салама ва бани Ҳориса бо ҳамроҳи сардори мунофиқашон Абдулло бинни Убай аз тарс мехостанд, ки дар ҷанг сустӣ намоянд ва аммо Аллоҳ нигоҳашон дошт, пас ҳамроҳи ту ба Аллоҳ таваккал карданд. Ва мӯъминон бояд бар Аллоҳ таваккал кунанд![1]

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢

**123.** Албатта Аллоҳ шуморо, эй Расул, дар Бадр пирӯз кард бар душманҳои мушрикатон ва ҳол он ки нотавон будед. Пас аз Аллоҳ битарсед[2], бояд шукргузори неъматҳояш шавед!

وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣

**124.** Ба ёд овар эй Расул чун мегуфтӣ дар рӯзи Бадр ба мӯъминон, оё шуморо кофӣ нест, ки Парвардигоратон шуморо ба се ҳазор фаришта, ки аз осмон фуруд меоянд, ёрӣ кунад?[3]

إِذۡ تَقُولُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ أَلَن يَكۡفِيَكُمۡ أَن يُمِدَّكُمۡ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُنزَلِينَ ١٢٤

**125.** Бале, агар сабр кунед дар муқобилияти душман ва парҳезгорӣ намоед, чун мушрикон шитобон сӯи

بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم مِّن فَوۡرِهِمۡ هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ ١٢٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 7/167

(2) Яъне, барои ба ҷой овардани амрҳояш ва худдорӣ кардан аз манъ кардаҳояш

(3) Тафсири Табарӣ 7/173

шумо ба гумоне, ки бар шумо пирӯз мешаванд, ба ҷанг оянд, Аллоҳ бо панҷ ҳазор аз фариштагони нишонадор шуморо ёрӣ кунад.

**126.** Ва Аллоҳ ин ёририро бо воситаи фариштагонаш танҳо барои шодмонӣ ва дилгармии шумо кард. Ва нест пирӯзӣ, магар аз сӯи Аллоҳи пирӯзманду доно.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦ ۗ وَمَا ٱلنَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Он пирӯзие, ки Аллоҳ дар Бадр ба шумо дод, ба хотири он буд, ки то гурӯҳе аз кофиронро ҳалок кунад ба марг, ё хор ва ноумед бозгардонад ононеро ки зинда монданд.[1]

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنقَلِبُوا۟ خَآئِبِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Дар корҳои (сарнавишти) бандагон туро -эй Расул- коре нест. Ҳама дар дасти Аллоҳ аст. Шояд баъзе аз онон дар ҷангидан бо ту дилашон кушода шаванду мусалмон шаванд, пас Аллоҳ ононро бахшад. Ва касе, ки дар куфри худ боқӣ монд, Аллоҳ ӯро дар дунёву охират ба сабаби ситамкориашон азоб медиҳад.

لَيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١٢٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2/101

**129.** Танҳо аз они Аллоҳ аст ҳар чӣ дар осмонҳо ва замин аст. Ҳар киро бихоҳад, ба раҳматаш меомӯрзад ва ҳар киро бихоҳад, ба адлаш азоб мекунад ва Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст!

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢٩

**130.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, рибоbooro[1] бо тамоми навъҳояш нахӯред. Чун қарз додед, бар он изофа нагиред, агар каме бошад ҳам. Ва аз Аллоҳ битарсед ва қонунҳои шариъатро риъоя кунед, то растагор шавед дар дунёву охират.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضۡعَٰفٗا مُّضَٰعَفَةٗۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٣٠

**131.** Ва битарсед аз оташе, ки барои кофирон омода шудааст!

وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ١٣١

**132.** Ва ба Аллоҳу Расул -эй мӯъминон- итоъат кунед,[3] то бувад, ки раҳмат карда шавед.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٣٢

**133.** Ва бишитобед дар тоъати Аллоҳ ва Расулаш, то ноил шавед омӯрзиши Парвардигоратонро ва ба он биҳишт расиданро, ки андозааш ба қадри ҳамаи

۞ وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣

(1) Рибо, яъне, судхӯрӣ

(2) Тафсири Саъдӣ 1/147

(3) Яъне, дар амрҳояш ва дар он чи, ки шуморо манъ кардааст аз хӯрдани рибо ва ғайра Тафсири Табарӣ 7/206

осмонҳову замин аст ва барои парҳезгорон омода шудааст,

**134.** Он касоне, ки дар тавонгариву тангдастӣ моли худро дар роҳи Аллоҳ эҳсон мекунанд ва хашми худ фурӯ мебаранд, ба сабр ва аз хатои мардум дармегузаранд, Аллоҳ дӯст медорад некӯкоронро![1].

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤

**135.** Ва он касон, ки чун коре зишт кунанд ё ба худ ситаме кунанд, азоби Аллоҳро ба ёд оварда дар ҳол Аллоҳро ёд мекунанд ва барои гуноҳони хеш омӯрзиш мехоҳанд ва кист ҷуз Аллоҳ, ки гуноҳонро биёмӯрзад? Ва чун ба бадии гуноҳ огоҳанд, дар он чӣ мекарданд, бардавом набошанд. Ва онон медонанд, ки агар тавба кунанд, Аллоҳ онанро мебахшад.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوۡ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ لِذُنُوبِهِمۡ وَمَن يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمۡ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا فَعَلُواْ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٣٥

**136.** Аҷри ин гурӯҳе, ки чунин сифатҳоро доранд барояшон омурзиш аст аз ҷониби Парвардигорашон ва низ биҳиштҳое, ки дар он аз зери дарахтҳо ва қасрҳояш ҷӯйҳо ҷорист. Дар он ҷо ҷовидонанд

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَجَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ١٣٦

(1) Тафсири Табарӣ 7/213

ва чӣ хубаст подоши итоъаткунандагон!

قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ١٣٧

**137.** (Дар ин оят Аллоҳ ба мӯъминон аз сабаби он, ки дар ҷанги Уҳуд мусибате ба онон расида буд хитоби тасаллидиҳанда карда мегӯяд:) Пеш аз шумо умматоне буданд, ки онон низ имтиҳон карда шуда буданд ба ҷанг бо кофирон ва ниҳоят пирӯз гаштанд, пас бар рӯи замин бигардед ва ба чашми ибрат бингаред поёни кори онҳое, ки паёмбаронро ба дурӯғгӯӣ нисбат медоданд, чӣ будааст?[1]

هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨

**138.** Ин Қуръон баёнкунандаи роҳи рост ва пандест барои парҳезгорон, онон, ки аз Парвардигорашон метарсанд. Ва аз ин Қуръон манфиъат мегиранд.

وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**139.** Дар ҷанг бо кофирон сустӣ макунед ва ба сабаби шикаст дар ҷанги Уҳуд андӯҳгин мабошед, зеро агар содиқона ба Аллоҳ ва Расулаш имон оварда бошед, шумо ғолиб ҳастед[2].

(1) Тафсири Саъдӣ 1/149

(2) Тафсири Бағавӣ 2/111

إِن يَمۡسَسۡكُمۡ قَرۡحٞ فَقَدۡ مَسَّ ٱلۡقَوۡمَ قَرۡحٞ مِّثۡلُهُۥۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيۡنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَتَّخِذَ مِنكُمۡ شُهَدَآءَۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٠﴾

**140.** Агар бар шумо захме расид дар ҷанги Уҳуд, ҳамоно расида мушриконро захме монанди он дар ҷанги Бадр. Ин пирӯз шудану шикаст хӯрдан ҳодисаҳоест, ки мегардонем онро миёни мардумон барои ҳикмате[1], то маълум кунад Аллоҳ он чизеро медонист дар азал ва ҷудо созад мӯъмини содиқро аз ғайри он ва қавмеро аз байни шумоён ба шаҳодат насибадор гардонад. Ва Аллоҳ ситамкоронро дӯст надорад, ононро, ки аз ҷанг ақибнишинӣ карданд.[2]

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمۡحَقَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿١٤١﴾

**141.** Ва ин шикасте, ки дар ҷанги Уҳуд шуд, имтиҳоне буд, то мӯъминонро покиза гардонад ва ононро аз мунофиқон халос кунад ва кофиронро нобуд созад.

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَيَعۡلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٢﴾

**142.** Оё гумон доред эй ёрони Муҳаммад (алайҳиссалоту вассалом), ки ба биҳишт хоҳед рафт, ҳол он ки имтиҳон карда нашудаед ба вазниниҳои ҷанг ва ба биҳишт дохил нахоҳед шуд то он даме, ки имтиҳон карда шавед ва Аллоҳ маълум мекунад аз миёни шумо чӣ

(1) Барои ибрат, фоида ва аҳамият

(2) Тафсири Саъдӣ 1|149

касоне дар роҳи Ӯ ҷиҳод мекунанд ва чӣ касоне дар муқобили душман сабр мекунанд?

**143.** Ҳамоно шумо -эй мӯъминон- орзу мекардед ҷангиданро бо душман пеш аз ҷанги Уҳуд; то ноил шавед шаҳодатеро, ки бародаронатон дар ҷанги Бадр дар роҳи Аллоҳ ноил шуданд. Пас бо чашмони худ дидед онро дар Уҳуд, акнун биҷангед ва сабр кунед.[1]

وَلَقَدْ كُنتُمْ تَمَنَّوْنَ ٱلْمَوْتَ مِن قَبْلِ أَن تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Шубҳае нест, ки Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) паёмбарест, ки пеш аз ӯ паёмбарони дигар будаанд, ки рисолати Парвардигорашонро мерасониданд. Оё агар бимирад ё кушта шавад чунон ки душманон хабари дурӯғ паҳн карданд, шумо ба дини пешинаи худ бозмегардед ва дини паёмбаратонро тарк мекунед? Ҳар кас, ки аз динаш бозгардад, ҳеҷ зиёне ба Аллоҳ нахоҳад расонид, балки ба худаш зиёни бузурге расонидааст. Аммо касе устувор аст дар имон ва шукргузор аст бар неъмати Ислом, Аллоҳ

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ ۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوْ قُتِلَ ٱنقَلَبْتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ ۚ وَمَن يَنقَلِبْ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۗ وَسَيَجْزِى ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 7/248

шукргузоронро подош (мукофот) хоҳад дод.[1]

**145.** Ҳеч шахсе намирад, магар ба иродаи Аллоҳ, ки навишта шудааст мӯҳлати вақти ӯ. Ҳар кас бо амалаш хоҳони савоби ризқи ин дунё бошад, ба ӯ медиҳем ва ӯ дар охират насибе надорад ва ҳар кас бо амалаш хоҳони савоби охират бошад, ба ӯ медиҳем барзиёд бо ҳамроҳии он ризқе, ки барои ӯ дар ин дунё тақсим карда шуда буд. Ва шукргузоронро подош хоҳем дод![2]

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ كِتَٰبًا مُّؤَجَّلًا ۗ وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ ٱلْءَاخِرَةِ نُؤْتِهِۦ مِنْهَا ۚ وَسَنَجْزِى ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Чӣ басо аз паёмбарони гузашта, ки гурӯҳи бисёре аз асҳобашон ҳамроҳи онон дар роҳи Аллоҳ биҷангиданд, ҳарчӣ ба онҳо расид аз ҷароҳату куштор, сустӣ накарданд ва нотавон нашуданд ва сар фуруд наёварданд дар пеши душман, балки сабр карданд ва Аллоҳ сабркунандагонро дӯст дорад.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِىٍّ قَٰتَلَ مَعَهُۥ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا۟ لِمَآ أَصَابَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا۟ وَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Танҳо ин сабркунандагон мегуфтанд: «Эй Парвардигори мо, гуноҳони моро ва зиёдаравиҳои моро

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِىٓ أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٤٧﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2/114

(2) Тафсири ибни Касир 2/130

дар корҳоямон биёмӯрз ва моро собитқадам гардон дар майдони ҷанг ва дар баробари онон, ки инкор карданд ягонагии туро ва паёмбарии паёмбаронатро моро ёрӣ кун»[1].

**148.** Пас Аллоҳ ба онон ҷазои некро дод дар дунё, ки он пирӯзӣ бар душман ва устуворӣ дар замин аст ва низ ҷазои некро дар охират дод, ки он биҳишти сарсабз аст. Ва Аллоҳ накӯкоронеро, ки бо Парвардигори худ ва мардумон хушмуомила ҳастанд, дӯст дорад![2]]

فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا وَحُسۡنَ ثَوَابِ ٱلۡأٓخِرَةِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٤٨

**149.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, агар ба касоне[3], ки Улуҳияти маро инкор карданд ва Расули маро бовар накарданд, пайравӣ кунед, шуморо гумроҳ карда ба дини пешинаатон бармегардонанд, пас зиёндида ва ҳалок бозмегардед.[4]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَرُدُّوكُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَـٰبِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ١٤٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 7/273

(2) Тафсири Табарӣ 7/275

(3) Аз яҳуду насоро, мунофиқону мушрикон

(4) Тафсири Табарӣ 7/276

**150.** Ҳаргиз, кофирон ёрикунандаи шумо нестанд, балки Аллоҳ ёридиҳандаи шумост, ки беҳтарини ёрикунандагон аст! Ба ёрии касе мӯҳтоҷ нест.

بَلِ ٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠

**151.** Дар дили кофирон тарсу ваҳм хоҳем афканд ба сабаби он, ки бо Аллоҳ чизеро шарик муқаррар сохтанд, ҳол он ки Аллоҳ барои ибодати он бутҳо ҳеҷ ҳуҷҷате нафиристодааст. Ҳолати кофирон дар дунё; тарсу ваҳм аст аз мӯъминон. Аммо дар охират маконашон ва ҷойгоҳашон дӯзах мебошад. Ва ин ҳама ба сабаби ситам ва душманиашон мебошад. Ва чи бад ҷойгоҳест![1]

سَنُلۡقِي فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ بِمَآ أَشۡرَكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ سُلۡطَٰنٗاۖ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١

**152.** Аллоҳ ба ваъдае, ки барои шумо карда буд, вафо кард, он гоҳ ки ба амри Ӯ душманро дар ҷанги Уҳуд мекуштед. Ва чун ғаниматеро, ки ҳаваси онро дар фикр доштед, ба шумо нишон дод, сустӣ кардед ва дар он амр ба низоъ пардохтед оё дар ҷоятон боқӣ мемонед ё он ҷойро тарк мекунед ва ба ҷамъи ғанимат[2] меравед?

وَلَقَدۡ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥٓ إِذۡ تَحُسُّونَهُم بِإِذۡنِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلۡتُمۡ وَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَعَصَيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَآ أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنۡيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۚ ثُمَّ صَرَفَكُمۡ عَنۡهُمۡ لِيَبۡتَلِيَكُمۡۖ وَلَقَدۡ عَفَا عَنكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٥٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/151

(2) Он чизе,ки дар майдони ҷанг ба даст оварда мешавад аз пулу мол

Ва нофармонии амри паёмбаратон кардед, ки ба шумо гуфта буд дар ягон ҳолат ҷойҳои худро тарк накунед, пас аз сабаби ин нофармонбардори мағлуб шудед, баъд аз он ки пирӯзиро ба даст оварда будед. Маълум шуд миёни шумо касоне буданд, ки ғанимат мехостанд, ва касоне буданд, ки охиратро талаб мекарданд. Он гоҳ барои имтиҳон бозгардонид шуморо вақте ки гурехтед. Ҳамоно Аллоҳ донист пушаймониатонро ва шуморо бахшид. Ва Аллоҳ соҳиби фазлу раҳмат аст бар мӯъминон[1].

**153.** Ба ёд оред эй мӯъминон, он гоҳ ки аз душманатон ба ҳар сӯ мегурехтед ва ба ҳеҷ касе нигоҳ намекардед ва Паёмбар аз пушт, шуморо садо мезад, ки назди ман оед эй бандагони Аллоҳ, аммо ба ӯ ҷавоб надодед. Пас Аллоҳ шуморо дар муқобили коратон ҷазо дод. Яъне, ғаме бар ғаматон афзуд, ғаме ба сабаби аз даст додани пирӯзӣ ва ғанимат ва ғаме ба сабаби шикаст хӯрданатон ва ғами

۞إِذۡ تُصۡعِدُونَ وَلَا تَلۡوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٖ وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ فِيٓ أُخۡرَىٰكُمۡ فَأَثَٰبَكُمۡ غَمَّۢا بِغَمّٖ لِّكَيۡلَا تَحۡزَنُواْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمۡۗ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٥٣

(1) Тафсири Бағавӣ 2/118

дигар, ки ҳамаи ғамҳоро аз ёди шумо барад; ва он, ин буд, ки хабари бардурӯғи кушта шудани Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро шунидед. Ва Аллоҳ ба он чӣ мекунед, огоҳ аст.[1]

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ غَيْرَ ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَا ۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِىَ ٱللَّهُ مَا فِى صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾

**154.** Ва пас аз ғаме, ки ба шумо расида буд, оромишро бар шумо фуруд овард, ба гунае, ки хоби сабуке гурӯҳе аз шуморо фаро гирифт. Ва ин гурӯҳ мӯъминон буданд. Аммо гурӯҳи дигар, касоне буданд, ки фақат дар фикри худашон буданд, ба хотири ин ки мунофиқ буданд ё ин ки имонашон заъиф буд, бино бар ин хобе, ки дигаронро фаро гирифта буд, ба онҳо нарасид. Ва гуфтанд: Мо аз пирӯзӣ баҳрае надорем, пас нисбат ба Парвардигор ва Паёмбараш гумони бад бурданд ва тасаввур карданд, ки Аллоҳ Паёмбарро ёрӣ намедиҳад. Бигӯ: Ҳама кор аз они Аллоҳ аст. Мунофиқон дар дили худ чизҳоеро пинҳон медоранд, ки онро барои ту ошкор намекунанд. Мегӯянд: Агар бо мо дар ин амр бо розигӣ машварате

(1) Тафсири Бағавӣ 2/220

мешуд, дар инҷо кушта намешудем. Бигӯ: Агар дар хонаҳоятон ҳам мебудед, ҳароина касоне ки бар онҳо кушта шудан муқаддар шуда буд ба маҳалли кушта шудани худ берун меомаданд. Ва то Аллоҳ он чиро аз нифоқ ё заъфи имон дар дилҳоятон доред, биёзмоид, то дилҳоятонро аз васвасаҳои шайтон, ки дар он асар гузоштааст, холис ва пок гардонад. Ва Аллоҳ ба он чи дар дилҳост, огоҳ аст.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْاْ مِنكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُواْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾

**155.** Аз миёни шумо онон, ки дар рӯзи муқобалаи он ду гурӯҳ (мӯъминон ва мушрикон), дар ҷанги Уҳуд гурехтанд, ба сабаби баъзе аз амалҳои бадашон шайтон онҳоро ба хато афканда буд. Инак Аллоҳ афвашон кард, ки Ӯ омӯрзандаи гуноҳи осиён аст ва ҳалим аст, шитоб намекунад дар азоби осиён !

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقَالُواْ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا ضَرَبُواْ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُواْ غُزًّى لَّوْ كَانُواْ عِندَنَا مَا مَاتُواْ وَمَا قُتِلُواْ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾

**156.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, монанди он кофироне, ки ба Парвардигорашон боварӣ надоранд, мабошед, ки дар бораи бародарони худ, ки ба сафар барои дарёфти ризқ ё ба ҷанг рафта буданд ва

(1) Тафсири Саъдӣ 1\153

фавтиданд ё кушта шуданд, мегуфтанд: «Агар назди мо монда буданд, намемурданд, ё кушта намешуданд». Аллоҳ ин гумонро чун ҳасрате дар дили онҳо ниҳод. Аммо мӯъминон ҳамоно медонанд, ки ин ҳама ба тақдири Аллоҳ аст, пас Аллоҳ дилҳояшонро ҳидоят мекунад ва мусибатҳоро барои онон сабук мекунад. Ва Аллоҳ аст, ки зинда мекунад касеро, ки барои ӯ ҳаёт муқаррар шуда бошад гарчанде мусофир ё муҷоҳид бошад ва мемиронад касеро, ки ҳаёташ ба охир расида бошад гарчанде дар хонааш бошад ва Ӯст, ки ҳамаи корҳои шуморо мебинад![1]

وَلَئِن قُتِلۡتُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوۡ مُتُّمۡ لَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحۡمَةٌ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ١٥٧

**157.** Эй мӯъминон, агар дар роҳи Аллоҳ кушта шавед, ё дар вақти ҷанг бимиред, Аллоҳ гуноҳҳоятонро мебахшад ва комёб мешавед ба биҳишти сарсабз. Омӯрзиш ва раҳмати Аллоҳ беҳтар аст аз он чӣ дар ин ҷаҳон ҷамъ меоваред.

وَلَئِن مُّتُّمۡ أَوۡ قُتِلۡتُمۡ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحۡشَرُونَ ١٥٨

**158.** Ва агар бимиред дар ҷои хобатон ё кушта шавед дар майдони ҷанг, албатта дар пешгоҳи Аллоҳ ҷамъ

(1) Тафсири Саъдӣ 1\153

мешавед. Пас ҳамаатонро тибқи амалатон ҷазо медиҳад.

**159.** Ба сабаби раҳмати Аллоҳ аст, ки эй Паёмбар ту бо онҳо инчунин хушхӯю меҳрубон ҳастӣ. Агар дуруштхӯву сахтдил мебудӣ, аз гирди ту пароканда мешуданд. Пас онҳоро аз он чизе ки дар ҷанги Уҳуд карданд, бубахшой ва барои онҳо аз Аллоҳ омӯрзиш бихоҳ ва дар корҳо бо онҳо машварат (маслиҳат) кун ва чун қасди коре кунӣ баъди маслиҳат, бар Аллоҳ таваккал кун, ки Аллоҳ таваккалкунандагонро дӯст дорад.[1]

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Агар Аллоҳ шуморо ёрӣ кунад, ҳеҷ кас бар шумо ғалаба нахоҳад кард. Ва агар шуморо хор кунад, чӣ касе аз он пас ёриатон хоҳад кард? Пас мӯъминон, бояд ки бар Аллоҳ таваккал кунанд!

إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Ва аз Паёмбар ҳаргиз хиёнат намеояд. Ва ҳар кӣ ба чизе хиёнат кунад, онро дар рӯзи қиёмат бо худ оварад, то шарманда шавад. Сипас ҷазои амали ҳар кас ба пуррагӣ дода

وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2/124

хоҳад шуд ва бар касе ситаме нашавад!

**162.** Оё он кас, ки ба роҳи хушнудии Аллоҳ меравад ва корҳоеро анҷом медиҳад, ки хушнудии Вайро дар пай дорад, монанди касест, ки муртакиби гуноҳ мешавад ва Парвардигорашро хашмгин мекунад ва
макони ӯ ҷаҳаннам аст ва бад ҷое аст?

أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٦٢

**163.** Ин ду гурӯҳро (асҳоби ҷаннат ва асҳоби ҷаҳаннам) назди Аллоҳ дараҷаҳоест гуногун; барои ҷаннатиён розигии Аллоҳ ва манзалатҳои олӣ ва барои дӯзахиён хашми Аллоҳ ва чуқуриҳои торик. Ӯ ба корҳояшон бино ва огоҳ аст, ҳеҷ чиз аз Ӯ пӯшида нест![1]

هُمۡ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٦٣

**164.** Аллоҳ бар мӯъминон он гоҳ неъмате ато фармуд, ки аз худашон ба сӯи худашон Паёмбаре равон кард, то оёти Қуръонашро бар онҳо бихонад ва аз ширк онҳоро пок созад ва китобу суннатро биёмӯзад, ҳарчанд онон пеш аз омадани ин Расул дар гумроҳии ошкоре буданд.[2]

لَقَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ بَعَثَ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡ أَنفُسِهِمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ١٦٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1/155

(2) Тафсири Саъдӣ 1/155

**165.** Ва он ҳангом, ки мусибате ба шумо дар ҷанги Уҳуд расид, ки шумо ба мушрикон зарба задед ва ду баробари онҳоро шикаст додед. Шумо ҳафтод нафар аз бузургонашонро дар ҷанги Бадр куштед ва ҳафтод нафарро ба асир гирифтед, гуфтед: Аз куҷо ин мусибат ба мо расид ва мо чӣ гуна шикаст хӯрдем? Бигӯ: Он аз ҷониби худатон аст ва аз пайдо кардани ихтилоф ва нофармонии шумост. Ҳамоно Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност. Пас аз гумони бад нисбат ба Аллоҳ бипарҳезед, зеро Ӯ бар ёрӣ карданатон тавоно аст.[1]

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَدۡ أَصَبۡتُم مِّثۡلَيۡهَا قُلۡتُمۡ أَنَّىٰ هَٰذَاۖ قُلۡ هُوَ مِنۡ عِندِ أَنفُسِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٦٥

**166.** Он чӣ аз ҷароҳату куштор дар рӯзи Уҳуд дар бархурди он ду гурӯҳ,[2] ба шумо расид, ба қазову қадари ризоияти Аллоҳ буд, то мӯъминони ҳақиқиро маълум кунад.[3]

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٦٦

**167.** Ва ононро, ки низ нифоқ варзиданд ва он чи дар дил доштанд, Аллоҳ онро маълум намуд. Чун мӯъминон ба онон гуфтанд: «Биёед, дар роҳи Аллоҳ ҷанг кунед ё дифоъ

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\156

(2) Яъне, гӯруҳи мӯъминон ва гӯруҳи мушрикон

(3) Тафсири Табарӣ 7/377

кунед». Мегуфтанд: «Агар медонистем ҷанг карданро ҳамоно пайравӣ мекардем шуморо». Онон (мунофиқон) дар он рӯз ба куфр наздиктаранд, на ба имон. Ба забон чизҳоеро мегӯянд, ки ба дил эътиқод надоранд ва Аллоҳ ба он чӣ дар дил пинҳон медоранд, огоҳтар аст!(1)

**168.** Мунофиқоне, ки аз ҷанг кардан бозистоданд ва дар бораи он бародаронашон, ки бо ҳамроҳии мусалмонон дар ҷанги Уҳуд ба мусибат гирифтор шуданд, мегуфтанд; агар ба сухани мо гӯш медоданд, кушта намешуданд, бигӯ эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам): «Агар ростгӯй ҳастед дар даъвоятон, маргро аз худатон дур кунед»(2)

ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨

**169.** Ва касонеро, ки дар роҳи Аллоҳ кушта шуданд, мурда напиндоред, балки онон зиндаанд ва назди Парвардигорашон рӯзӣ дода мешаванд.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ١٦٩

(1) Тафсири Табарӣ 7/378

(2) Тафсири Табарӣ 7/382

**170.** Ба он чи Аллоҳ аз фазл ва бахшиши худ ба онҳо додааст, шодмон ҳастанд ва бо он неъматҳо чашмонашон равшан шудааст ва шодмон ва хушҳол ҳастанд, чун он неъматҳо зебо ва фаровон ва бисёр лазиз ва гуворо ҳастанд. Ва якдигарро ба расидани бародароне, ки дар паи ононанд ва ҳанӯз ба онҳо напайвастаанд башорат медиҳанд, ки онҳо ҳамон чизеро хоҳанд ёфт, ки онҳо ёфтаанд. Мужда медиҳанд, ки тарсе бар онҳо нест ва андӯҳгин намешаванд.[1]

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Ва хушҳол мешаванд ба неъмату фазли Аллоҳ ва ҳамоно Аллоҳ подоши мӯъминонро (зоеъ) бекор намекунад. Балки онро зиёд мекунад аз фазлу карамаш.

۞يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١٧١﴾

**172.** Касоне, ки пас аз захмҳо ва ҷароҳатҳое, ки ба онон расида буд, дастури Аллоҳ ва Паёмбарро иҷобат карданд, барои касоне аз онон ки некӣ карданд ва тақво пеша намуданд, подоши бузургест.

ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ مِنۡهُمۡ وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\156

**173.** Касоне, ки мардум ба онҳо гуфтанд: “Мардум[1] бар зидди шумо ҷамъ шудаанд, пас аз онҳо битарсед”, вале ин амр имонашонро афзуд ва гуфтанд: “Аллоҳ моро кофӣ аст ва Ӯ беҳтарин сарпараст аст”.

ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ جَمَعُواْ لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ١٧٣

**174.** Пас бозгаштанд ин мусалмонон, дар ҳоле ки неъмату фазли Аллоҳро ба ҳамроҳ доштанд ва ҳеҷ осебе ба онҳо нарасида буд. Инҳо ба роҳи хушнудии Аллоҳ рафтанд ва Аллоҳ дорои фазли бузург аст!

فَٱنقَلَبُواْ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ لَّمۡ يَمۡسَسۡهُمۡ سُوٓءٞ وَٱتَّبَعُواْ رِضۡوَٰنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَظِيمٍ ١٧٤

**175.** Он шайтон аст, ки дар дили дӯстони худ бим меафканад. Агар имон овардаед, эй мӯъминон аз онҳо матарсед, ба Ман таваккал кунед ва паноҳ баред. Ман барои шумо кифояткунандаам, аз ман битарсед![2]

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ يُخَوِّفُ أَوۡلِيَآءَهُۥ فَلَا تَخَافُوهُمۡ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٥

**176.** Онон, ки ба куфр мешитобанд, туро ғамгин насозанд.[3] Инҳо ҳеҷ зиёне ба Аллоҳ намерасонанд. Аллоҳ мехоҳад онҳоро дар охират бебаҳра гардонад

وَلَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِۚ إِنَّهُمۡ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجۡعَلَ لَهُمۡ حَظّٗا فِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٧٦

(1) Абӯсуфён ва ёронаш

(2) Тафсири Ибни Касир 2\72

(3) Яъне, Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам барои ҳидояти мардум талош менамуд ва чун ҳидоят намешуданд, ғамгин мегардид

ва барояшон азоби бузург аст![1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٧٧

**177.** Ҳароина онон, ки ба ивази имон куфрро хариданд, ҳеҷ зиёне ба Аллоҳ намерасонанд ва барояшон азоби дарднок аст!

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّمَا نُمۡلِي لَهُمۡ خَيۡرٞ لِّأَنفُسِهِمۡۚ إِنَّمَا نُمۡلِي لَهُمۡ لِيَزۡدَادُوٓاْ إِثۡمٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٧٨

**178.** Кофирон ба сабаби бахилиашон дар ҷамъкардани мол гумон набаранд, ки агар эшонро мӯҳлат диҳем, ба некӣ ва салоҳи онон аст, балки барояшон зарар аст дар дину дунёашон. Мо ононро мӯҳлат медиҳем, то бештар гуноҳашон афзуда шавад ва барои онон азоби хоркунандаест.

مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطۡلِعَكُمۡ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَجۡتَبِي مِن رُّسُلِهِۦ مَن يَشَآءُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَلَكُمۡ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٧٩

**179.** Аллоҳ мӯъминонро ҳаргиз бар он чи нагузорад, ки алҳол шумо бар он ҳастед. Меозмояд ва месанҷад, то нопокро аз пок, кофирро аз мӯъмин ҷудо созад. Ва Аллоҳ бар он нест, ки шуморо аз ғайб биогоҳонад, вале баъзе аз паёмбаронашро, ки худ бихоҳад, бармегузинад. Пас ба Аллоҳ ва паёмбаронаш имон биёваред. Ва агар имон дошта бошед ва парҳезгорӣ

(1) Аз сабаби фасоди ахлоқашон ва бадии мақсадашон. Тафсири Саъдӣ 1\157

кунед, пас бароятон подоши бузергест.[1]

**180.** Ва касоне, ки ба он чи Аллоҳ аз фазли хеш ба онон додааст, бухл меварзанд, гумон набаранд, ки он бухл барои онон беҳтараст, балки ба зиёни онҳост. Ва дар рӯзи қиёмат, чизе ки дар он бухл варзидаанд, сабаби азобашон мегардад ва барои Аллоҳ аст ҳамаи дороиҳои осмон ва замин. Пас нафақа кунед аз он чи ки Аллоҳ рӯзиатон дод, зеро бозгашти ҳама умур ба сӯи Аллоҳ аст ва барои рӯзи охирати худ хайрхоҳӣ кунед, ки нафъи он, рӯзи қиёмат ба шумо мерасад ва Аллоҳ ба он чи мекунед огоҳ аст.[2]

وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ هُوَ خَيْرًا لَّهُم ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا۟ بِهِۦ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨٠﴾

**181.** Аллоҳ сухани касонеро, ки гуфтанд: "Аллоҳ фақир аст ва мо тавонгар ҳастем", шунид. Он чиро ки онҳо гуфтанд аз дурӯғ гуфтанашон бар Аллоҳ ва ноҳақ куштанашон паёмбаронро, хоҳем навишт ва мегӯем: «Бичашед азоби оташи сӯзонро!»[3]

لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٨١﴾

(1) Тафсири ибни Касир 2\173

(2) Тафсири ибни Касир 2\175

(3) Тафсири Бағавӣ 2\144

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّامٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٨٢

**182.** Ин азоб ба хотири аъмоли зиштест, ки пеш анҷом дода будед ва Аллоҳ бар бандагон ситам намекунад, бегуноҳ касеро азоб диҳад.

ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيۡنَآ أَلَّا نُؤۡمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأۡتِيَنَا بِقُرۡبَانٖ تَأۡكُلُهُ ٱلنَّارُۗ قُلۡ قَدۡ جَآءَكُمۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِي بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِي قُلۡتُمۡ فَلِمَ قَتَلۡتُمُوهُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٨٣

**183.** Касоне, ки гуфтанд: “Ҳамоно Аллоҳ аз мо паймон гирифтааст, то ба ҳеҷ паёмбаре имон наёварем, магар ин ки қурбоние[1] барои мо биёварад, ки оташ онро бихӯрад”. Ба яҳудиён бигӯ эй Муҳаммад: “Паёмбароне пеш аз ман бо далоили равшан ва бо чизе ки гуфтед, омаданд, пас чаро шумо онҳоро куштед монанди Закариё ва Яҳё ва дигар паёмбаронро, агар рост мегӯед?”.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدۡ كُذِّبَ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَ جَآءُو بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ١٨٤

**184.** Пас агар туро ба дурӯғ нисбат додаанд, ҳамоно паёмбароне пеш аз ту ҳам бо далоили равшан ва китобҳои осмонӣ ва китоби равшангар назди онон омадаанд ба дурӯғ нисбат дода шуда буданд. Ва чун одати кофирон ин гуна будааст, ки ба паёмбарон имон наёваранд ва ин кори онҳо туро ғамгин насозад ва ба онҳо таваҷҷуҳ накун.[2]

(1) Ҳар чизе ки банда бо овардани он аз куштани мол, садақа ва амали солеҳ ба Аллоҳ наздик мешавад. Тафсири Бағавӣ 2\144

(2) Тафсири Саъдӣ 1\159

**185.** Ҳар нафс таъми маргро мечашад ва бегумон дар рӯзи қиёмат подошҳоятон ба таври комил ба шумо дода мешавад. Пас ҳар кас ки аз оташи ҷаҳаннам наҷот дода шавад ва дар биҳишт дохил гардонда шавад, воқеъан комёб шуда ва зиндагии дунё ҷуз мояи фиреб чизи дигаре нест.[1]

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿١٨٥﴾

**186.** Албатта шумо дар молҳо ва ҷонҳоятон ба монанди ҷиҳод, қатл, асир, ҷароҳат ва бемориҳо мавриди озмоиш қарор мегиред ва ҳатман аз касоне, ки пеш аз шумо ба онҳо китоб дода шудааст ва низ аз мушрикин азият ва озори фаровонӣ меёбед ва агар сабр кунед ва парҳезгорӣ намоед, ба дурустӣ, ки ин нишонаи азми устувории шумо дар корҳост.[2]

۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٨٦﴾

**187.** Ва ба ёд оваред замонеро, ки Аллоҳ аз касоне, ки ба онҳо китоб дода шудааст, паймон гирифт: "Онро барои мардум баён кунед ва

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٧﴾

(1) Мафҳуми оят ин аст, ки ҳар кас аз оташи ҷаҳаннам дур нагардад ва ба биҳишт дохил гардонда нашавад, комёб ва муваффақ нашуда, балки ба бадбахтии ҳамешагӣ гирифтор ва ба ғазаби ҳамешагӣ мубтало гардидааст. Тафсири Саъдӣ 1\159

(2) Тафсири Саъдӣ 1\160

онро пинҳон надоред"[1], пас онҳо онро қабул накарда ва ба баҳои андаке фурӯхтанд. Чӣ бад аст он чи онҳо меситонанд.

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أَتَواْ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحۡمَدُواْ بِمَا لَمۡ يَفۡعَلُواْ فَلَا تَحۡسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٖ مِّنَ ٱلۡعَذَابِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨٨

**188.** Гумон мабар касонеро, ки ба корҳои зишт, суханон ва кирдори ботиле , ки анҷом медиҳанд, хушҳол мешаванд. Ва дӯст доранд ба сабаби корҳои хубе, ки анҷом надода ва сухани ҳаққе, ки нагуфтаанд, ситоиш шаванд. Пас онон ҳам кори бад анҷом медиҳанд ва ҳам сухани бадро бар забон меоранд ва ҳам ба он хушҳол мешаванд ва ҳам дӯст доранд ба воситаи кори хубе, ки анҷом надодаанд, мавриди ситоиш қарор гиранд, гумон мабар, ки онҳо аз азоб наҷот ёбанд ва барои онон азобе дарднок аст.[2]

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١٨٩

**189.** Ва фармонравоии осмонҳо ва замин аз они Аллоҳ аст. Ва Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност. Пас ҳеҷ кас чизеро аз Ӯ манъ намекунад ва ҳеҷ чизе Ӯро нотавон намесозад.[3]

---

(1) Яъне имон ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам оред Тафсири Ибни Касир 2\180

(2) Тафсири Саъдӣ 1\161

(3) Тафсири Саъдӣ 1\161

**190.** Бегумон дар офариниши осмонҳо ва замин ва омаду рафти шаб ва рӯз нишонаҳоест, барои хирадмандон.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٠

**191.** Он касоне, ки истода ва нишаста ва бар паҳлӯҳояшон афтода Аллоҳро ёд мекунанд(1) ва дар офариниши осмонҳо ва замин меандешанд.(2) Пас мегӯянд: Парвардигоро! Инро беҳуда наёфаридаӣ, пас моро аз азоби оташ наҷот бидеҳ.

ٱلَّذِينَ يَذۡكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمٗا وَقُعُودٗا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمۡ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ رَبَّنَا مَا خَلَقۡتَ هَٰذَا بَٰطِلٗا سُبۡحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٩١

**192.** Парвардигоро! Ҳамоно касеро, ки Ту дар оташи ҷаҳаннам дохил кунӣ, бегумон ӯро хор кардаӣ. Ва ситамкоронро ёридиҳандае нест.

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدۡخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدۡ أَخۡزَيۡتَهُۥۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ١٩٢

**193.** Парвардигоро! Мо шунидем даъватгаре ба имон нидо медод, ки ба Парвардигоратон имон биёваред, пас мо имон овардем. Пас гуноҳонамонро биёмӯрз ва бадиҳои моро бипӯшон ва моро бо некон бимирон.

رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعۡنَا مُنَادِيٗا يُنَادِي لِلۡإِيمَٰنِ أَنۡ ءَامِنُواْ بِرَبِّكُمۡ فَـَٔامَنَّاۚ رَبَّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرۡ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلۡأَبۡرَارِ ١٩٣

**194.** Парвардигоро! Ба мо бидеҳ он чиро ки бар забони паёмбаронат ба мо ваъда

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخۡزِنَا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ إِنَّكَ لَا تُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ١٩٤

---

(1) Дар ҷамиъи ҳолатҳои зиндагиашон

(2) Ва ин баёнгари он аст, ки тафаккур ибодат аст ва тафаккур кардан аз сифати дӯстони наздики Аллоҳ аст. Тафсири Саъдӣ 1\161

додаӣ ва дар рӯзи қиёмат моро хор магардон. Албатта ту ҳаргиз хилофи ваъда намекунӣ.

**195.** Пас Аллоҳ дуъои онҳоро иҷобат кард, ва фармуд: Ман амали ҳеҷ марду зане аз шуморо ночиз нахоҳам кард. Баъзе аз шумо аз бархе дигар ҳастед.(1) Пас касоне, ки ҳиҷрат карданд ва аз сарзаминашон барои хушнудии Аллоҳ берун ронда шуданд, ҳатман гуноҳашонро мебахшам ва онҳоро вориди биҳишт мекунам. Биҳиште, ки ҷӯйҳо аз зери он равон аст, ин подоше аз ҷониби Аллоҳ аст ва подоши некӯ назди Аллоҳ мебошад.

فَٱسۡتَجَابَ لَهُمۡ رَبُّهُمۡ أَنِّي لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٖ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰۖ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥

**196.** Рафту омади кофирон барои тиҷорат ва касб ва ризқи фаровон ва лаззатҷӯиашон дар шаҳрҳо туро фиреб надиҳад.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦

**197.** Матоъи андаке аст, яъне матоъи ночизе аст ва боқӣ нахоҳад монд, балки онҳо каме аз он баҳраманд мешаванд ва ба сабаби он муддате тӯлонӣ азоб мебинанд. Сипас

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧

(1) Яъне, ҳамаи шумо дар савобу азоб баробар ҳастед. Тафсири Саъдӣ 1\162

ҷойгоҳашон ҷаҳаннам аст ва чи бад ҷойгоҳест.[1]

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا
مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨

**198.** Вале касоне, ки аз Парвардигорашон тарсиданд, барои онҳост боғҳое, ки ҷӯйҳо аз зери он равон аст. Дар он ҷовидона ҳастанд. Ва онҳо касоне ҳастанд, ки дил ва гуфтор ва кирдорашон нек аст. Ин подоше аз ҷониби Аллоҳ аст. Ва он чи назди Аллоҳ аст, барои некӯкорон беҳтар аст.

وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ
وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ
خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ
رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩

**199.** Баъзе аз аҳли китоб ҳастанд, ки ба Аллоҳ ва он чи бар шумо ва он чи бар онҳо нозил шудааст, имон доранд ва дар баробари Аллоҳ фурӯтан ҳастанд ва оёти Аллоҳро ба баҳои андак намефурӯшанд. Ва инҳо дар ҳақиқат аҳли китоб ва бархурдорон аз дониш ва илм ҳастанд. Подоши онҳо назди Парвардигорашон аст. Ҳамоно Аллоҳ зудҳисобгир аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ وَصَابِرُواْ
وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ٢٠٠

**200.** Эй он касоне, ки имон овардаед! Сабр кунед бар тоъати Парвардигоратон ва дар муқобили душманатон устувор бошед ва барои ҷиҳод доимо омода бошед ва аз Аллоҳ битарсед, то растагор шавед.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\162

## Сураи Нисо (Занҳо)



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 176 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй мардум! Аз Парвардигоратон битарсед, Парвардигоре, ки шуморо аз як тан[1] офарид ва ҳамсарашро[2] низ аз вай офарид ва аз он ду: мардон ва занони зиёде паҳн кард ва аз Аллоҳ битарсед, ки ба номи Ӯ аз ҳамдигар суол мекунед ва аз тарки хешовандӣ битарсед. Ҳамоно Аллоҳ дар ҳама ҳолат бар шумо нигаҳбон аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١

2. Ва Аллоҳ дастур дод, ки ба ятимон молҳояшонро бидиҳед, чун ба синни булуғ ва ба воя расиданд ва салоҳият ёфтанд ва амволи нопокро ба молҳои пок омезиш накунед ва молҳояшонро бо молҳои худатон нахӯред, пас ҳар кас ҷуръат кард ва моли онҳоро ҳамроҳ бо моли худ хӯрд, ба ростӣ, ки гуноҳи бузурге анҷом додааст.[3]

وَءَاتُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰٓ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَتَبَدَّلُواْ ٱلۡخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِۖ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَهُمۡ إِلَىٰٓ أَمۡوَٰلِكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبٗا كَبِيرٗا ٢

---

(1) Одам алайҳиссалом

(2) Ҳаво алайҳассалом, Тафсири ибни Касир 2\206

(3) Тафсири Саъдӣ 1\161

**3.** Ва агар тарсидед, ки адл натавонед кард дар бораи ятимдухтароне, ки зери сарпарастии шумо қарор доранд, пас бо занони дигаре, ки дӯст доред, издивоҷ кунед бо ду ё се ё чор. Пас агар тарсидед, ки наметавонед адлро ба ҷой оваред, пас бояд ба як зан кифоят кунед ва ё бо канизаконатон издивоҷ кунед, ин наздиктараст, ки ситам накунед.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تُقۡسِطُواْ فِي ٱلۡيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُواْ
مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ
فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تَعۡدِلُواْ فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُواْ ٣

**4.** Ва маҳри занонро ба унвони ҳадя ба онҳо бидиҳед. Пас набояд дар додани он таъхир варзед ва набояд аз он чизе кам кунед. Ва агар бо ризоияти хотир чизе аз маҳри худ ба шумо бахшиданд, пас онро ҳалол ва гуворо бихӯред.[1]

وَءَاتُواْ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن طِبۡنَ
لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ نَفۡسٗا فَكُلُوهُ هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤

**5.** Ва (эй сарпарастон) молҳои худро, ки Аллоҳ онро барои шумо сабаби истиқомати зиндагӣ гардондааст, ба бехирадон (яъне, ноболиғ, маҷнун ва беақлон) мадиҳед ва аз он молҳо хӯрока ва пӯшоки

وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ
قِيَٰمٗا وَٱرۡزُقُوهُمۡ فِيهَا وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا
مَّعۡرُوفٗا ٥

(1) Ва дар ин оят ишора шудааст, ки ҳар гоҳ зани мукаллаф маҳрашро талаб кунад, бояд ба вай пардохт шавад, зеро зан ба сабаби ақди издивоҷ молики маҳр мегардад,Тафсири Саъдӣ 1\163

онҳоро бидиҳед ва бо онон сухани хуб ва шоиста бигӯед.[1]

**6.** Ва ятимонро биёзмоед, то он гоҳ ки ба синни издивоҷ бирасанд, пас агар дар онҳо салоҳият дидед, амволашонро ба худашон бисупоред ва амволи онҳоро пеш аз он ки бузург (калон) шаванд, ба исроф ва шитоб нахӯред.[2] Ва ҳар кас ки тавонгар ва сарватманд бошад, бояд аз гирифтани ҳаққи (уҷраи) сарпарастӣ худдорӣ кунад. Ва ҳар кас, ки ниёзманд бошад, бояд ба сурати писандида ва некӯ бихӯрад, пас вақте ки молҳояшонро ба онҳо супоридед, касонеро бар онҳо ба шоҳидӣ гиред дар вақти додани моли онҳо то шоҳидеро ихтиёр кунед ва Аллоҳ барои ҳисоб кардан кофист.

وَٱبۡتَلُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُواْ ٱلنِّكَاحَ فَإِنۡ ءَانَسۡتُم مِّنۡهُمۡ رُشۡدٗا فَٱدۡفَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَأۡكُلُوهَآ إِسۡرَافٗا وَبِدَارًا أَن يَكۡبَرُواْۚ وَمَن كَانَ غَنِيّٗا فَلۡيَسۡتَعۡفِفۡۖ وَمَن كَانَ فَقِيرٗا فَلۡيَأۡكُلۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِذَا دَفَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡ فَأَشۡهِدُواْ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٦

**7.** Барои мардон аз он чи ки падару модар ва хешовандон боқӣ гузоштаанд, саҳме аст, ва барои занон аз он чи ки падару модар ва хешовандон боқӣ гузоштаанд, саҳме аст.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنۡهُ أَوۡ كَثُرَۚ نَصِيبٗا مَّفۡرُوضٗا ٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\164

(2) Яъне, дар хурдсолии онҳо

Шояд баъзе гумон баранд, ки занон ва кӯдакон баҳрае аз мерос надоранд, магар дар моли зиёд, (барои ҳамин Аллоҳ баён кард). Чи он "саҳм" кам бошад ва чи зиёд. Ва Аллоҳ саҳми ҳар якро муқаррар ва мушаххас гардонидааст.(1)

**8.** Ва ҳангоме ки дар тақсими мерос хешовандоне ки ворис нестанд(2), ва ятимон ва фуқарои мустаҳиқ, ки ҳозир шуданд, аз ин мол, ки беранҷ ва заҳмат онро ба даст меоваред, чизе ба онҳо бидиҳед, пас хотири онҳоро таскин (ором) диҳед, чаро ки додани ин мол ба шумо зиёне намерасонад ва ба онҳо сухани некӯ бигӯед.(3)

وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُو۟لُوا۟ ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَـٰمَىٰ وَٱلْمَسَـٰكِينُ فَٱرْزُقُوهُم مِّنْهُ وَقُولُوا۟ لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٨﴾

**9.** Ва касоне, ки пас аз худ фарзандони нотавоне бар ҷой мегузоранд ва нигарони ояндаи онҳо ҳастанд, бояд аз ситам бар ятимони мардум битарсанд, Пас дар сарпарастии дигарон аз

وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا۟ مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَـٰفًا خَافُوا۟ عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلْيَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\165

(2) Манзур аз хешовандон, хешовандоне ҳастанд, ки дар мерос саҳме надоранд,

(3) Тафсири Саъдӣ 1\165

Аллоҳ битарсанд ва сухани рост ва дуруст бигӯянд.

**10.** Бегумон касоне, ки амволи ятимонро ба ноҳақӣ ва ситамгарона мехӯранд, ҳамоно он чи ки мехӯранд, оташест, ки дар шикамҳояшон шӯъла мезанад ва онҳо худи ин оташро дар шикамҳои худ фурӯ бурдаанд. Ва ба оташи сӯзон ворид хоҳанд шуд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلۡيَتَٰمَىٰ ظُلۡمًا
إِنَّمَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ نَارٗاۖ
وَسَيَصۡلَوۡنَ سَعِيرٗا ١٠

**11.** Аллоҳ дар бораи фарзандонатон шуморо фармон медиҳад, ки дар вақти тақсимоти мерос ҳиссаи як писар ба андозаи ҳиссаи ду духтар аст. Ва агар фарзандон ҳама духтар ва аз ду бештар буданд, аз се ду ҳиссаи “тарака”[1] моли онҳост. Ва агар фарзанд як духтар буд нисфи тарака аз они ӯст. Ва агар мурда дорои фарзанд ва падар ва модар бошад ба ҳар як аз падару модар аз шаш як ҳисса тарака мерасад. Ва агар мурда фарзанд надошт ва ворисл ӯ падару модараш буданд, саҳми модараш аз се як ҳиссаи тарака аст. Ва агар мурда бародароне дошта бошад, ба модараш аз шаш

يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِيٓ أَوۡلَٰدِكُمۡۖ لِلذَّكَرِ مِثۡلُ
حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۚ فَإِن كُنَّ نِسَآءٗ فَوۡقَ
ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَۖ وَإِن كَانَتۡ
وَٰحِدَةٗ فَلَهَا ٱلنِّصۡفُۚ وَلِأَبَوَيۡهِ لِكُلِّ وَٰحِدٖ
مِّنۡهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن كَانَ لَهُۥ وَلَدٞۚ
فَإِن لَّمۡ يَكُن لَّهُۥ وَلَدٞ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُۚ
فَإِن كَانَ لَهُۥٓ إِخۡوَةٞ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُۚ مِنۢ بَعۡدِ
وَصِيَّةٖ يُوصِي بِهَآ أَوۡ دَيۡنٍۗ ءَابَآؤُكُمۡ وَأَبۡنَآؤُكُمۡ
لَا تَدۡرُونَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ لَكُمۡ نَفۡعٗاۚ فَرِيضَةٗ
مِّنَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١١

(1) Он чи майит гузоштааст, онро мерос мегӯянд.

як ҳиссаи мерасад, (ҳамаи инҳо) пас аз анҷоми васияте аст, ки мурда ба он васият карда ва ё пас аз қарзҳое аст, ки бар гардани ӯст. Шумо намедонед, ки падаронатон ва фарзандонатон кадом яке дар нафъ расонидан ба шумо наздиктар аст. Ин ҳиссаи муайянкардашуда аз ҷониби Аллоҳ аст. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ доно ва бо ҳикмат аст.

**12.** Ва нимаи аз дороии ҳамсаронатон барои шумост, ба шарте ки фарзанде надошта бошанд, аммо агар фарзанде доштанд, пас аз чаҳор як ҳиссаи тарака моли шумост. Албатта пас аз анҷом додани васияте, ки бар он васият кардаанд, ё баъд аз пардохти қарзе ки бар гардани онҳост. Ва аз чаҳор як ҳисса дороии шумо моли онҳост, агар шумо фарзанде надошта бошед, вале агар фарзанде дошта бошед, аз ҳашт як ҳисса дороии шумо моли ҳамсаронатон аст. Баъд аз анҷом васияте, ки шумо ба он васият мекунед ва баъд аз пардохтани қарзе, ки бар ӯҳдаи шумост. Ва агар мард ё

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَاجُكُمْ
إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ
لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ ۚ
مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَا
أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن
لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ
لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ الثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم ۚ
مِّن بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَا أَوْ دَيْنٍ ۗ
وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ كَلَالَةً
أَوِ امْرَأَةٌ وَلَهُ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ وَاحِدٍ
مِّنْهُمَا السُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوا أَكْثَرَ
مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَاءُ فِي الثُّلُثِ ۚ
مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَا أَوْ دَيْنٍ
غَيْرَ مُضَارٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ اللَّهِ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٢﴾

зане, ки ба сурати калола[1] аз ӯ мерос дода мешавад, агар бародар ва хоҳаре дошта бошад (аз тарафи модар бо ҳам бародар на аз тарафи падар), барои ҳар яке аз онҳо аз шаш як ҳисса аст. Ва агар зиёд аз як нафар буданд, пас ҳама дар аз се як ҳисса шарик ҳастанд, баъд аз анҷоми васияте, ки ба он васият шуда ва пас аз адои қарзе, ки бояд пардохт шавад. Ба шарте ки ҳамон васият ё қарз барои меросхӯр зиёне надошта бошад Ин ҳукм аз ҷониби Аллоҳ аст ва Аллоҳ доно ва пурбардор аст.

13. Ин ҳудуди муқарраркардаи Илоҳӣ аст. Ва ҳар кас итоъати Аллоҳ ва паёмбараш кунад, Аллоҳ ӯро вориди боғҳое мекунад, ки ҷӯйҳо дар зери он равон аст, онон ҷовидона дар он мемонанд ва ин аст пирӯзии бузург.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

14. Ва ҳар кас аз Аллоҳ ва паёмбараш нофармонӣ ва аз ҳудуди Илоҳӣ таҷовуз намояд Аллоҳ ӯро вориди оташе мекунад, ки ҳамеша дар он боқӣ мемонад ва барои ӯст азобе хоркунанда.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾

(1) Яъне, марде фавт кард ва падару фарзанд надорад

**15.** Ва касоне аз занонатон, ки муртакиби зино мешаванд, чор нафар аз худатон (аз мусалмонон) бар онҳо гувоҳ бигиред, пас агар гувоҳӣ доданд, онҳоро дар хонаҳо нигоҳ доред, то ин ки марг онҳоро дарёбад ва ё Аллоҳ барои онҳо роҳе қарор диҳад.[1]

وَٱلَّٰتِي يَأۡتِينَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمۡ فَٱسۡتَشۡهِدُواْ عَلَيۡهِنَّ أَرۡبَعَةٗ مِّنكُمۡۖ فَإِن شَهِدُواْ فَأَمۡسِكُوهُنَّ فِي ٱلۡبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلۡمَوۡتُ أَوۡ يَجۡعَلَ ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلٗا ١٥

**16.** Ҳамчунин мардон ва занони шумо, ки муртакиби зино мешаванд, онҳоро сарзаниш ва айбҷӯӣ кунед ва бо амали задане, ки аз ин амали зишт бозашон дорад, биёзоред. Бинобар ин ҳаргоҳ мардон муртакиби зино шаванд, мавриди азият ва озор қарор мегиранд ва занон зиндонӣ ва азият мешаванд. Пас зиндонӣ кардан, то замони фаро расидани марг аст ва озор расондан, то вақтест, ки фард тавба кунад ва ба ислоҳи худ бипардозад. Бинобар ин фармуд: Ва агар тавба карданд ва ба ислоҳ пардохтанд, онҳоро раҳо кунед, ҳамоно Аллоҳ тавбапазиру меҳрубон аст.[2]

وَٱلَّذَانِ يَأۡتِيَٰنِهَا مِنكُمۡ فَـَٔاذُوهُمَاۖ فَإِن تَابَا وَأَصۡلَحَا فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابٗا رَّحِيمًا ١٦

(1) Ин оят бо ояти сураи Нур мансух гардид. Тафсири ибни Касир 2\233 ва Тафсири Бағавӣ 2\181

(2) Ин оят дар аввали ислом нозил шуда буд, пас ба ояти сураи Нур мансух гардид. Тафсири Саъдӣ 1\171 ва ибни Касир 2\235

**17.** Ба дурустӣ Аллоҳ тавбаи касонеро қабул мекунад, ки аз рӯи нодонӣ кори бад анҷом медиҳанд, сипас зуд тавба мекунанд, пас Аллоҳ тавбаи эшонро қабул мекунад ва Аллоҳ ба халқи худ доно ва дар тадбиру тақдираш бо ҳикмат аст.[(1)]

إِنَّمَا ٱلتَّوْبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٍ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧﴾

**18.** Тавбаи касоне қабул карда намешавад, ки корҳои бад анҷом медиҳанд, то ин ки марги яке аз онҳо наздик шавад, мегӯяд: "Акнун тавба кардам". Ва қабул карда намешавад тавбаи касоне, ки мемиранд, дар ҳоле ки онҳо кофир ҳастанд. Онҳо касоне ҳастанд, ки барояшон азоби дардноке омода кардаем. (Тавба кардан дар ҳолати фаро расидани марг, тавбаи маҷбурӣ аст ва ба тавбакунанда фоидае надорад. Балки тавбае фоидаовар аст, ки он аз рӯи ихтиёр бошад.)[(2)]

وَلَيْسَتِ ٱلتَّوْبَةُ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ إِنِّي تُبْتُ ٱلْـَٰٔنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمْ كُفَّارٌۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

---

(1) Дар ин оят Аллоҳ мефармояд: Қабул кардани тавба, ҳаққест бар Аллоҳ ва Аллоҳ барои касе, ки аз рӯи нодонӣ гуноҳ кардааст, аз рӯи бахшиш ва бузургворӣ онро бар худ воҷиб гардондааст, то бандаашро бубахшад. Тафсири Саъдӣ 1\171

(2) Тафсири Саъдӣ 1\171

**19.** Эй касоне, ки имон овардаед! Барои шумо ҳалол нест, ки занонро мерос гиред ва онҳо нохуш бошанд; ва онҳоро манъ накунед аз никоҳ бо ҳар ки хоҳанд, то баъзе он чиро ки ба онҳо додаед, ба даст оред; магар ин ки ошкоро кори бад бикунанд! Ва ба онҳо ба таври шоиста зиндгӣ кунед ва агар ҳам онҳоро намеписандед, пас шояд, ки шумо чизеро намеписандед ва Аллоҳ дар он хайр ва некии фаровонеро қарор медиҳад.[1]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن
تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ لِتَذۡهَبُواْ
بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ
بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ
فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا
وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩

**20.** Агар хостед, зане ба ҷои зани дигар бигиред ва ӯро (яъне зане, ки ҷудо мешавад) моли бисёре додаед (дар маҳр), пас аз он мол чизеро бознагиред, балки онро ба таври комил ба вай дода ва дар додани он таъхир накунед. Оё мехоҳед маҳрро бо бӯҳтон ва гуноҳи ошкор бигиред?

وَإِنۡ أَرَدتُّمُ ٱسۡتِبۡدَالَ زَوۡجٖ مَّكَانَ
زَوۡجٖ وَءَاتَيۡتُمۡ إِحۡدَىٰهُنَّ قِنطَارٗا
فَلَا تَأۡخُذُواْ مِنۡهُ شَيۡـًٔاۚ أَتَأۡخُذُونَهُۥ
بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٢٠

**21.** Ва чӣ гуна онро пас мегиред, дар ҳоле ки бо якдигар омезиш кардаед ва занон аз шумо паймони

وَكَيۡفَ تَأۡخُذُونَهُۥ وَقَدۡ أَفۡضَىٰ
بَعۡضُكُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ وَأَخَذۡنَ مِنكُم
مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٢١

---

(1) Яъне, дар ҷоҳилият, ки ҳаргоҳ яке аз онҳо мемурд, бародараш ё амакбачаҳояш худро ба ҳамсари бародараш ҳақдортар медонист ва зани ӯро иҷозат намедод бо дигаре издивоҷ кунад, хоҳ он зан мехост ё намехост ва агар бародари шавҳар ё хешовандонаш он занро меписандид, вайро бо маҳри дилхоҳи худ ба ақди худ медаровард ва агар вайро намеписандид, ӯро таҳти фишор қарор медод ва ба ақди каси дигар медаровард. Тафсири Саъдӣ 1\172 ва Тафсири Табарӣ 8\ 104

маҳкаме гирифтаанд?! (Ин бузургтарин зулм аст ва инчунин Аллоҳ аз шавҳарон паймони маҳкаме гирифтааст, ки ҳуқуқи ҳамсаронашонро риъоят кунанд.)[1]

**22.** Ва бо заноне, ки падаронатон ба онон издивоҷ кардаанд, издивоҷ накунед, магар он чи ки қаблан анҷом дода шуда буд, ҳамоно ин кор бисёр зишт ва гуноҳ ва равиши нодурусти бад аст.

وَلَا تَنكِحُواْ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم
مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۚ إِنَّهُۥ كَانَ
فَٰحِشَةٗ وَمَقۡتٗا وَسَآءَ سَبِيلًا ٢٢

**23.** Аллоҳ бар шумо ҳаром кардааст издивоҷ бо модаронатон ва хоҳаронатон ва аммаҳоятон ва холаҳоятон ва додарзодаҳоятон ва хоҳарзодаҳоятон ва модаронатон, ки ба шумо шир додаанд ва хоҳарони шумо аз ҷиҳати ширхорагӣ ва модарони ҳамсаронатон ва духтарони занонатон, ки дар зери дасти шумо парвариш ёфтаанд ва бо модарҳояшон омезиш кардаед ва агар бо модарҳояшон омезиш накардаед, гуноҳе бар шумо нест ва ҳамсарони писаронатон, ки аз пушти шумо ҳастанд ва ҷамъи ду хоҳар бо ҳамдигар, магар он

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمۡ أُمَّهَٰتُكُمۡ
وَبَنَاتُكُمۡ وَأَخَوَٰتُكُمۡ وَعَمَّٰتُكُمۡ
وَخَٰلَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُ ٱلۡأَخِ وَبَنَاتُ
ٱلۡأُخۡتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِيٓ أَرۡضَعۡنَكُمۡ
وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ
نِسَآئِكُمۡ وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِي فِي
حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّٰتِي
دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمۡ تَكُونُواْ دَخَلۡتُم
بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ وَحَلَٰٓئِلُ
أَبۡنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنۡ أَصۡلَٰبِكُمۡ
وَأَن تَجۡمَعُواْ بَيۡنَ ٱلۡأُخۡتَيۡنِ إِلَّا
مَا قَدۡ سَلَفَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\172

чи дар гузашта рӯй додааст, ҳамоно Аллоҳ бахшандаву меҳрубон аст. (Ин оёт дарбар мегирад издивоҷ кардан бо заноне, ки бо воситаи насаб, ширхорагӣ, хешовандӣ аз роҳи пайванди заношӯӣ ва ҷамъ кардан (бо ҳамдигар) ҳароманд)[1]

**24.** Ва занони шавҳардор бар шумо ҳароманд, магар заноне, ки онро асир гирифта бошед, ки бароятон ҳалоланд, инро Аллоҳ барои шумо муқаррар гардонид. Ва ғайр аз инҳо низ занони дигар бароятон ҳалоланд ва метавонед бо молҳои худ занонеро биҷӯед ва ба онҳо издивоҷ кунед, ба шарте ки покдоман бошанд ва худатонро аз зино дур кунед ва агар бо зане издивоҷ кардед ва аз ӯ баҳраманд шудед, пас бояд маҳри ӯро ба унвони фариза бипардозед ва баъд аз таъини маҳр гуноҳе бар шумо нест, дар он чи бо якдигар тавофуқ кунед.[2] Ҳамоно Аллоҳ ба кори бандагонаш доно ва дар аҳкому тадбираш бо ҳикмат аст.

۞ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ بِأَمۡوَٰلِكُم مُّحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٢٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\173

(2) Ин оят дар мавриди никоҳи мутъа аст, ки дар ибтидои ислом ҳалол буд, сипас Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам онро ҳаром гардонид. Тафсири Саъдӣ 1\ 174

**25.** Ва агар касе аз шумо тавоноӣ надошт бо занони озоди мӯъмин издивоҷ кунад, пас бо канизони мӯъмин издивоҷ кунад ва Аллоҳ ба имони шумо огоҳ аст, баъзе аз шумо аз баъзеи дигар ҳастед, пас бо иҷозати соҳибонашон бо онҳо издивоҷ кунед ва маҳрашонро ба тарзи шоиста бипардозед. Канизонеро барои издивоҷ интихоб кунед, ки покдоман бошанд ва ошкор муртакиби зино нашаванд ва дӯстони номашрӯъ (бегона) ва пинҳонӣ барои худ ихтиёр накунанд ва агар пас аз издивоҷ муртакиби зино шуданд, ҷазои онҳо нисфи ҷазои занони озода аст ва он ҷазо дарра аст. Дар ҳолати издивоҷ карда натавонистан ба занҳои озод издивоҷ ба канизон барои касе аст, ки аз фасод битарсад ва агар сабр кунед, бароятон беҳтар аст ва Аллоҳ бахшандаву меҳрубон аст.

وَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنكُمْ طَوْلًا أَن يَنكِحَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ فَمِن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم مِّن فَتَيَٰتِكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِكُم ۚ بَعْضُكُم مِّنۢ بَعْضٍ ۚ فَٱنكِحُوهُنَّ بِإِذْنِ أَهْلِهِنَّ وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ مُحْصَنَٰتٍ غَيْرَ مُسَٰفِحَٰتٍ وَلَا مُتَّخِذَٰتِ أَخْدَانٍ ۚ فَإِذَآ أُحْصِنَّ فَإِنْ أَتَيْنَ بِفَٰحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ مَا عَلَى ٱلْمُحْصَنَٰتِ مِنَ ٱلْعَذَابِ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ ٱلْعَنَتَ مِنكُمْ ۚ وَأَن تَصْبِرُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Аллоҳ мехоҳад барои шумо аҳкомҳои худро равшан намояд ва шуморо ба роҳи касоне, ки пеш аз шумо буданд (аз роҳи паёмбарон ва солеҳон,) роҳнамоӣ кунад ва тавбаи шуморо бипазирад

يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ سُنَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ وَيَتُوبَ عَلَيْكُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦﴾

ва Аллоҳ ба салоҳияти бандагонаш доно ва аҳкоми Ӯ бо ҳикмат аст.

**27.** Ва Аллоҳ меҳоҳад тавбаи шуморо бипазирад ва касоне, ки пайравии шаҳватҳо ҳастанд, меҳоҳанд шуморо аз роҳи рост ба роҳи гумроҳон ва роҳи касоне, ки Аллоҳ ба онҳо хашм гирифтааст, бероҳа кунанд.

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡكُمۡ وَيُرِيدُ ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلشَّهَوَٰتِ أَن تَمِيلُواْ مَيۡلًا عَظِيمًا ﴿٢٧﴾

**28.** Аллоҳ меҳоҳад аҳкоми худро барои шумо осон кунад ва инсон нотавон офарида шудааст.

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمۡۚ وَخُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ ضَعِيفًا ﴿٢٨﴾

**29.** Эй касоне ки имон овардед! Молҳоятонро дар миёни худ ба ноҳаққӣ нахӯред, (мисли duздӣ, бо зӯрӣ кашида гирифтани моли касе ва ғайра), магар тиҷорате бошад, ки аз ризоияти шумо сарчашма гирад ва якдигарро ба сабаби хӯрдани моли ноҳақ накушед. Ҳамоно Аллоҳ нисбат ба шумо меҳрубон аст.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٖ مِّنكُمۡۚ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ва касе ки чунин кореро қасдан аз рӯи душманӣ ва ситам анҷом диҳад, ӯро бо оташ хоҳем сӯзонд ва ин кор барои Аллоҳ осон аст.

وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ عُدۡوَٰنًا وَظُلۡمًا فَسَوۡفَ نُصۡلِيهِ نَارًاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1 \175

**31.** Агар аз гуноҳони кабирае,[1] ки аз онҳо манъ карда мешавед, худдорӣ кунед, гуноҳонатонро мебахшем ва шуморо ба ҷойгоҳи бузургворонае дохил мекунем.

إِن تَجْتَنِبُوا۟ كَبَآئِرَ مَا تُنْهَوْنَ عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَنُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾

**32.** Ва орзуи чизеро накунед, ки Аллоҳ бархе аз шуморо бо он аз бархи дигар бартарӣ додааст, барои мардон баҳрае аст аз он чи ба даст меоваранд ва барои занон баҳрае аст аз он чи ба даст меоваранд ва аз Аллоҳ фазли Ӯро биҷӯед, ҳамоно Аллоҳ ба ҳар чизе огоҳ аст. (Аллоҳ ба ҳар кас чизеро медиҳад, ки шоистагии бархӯрдории онро дорад. Ва неъматҳои худро ба касе намедиҳад, ки шоистаи он набошад.)[2]

وَلَا تَتَمَنَّوْا۟ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبُوا۟ ۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبْنَ ۚ وَسْـَٔلُوا۟ ٱللَّهَ مِن فَضْلِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ва барои ҳар касе ворисоне қарор додаем, ки бояд аз амволи падару модар ва хешовандонаш барои ӯ боқӣ гузошта ба вай дода шавад. Ва бо касоне, ки паймон бастаед, насибашонро бидиҳед, бегумон Аллоҳ ба ҳар чизе ҳозир ва огоҳ аст.

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَٰلِىَ مِمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ ۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ فَـَٔاتُوهُمْ نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدًا ﴿٣٣﴾

(1) Гуноҳи кабира, гуноҳест, ки имони одамро заъиф мекунад ва ё ба дунболи он лаънате қарор дода шудааст, ё Аллоҳ ба муртакиби он хашм мегирад Тафсири Саъдӣ 1\176

(2) Тафсири Саъдӣ 1\176

**34.** Мардон сарпарасти занон ҳастанд ба хотири ин ки Аллоҳ мардонро бар занон бартарӣ додааст ва низ ба хотири ин ки аз молҳояшон харҷ мекунанд ва либосу маскани онҳоро тайёр менамоянд. Пас занони солеҳа онҳое ҳастанд, ки фармонбардори Аллоҳ буда ва дар пинҳонӣ ва дар ғиёби шавҳарашон аз онҳо итоъат мекунанд ва ин аз он сабаб аст, ки Аллоҳ онҳоро муҳофизат намуда тавфиқ додааст. Ва занонеро, ки аз саркашии онҳо бим доред, онҳоро насиҳат кунед, сипас бистари худро ҷудо кунед, сипас онҳоро бизанед, пас агар аз шумо итоъат карданд, дигар роҳе барои эшон наҷӯед (яъне онҳоро талоқ надиҳед), ҳамоно Аллоҳ баландмартабаи бузургқадр аст.

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ وَبِمَآ أَنفَقُواْ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ حَٰفِظَٰتٞ لِّلۡغَيۡبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُۚ وَٱلَّٰتِي تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهۡجُرُوهُنَّ فِي ٱلۡمَضَاجِعِ وَٱضۡرِبُوهُنَّۖ فَإِنۡ أَطَعۡنَكُمۡ فَلَا تَبۡغُواْ عَلَيۡهِنَّ سَبِيلًاۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيّٗا كَبِيرٗا ٣٤

**35.** Ва агар аз ихтилоф ва ҷудоии онҳо бим доштед, пас доваре (мусалмони одил ва оқил бошад) аз хонаводаи шавҳар ва доваре аз хонаводаи зан бифиристед, агар ин ду довар хоҳони ислоҳ бошанд, Аллоҳ байни онҳо тавофуқ ҳосил мекунад, ҳамоно Аллоҳ доно ва огоҳ аст.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ شِقَاقَ بَيۡنِهِمَا فَٱبۡعَثُواْ حَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهِۦ وَحَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن يُرِيدَآ إِصۡلَٰحٗا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيۡنَهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرٗا ٣٥

**36.** Ва Аллоҳро ибодат кунед. Ва дар офариниш ва ибодаташ чизеро бо Ӯ шарик қарор надиҳед. (Зеро Парвардигор на ширки хурд ва на ширки бузургро намепазирад. Ва набояд малоика ва паёмбар ва касе дигар аз офаридагонро, ки наметавонанд барои худ фоида ё зиёне биёваранд, бо ӯ шарик қарор дод,)(1) ва бо падар ва модар бо сухан, рафтору кирдор ва иззату эҳтиром ва бо мол некӣ намоед ва ҳуқуқашонро адо намоед. Ва бо хешовандон ва ятимон ва бечорагон ва ҳамсояи хеш ва ҳамсояи бегона ва ҳамнишини наздик ва мусофир ва канизон ва ғуломон низ некӣ кунед, ҳамоно Аллоҳ касеро, ки худписанд ва худсито бошад, дӯст надорад.

۞وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنٗا وَبِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡجَارِ ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡجَارِ ٱلۡجُنُبِ وَٱلصَّاحِبِ بِٱلۡجَنۢبِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخۡتَالٗا فَخُورًا ٣٦

**37.** Касоне, ки ҳуқуқи бар онҳо додашударо адо намекунанд ва мардумро бо гуфтор ва кирдорашон ба бухл фармон медиҳанд ва пинҳон мекунанд он чизеро, ки Аллоҳ аз фазли хеш ба онҳо додааст, Аллоҳ дар ҳақи онҳо фармуд: Мо аз барои

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِ وَيَكۡتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ٣٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 177

кофирон азоби хоркунандае омода сохтем.[1]

**38.** Ва касоне, ки молҳояшонро барои он хайр кунанд, ки мардум онҳоро бубинанд ва ситоиш кунанд ва онҳоро таъзим намоянд ва хайр ва бахшиши онҳо аз ихлос ва имони ба Аллоҳ ва умед ба подоши Ӯ сарчашма нагирифтааст, пас ин роҳи шайтон ва кори ӯст, ки гурӯҳи худро ба сӯи он даъват мекунад, то аз аҳли ҷаҳаннам шавад. Ва ҳар кас, ки шайтон ҳамроҳи ӯ бошад, бисёр ҳамроҳ ва ҳамдами баде аст, зеро мехоҳад вайро ҳалок кунад.[2]

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيۡطَٰنُ لَهُۥ قَرِينٗا فَسَآءَ قَرِينٗا ﴿٣٨﴾

**39.** Чи чизе онҳоро дучори сахтӣ ва душворӣ мегардонад, агар ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон оваранд ва аз молҳое, ки Аллоҳ ба онҳо бахшидааст, бибахшоянд, пас ҳам имон ва ихлос дошта бошанд? Ва Аллоҳ ба тамоми ҳолатҳои онҳо огоҳ аст.

وَمَاذَا عَلَيۡهِمۡ لَوۡ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمۡ عَلِيمًا ﴿٣٩﴾

**40.** Ба таъкид Аллоҳ ба миқдори заррае ситам намекунад ва агар некие бошад, онро чанд баробар зиёд менамояд ва аз

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةٗ يُضَٰعِفۡهَا وَيُؤۡتِ مِن لَّدُنۡهُ أَجۡرًا عَظِيمٗا ﴿٤٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 177

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 178

тарафи худ подоши бузург медиҳад.

**41.** Пас чи гуна хоҳад буд, он гоҳ ки аз ҳар уммате гувоҳе биёварем ва Туро (эй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба унвони гувоҳбар қавмҳои гузашта биёварем.(1)

فَكَيۡفَ إِذَا جِئۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةِۭ بِشَهِيدٖ
وَجِئۡنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدٗا ﴿٤١﴾

**42.** Дар он рӯз онон, ки ба Аллоҳ ва паёмбараш куфр варзида ва аз паёмбараш нофармонӣ карданд , дӯст доранд ва орзу мекунанд, ки кош замин онҳоро фурӯ мебурд ва табдил ба хок мегаштанд ва нобуд мешуданд. Ва ҳеҷ суханеро аз Аллоҳ пинҳон намедоранд, балки ба ҳамаи корҳое, ки кардаанд, назди Аллоҳ эътироф мекунанд ва забон ва даст ва пойҳояшон аз корҳое, ки кардаанд, гувоҳӣ медиҳанд.(2)

يَوۡمَئِذٖ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَعَصَوُاْ
ٱلرَّسُولَ لَوۡ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضُ وَلَا يَكۡتُمُونَ
ٱللَّهَ حَدِيثٗا ﴿٤٢﴾

**43.** Эй касоне, ки имон овардед! Дар ҳоле ки маст ҳастед, дар намоз наистед, то вақте ки бидонед чи мегӯед ва дар ҳоле, ки ҷунуб ҳастед, дар намоз наистед ва ба маконҳое (масҷидҳое), ки намоз гузорида мешавад, наздик

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ
سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ
وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغۡتَسِلُواْۚ
وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ
مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ
تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا

(1) Тафсири Бағавӣ 2\ 217
(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 179

فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٣﴾

машавед, магар касоне аз шумо, ки мехоҳанд аз яке аз дарҳои масҷид ворид шуда ва аз дари дигаре хориҷ шаванд, (яъне, роҳгузар бошед), то вақте ки таҳорат баргиред ва агар бемор бошед ё дар мусофират будед ё яке аз шумо аз қазои ҳоҷат омад, ё бо занон омезиш кардед ва об наёфтед, таяммум кунед[1], пас рӯй ва дастҳоятонро масҳ кунед. (Аллоҳ таяммумро барои бемор ба таври мутлақ, хоҳ об вуҷуд дошта бошад ё на, ҷоиз қарор дод. Иллати ҷоиз будани таямум барои дардманд беморӣ аст, ки аз истифодаи об, бемориаш бештар мешавад. Таяммумро дар сафар низ ҷоиз қарор додааст, зеро гумон меравад, ки дар сафар об ёфт нашавад. Ва ҳамчунин ҳар гоҳ инсон ба сабаби қазои ҳоҷат ё омезиш бо занон нопок шуд, агар обро наёфт, барояш ҷоиз аст таяммум кунад, хоҳ дар сафар бошад ё на, ҳамон тавр ки умуми оят бар ин матлаб далолат мекунад)[2].

(1) Таяммум бо ҳар он чи ки аз сатҳи замин боло бошад ва ғубор дошта бошад ё на, хоҳ хок бошад, ё дарахт ё санг ё гиёҳ ба шарте, ки пок бошад, анҷом мешавад

(2) Тафсири Саъдӣ 1\179

Ҳамоно Аллоҳ авфкунанда ва омӯрзанда аст.

**44.** Магар намебинӣ касонеро, ки баҳрае аз китоб дода шудаанд (яъне, яҳудони Мадина), ки гумроҳиро мехаранд ва мехоҳанд шумо ҳам (эй мӯъминон) гумроҳ шавед?! Пас онҳо бениҳоят ба гумроҳ кардани шумо машғул ҳастанд ва талоши худро дар ин роҳ сарф мекунанд.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يَشۡتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ٤٤

**45.** Ва Аллоҳ душманони шуморо беҳтар мешиносад ва кофӣ аст, ки Аллоҳ сарпарасти шумо бошад ва кофӣ аст, ки Аллоҳ ёвари шумо бошад.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِأَعۡدَآئِكُمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيّٗا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرٗا ٤٥

**46.** Гурӯҳе аз яҳудиён суханонро аз ҷойгоҳашон дигаргун карда ва мегӯянд: “Шунидем ва нофармонӣ кардем ва бишнав, кошкӣ ношунаво гардӣ ва (мегуфтанд) моро риоят кун”. Онҳо бо истифодаи ин гуна калимаҳо ва печ додани забонашон ба айбҷӯйӣ аз дин ба паёмбар мепардохтанд ва дар миёни худ ин матлабро бо равшанӣ баён мекарданд. Сипас Аллоҳ онҳоро ба анҷоми он чи ки барояшон беҳтар аст, роҳнамоӣ намуд ва фармуд:

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا بِأَلۡسِنَتِهِمۡ وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَا وَٱسۡمَعۡ وَٱنظُرۡنَا لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَقۡوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ٤٦

Ва агар онҳо мегуфтанд: "Шунидем ва фармон бурдем ва бишнав ва ба сӯи мо бингар" барояшон беҳтар ва дурусттар буд. Вале аз он ҷо ки сиришташон нопок буд, аз ин шева рӯй гардонданд. Аммо Аллоҳ ба сабаби куфрашон ононро лаънат кард, пас ба ҷуз иддаи каме имон намеоранд.[1]

**47.** Эй аҳли китоб! Имон оваред ба он чи Мо нозил кардаем аз Қуръон, ки тасдиққунандаи чизҳоест, ки шумо бо худ доред. Пас ҳамон тавре ки онҳо ҳақро тарк гуфта ва ботилро ривоҷ доданд, ба сазое аз навъи корашон ҷазо дода шуданд ва чеҳраҳояшон маҳв гардид, ҳамон тавре ки онҳо ҳақро маҳв карданд. Ва баргардондани чеҳраҳояшон ба сурате буд, ки чеҳраи онон дар пушт қарор гирифт ва ин зишттарин сурат аст. Ё онҳоро лаънат кунем, ҳамон тавре ки ёрони шанберо лаънат кардем. (Яъне, онҳоро аз раҳмати худ дур намуд ва табдил ба маймун гардонд, ҳамон тавр ки Аллоҳ бо бародаронашон, ки дар рӯзи шанбе таҷовуз ва сарпечӣ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ ءَامِنُواْ بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحَٰبَ ٱلسَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 180

карданд, чунин кард). Ва фармони Аллоҳ анҷом шуданӣ аст.[1]

**48.** Ба дурустӣ, ки Аллоҳ намеомӯрзад, ки Ӯро ширк муқаррар карда шавад ва гуноҳони поинтар аз онро барои ҳар касе, ки бихоҳад (аз гуноҳони сағира ва кабира), меомӯрзад. Ва ҳар кас ба Аллоҳ ширк варзад, гуноҳи бузургеро содир кардааст.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ وَيَغۡفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفۡتَرَىٰٓ إِثۡمًا عَظِيمًا ﴿٤٨﴾

**49.** Оё касонеро намебинӣ, ки худро пок мешуморанд, балки Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад пок месозад. Яъне, ӯро ба сабаби имон ва амали солеҳ ва оростагӣ ва ахлоқи зебо пок мегардонад. Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад ва ба андозаи риштае[2] ситам нахоҳад шуд. Аммо яҳудиён гарчи худро пок бидонанд ва даъво кунанд, ки ба роҳи рост ҳастанд, дурӯғгӯ мебошанд. Ва ба сабаби ситам ва куфрашон аз хислатҳои покон баҳрае надоранд ва Аллоҳ бар онҳо ситам раво надоштааст, ҳатто ба андозаи риштаи

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُمۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَآءُ وَلَا يُظۡلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٤٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 181

(2) Яъне: риштае, ки дар миёни донаи хурмо ҳаст.

борике ки дар пӯсти хурмо ҳаст.[1]

**50.** Нигоҳ кун чи гуна бо пок қарор додани худ, ба Аллоҳ дурӯғ мебанданд ва ин бузургтарин дурӯғест ба Аллоҳ нисбат дода мешавад. Ва кофӣ аст, ки ин дурӯғи ошкоре бошад.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۖ وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثۡمٗا مُّبِينًا ٥٠

**51.** Оё касонеро намебинӣ, ки баҳрае аз Китоб дода шудаанд?! Ахлоқи зишт ва палидашон ононро водор кард, то аз имон ба Аллоҳ ва паёмбараш рӯй бигардонанд ва ба ҷибт (бутон) ва тоғут[2] имон биёваранд. Ва ба кофирон мегӯянд: "Инҳо аз касоне, ки имон овардаанд, роҳёбандатаронанд".[3]

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡجِبۡتِ وَٱلطَّٰغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ هَٰٓؤُلَآءِ أَهۡدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ سَبِيلًا ٥١

**52.** Онҳо касоне ҳастанд, ки Аллоҳ онҳоро аз раҳмати худаш дур намудааст. Ва ҳар касе, ки Аллоҳ ӯро лаънат кунад, барои ӯ ёридиҳандае нахоҳӣ ёфт, ки ӯро сарпарастӣ кунад ва ӯро аз нороҳатиҳо муҳофизат намояд.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَمَن يَلۡعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ٥٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\182

(2) Имон ба ҷибт ва тоғут шомили ҳар ибодатест, ки барои ғайри Аллоҳ анҷом мешавад. Ё ҳукм кардан ба ғайр аз он чи ки Аллоҳ машруъ намудааст. Пас сеҳр ва ғайбгӯӣ ва парастиши ғайри Аллоҳ ва итоати шайтон ҳама мисдоқе аз ҷибт ва тоғутанд

(3) Тафсири Саъдӣ 1 \182

أَمۡ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُلۡكِ فَإِذٗا لَّا يُؤۡتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٣﴾

**53.** Оё онон ҳиссае аз мулк доранд? Агар дошта бошанд ҳам, мардумро ба андозаи нуқтае, ки дар пушти хурмо ҳаст, нахоҳанд дод.

أَمۡ يَحۡسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۖ فَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ ءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَءَاتَيۡنَٰهُم مُّلۡكًا عَظِيمٗا ﴿٥٤﴾

**54.** Оё фаҳмиши суханашон ин аст, ки онҳо шарики Аллоҳ ҳастанд ва ҳар касро ки бихоҳанд ба ӯ бузургӣ медиҳанд ва фазл ва аторо ба ӯ мебахшанд? Ё ҳасад варзиданд ба Паёмбар ва мӯъминон бар он чи ки Аллоҳ аз фазли худ ба онон додааст? Ва он неъматҳое аз қабили паёмбарӣ ва китоб аст, ки Аллоҳ бар Иброҳим ва фарзандонаш арзонӣ дошт ва мулк ва подшоҳие аст, ки ба баъзе аз паёмбаронаш монанди Довуд ва Сулаймон бахшид. Пас онҳо чи гуна неъматеро, ки Аллоҳ аз паёмбарӣ ва пирӯзӣ ба Муҳаммад додааст, инкор мекунанд?![1]

فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن صَدَّ عَنۡهُۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٥﴾

**55.** Гурӯҳе аз онон ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон оварда ва хушбахтии дунё ва охиратро ба даст оварданд ва дастае аз онҳо аз рӯи кина ва ҳасад мардумро аз он боздоштанд, Ва ҷаҳаннами сузон барои

(1) Тафсири Саъдӣ 1\182

шумо эй таксибкунандагон[1] басанда аст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَٰهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُواْ ٱلْعَذَابَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٦﴾

**56.** Онон, ки оёти Моро инкор кардаанд, онҳоро ба оташе, ки бузург аст ва ҳарораташ бисёр баланд аст, месӯзонем. Ҳар гоҳ ки пӯстҳояшон бисӯзад, ба ҷои он пӯстҳои дигар қарор медиҳем, то сахтарин азобро бичашанд. Ва чун куфрро ба сурати ҳамешагӣ такрор кардан чун сифат ва одати онҳо гардидааст, азоб ҳам бар онҳо такрор мешавад, то сазои баробар бо аъмоли худро бубинанд. Ҳамоно Аллоҳ азиз ва ҳаким аст.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۖ لَّهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٧﴾

**57.** Ва касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаанд ва корҳои шоиста аз воҷибот ва мустаҳабботро анҷом доданд, ононро вориди боғҳое мекунем, ки аз зери дарахтонашон ҷӯйҳо равон ҳастанд ва ҷовидона дар он мемонанд ва барои онҳо дар он ҷо занҳои покиза ҳаст, ки аз ахлоқи зишт ва аз ҳар айб ва олудагие, ки занони дунё доранд, пок ҳастанд ва онҳоро ба сояи бардавом ворид мекунем, ки ҳеҷ гоҳ нобудшаванда нест.

(1) Касонеанд, ки ба Аллоҳ куфр варзиданд ва паёмбарии паёмбаронро инкор кардаанд.

**58.** Ҳамоно Аллоҳ шуморо фармон медиҳад, то амонатро[1] ба соҳибонашон бирасонед, пас агар касе амонатро ба ғайри соҳибаш дода бошад, амонатро нарасондааст. Ва ҳангоме ки миёни мардум ҳукм мекунед, аз рӯи адл ҳукм кунед, ҳамоно Аллоҳ шуморо ба беҳтарин ҳукмҳо панд медиҳад, ҳароина Аллоҳ шунаво ва бино аст.

۞إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تُؤَدُّواْ ٱلۡأَمَٰنَٰتِ إِلَىٰٓ أَهۡلِهَا وَإِذَا حَكَمۡتُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحۡكُمُواْ بِٱلۡعَدۡلِۚ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ٥٨

**59.** Эй касоне, ки имон овардаед, итоъати Аллоҳ ва Паёмбар ва улуламри мусалмонон кунед ва ҳар кас ки Паёмбарро пайравӣ кунад, Аллоҳро пайравӣ кардааст. Аммо масъулин ва ҳукамо замоне ба фармон бурдан аз онҳо дастур дода мешавад, ки фармони онҳо гуноҳ набошад. Ва чун дар чизе ихтилоф кардед, онро ба Аллоҳ ва Паёмбар баргардонед, агар ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон доред, ин барои шумо беҳтар ва хуштар аст.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ٥٩

(1) Амонат иборат аз ҳар чизест, ки инсон бар он амин қарор дода шуда ва ба амонатдории он амр шуда бошад. Тафсири Саъдӣ 1\183

(2) Тафсири Саъдӣ 1\183

**60.** Оё таъаҷҷуб намекунӣ, аз касоне, ки даъво мекунанд ба он чи бар Паёмбар ва пеш аз ӯ нозил шудааст, имон овардаанд, аммо бо ин вуҷуд мехоҳанд барои ҳукм кардан ба пеши тоғут бираванд ва ҳар кас ки ба ғайр аз он чи Аллоҳ машрӯъ намудааст, ҳукм кунад, тоғут аст, дар ҳоле ки ба онон дастур дода шудааст, ки ба тоғут куфр варзанд. Зеро ҳақиқати имон он аст, ки фарди мӯъмин баробари қонуни Аллоҳ таслим шавад. Пас ҳар кас даъво кунад мӯъмин аст, аммо ҳукми тоғутро бар ҳукми Аллоҳ бартар ҳисобад, дурӯғ мегӯяд. Ва шайтон мехоҳад онҳоро гумроҳ ва аз ҳақ бисёр дур намояд.[1]

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓا۟ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ وَقَدْ أُمِرُوٓا۟ أَن يَكْفُرُوا۟ بِهِۦ وَيُرِيدُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمْ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿٦٠﴾

**61.** Ва чун ба эшон гуфта шавад: “Биёед ба сӯи он чи ки Аллоҳ нозил карда ва ба сӯи Паёмбар”, мунофиқонро мебинӣ, ки ба ту пушт мегардонанд ва аз ту боз медоранд.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيْتَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودًا ﴿٦١﴾

**62.** Пас ҳоли ин гумроҳон чӣ гуна хоҳад буд, вақте ки ба сабаби гуноҳоне, ки бо дасти худ анҷом доданд ва ин ки тоғутро ҳоким қарор

فَكَيْفَ إِذَآ أَصَٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّآ إِحْسَٰنًا وَتَوْفِيقًا ﴿٦٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\164

доданд, ба мусибат ва балое гирифтор шаванд?! Сипас пеши ту меоянд ва барои коре, ки анҷом додаанд, узр меоранд ва ба Аллоҳ савганд мехӯранд, ки мақсади хайрхоҳӣ ва оштӣ додани ду тараф доштанд, дар ҳоле ки онон дурӯғ мегӯянд.(1)

**63.** Онҳо касонеанд, ки Аллоҳ медонад дар дилҳояшон чи нифоқ ва нияти баде вуҷуд дорад, пас ба онон таваҷҷуҳ макун ва бо онҳо рӯ ба рӯ машав ва пандашон бидеҳ. Ва ононро ба сурати махфиёна ва дар хилват насиҳат кун, зеро насиҳат дар танҳоӣ барои комёбӣ ба мақсуд мувофиқтараст. Ва дар сарзаниш ва берун овардани онҳо муболиға кун ва зиёд бикӯш.

أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَعِظۡهُمۡ وَقُل لَّهُمۡ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَوۡلَۢا بَلِيغٗا ﴿٦٣﴾

**64.** Ва Мо ҳеҷ паёмбареро нафиристодем, магар ки ба ҳукми Аллоҳ ӯро фармонбардорӣ кунанд. Ва агар онҳо ҳангоме ки ба худ ситам мекарданд, пеши ту меомаданд ва ба гуноҳонашон эътироф мекарданд ва пушаймон мешуданд, пас барои гуноҳони худ талаби

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ إِذ ظَّلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ جَآءُوكَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡتَغۡفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّابٗا رَّحِيمٗا ﴿٦٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\164

омӯрзиш мекарданд ва Паёмбар барои онҳо омӯрзиш мехост, Аллоҳро тавбапазир ва меҳрубон меёфтанд.

**65.** Сипас Аллоҳ ба Зоти бузургвораш савганд ёд намуд, ки нест амр чунон ки онҳо гумон мебаранд, ки онҳо мӯъминонанд ва баъд аз он ба ҳукми ту розӣ намешаванд ва туро дар ҳамаи ихтилофоти худ ҳоким қарор намедиҳанд. Ва бояд малоле аз ҳукми ту дар дили худ надошта ва комилан таслим бошанд. Ихтиёр намудани ҳукми Расул саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва розӣ будан ва таслим шудан ба он чи овардааст аз назди Аллоҳ дар ҳама ҳолатҳои ҳаёт аз нишонаи сидқи имон аст[1].

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا۟ تَسْلِيمًا ﴿٦٥﴾

**66.** Ва агар бар онҳо (яъне мунофиқоне ки ҳукми тоғутро бар ҳукми Аллоҳ бартар доштанд) воҷиб мегардондем, ки хештанро бикушед, ё аз сарзаминҳоятон берун биравед, ҷуз шумораи андаке аз онҳо чунин намекарданд ва агар он чиро мекарданд,

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ ٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ أَوِ ٱخْرُجُوا۟ مِن دِيَٰرِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْ ۖ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا۟ مَا يُوعَظُونَ بِهِۦ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ﴿٦٦﴾

(1) Тафсири ибни Касир 2\349

ки ба он панд дода мешаванд ҳамоно барои онон беҳтар ва устувортар менамуд.

**67.** Ва онгоҳ дар дунё ва охират ба онон аз пеши худ подоши бузурге медодем.

وَإِذٗا لَّأٓتَيۡنَٰهُم مِّن لَّدُنَّآ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٦٧

**68.** Ва онҳоро ба роҳи рост ҳидоят менамудем.

وَلَهَدَيۡنَٰهُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٦٨

**69.** Ва ҳар кас фармудаҳои Аллоҳро ба ҷо овард ва ба роҳнамудаи Паёмбари Аллоҳ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам амал намуд, пас онҳо ҳамнишини касоне хоҳанд буд, ки Аллоҳ ба онҳо неъмат додааст аз паёмбарон ва сиддиқон,[1] ва шаҳидон,[2] ва солеҳони мӯъминон, ки Аллоҳ зоҳир ва ботинашонро ислоҳ намудааст. Ва инҳо чи хуб дӯстоне ҳастанд, ки бо онҳо дар боғҳои биҳишт ҷамъ шуда ҳаёт ба сар мебаранд.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَۚ وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ رَفِيقٗا ٦٩

**70.** Ин бахшише аст аз ҷониби Аллоҳ. Ва басандааст, ки Аллоҳ ба ҳоли бандагонаш доност ва медонад аз онҳо, ки сазовори савоби бисёр мешавад.

ذَٰلِكَ ٱلۡفَضۡلُ مِنَ ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ عَلِيمٗا ٧٠

---

(1) Ононе ки бо тамоми он чи ки паёмбарон оварданд аз эътиқод, гуфтор ва амал, ба таври комил тасдиқ намуданд.

(2) Ононе, ки дар роҳи Аллоҳ ҷонсупорӣ намуданд.

**71.** Эй касоне ки имон овардаед! Ба муқобили душманонатон омодагии худро бубинед ва гурўҳ-гурўҳ ё ҳама ҷамъ омада берун (ба ҷанг) биравед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ خُذُواْ حِذۡرَكُمۡ فَٱنفِرُواْ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُواْ جَمِيعٗا ٧١

**72.** Ва эй мўъминон! Гурўҳе аз шумо ҳастанд, ки дар ҷиҳод дар роҳи Аллоҳ сустӣ мекунанд. Агар мусибате ба шумо бирасад (аз қабили шикаст хўрдан ва кушта шудан ва пирўз шудани душманон бар шумо, фарде, ки дар ҷиҳод ширкат накардааст)[1], мегўяд: “Ба ростӣ Аллоҳ ба ман лутф намуд, ки бо онон ҳамроҳ ва ҳозир набудам”.

وَإِنَّ مِنكُمۡ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنۡ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَالَ قَدۡ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيَّ إِذۡ لَمۡ أَكُن مَّعَهُمۡ شَهِيدٗا ٧٢

**73.** Ва агар ба шумо раҳмат ва фазле (яъне пирўзӣ ё ғанимат ба даст овардан), аз ҷониби Аллоҳ бирасад, албатта ин мунофиқи ҳасадхўр ҳасраткунон -чунон ки гўӣ ҳаргиз миёни шумо ва миёни вай дўстӣ набуда- мегўяд: «Кош ҳамроҳи онҳо будам ва хеле баҳра мебурдам[2] ва ба муваффақияти бузурге даст меёфтам.

وَلَئِنۡ أَصَٰبَكُمۡ فَضۡلٞ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمۡ تَكُنۢ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُۥ مَوَدَّةٞ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمٗا ٧٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\186

(2) Яъне, орзу мекунад, ки эй кош дар ҷанг ширкат мекард ва аз ғаниматҳое ба даст омада баҳрае ба ў мерасид. Тафсири Саъдӣ 1\186

**74.** Пас касоне, ки зиндагии дунёро ба охират мефурӯшанд, бояд дар роҳи Аллоҳ биҷанганд ва ҳар кӣ дар роҳи Аллоҳ ҷанг кунад ва кушта шавад, ё ғолиб ояд, подоши бузурге ба ӯ хоҳем дод.

۞ فَلْيُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشْرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَمَن يُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75.** Ва чист шуморо эй мӯъминон, ки дар роҳи Аллоҳ ва барои наҷоти бечорагон аз мардон ва занон ва кӯдакон ҷанг намекунед. Онон ки дар зулму ситами душманон дучор шудаанд ва онҳоро дигар чорае нест ба ҷуз аз Парвардигорашон, дуъо карда мегӯянд : “Эй Парвардигори мо! Моро аз ин шаҳр (Макка) ва сарзамине, ки сокинони он ситамгаранд, берун овар ва аз ҷониби худат барои мо сарпараст ва ёридиҳандае қарор бидеҳ”

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٥﴾

**76.** Касоне, ки имон овардаанд дар роҳи Аллоҳ меҷанганд ва касоне, ки куфр варзида дар роҳи зулму фасод меҷанганд, пас (эй мӯъминон) бо аҳли куфр ва ширк, ки ёрони шайтонанд, биҷангед, ҳамоно макри шайтон ҳамеша заъиф аст.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٦﴾

77. Оё намебинӣ касонеро, ки пеш аз амри ба ҷиҳод бо онҳо гуфта шуд: “Аз ҷанги душманонатон (мушрикон) даст бардоред ва намози фарзшударо барпо доред ва аз молҳоятон (закот) бидиҳед”. Пас ҳангоме ки ҷанг бар онон воҷиб шуд, дар ин ҳангом гурӯҳе аз онҳо аз мардум метарсиданд, ҳамон гуна ки аз Аллоҳ тарс доштанд, ё бештар аз он метарсиданд ва гуфтанд: “Парвардигоро! Чаро ҷангро бар мо воҷиб кардӣ? Чи мешуд агар бар мо мӯҳлати бештаре медодӣ? ”Бигӯ: “Матоъи дунё ночиз аст ва охират барои касе, ки парҳезгор бошад, беҳтар аст ва Парвардигори Ту хурдтарин ситаме бар шумо раво намедорад, агарчанде миқдори риштаи борике, ки бар пӯсти хурмо аст”.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا۟ أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا۟
الصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ الزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ
إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ كَخَشْيَةِ اللَّهِ أَوْ
أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا۟ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ
لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ الدُّنْيَا قَلِيلٌ
وَالْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ اتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٧﴾

78. Ҳар куҷо бошед, марг шуморо дар ҳар замон ва маконе дармеёбад. Агар чи дар қасрҳои маҳкам ва манзилҳои баланде бошед. Ва замоне, ки аз некӣ аз фаровонии мол ва фарзандон ва саломатӣ бархӯрдор бошанд, мегӯянд: Ин аз ҷониби Аллоҳ аст. Ва

أَيْنَمَا تَكُونُوا۟ يُدْرِككُّمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِى
بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا۟
هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ اللَّهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا۟
هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ اللَّهِ ۖ فَمَالِ
هَٰٓؤُلَآءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٨﴾

агар мусибат ва мушкилие бар онҳо бирасад ва дучори фақр ва беморӣ ва аз даст додани фарзандон ва дӯстон гарданд, мегӯянд: Эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)! ин ба сабаби чизе аст, ки ту пеши мо овардаӣ. Бигӯ: "Ҳама аз ҷониби Аллоҳ аст". Ин мардумро чи шудааст, ки ҳеҷ суханеро намефаҳманд ва ба фаҳмидани он наздик ҳам намешаванд.[1]

مَّآ أَصَابَكَ مِنۡ حَسَنَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٖ فَمِن نَّفۡسِكَۚ وَأَرۡسَلۡنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولٗاۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٧٩

**79.** Ва агар дар дунё ва дин ба ту некӣ ва хубӣ бирасад, аз ҷониби Аллоҳ аст ва Аллоҳ онро ба ту арзонӣ дошта ва сабабҳои онро бароят осон намудааст. Ва бадӣ ва балое, ки дар дин ва дунё ба ту мерасад, аз ҷониби худат мебошад ва мо туро ба унвони паёмбарӣ барои мардум фиристодем ва кофӣ аст, ки Аллоҳ гувоҳ бошад.

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدۡ أَطَاعَ ٱللَّهَۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗا ٨٠

**80.** Ҳар кас итоъати Паёмбар кард, ба ростӣ, ки итоъати Аллоҳ кардааст, зеро паёмбар амр ва наҳй намекунад, магар ба амри Аллоҳ ва ваҳйи Ӯ. Ва ҳар кас аз фармонбардорӣ ва итоъати Аллоҳ ва

(1) Тафсири Бағавӣ 2\252

Паёмбараш рӯй бигардонад, фақат ба худаш зарар овардааст. Ва туро ба унвони нигаҳбон бар онҳо нафиристодаем, то нигаҳбони аъмоли онҳо бошӣ, балки туро фақат ба унвони баёнкунанда фиристодаем.[1]

**81.** Вақте ки пеши ту бошанд, -эй Паёмбар- изҳори итоъат мекунанд. Ва ҳангоме ки аз пеши ту берун раванд ва танҳо бошанд, дар шаб ва дар пинҳонӣ чораҳоеро меандешиданд, ки бар хилофи суханони ту буд[2]. Аллоҳ чораҳоеро, ки дар шаб меандешанд, менависад ва онҳоро ба таври комил бар он ҷазо хоҳад дод. Бинобар ин аз онҳо рӯй бигардон ва бар Аллоҳ таваккал кун ва кофӣ аст, ки Аллоҳ сарпараст ва ҳофизи ту бошад.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا۟ مِنْ عِندِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ غَيْرَ ٱلَّذِى تَقُولُ ۖ وَٱللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨١﴾

**82.** Оё дар маънои оятҳои Қуръон тафаккур намекунанд! Ва агар аз ҷониби ғайри Аллоҳ буд, дар он ихтилофи зиёде меёфтанд ва чун аз ҷониби Аллоҳ аст дар он аслан ихтилофе вуҷуд надорад.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِندِ غَيْرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُوا۟ فِيهِ ٱخْتِلَٰفًا كَثِيرًا ﴿٨٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\189

(2) Яъне, бар муқобили ту чораи бад меандешанд

**83.** Вақте кори муҳим ё манфиъати умумӣ, ки амният ва некии мӯъминонро дар худ дорад, ё тарсе, ки мусибатро бар онҳо ҳамроҳ дорад, пеш ояд, устувор бошанд. Ва дар паҳн кардани ин хабар шитоб наварзанд. Балки онро ба паёмбар ва улуламри худ гардонанд, ҳамоно касоне дар миёни онҳо вуҷуд доштанд, ки метавонистанд дуруст ё ғалат будани онро дарёбанд. Ва агар фазл ва раҳмати Аллоҳ бар шумо намебуд, ба ҷуз андаке ҳама албатта шайтонро пайравӣ мекардед.

وَإِذَا جَآءَهُمۡ أَمۡرٞ مِّنَ ٱلۡأَمۡنِ أَوِ ٱلۡخَوۡفِ أَذَاعُواْ بِهِۦۖ وَلَوۡ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنۡهُمۡ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسۡتَنۢبِطُونَهُۥ مِنۡهُمۡۗ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَٱتَّبَعۡتُمُ ٱلشَّيۡطَٰنَ إِلَّا قَلِيلٗا ٨٣

**84.** Пас дар роҳи Аллоҳ биҷанг ту (эй Муҳаммад) ҷуз барои худат барои касе ҷавобгар нестӣ. Ва мӯъминонро барои ҷангидан бар зидди мушрикон ҳаракат кунон Бошад, ки Аллоҳ қудрати кофиронро ба сабаби ин ки шумо дар роҳи Ӯ меҷангед ва якдигарро бар он рағбат мекунед, боздорад. Ва қудрат ва иззати Аллоҳ бештар аст ва азоб ва ҷазои Ӯ барои гунаҳкорон сахттар аст.

فَقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفۡسَكَۚ وَحَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَكُفَّ بَأۡسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأۡسٗا وَأَشَدُّ تَنكِيلٗا ٨٤

**85.** Пас ҳар кас ки дигареро дар кори хайре ёрӣ диҳад, ӯро аз савоби он баҳрае бошад. Ва ҳар кас дигареро бар анҷоми кори бад ёрӣ кунад, ӯро аз азоби он ҳиссае бошад. Ва Аллоҳ бар ҳар чизе гувоҳ ва ҳофиз аст.

مَّن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةً حَسَنَةٗ يَكُن لَّهُۥ نَصِيبٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةٗ سَيِّئَةٗ يَكُن لَّهُۥ كِفۡلٞ مِّنۡهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ مُّقِيتٗا ٨٥

**86.** Ҳаргоҳ ба шумо салом гуфта шуд, беҳтар аз он, ё монанди ҳамон, ҷавоб бигӯед. Албатта Аллоҳ бар ҳар чизе ҳисобрас аст, пас Аллоҳ аъмоли нек ва бад ва хурду калони бандагонашро сабт менамояд[1].

وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٖ فَحَيُّواْ بِأَحۡسَنَ مِنۡهَآ أَوۡ رُدُّوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَسِيبًا ٨٦

**87.** Ҷуз Аллоҳ ҳеҷ маъбуди бар ҳаққе нест, ҳатман шуморо дар рӯзе, ки ҳеҷ шакке дар он нест, ҷамъ меоварад. Ва чи касе аз Аллоҳ ростгӯйтар аст?

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۗ وَمَنۡ أَصۡدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثٗا ٨٧

**88.** Шумо (эй мӯъминон), чаро дар бораи мунофиқон ду гурӯҳ шудаед, ки барои шумо шоиста нест, дар мавриди онҳо дучори иштибоҳ шавед ва шак кунед? Ҳол он ки Аллоҳ онҳоро ба сабаби кирдори бадашон ва ба сабаби он чи анҷом додаанд, сарнагун сохтааст. Оё мехоҳед касеро ҳидоят кунед, ки Аллоҳ ӯро

۞فَمَا لَكُمۡ فِي ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيۡنِ وَٱللَّهُ أَرۡكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهۡدُواْ مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلٗا ٨٨

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\191

гумроҳ кардааст? Ва ҳар касро ки Аллоҳ аз динаш гумроҳ созад, барои ӯ роҳи ҳидоят нахоҳӣ ёфт.(1)

وَدُّوا۟ لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُوا۟ فَتَكُونُونَ سَوَآءً ۖ فَلَا تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ أَوْلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٨٩﴾

**89.** Мунофиқон дӯст доранд, ки шумо монанди онҳо кофир шавед. Агар шумо ҳақиқати он чиро ки дилҳоятон тасдиқ намуда буд, инкор кунед, мисли он ки дилҳои онҳо инкор кардаанд, он гоҳ шумо ва онҳо баробар мешавед. Пас аз онҳо барои худ дӯстон нагиред, магар ки дар роҳи Аллоҳ ҳиҷрат кунанд ва ин далел бар сидқи имони онҳо аст. Пас агар рӯй гардонанд, онҳоро бигиред ва ҳар куҷо ки ёфтед, бикушед ва аз онҳо дӯст ва ёридиҳандае нагиред.

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمٍۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوْ جَآءُوكُمْ حَصِرَتْ صُدُورُهُمْ أَن يُقَٰتِلُوكُمْ أَوْ يُقَٰتِلُوا۟ قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقَٰتَلُوكُمْ ۚ فَإِنِ ٱعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْا۟ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ فَمَا جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩٠﴾

**90.** Магар касоне, ки бо гурӯҳе пайванд пайдо мекунанд, ки миёни шумо ва онон паймонест, пас ба онҳо маҷангед ва инчунин касоне, ки назди шумо меоянд, дар ҳоле ки намехоҳанд бо шумо биҷанганд ва намехоҳанд бо қавмашон биҷанганд, пас онҳо на ҳамроҳи шумоанд ва на ҳамроҳи қавмашон. Пас бо онҳо маҷангед ва агар Аллоҳ мехост онҳоро бар шумо ҳукмрон ва

(1) Тафсири Саъдӣ 1\191

пирӯз мегардонд ва онон ҳамроҳи душманони шумо (мушрикон) бо шумо меҷангиданд. Ва лекин Аллоҳ ба фазлу қудраташ онҳоро аз шумо нигоҳ дошт. Бинобар ин агар аз шумо канорагирӣ карданд ва бо шумо наҷангиданд ва пешниҳоди сулҳ карданд, Аллоҳ барои шумо ҳеҷ роҳе бар зидди онҳо накушодааст.

سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأۡمَنُوكُمۡ
وَيَأۡمَنُواْ قَوۡمَهُمۡ كُلَّ مَا رُدُّوٓاْ إِلَى ٱلۡفِتۡنَةِ
أُرۡكِسُواْ فِيهَاۚ فَإِن لَّمۡ يَعۡتَزِلُوكُمۡ وَيُلۡقُوٓاْ
إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَمَ وَيَكُفُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فَخُذُوهُمۡ
وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡۚ وَأُوْلَٰٓئِكُمۡ
جَعَلۡنَا لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ٩١

**91.** Гурӯҳе дигареро аз мунофиқон хоҳед ёфт, ки мехоҳанд, ки аз ҷониби шумо дар амон бошанд, пас бароятон имонро зоҳир мекунанд ва мехоҳанд, ки аз ҷониби қавмашон дар амон бошанд, пас барояшон куфрро зоҳир мекунанд. Ҳар гоҳ ба сӯи куфр ва аҳли он хонда шаванд, дар он фурӯ мераванд (яъне, ҳамеша бар куфр ва нифоқи худ боқӣ ҳастанд), пас агар аз шумо канорагирӣ накарданд ва ба шумо пешниҳоди сулҳ нанамуданд ва аз ҷанг бо шумо даст бардоштанд, онҳоро асир бигиред ва ҳар куҷо ононро ёфтед, бикушед. Онон касоне ҳастанд, ки мо далели ошкоре бар қатл ва асир гирифтани онҳо ба шумо додаем.

**92.** Ва ҳеҷ мўъмине набояд мўъминеро бикушад, магар аз рўи хато ва ҳар кас ки мўъминеро ба хато кушт, пас бояд бандае (ғулом) мўъминеро озод кунад ва хунбаҳое ба хонаводаи мақтул (шахси кушташуда) бипардозад (то хотирашон ором гардад), магар ки ворисони мақтул бо авф кардани хунбаҳо даргузаранд. Пас дар ин сурат хунбаҳо аз қотил (шахси кушанда) соқит мешавад. Ва агар мақтул аз гурўҳи душманони шумо буд ва худи ў мўъмин буд, пас қотил бояд бандае мўъмине озод кунад. Ва агар аз қавме буд, ки миёни шумо ва онҳо паймон буд, бояд хунбаҳои мақтулро ба ворисони ў бипардозед ва як бандаи мўъмин озод кунед. Ва ҳар кас банда наёфт ва қимати онро низ надошт, ки дар ивази банда пардохт кунад, пас бояд ду моҳ паёпай рўза бигирад. Аллоҳ инро (ба унвони) қабули тавба муқаррар доштааст. Ва Аллоҳ доно аст ба ҳақиқати ҳоли бандагонаш ва ҳаким аст, ба он чи ки дар шариъати худ

وَمَا كَانَ لِمُؤۡمِنٍ أَن يَقۡتُلَ مُؤۡمِنًا إِلَّا
خَطَـٔٗاۚ وَمَن قَتَلَ مُؤۡمِنًا خَطَـٔٗا فَتَحۡرِيرُ
رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖ وَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ
أَهۡلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُواْۚ فَإِن كَانَ مِن
قَوۡمٍ عَدُوّٖ لَّكُمۡ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ وَإِن كَانَ مِن قَوۡمِۭ
بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞ فَدِيَةٞ
مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ وَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ
مُّؤۡمِنَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ
مُتَتَابِعَيۡنِ تَوۡبَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ﴿٩٢﴾

барои бандагонаш муқаррар кардааст.

**93.** Ва ҳар кас мўъминеро ба қасд бикушад, пас, ҷазои ў ҷаҳаннам аст ва ҳамеша дар он мемонад ва Аллоҳ бар ў хашм мегирад ва ўро лаънат кардааст ва барои ў азоби бузург омода кардааст, валекин Аллоҳ аҳли имонро мебахшад ва ба фазли хеш онҳоро дар ҷаҳаннам абадан намегузорад.

وَمَن يَقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآؤُهُۥ جَهَنَّمُ خَٰلِدًا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٣﴾

**94.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон овардаед ва амал ба шариъати Ӯ доред! Вақте дар роҳи Аллоҳ ба мусофират рафтед, таҳқиқ кунед. Ва ба касе, ки ба шумо бо салом (яъне, калимаи Ло илоҳа иллаллоҳ) мурочиат мекунад ва бо шумо намеҷангад, эҳтимол ин ки мўъмин аст, ки имонашро пинҳон кардааст, нагўед, ки ту мўъмин нестӣ, то ба ин тариқ матоъи зиндагонии дунёро биҷўед. Пас назди Аллоҳ ғаниматҳои зиёде аст, ки шумо ҳам пеш аз ин чунин будед, дар ибтидои ислом имони худро аз мушрикони қавматон пинҳон медоштед, вале Аллоҳ бар шумо миннат

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا ضَرَبْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُوا۟ وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَنْ أَلْقَىٰٓ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَـٰمَ لَسْتَ مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٩٤﴾

ниҳод. Ва шуморо ба имон ва қувват азиз гардонд. Пас корҳоятонро дониста таҳқиқ кунед, ҳамоно Аллоҳ ба он чи мекунед, огоҳ аст.[1]

**95.** Мӯъминони хонанишин, ки узре барои рафтан ба ҷиҳод надоранд, бо касоне, ки дар роҳи Аллоҳ бо мол ва ҷонашон ҷиҳод мекунанд, баробар нестанд. Аллоҳ касонеро, ки бо ҷону молашон ҷиҳод мекунанд, бар касоне, ки нишастаанд ва ба сабаби узрашон монеъи рафтан ба ҷиҳод шудаанд ва ба ҷиҳод нарафтаанд, бартарие қарор дода ва барояшон дар ҷаннат дараҷаҳои олиро баланд кардааст ва ба ҳар як ваъдаи некӯ додааст. Ва Аллоҳ муҷоҳидинро бар касоне, ки бознишастаанд, бо аҷри фаровон ва бузург бартарӣ додааст.

لَّا يَسْتَوِي الْقَاعِدُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُولِي الضَّرَرِ وَالْمُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ فَضَّلَ اللَّهُ الْمُجَاهِدِينَ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ عَلَى الْقَاعِدِينَ دَرَجَةً ۚ وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَفَضَّلَ اللَّهُ الْمُجَاهِدِينَ عَلَى الْقَاعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٩٥﴾

**96.** Ин гуна савоб ва мақомҳо ва дараҷоти бузург ва хос аз барои бандагоне, ки дар роҳи Ӯ ҷиҳод карданд, ба тариқи мағфират ва раҳмати Аллоҳ (насиби онон) мешавад ва Аллоҳ омӯрзгор ва меҳрубон аст.

دَرَجَاتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةً ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٩٦﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 2\269

**97.** Ҳамоно касоне, ки бо нишастанашон дар дори куфр ва тарки ҳиҷрат бар худ ситам карданд, дар ҳоле, ки фариштагон ҷони ононро мегиранд, ба онҳо сарзаниш карда мегӯянд: "Дар чи ҳол будед?" Мегӯянд: "Мо дар дунё нотавон ва ситамдида будем". Пас фариштагон мегӯянд: "Оё замини Аллоҳ васеъ набуд, ки то ба он ҳиҷрат кунед ва ба дигар замин берун равед ва динатонро дар амон нигоҳ доред?" Пас ҷойгоҳи ин гуна касон ҷаҳаннам аст ва чи бад ҷойгоҳ ва чи бад саранҷоме аст!

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمۡۖ قَالُواْ كُنَّا مُسۡتَضۡعَفِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ قَالُوٓاْ أَلَمۡ تَكُنۡ أَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٗ فَتُهَاجِرُواْ فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ٩٧

**98.** Магар мардон ва занон ва кӯдакони бечора ва дармондагоне ки наметавонанд коре бикунанд ва роҳу чорае намедонанд, то халос шаванд.

إِلَّا ٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ حِيلَةٗ وَلَا يَهۡتَدُونَ سَبِيلٗا ٩٨

**99.** Пас онон ки (узре доранд) бошад, ки Аллоҳ онҳоро авф кунад ва Аллоҳ бахшандаи хато ва омӯрзандааст

فَأُوْلَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعۡفُوَ عَنۡهُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورٗا ٩٩

**100.** Ва ҳар кас дар роҳи Аллоҳ тарки ватан кунад, иқоматгоҳи зиёд ва кушоиш[1] дар замин хоҳад дид. Ва ҳар кас ки аз хонааш берун равад ба сӯи Аллоҳ ва паёмбараш

۞وَمَن يُهَاجِرۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُرَٰغَمٗا كَثِيرٗا وَسَعَةٗۚ وَمَن يَخۡرُجۡ مِنۢ بَيۡتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ يُدۡرِكۡهُ ٱلۡمَوۡتُ فَقَدۡ وَقَعَ أَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٠

(1) Дар масолеҳи дин ва дунё

ва ҳадафаш аз ҳиҷрат, Аллоҳ ва хушнудии вай ва муҳаббати паёмбар бошад ва ҳадафи дигар надошта бошад, сипас марг ӯро дарёбад, ба ростӣ, ӯ савоби муҳоҷирро ба даст овардааст. Ва Аллоҳ ба бандагонаш омӯрзгор ва меҳрубон аст.(1)

**101.** Ва ҳар вақте ки сафар кунед, нест шуморо гуноҳе дар қаср хондани намоз, агар битарсед, аз он ки шуморо кофирон дар фитнаву бало меандозанд. Ҳамоно кофирон душмани ошкоро барои шумоанд, пас аз онон ҳазар кунед.

وَإِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن
تَقۡصُرُواْ مِنَ ٱلصَّلَوٰةِ إِنۡ خِفۡتُمۡ أَن يَفۡتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْۚ إِنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ كَانُواْ لَكُمۡ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ١٠١

**102.** Ва чун вақти хавф дар байни мӯъминон бошӣ, пас эй Муҳаммад (саллалоҳу алайҳи ва саллам) бигзорӣ барояшон намозро, гӯруҳе аз онон бояд ба ту иқтидо кунанд ва бо худ силоҳро бигиранд ва чун ба саҷда раванд (яъне як ракъат хонанд), пас гурӯҳи дигар дар муқобили душман биистанд ва гурӯҳе дигар, ки дар баробари душманон истода буданд ва намоз нахондаанд, биёянд ва бо ту намоз бихонанд, бояд, ки бо худ

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمۡ فَأَقَمۡتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ
فَلۡتَقُمۡ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُم مَّعَكَ وَلۡيَأۡخُذُوٓاْ
أَسۡلِحَتَهُمۡۖ فَإِذَا سَجَدُواْ فَلۡيَكُونُواْ مِن
وَرَآئِكُمۡ وَلۡتَأۡتِ طَآئِفَةٌ أُخۡرَىٰ لَمۡ يُصَلُّواْ
فَلۡيُصَلُّواْ مَعَكَ وَلۡيَأۡخُذُواْ حِذۡرَهُمۡ
وَأَسۡلِحَتَهُمۡۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
لَوۡ تَغۡفُلُونَ عَنۡ أَسۡلِحَتِكُمۡ وَأَمۡتِعَتِكُمۡ
فَيَمِيلُونَ عَلَيۡكُم مَّيۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ
عَلَيۡكُمۡ إِن كَانَ بِكُمۡ أَذٗى مِّن مَّطَرٍ
أَوۡ كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓاْ أَسۡلِحَتَكُمۡۖ
وَخُذُواْ حِذۡرَكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلۡكَٰفِرِينَ
عَذَابٗا مُّهِينٗا ١٠٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\196

зиреҳу сипару силоҳи худро бигиранд. Кофирон дӯст доранд, то шумо аз аслиҳа ва матоъҳоятон ғофил шавед ва онгоҳ якбора бар шумо ҳамла кунанд. Ва гуноҳе нест бар шумо, агар бошад шуморо ранҷе аз борон ё бемор бошед, то аслиҳаи худро бар замин бигзоред, аммо бояд эҳтиёт ва омодагӣ дошта бошед. Ҳамоно Аллоҳ омода кардааст барои кофирон азоби дарднокро.[1]

**103.** Ва чун тамом кардед намозро, ёд кунед Аллоҳро истода, нишаста ва бар паҳлӯ ва дар ҳама ҳолат ва чун ором гирифтед, барпо кунед намозро ба тариқи намозе, ки дар оромӣ мегузоштед. Ҳамоно намоз бар мӯъминон дар вақти муайян воҷиб шудааст.[2]

فَإِذَا قَضَيْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ قِيَـٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ كَانَتْ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَـٰبًا مَّوْقُوتًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ва дар ҷустуҷӯи он қавм (кофирон) сустӣ макунед, (зеро суст шудани дил боиси суст шудани бадан мегардад ва сустии бадан боиси нотавонӣ дар баробари душманон мешавад.) Агар шумо захмӣ

وَلَا تَهِنُوا۟ فِى ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا۟ تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا تَأْلَمُونَ ۖ وَتَرْجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾

(1) Ин оят ба он далолат мекунад, ки намози ҷамоъат воҷиб аст. (Тафсири Саъдӣ 1/198)

(2) Ин оят ба он далолат мекунад, ки намоз дар вақташ фарз аст. (Тафсири Саъдӣ 1/198)

ва дарманд мешавед. Онҳо низ ҳамон тавр, ки шумо дардманд мешавед, дарманд мешаванд, вале шумо аз Аллоҳ чизеро умед доред,[1] ки онон умед надоранд. Ва Аллоҳ донову ҳаким аст!

**105.** Мо ин китоби Қуръонро ба ростӣ ба ту нозил кардем, то он тавре, ки Аллоҳ ба ту омӯхтааст, миёни мардум ҳукм кунӣ, на бар асоси ҳаво ва хости худат. Аз хиёнаткор дифоъ накун, зеро ӯ даъвогари чизе аст, ки моли ӯ нест, хоҳ инро бидонад ё аз рӯи гумон чунин кунад.[2]

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِتَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُۚ وَلَا تَكُن لِّلۡخَآئِنِينَ خَصِيمٗا ١٠٥

**106.** Ва аз Аллоҳ омӯрзиш бихоҳ агар чизе аз ту сар задааст, ки Ӯ омӯрзанда ва меҳрубон аст.

وَٱسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٦

**107.** Ва ба хотири касоне, ки ба худ хиёнат меварзанд (гуноҳ содир мекунанд,), тарафдорӣ макун, зеро Аллоҳ дӯст надорад хоинеро, ки хиёнаташ бузург ва гуноҳаш бисёр аст.

وَلَا تُجَٰدِلۡ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخۡتَانُونَ أَنفُسَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ خَوَّانًا أَثِيمٗا ١٠٧

**108.** Онҳо пинҳон мекунанд аз мардум амалҳои ношоистаи худро ва аз Аллоҳ пинҳон ва шарм намекунанд, ҳол он ки Ӯ бо онҳост он гоҳ ки дар

يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمۡ إِذۡ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرۡضَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطًا ١٠٨

(1) Яъне савоби неъмати шаҳодат ё ғалабаро Тафсири Бағавӣ 2/283

(2) Тафсири Саъдӣ 1\199

шаб миёни худ машварат мекунанд[1] ва суханонеро ба забон меоранд, ки Аллоҳ аз он нохушнуд аст. Ва Аллоҳ ба он чи мекунанд, фарогирандааст. (Донандаи ҳамаи сирҳои пинҳониву ошкоро аст)[2]

**109.** Огоҳ бошед, ин шумоед, ки дар ин ҷаҳон аз онон сахт ҷонибдорӣ кардед, кист, ки дар рӯзи қиёмат аз онҳо дар баробари Аллоҳ ҷонибдорӣ кунад ё чӣ касе вакили онҳо хоҳад буд?

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلۡتُمۡ عَنۡهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ عَنۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ١٠٩

**110.** Ва ҳар ки кори баде кунад ё ба худ ситам раво дорад, он гоҳ аз Аллоҳ омӯрзиш хоҳад ва ба гуноҳ эътироф кунад ва аз он пушаймон шавад ва аз он даст бикашад ва тасмим гирад, ки онро бори дигар анҷом надиҳад, Аллоҳро омӯрзанда ва меҳрубон хоҳад ёфт.

وَمَن يَعۡمَلۡ سُوٓءًا أَوۡ يَظۡلِمۡ نَفۡسَهُۥ ثُمَّ يَسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١١٠

**111.** Ва ҳар ки гуноҳе кунад, ҷазои он гуноҳ дар дунёву охират ба зиёни худаш мерасад ва Аллоҳ ба ҳақиқати кори бандагонаш доно ва он чӣ миёни онҳо ҳукм мекунад бо ҳикмат аст!

وَمَن يَكۡسِبۡ إِثۡمٗا فَإِنَّمَا يَكۡسِبُهُۥ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١١١

---

(1) Нақша ва тадбири душманӣ матраҳ мекарданд дар пинҳонӣ

(2) Тафсири Бағавӣ 2\284

**112.** Ва ҳар кӣ хато ё гуноҳе кунад, он гоҳ бегуноҳеро ба он гуноҳ айбдор созад, албатта, барои тӯҳматаш гуноҳи ошкоро бар дӯши худ гирифтааст.

وَمَن يَكْسِبْ خَطِيٓـَٔةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهِۦ بَرِيٓـًٔا فَقَدِ ٱحْتَمَلَ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿١١٢﴾

**113.** Агар фазлу раҳмати Аллоҳ эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) шомили ҳоли ту намебуд, гурӯҳе аз кофирон қасди он доштаанд, ки туро гумроҳ кунанд, вале онон ҷуз худ касеро гумроҳ намекунанд ва ҳеҷ зиёне ба ту намерасонанд. Ва Аллоҳ бар ту китобу ҳикмат (суннат) нозил кард ва чизҳое ба ту омӯхт, ки аз ин пеш намедонистӣ ва Аллоҳ лутфи бузурги худро бар ту арзонӣ дошт![1]

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ ۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن شَىْءٍ ۚ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ تَكُن تَعْلَمُ ۚ وَكَانَ فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ عَظِيمًا ﴿١١٣﴾

**114.** Дар бисёре аз машваратҳои пинҳониашон фоидае нест, магар дар сухани онон, ки ба садақа додан ё ба кори писандида ва ё ба оштиҷӯӣ миёни мардум фармон медиҳанд. Ва ҳар касе, ки барои хушнудии Аллоҳ чунин кунад, барои ӯ музди бузурге хоҳем дод.

۞ لَّا خَيْرَ فِى كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَىٰهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Ҳар ки пас аз ошкор шудани роҳи ҳидоят бо Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) мухолифат

وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿١١٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/200

варзад ва пайравии роҳи мӯъминон накунад, гузорем ӯро ба он роҳе, ки ихтиёр кардааст ва ӯро ба некӣ ва хушбахтӣ тавфиқ надиҳем, балки ба ҷаҳаннам ӯро афканем. Ва ҷаҳаннам саранҷоми бадест!

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ وَيَغۡفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ ضَلَّ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ﴿١١٦﴾

**116.** Аллоҳ касеро, ки барои Ӯ шарике қарор диҳад, намеомӯрзад ва биёмӯрзад ғайри ширкро барои ҳар кӣ хоҳад. Ва ҳар кас, ки дар ибодаташ барои Аллоҳ шарике қарор диҳад, сахт дар гумроҳӣ афтодаст. (Яъне аз роҳи ҳақ дур шудааст)[1]

إِن يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثٗا وَإِن يَدۡعُونَ إِلَّا شَيۡطَٰنٗا مَّرِيدٗا ﴿١١٧﴾

**117.** Намепарастанд ғайри Аллоҳ магар бутҳоеро, ки на фоида мерасонанд ва на зарар ва ба онҳо номҳои духтарона мегузоштанд (мисли; Лот, Уззо, Манот ва ғайра) ва намепарастанд ғайри Аллоҳ, магар шайтони саркашро,

لَّعَنَهُ ٱللَّهُۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنۡ عِبَادِكَ نَصِيبٗا مَّفۡرُوضٗا ﴿١١٨﴾

**118.** ки Аллоҳ ӯро лаънат[2] кардааст. Ва (шайтон) гуфт: Аз бандагонат (ҳам дар гуфтор ва кирдор) насибае муайяне бармегирам.

(1) Тафсири Табарӣ 9/206

(2) Яъне аз раҳматаш ӯро маҳрум сохт.

**119.** Ва албатта, онҳоро аз роҳи рост гумроҳ мекунам ва орзуҳои ботил дар дилашон меандозам ва ба онон фармон медиҳам, то гӯшҳои чорпоёнро бишикофанд. Ва ба онон фармон медиҳам, то хилқати Аллоҳро дигаргун созанд (яъне, дар бадан хол кӯбанд, қош чинанд ва ғайра...). Ва ҳар кас, ки ба ҷои Аллоҳ шайтонро дӯсти худ гирад, зиёни ошкоре кардааст![1]

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَآمُرَنَّهُمْ
فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ
وَلَآمُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ
وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ
ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾

**120.** Шайтон ба онҳо ваъдаи дурӯғ медиҳад ва ба орзуҳо фиреб медиҳад ( яъне, умрат дароз аст, дунёро соҳиб шав..)[2] ва шайтон онҳоро ҷуз ба фиреб ба дигар чизе ваъда надиҳад!

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ
ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢٠﴾

**121.** Ин гӯруҳ, ки итоъати шайтон намуданд, ҷояшон дӯзах аст ва дар он ҷо роҳи гурезе нахоҳанд ёфт!

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ
وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢١﴾

**122.** Ва касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои некӯ кардаанд, ба биҳиштҳое дармеоварем, ки дар зери дарахтони он ҷӯйҳо равон аст ва дар он ҷо ҷовидонанд. Ваъдаи Аллоҳ рост аст ва

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ
حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/203

(2) Тафсири Бағавӣ 2/289

ваъдаашро хилоф намекунад ва чӣ касе аз Ӯ ростгӯйтар аст?

لَّيۡسَ بِأَمَانِيِّكُمۡ وَلَآ أَمَانِيِّ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِۗ مَن يَعۡمَلۡ سُوٓءٗا يُجۡزَ بِهِۦ وَلَا يَجِدۡ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٢٣

**123.** Эй мусалмонон, ин фазли бузург (салоҳ ва наҷот) ро ба орзуҳо соҳиб шуда наметавонед ва ин на мувофиқи орзуи шумост ва на мувофиқи орзуи аҳли китоб, балки ба имони рост ва амали неке, ки ризогии Аллоҳ дар он аст, соҳиб шуда метавонед. Ва ҳар кас, ки муртакиби кори баде шавад, ҷазояшро бубинад ва ба ҷуз Аллоҳ ҳеҷ дӯсте ва ёридиҳандае наёбад.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا يُظۡلَمُونَ نَقِيرٗا ١٢٤

**124.** Ва ҳар кас, ки кори шоистае кунад, чи зан ва чи мард, агар мӯъмин бошад[1], ба биҳишт меравад ва ба қадри он нуқтаи хурде, ки бар пушти донаи хурмост, ба ҳеҷ касе ситам намешавад.

وَمَنۡ أَحۡسَنُ دِينٗا مِّمَّنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبۡرَٰهِيمَ خَلِيلٗا ١٢٥

**125.** Дини чӣ касе беҳтар аз дини касест, ки ба ихлос рӯй ба ҷониби Аллоҳ кард ва некӯкор буд ва аз дини ҳанифи Иброҳим[2] пайравӣ кард? Ва Аллоҳ Иброҳимро ба дӯстии худ баргузид (гирифт).

---

(1) Шарти қабули ҳамаи амалҳо, имон аст. Тафсири Саъдӣ 1/205

(2) Яъне, дур аз ширк ва қоим бар тавҳид . Тафсири Саъдӣ 1/206

**126.** Аз они Аллоҳ аст, ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст ва Аллоҳ бар ҳар чизе иҳота дорад ва чизе аз корҳои бандагонаш бар Ӯ пӯшида намемонад.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطٗا ﴿١٢٦﴾

**127.** Аз ту -эй Паёмбар-, дар бораи занон фатво мехоҳанд. Бигӯ: «Аллоҳ дар бораи онон ба он чӣ ки дар ин китоб бар шумо хонда мешавад, фатво додааст. Ин фатво дар бораи занони ятимае, нозил шудааст, ки ҳаққи муқаррарашон (маҳр ва мерос ва ғайр аз ин дигар ҳуқуқҳо)ро намепардозед ё онро кам мекунед ва мехоҳед онҳоро ба никоҳи худ дароваред ва низ дар боби кӯдакони нотавон нозил шудааст[1]. Ва бояд, ки дар бораи ятимон ба адолат рафтор кунед ва ҳуқуқашонро риоя кунед ва молҳояшонро ҳифз карда ва онро ривоҷ диҳед ва ҳар кори неке, ки анҷом медиҳед, Аллоҳ ба он огоҳ аст[2].

وَيَسۡتَفۡتُونَكَ فِي ٱلنِّسَآءِۖ قُلِ ٱللَّهُ
يُفۡتِيكُمۡ فِيهِنَّ وَمَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فِي
ٱلۡكِتَٰبِ فِي يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي
لَا تُؤۡتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرۡغَبُونَ أَن
تَنكِحُوهُنَّ وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلۡوِلۡدَٰنِ وَأَن
تَقُومُواْ لِلۡيَتَٰمَىٰ بِٱلۡقِسۡطِۚ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ
خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمٗا ﴿١٢٧﴾

**128.** Агар зане дарёфт, ки шавҳараш бо ӯ бемеҳр ва аз ӯ безор шудааст, боке нест, ки ҳарду дар миёни

وَإِنِ ٱمۡرَأَةٌ خَافَتۡ مِنۢ بَعۡلِهَا نُشُوزًا أَوۡ
إِعۡرَاضٗا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يُصۡلِحَا
بَيۡنَهُمَا صُلۡحٗاۚ وَٱلصُّلۡحُ خَيۡرٞۗ

(1) Яъне, мероси кудаконро ба пуррагӣ диҳед

(2) Тафсири Саъдӣ 1/206

وَأُحۡضِرَتِ ٱلۡأَنفُسُ ٱلشُّحَّۚ وَإِن تُحۡسِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ﴿١٢٨﴾

худ сулҳ бикунанд (яъне, зан аз баъзе ҳуқуқи худ даст кашад, ба монанди ин ки ба либос ё хонаи оддӣ қаноат кунад...), ки сулҳ беҳтар аст. Вале бухлу пастӣ бар нафсҳои мардум ғалаба кардааст. Ва агар некӣ ва парҳезгорӣ кунед, Аллоҳ ба ҳар чӣ мекунед, огоҳ аст ва мувофиқи он шуморо мукофот медиҳад![1]

وَلَن تَسۡتَطِيعُوٓاْ أَن تَعۡدِلُواْ بَيۡنَ ٱلنِّسَآءِ وَلَوۡ حَرَصۡتُمۡۖ فَلَا تَمِيلُواْ كُلَّ ٱلۡمَيۡلِ فَتَذَرُوهَا كَٱلۡمُعَلَّقَةِۚ وَإِن تُصۡلِحُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿١٢٩﴾

**129.** Эй мардон, ҳарчанд бикӯшед, ҳаргиз натавонед, ки дар миёни занон (дар муҳаббат ва ҳуфтухоб) ба адолат рафтор кунед. Ҳарчанд бар адолат ҳарис бошед. Акнун ки ҳаргиз натавонед миёни занон тамоман адолат кунед, якбора ба сӯи яке аз онро, ки дӯсташ медоред майл накунед, то дигареро, ки дӯсташ намедоред муаллақ[2] монад. Агар ба салоҳ оед ва парҳезгорӣ кунед, Аллоҳ омӯрзанда ва меҳрубон аст ва аз камбудиҳое, ки қаблан аз шумо сар зада шуморо азоб намекунад![3]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/206

(2) Зане аст, ки на шавҳар доштани худро эҳсос мекунад на талоқ шудани худро медонад

(3) Тафсири Бағавӣ 2/295

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ ٱللَّهُ كُلًّا مِّن سَعَتِهِۦۚ وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمًا ﴿١٣٠﴾

**130.** Ва агар он ду (зану шавҳар) аз якдигар ҷудо шаванд, Аллоҳ ҳар дуро ба тавонгарии худ кифоят кунад, (яъне барои мард занеро муҳайё мегардонад, ки бо вай созиш дошта бошад ва чашму дилаш ба ӯ ором гирад ва барои зан низ мардеро насиб мекунад, ки бо суҳбати вай лаззат бурда ва комилан эҳсоси хушбахтӣ намояд), ки Аллоҳ бисёр ҳам сахиву устуворкор аст![1]

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَۚ وَإِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣١﴾

**131.** Аз они Аллоҳ аст, он чӣ дар осмонҳо ва замин аст. Ва ҳамоно аҳли китобро, ки пеш аз шумо буданд ва низ шуморо, эй умматони Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) амр кардем, ки аз Аллоҳ битарсед ва шариъатро барпо доред ва агар куфр ҳам варзед, ҳеҷ зараре ба Аллоҳ натавонед расонид. Ба дурустӣ он чӣ дар осмонҳо ва он чӣ дар замин аст, зери тасарруфи Аллоҳ аст ва Ӯст бениёз аз халқаш ва лоиқи ситоиш аст дар сифот ва афъолаш![2]

(1) Тафсири Саъдӣ 1/207

(2) Тафсири Табарӣ 9/295

**132.** Ва аз они Аллоҳ аст, он чӣ дар осмонҳо ва замин аст ва Аллоҳ кифояткунандааст дар тадбири корҳои бандагон!

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ١٣٢

**133.** Эй мардум! Агар Аллоҳ бихоҳад шуморо аз миён мебарад ва касони дигарро меоварад, ки аз шумо фармонбардортар ва беҳтар бошанд ва Аллоҳ бар ин кор қодир аст![1]

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأۡتِ بِـَٔاخَرِينَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرٗا ١٣٣

**134.** Эй мардум, ҳар кас, ки подоши ин ҷаҳонро металабад, бидонад, ки подоши инҷаҳониву онҷаҳонӣ дар назди Аллоҳ аст. Ва Ӯ ба гуфтори бандагонаш шунаво ва ба нияту аъмолашон биност! Ва ҳар якеро ҷазои мувофиқ хоҳад дод.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ ثَوَابُ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ١٣٤

**135.** Эй касоне, ки имон овардед, барподорандаи адл бошед ва барои Аллоҳ шаҳодат диҳед, ҳарчанд ба зиёни худ ё падару модар ё хешовандони шумо, чӣ тавонгар ва чӣ тангдаст бошанд. Зеро Аллоҳ бар он ду (сарватманду камбағал) сазовортар (меҳрубонтар) аст. Пас аз хоҳишҳои нафс пайравӣ макунед, то аз адл рӯй

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ بِٱلۡقِسۡطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَوِ ٱلۡوَٰلِدَيۡنِ وَٱلۡأَقۡرَبِينَۚ إِن يَكُنۡ غَنِيًّا أَوۡ فَقِيرٗا فَٱللَّهُ أَوۡلَىٰ بِهِمَاۖ فَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلۡهَوَىٰٓ أَن تَعۡدِلُواْۚ وَإِن تَلۡوُۥٓاْ أَوۡ تُعۡرِضُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ١٣٥

(1) Дар ин оят хушдор аст ба мардум ба ин, ки агар онон дар куфр давомат кунанд аз байн бурда мешаванд. Тафсири Саъдӣ 1/208

гардонед. Чун дигар кунед суханро (яъне, нодуруст гувоҳӣ диҳед) ё аз он шаҳодат рӯй тобед, Аллоҳ ба ҳар чӣ мекунед, (ошкору пинҳон) огоҳ аст![1]

**136.** Эй касоне, ки имон овардаед, имони ҳақиқӣ биёваред ба Аллоҳу паёмбараш ва ба китобе, ки (Қуръон) бар паёмбараш нозил карда шудааст ва ба ҷамиъи китобҳое (Таврот, Инҷил ва Забур...), ки пеш аз он нозил кардааст. Ва ҳар кӣ ба Аллоҳу фариштагонаш ва китобҳояш ва паёмбаронаш ва ба рӯзи қиёмат кофир шавад, сахт дар гумроҳӣ афтодааст ва аз дин хориҷ шудааст.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِن قَبۡلُۚ وَمَن يَكۡفُرۡ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ فَقَدۡ ضَلَّ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ١٣٦

**137.** Албатта, Аллоҳ ононро, ки имон овардаанд (яъне мунофиқонро),[3] сипас кофир шуданд ва боз имон оварданд, сипас кофир шуданд ва ба куфри хеш афзуданд ва давомат карданд, нахоҳад омӯрзид ва ба роҳи рост ҳидоят нахоҳад кард.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّمۡ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغۡفِرَ لَهُمۡ وَلَا لِيَهۡدِيَهُمۡ سَبِيلَۢا ١٣٧

(1) Ин оят ҳӯшдор аст барои онон, ки нодуруст гувоҳӣ медиҳанд ё аз гувоҳии барҳақ рӯй метобанд. Тафсири Саъдӣ 1/209

(2) Тафсири Бағавӣ 2/299

(3) Тафсири Табарӣ 9/315

**138.** Мунофиқонро[1] башорат деҳ, ки азобе дардовар барояшон омода шудааст,

بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣٨﴾

**139.** Мунофиқон касонеанд, ки ба ҷои мўъминон кофиронро дўст мегиранд ва ононро барояшон ёвар интихоб мекунанд ва дўстии мўъминонро тарк мекунанд, оё иззату тавоной ва кўмакро назди онон (кофирон) меҷўянд, дар ҳоле, ки иззату кўмак ҳамааш аз они Аллоҳ аст. Касеро, ки хоҳад азиз медорад ва касеро, ки хоҳад хор мегардонад.[2]

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ﴿١٣٩﴾

**140.** Албатта Аллоҳ дар китоби Қуръон, бар шумо нозил карда, ки чун бишнавед, ки оятҳои Аллоҳ инкор карда мешаванд, ё оёти вай ба тамасхур гирифта мешавад, пас нанишинед бо онон (яъне, бо мункирону тамасхуркунандагон), то он ки ба сухани дигаре бипардозанд, ҳамоно шумо агар бинишинед ва гўш диҳед, пас монанди он кофирон бошед. (Зеро розӣ шудан дар гуноҳ ва онро тағйир надодан мисли гуноҳ

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا۟ مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

(1) Касоне, ки исломро изҳор намуданд ва куфрро пинҳон карданд, Тафсири Саъдӣ 1/209

(2) Тафсири Табарӣ 9/319

кардан аст). Ҳамоно Аллоҳ якҷо созад мунофиқону кофиронро дар дӯзах.[1]

**141.** Он мунофиқоне, ки ҳамеша интизори чигунагии аҳволи шумо ҳастанд, пас агар аз ҷониби Аллоҳ пирӯзӣ насибатон шавад, мегӯянд: «Магар мо ҳамроҳи шумо набудем?» (То аз пулу моли ғанимат баҳраманд шаванд). Ва агар пирӯзӣ насиби кофирон шавад, мегӯянд: «Оё на чунон буд, ки ба шумо ёрӣ расонда будем ва мӯъминонро аз осеб расонидан ба шумо боздоштем?» Дар рӯзи қиёмат Аллоҳ миёни шумо ҳукм мекунад ва Ӯ ҳаргиз барои кофирон ба зиёни мусалмонон роҳе накушодааст. (Яъне, ҳаргиз кофиронро бар мусалмонон пирӯз нахоҳад кард).[2]

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمۡ فَإِن كَانَ لَكُمۡ فَتۡحٞ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓاْ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡ وَإِن كَانَ لِلۡكَٰفِرِينَ نَصِيبٞ قَالُوٓاْ أَلَمۡ نَسۡتَحۡوِذۡ عَلَيۡكُمۡ وَنَمۡنَعۡكُم مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۚ فَٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَلَن يَجۡعَلَ ٱللَّهُ لِلۡكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ سَبِيلًا ١٤١

**142.** Мунофиқон Аллоҳро ба гумони худашон фиреб додан мехоҳанд ва ҳол он ки Аллоҳ онҳоро мувофиқи фиребу макрашон ҷазо медиҳад. Ва чун ба намоз бархезанд, ба ночорӣ бархезанд (танбалӣ ва сустии

إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمۡ وَإِذَا قَامُوٓاْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُواْ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذۡكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٤٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/210

(2) Тафсири Саъдӣ 1/211

онон бад-он хотир аст, ки дилҳояшон ба намоз алоқа надорад) ва барои худнамоӣ (риё) намоз бихонанд ва дар намоз, ҷуз андаке Аллоҳро ёд накунанд.[1]

مُّذَبۡذَبِينَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِۚ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلٗا ١٤٣

**143.** Мутараддид (дудила) ва ҳайронанд: на бо мўъминонанд ва на бо кофиронанд, ботинашонро ба кофирон додаанд ва зоҳирашонро ба мўъминон, Ва ин бузургтарин ҳадди гумроҳӣ аст. Он ки Аллоҳ гумроҳаш кунад, ҳеҷ роҳе барои ў нахоҳӣ ёфт.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ عَلَيۡكُمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينًا ١٤٤

**144.** Эй касоне, ки имон овардаед, ба ҷои мўъминон кофиронро дўст магиред. Оё коре мекунед, ки барои Аллоҳ ба зиёни худ ҳуҷҷате ошкор падид оред? (Ва ин оят баёнкунандаи он аст, ки Аллоҳ ҳеҷ касеро пеш аз ин ки ҳуҷҷат ва далел бар ў омода шавад, азоб намедиҳад.)[3]

إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِي ٱلدَّرۡكِ ٱلۡأَسۡفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمۡ نَصِيرًا ١٤٥

**145.** Албатта, мунофиқон дар пасттарин табақоти оташ ҳастанд ва ҳаргиз барояшон ёридиҳандае наёбӣ, ки

(1) Тафсири Саъдӣ 1/210

(2) Тафсири Саъдӣ 1/211

(3) Тафсири Саъдӣ 1/211

онопро аз оташи дӯзах бираҳонад.[1]

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَٱعۡتَصَمُواْ بِٱللَّهِ وَأَخۡلَصُواْ دِينَهُمۡ لِلَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَسَوۡفَ يُؤۡتِ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١٤٦

**146.** Магар онон, ки тавба карданд ва худро ислоҳ карданд ва ба дини Аллоҳ чанг заданд ва барои Аллоҳ аз рӯи ихлос ба дин гаравиданд. Инҳо дар гӯруҳи мӯъминонанд ва Аллоҳ ба мӯъминон савоби бузург хоҳад дод!

مَّا يَفۡعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمۡ إِن شَكَرۡتُمۡ وَءَامَنتُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمٗا ١٤٧

**147.** Чаро Аллоҳ шуморо азоб кунад (эй мунофиқон), агар сипосгузори неъматҳояш бошед ва имон оваред ва аз риё дур шавед? Зеро дар азоб кардани шумо барои Аллоҳ ягон фоида ё зараре нест. Дар ҳоле, ки Аллоҳ ба тоъати бандагонаш қадршинос ва ба ҳама чиз доност![2]

۞ لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلۡجَهۡرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ إِلَّا مَن ظُلِمَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ١٤٨

**148.** Аллоҳ баланд кардани овозро ба бадгӯӣ (ба монанди; дашном, бӯҳтон ва тӯҳмат...) дӯст надорад, магар аз он кас, ки ба ӯ ситаме шуда бошад, яъне агар мазлум дар ҳаққи золим суханҳои бад гӯяд, ҷоиз аст, (ба шарте, ки аз ҳад нагузаронад) ва Аллоҳ шунаво аст, тамоми суханҳои неку бади шуморо

(1) Тафсири ибни Касир 2/442

(2) Тафсири Табарӣ 9/343

мешунавад ва доност, ки ниятҳои шуморо медонад![1]

**149.** Эй мӯъминон, агар кори некро (садақа ё суханҳои хуб) ошкоро ё пинҳонӣ анҷом диҳед, ё аз касе, ки нисбат ба ҷисм ва ҷон ё амволатон ва обрӯятон бадӣ раво доштааст, чашм бипӯшед ва ӯро бубахшед, ҳамоно Аллоҳ дар рӯзи қиёмат мебахшад гуноҳони шуморо ва Ӯ ба ҳама кор тавоност![2]

إِن تُبْدُواْ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُواْ عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٤٩﴾

**150.** Ба дурустӣ, касоне ҳастанд, ки ба Аллоҳ ва паёмбараш кофир мешаванд (аз яҳуду насоро) ва мехоҳанд миёни Аллоҳу паёмбаронаш ҷудоӣ андозанд ва мегӯянд, ки баъзеро мепазирем ва баъзеро намепазирем[3] ва мехоҳанд дар ин миёна роҳе гиранд барои гумроҳиашон.[4]

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُواْ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُواْ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥٠﴾

**151.** Инҳо дар ҳақиқат кофиронанд ва мо барои кофирон азоби хоркунанда омода сохтаем. Ҳамон тавр ки онҳо аз имон овардан

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ حَقًّاۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٥١﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1| 212

(2) Тафсири Бағавӣ 2|304

(3) Яъне, ки яҳудиён ба ҳамаи паёмбарон имон овардаанд, магар ба Исо ва Муҳаммад алайҳимуссалоту вассалом ва насоро бошад ба ҳамаи паёмбарон имон овардаанд, магар ба паёмбари охири замон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

(4) Тафсири ибни Касир 2/148

ба Аллоҳ рӯй гардонданд, такаббур варзиданд.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمْ يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُو۟لَـٰٓئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥٢﴾

**152.** Ва касоне, ки ба ягонагии Аллоҳ ва паёмбаронаш имон оварданд ва миёни ҳеҷ кадом аз паёмбаронаш фарқе намегузоранд, балки ба ҳамаашон имон оварданд, подошашонро Аллоҳ хоҳад дод ва Аллоҳ омӯрзандаи гуноҳони чунин бандагон аст ва меҳрубон аст, ки ононро ба роҳи рост ҳидоят мекунад.[1]

يَسْـَٔلُكَ أَهْلُ ٱلْكِتَـٰبِ أَن تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَـٰبًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا۟ مُوسَىٰٓ أَكْبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓا۟ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّـٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَـٰتُ فَعَفَوْنَا عَن ذَٰلِكَ ۚ وَءَاتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَـٰنًا مُّبِينًا ﴿١٥٣﴾

**153.** Аҳли китоб (яҳудиён) аз ту мехоҳанд эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), ки барояшон Қуръон якбора нозил шавад, он тавр ки Таврот ва Инҷил якбора нозил шудаанд, то ин ки ба рост будани паёмбарии ту далолат кунад. Онҳо (яҳудиёни қавми Мӯсо) аз Мӯсо бузургтар аз инро талаб карданд ва гуфтанд: «Аллоҳро ошкор ба мо нишон деҳ». Ба сабаби ин сухани куфромезашон соиқаи азоб (оташак) онҳоро ҳалок кард. Ва пас аз он ки мӯъҷизаҳое[2] барояшон омада буд, гӯсолаеро

(1) Тафсири Табарӣ 9/355

(2) Яъне ҳалок шуданд ба он соиқа ва баъд аз он зинда шуданд

маъбуди худ гирифтанд ва Мо онҳоро бахшидем ва Мӯсоро ҳуҷҷати ошкоре додем.[1]

**154.** Ва ба хотири паймоне[2], ки бо онҳо баста будем, кӯҳи Турро бар болои сарашон бардоштем ва гуфтем: «Саҷдакунон (яъне, сарҳоятонро фурӯ андохта) аз он дари Байтулмуқаддас дохил шавед ва дар рӯзи шанбе аз ҳад магузаред, яъне моҳӣ надоред». Ва аз онҳо паймони сахт гирифтем, вале паймонро шикастанд.[3]

وَرَفَعۡنَا فَوۡقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمۡ وَقُلۡنَا لَهُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا وَقُلۡنَا لَهُمۡ لَا تَعۡدُواْ فِي ٱلسَّبۡتِ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ١٥٤

**155.** Пас ба сабаби паймон шикастанашон ва кофир шуданашон ба оёти Аллоҳ ва ба ноҳақ куштани паёмбарон ва ин ки гуфтанд: «Дилҳои мо бастааст ва болояш пардаест», Аллоҳ бар дилҳояшон мӯҳр ниҳодааст ва ҷуз каме аз онон имон намеоваранд.

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ وَكُفۡرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتۡلِهِمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖ وَقَوۡلِهِمۡ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَلۡ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيۡهَا بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥٥

**156.** Ва низ ба сабаби куфрашон ва он тӯҳмати бузург, ки ба Марям заданд (яъне, ӯро ба зинокорӣ тӯҳмат карданд, ҳол он ки ӯ покдоман буд).

وَبِكُفۡرِهِمۡ وَقَوۡلِهِمۡ عَلَىٰ مَرۡيَمَ بُهۡتَٰنًا عَظِيمٗا ١٥٦

(1) Тафсири Табарӣ 9/360

(2) Яъне амал кардан ба ҳукмҳои Таврот ва ҳол он ки онро иҷро накарданд

(3) Тафсири ибни Касир 2/ 447

**157.** Ва низ ба он сабаб, ки гуфтанд: «Мо Масеҳ (Исо алайҳиссалом), писари Марям, паёмбари Аллоҳро куштем». Ва ҳол он, ки онон Масеҳро накуштанд ва бар дор наовехтанд, балки ин амр барояшон монанд шуд (яъне, онон шахсеро ба монанди Исо куштанд), ҳамоно ки дар бораи ӯ ихтилоф мекарданд (яҳуду насоро), худ дар шакку шубҳа буданд ва ба он боварӣ надоштанд. Танҳо пайрави гумони худ буданд ва Исоро дар воқеъ накуштаанд,

وَقَوۡلِهِمۡ إِنَّا قَتَلۡنَا ٱلۡمَسِيحَ عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينَۢا ﴿١٥٧﴾

**158.** балки Аллоҳ ӯро (Исоро бо баданаш ва рӯҳаш) ба назди худ боло бурд, ки Аллоҳ пирӯзманд аст дар мулкаш ва соҳиби тадбир аст дар ҳукмҳояш ![1]

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ﴿١٥٨﴾

**159.** Ва ҳеҷ як аз аҳли китоб нест, магар ки пеш аз марги (Исо алайҳиссалом) ба Ӯ имон оварад ва Исо дар рӯзи қиёмат ба имонашон гувоҳӣ хоҳад дод оё имонашон мувофиқи шариъат буд ё на,[2]

وَإِن مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤۡمِنَنَّ بِهِۦ قَبۡلَ مَوۡتِهِۦۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا ﴿١٥٩﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 2/ 307

(2) Тафсири Саъдӣ 1|213

**160.** пас ба сабаби зулму ситаме[1], ки аз ҷониби яҳудиҳо сар зад, ҳаром гардондем барояшон чизҳои покизаро, ки пеш аз он барояшон ҳалол буд. Ва низ ба сабаби манъ карданашон мардумони бисёрро аз роҳи Аллоҳ.[2]

فَبِظُلۡمٖ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا عَلَيۡهِمۡ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتۡ لَهُمۡ وَبِصَدِّهِمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرٗا ١٦٠

**161.** Ва низ ба сабаби судхӯриҳояшон, ҳол он ки дар Таврот аз он манъ карда шуда буданд ва ба сабаби хӯрданашон молҳои мардумро ба ноҳақ (бо роҳи рибо ва зиёдахурӣ). Ва мо барои кофирони яҳуд азоби дардоваре муҳайё кардаем.[3]

وَأَخۡذِهِمُ ٱلرِّبَوٰاْ وَقَدۡ نُهُواْ عَنۡهُ وَأَكۡلِهِمۡ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِۚ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦١

**162.** Вале ононе, ки собитқадаманд дар илм аз аҳли китоб ва он мӯъминонеро, ки ба он чӣ бар ту Қуръон ва ба он чӣ пеш аз ту нозил шуда, ба Тавроту Инҷил имон доранд ва намозро дар вақташ мегузоранд ва закоти молҳояшонро медиҳанд ва боварӣ доранд ба Аллоҳу рӯзи қиёмат, аҷри бузурге хоҳем дод![4]

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ مِنۡهُمۡ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَۚ وَٱلۡمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَۚ وَٱلۡمُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ أُوْلَٰٓئِكَ سَنُؤۡتِيهِمۡ أَجۡرًا عَظِيمًا ١٦٢

---

(1) Яъне, куштани паёмбарон, тӯҳмат ба Исо ва модараш алайҳима-с-салом..

(2) Тафсири Табарӣ 9/ 391

(3) Тафсири Бағавӣ 2/ 309

(4) Тафсири Бағавӣ 2/ 309

**163.** Мо ба ту эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ваҳй фиристодем, ҳамчунон ки ба Нӯҳ ва паёмбарони баъд аз ӯ ваҳй фиристодем ва ба Иброҳиму Исмоил ва Исҳоқу Яъқуб ва наберагони Яъқуб ва Исо ва Аюб ва Юнус ва Ҳорун ва Сулаймон (алайҳимуссалом) ваҳй фиристодем ва ба Довуд Забурро додем.

۞ إِنَّآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ كَمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ نُوحٖ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ١٦٣

**164.** Ва паёмбароне, ки пеш аз ин қиссаҳояшонро барои ту гуфтаем дар Қуръон ва он, ки қиссаҳояшонро барои ту нагуфтаем. Ва Аллоҳ бо Мӯсо (алайҳиссалом) сухан гуфт, сухан гуфтани бевосита.

وَرُسُلٗا قَدۡ قَصَصۡنَٰهُمۡ عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُ وَرُسُلٗا لَّمۡ نَقۡصُصۡهُمۡ عَلَيۡكَۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ مُوسَىٰ تَكۡلِيمٗا ١٦٤

**165.** Паёмбароне, ки муждадиҳанда[1] ва тарсонанда[2] буданд, то баъд аз паёмбарон далел ва ҳуҷҷате барои мардум бар Аллоҳ боқӣ намонад. Ва Аллоҳ ғолиб аст дар мулкаш ва дар тадбираш бо ҳикмат аст.

رُّسُلٗا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعۡدَ ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٦٥

**166.** Вале Аллоҳ ба он чи бар ту нозил кардааст (Қуръонро), шаҳодат медиҳад, ки онро ба илми худ нозил кардааст

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشۡهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيۡكَۖ أَنزَلَهُۥ بِعِلۡمِهِۦۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَشۡهَدُونَۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٦

(1) (Мӯъминонро ба хушбахтии дунёву охират)

(2) (Кофиронро ба бадбахтии дунёву охират)

ва фариштагон низ шаҳодат медиҳанд (ба ҳақ будани Қуръон) ва кофӣ аст, ки Аллоҳ гувоҳ бошад.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّواْ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾

**167.** Ҳамоно касоне, ки инкор карданд сифатҳои Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)ро ва манъ карданд мардумонро аз роҳи Аллоҳ, сахт ба гумроҳӣ афтодаанд.[2]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَظَلَمُواْ لَمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ﴿١٦٨﴾

**168.** Ҳамоно касоне, ки кофир шуданд ва зулму ситам карданд, ҳаргиз Аллоҳ намеомӯрзад ононро ва нишон надиҳад ба онон роҳи ҳақро,

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٦٩﴾

**169.** магар  роҳи дӯзах, ки дар он ҳамеша ҷовидонанд! Ва ин кор ба Аллоҳ осон аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُواْ خَيْرًا لَّكُمْۚ وَإِن تَكْفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧٠﴾

**170.** Эй мардум! Ин паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ҳақ ва ҳақиқатро аз ҷониби Парвардигоратон барои шумо овардааст, пас ба ӯ имон биёваред ва ӯро пайравӣ намоед, ки имон овардан беҳтар бошад барои шумо. Ва агар бар куфри худ давомат кардед зарари худи шумост, зеро Аллоҳ ба шумо ва имонатон эҳтиёҷ надорад.

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 215

(2) Тафсири Бағавӣ 2/ 312

Ҳамоно он чи дар осмонҳо ва замин аст, аз они Аллоҳ аст. Ва Ӯ доно аст ба гуфтору кирдори шумо ва медонад чи касе сазовори ҳидоят ё гумроҳӣ аст![1]

**171.** Эй аҳли китоб! Дар дини худ аз ҳад нагузаред ва дар бораи Аллоҳ ҷуз ҳақ чизи дигаре нагӯед ва ба Аллоҳ ҳамсар ва фарзанд қарор мадиҳед, ҳамоно Исои Масеҳ писари Марям фиристодаи Аллоҳ аст, Аллоҳ ӯро ба ҳақ фиристод ва ӯро ба ҳамон калимае халқ намуд, ки онро бо воситаи Ҷабраил ба сӯи Марям фиристод ва он иборат буд аз фармудаи худаш "Кун", (Бишав), пас шуд. Ва рӯҳе аст, ки Аллоҳ офаридааст, пас ба Аллоҳ ва паёмбараш имон биёваред ва нагӯед: "Аллоҳ сегона[2] аст". Бозистед аз гуфтани ин сухан, ки барои шумо беҳтар аст, ҳамоно Аллоҳ фақат маъбуди ягона аст. Пок аст, аз ин ки фарзанде дошта бошад. Он чи дар осмонҳо ва замин аст, аз они Ӯст. Ва Ӯ тадбири кори осмонҳо ва

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي دِينِكُمۡ وَلَا تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ إِنَّمَا ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ مِّنۡهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١

(1) Тафсири Табарӣ 9/ 412

(2) Ононро наҳй кард, аз ин ки Аллоҳро севумини сеи Аллоҳ қарор диҳанд. Яке аз онҳо Исо аст ва дуввумин Марям. Тафсири Саъдӣ 1\216

заминро басандааст. Аз ҳама чиз бениёз аст ва ҳама ба Ӯ ниёзманданд, пас чӣ гуна Ӯ дорои фарзанде аст?[1]

**172.** Исои Масеҳ ҳаргиз аз он ки яке аз бандагони Аллоҳ бошад, нафрат надошт ва малоикаҳои муқарраб низ аз ин нафрат надоранд. Ҳар кӣ аз парастиши (ибодати) Аллоҳ нафрат кунад ва такаббурона саркашӣ кунад, бидонад, ки Аллоҳ ҳама (нафраткунандагон, мутакаббирон ва бандагони мӯъмин)ро дар назди худ ҷамъ хоҳад сохт, то дар байни онон ҳукми сазоворе кунад. Ва ҳар киро дар баробари амалаш ҷазои муносиб хоҳад дод.[2]

لَّن يَسْتَنكِفَ ٱلْمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبْدًا لِّلَّهِ وَلَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ۚ وَمَن يَسْتَنكِفْ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ إِلَيْهِ جَمِيعًا ﴿١٧٢﴾

**173.** Аммо онон, ки имон овардаанд ба ягонагии Аллоҳ ва корҳои нек кардаанд, ҳаққи Аллоҳ ва ҳаққи бандагонро ба ҷо оварданд, Аллоҳ аҷрашонро ба пуррагӣ хоҳад дод ва аз бузургии худ бар онон хоҳад афзуд. Аммо касонеро, ки ибову саркашӣ кардаанд, ба азобе дардовар азоб хоҳад кард ва барои худ ҷуз

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسْتَنكَفُوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 216

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 216

маъбуди барҳақ ҳеҷ дӯсте намеёбанд, ки ононро аз азоби Аллоҳ бираҳонад ва ҳеҷ ёридиҳандае ҳам намеёбанд, ки аз онон тарафдорӣ кунад.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُم بُرۡهَٰنٞ مِّن رَّبِّكُمۡ
وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ نُورٗا مُّبِينٗا ١٧٤

**174.** Эй мардум, дар ҳақиқат барои шумо аз ҷониби Парвардигоратон ҳуҷҷате[2] омад ва барои шумо нури ошкоре нозил кардаем, ки он нур, Қуръони бузургест, ки улуми гузаштагон ва ояндагонро дар бар дорад. Пас мардум агар дар зери анвори Қуръон роҳашонро наёбанд, дар торикӣ ва бадбахтии бузурге ғӯтта хоҳанд зад).[3]

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱعۡتَصَمُواْ بِهِۦ
فَسَيُدۡخِلُهُمۡ فِي رَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَفَضۡلٖ
وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَيۡهِ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ١٧٥

**175.** Аммо ононро, ки ба ягонагӣ ва тамоми сифатҳои Аллоҳ имон овардаанд ва ба Ӯ эътимод ва тавассул ҷӯстаанд, ба остони фазлу раҳмати хеш медароварад (яъне, ба сӯи некиҳо муваффақ мегардонад ва аз бадиҳо боз медорад) ва ба роҳи рост (илму амал ва донистани ҳақ) ҳидоят мекунад.[4]

---

(1) Тафсири Табарӣ 9/427

(2) Яъне, Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

(3) Тафсири Табарӣ 9/428 ва Тафсири Саъдӣ 1/ 217

(4) Тафсири Саъдӣ 1/ 217

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي ٱلۡكَلَٰلَةِۚ إِنِ ٱمۡرُؤٌاْ هَلَكَ لَيۡسَ لَهُۥ وَلَدٞ وَلَهُۥٓ أُخۡتٞ فَلَهَا نِصۡفُ مَا تَرَكَۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمۡ يَكُن لَّهَا وَلَدٞۚ فَإِن كَانَتَا ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَۚ وَإِن كَانُوٓاْ إِخۡوَةٗ رِّجَالٗا وَنِسَآءٗ فَلِلذَّكَرِ مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ أَن تَضِلُّواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ١٧٦

**176.** Аз ту эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) фатво мехоҳанд, бигӯй, ки Аллоҳ дар бораи калола[1] бароятон фатво медиҳад: ҳар гоҳ марде, ки фарзанд ё падаре надошта бошад, бимирад ва ӯро хоҳари ҳамтание ё хоҳари аз падар дошта бошад, ба он хоҳар нисфи мероси ӯ мерасад. Агар хоҳаре бимирад ва он хоҳарро низ фарзанд ё падаре набошад, бародари ҳамтанӣ ё бародаре, ки аз падар мебошад аз ӯ мерос мебарад. Агар аз шахси мутаваффо хоҳарон ду кас, ё бештар боқӣ бимонад аз се ду ҳиссаи дороиро мерос мебаранд. Ва агар якчанд бародару хоҳар буданд, ҳар мард баробари ду зан ҳақ мегирад. Аллоҳ барои шумо тақсими мерос ва ҳукми калоларо баён мекунад, то гумроҳ нашавед ва Ӯ Аллоҳ донандаи тамоми корҳои гузашта ва оянда аст![2]

(1) Касе, ки мурдааст ва падару фарзанд надорад

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 217

## Сураи Моида (Дастархон)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 120 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Эй касоне, ки имон овардаед, ба аҳдҳо ва қарордодҳо ки миёни бандагон ва Парвардигор ва Паёмбар ва ҷамиъи мӯъминонанд бастед, вафо кунед. Ҳалол гардонид ҳайвоноти чаҳорпо (шутур, гов, гӯсфанд ва оҳу...) ро. Ғайри онҳое ки,[1] аз ин пас бароятон гуфта мешавад ва он чиро, ки дар ҳоли иҳром сайд мекунед, ҳалол машуморед. Ба дурустӣ Аллоҳ он чи мехоҳад, ҳукм мекунад![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَوۡفُواْ بِٱلۡعُقُودِۚ أُحِلَّتۡ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلۡأَنۡعَٰمِ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ غَيۡرَ مُحِلِّي ٱلصَّيۡدِ وَأَنتُمۡ حُرُمٌۗ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ مَا يُرِيدُ ١

**2.** Эй касоне, ки имон овардаед, нишонаҳои Аллоҳро он корҳое, ки дар ҳолати иҳром ё дар Макка ҳаром аст ҳалол надонед ва на ҷанг кардан дар моҳҳои ҳаром[3] ва на қурбониҳои бенишон ва на нишондор[4]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحِلُّواْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَلَا ٱلۡهَدۡيَ وَلَا ٱلۡقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّهِمۡ وَرِضۡوَٰنٗاۚ وَإِذَا حَلَلۡتُمۡ فَٱصۡطَادُواْۚ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ أَن صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ

---

(1) Ба монанди худмӯрда, хуни забҳ, гӯшти хук ва ҳайвоне, ки ба номи ғайри Аллоҳ сар бурида шуда бошанд,

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 218

(3) Муҳаррам, раҷаб, зулқаъда ва зулҳиҷҷа. Ҷумҳури уламо бар ин бовар ҳастанд, ки манъшудани ҷанг дар моҳҳои ҳаром бо ояти 5- уми сураи Тавба мансух гардидааст,

(4) Яъне қурбоние, ки дар гарданашон занҷир ё гарданбанд ё чизи дигаре овехта шудааст, то маълум шавад, ки ин мол махсус барои қурбонӣ аст

وَلَا تَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢

ва на касонеро, ки қасди омадан ба хонаи Аллоҳро (Каъба) доранд ва аз паи талаби рӯзӣ ва хушнудии Парвардигорашон ҳастанд.. Ва чун аз иҳром барои ҳаҷ ё умра берун омадед (иҳромро аз тан бароваред), шикор кунед. Ва душманӣ бо қавме, ки шуморо аз Масҷидулҳаром боздоштанд, водоратон насозад, ки аз ҳадди хеш таҷовуз кунед ва аз онон интиқом бигиред. Ва дар некӯкорӣ[1] ва тақво[2] ҳамкорӣ намоед, на дар гуноҳу таҷовуз. Ва аз Аллоҳ битарсед, ки Ӯ ба сахтӣ азоб мекунад.[3]

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةُ وَٱلدَّمُ وَلَحۡمُ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦ وَٱلۡمُنۡخَنِقَةُ وَٱلۡمَوۡقُوذَةُ وَٱلۡمُتَرَدِّيَةُ وَٱلنَّطِيحَةُ وَمَآ أَكَلَ ٱلسَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيۡتُمۡ وَمَا ذُبِحَ عَلَى ٱلنُّصُبِ وَأَن تَسۡتَقۡسِمُواْ بِٱلۡأَزۡلَٰمِۚ ذَٰلِكُمۡ فِسۡقٌۗ ٱلۡيَوۡمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن دِينِكُمۡ فَلَا تَخۡشَوۡهُمۡ وَٱخۡشَوۡنِۚ ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗاۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ فِي مَخۡمَصَةٍ غَيۡرَ مُتَجَانِفٖ لِّإِثۡمٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣

**3.** Ҳаром шуд бар шумо хӯрдани ҳайвони худмурда ва хуни забҳ ва гӯшти хук ва ҳар ҳайвоне, ки ба ҳангоми куштанаш номи дигаре ҷуз Аллоҳро бар ӯ бигӯянд ва он чӣ нафасгиршуда мурда бошад ё ба санг зада бошанд ё аз боло дарафтода бошад ё аз шох задани ҳайвони дигаре бимирад ё даррандагон аз он хӯрда

(1) Яъне, номест, дарбаргирандаи тамоми амалҳои зоҳирӣ ва ботиние, ки Парвардигор онҳоро дӯст медорад ва announce мannounce

(2) Ва "Тақво" дар инҷо номе аст, ки дарбаргирандаи тарки тамоми амалҳои зоҳирӣ ва ботиние, ки Аллоҳ ва расулаш онҳоро дӯст намедоранд.

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 218 /219

бошанд, магар он ки пеш аз мурданаш сар бурида бошед. Ва низ ҳар чӣ барои бутон сар бурида шавад ва он чӣ ба василаи тирҳои қимор қисмат кунед,[1] ки ин кор худ нофармонист. Имрӯз (яъне рӯзи Арафа) кофирон аз бозгашти шумо аз дини хеш ноумед шудаанд. Аз онон матарсед, аз Ман битарсед. Имрӯз дини шуморо бо Қурону суннат ба камол расонидам ва неъмати худ бар шумо тамом кардам ва Исломро ҳамчун дин барои шумо интихоб намудам. Пас ҳар кӣ дар гуруснагӣ ночор монад, бе он ки қасди гуноҳ дошта бошад яъне, гуруснагӣ маҷбураш созад, ки аз мурдор ё он чӣ дар ин оят баршумурда ва ҳаром шудааст, бихӯрад, дар сурате, ки танҳо барои ҳифзи ҳаёт бошад, бидонад, ки Аллоҳ бахшанда ва меҳрубон аст ва хӯрдани худмурда, хук ва чизҳои манъшуда ва ҳаромро дар ин ҳол барои ӯ мубоҳ кард![2]

---

(1) Ин як одати арабҳо буд, ки дар ҷоҳилият бо ин роҳ пешгӯӣ мекарданд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 219 / 220

**4.** Аз ту эй Паёмбар мепурсанд, ки чӣ чизҳое бар онҳо ҳалол шудааст? Бигӯ: Чизҳои покиза ҳар он чизе аст, ки дар он фоида ё лаззате бошад ва зиёне барои бадан ва ақл надошта бошад бар шумо ҳалол шуда ва низ хӯрдани сайди паррандагон ва он ҳайвоне, ки ба он сайд кардан омӯхтаед, чун ҷонварони шикории таълим додашуда ва сагони шикорӣ, ҳар гоҳ онҳоро ба он тавре, ки Парвардигоратон барои шумо омӯзонидааст, таълим дода бошед, аз он сайд, ки бароятон мегиранд ва нигоҳ медоранд, бихӯред ва номи Аллоҳро бар он бихонед ва аз Аллоҳ битарсед, ки рӯзи қиёмат наздик аст ва Ӯ таъоло зуд ба ҳисоб расандааст![1]

يَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمۡۖ قُلۡ أُحِلَّ لَكُمُ
ٱلطَّيِّبَٰتُ وَمَا عَلَّمۡتُم مِّنَ ٱلۡجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ
تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُۖ فَكُلُواْ مِمَّآ
أَمۡسَكۡنَ عَلَيۡكُمۡ وَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٤

**5.** Имрӯз чизҳои покиза барои шумо ҳалол шудааст. Таъоми[2] аҳли Китоб бар шумо ҳалол аст ва таъоми шумо низ бар онҳо ҳалол аст. Ва низ издивоҷ бо занони порсо ва покдомани мӯъмина ва занони порсо ва покдомани аҳли китоб (яҳуду

ٱلۡيَوۡمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُۖ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ حِلّٞ لَّكُمۡ وَطَعَامُكُمۡ حِلّٞ لَّهُمۡۖ
وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ إِذَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ مُحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِيٓ
أَخۡدَانٖۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلۡإِيمَٰنِ فَقَدۡ حَبِطَ عَمَلُهُۥ
وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 221

(2) Яъне гӯшти ҳайвони забҳкардаи онҳо

насоро) ҳар гоҳ маҳрашонро бипардозед, қасдатон аз ин издивоҷ покдоманӣ бошад, на ба қасди зинокорӣ ва на пинҳонӣ дӯст гирифтан, бар шумо ҳалоланд. Ва ҳар кас, ки ба Аллоҳу паёмбараш ва ба дини Ислом кофир шавад, амалаш нобуд шавад ва дар охират аз зиёнкорон ва бадбахтон хоҳад буд.(1)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى
ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ وُجُوهَكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ
إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ بِرُءُوسِكُمۡ
وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ وَإِن كُنتُمۡ
جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ
سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ
أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ
صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ
وَأَيۡدِيكُم مِّنۡهُۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجۡعَلَ
عَلَيۡكُم مِّنۡ حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ
لِيُطَهِّرَكُمۡ وَلِيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ
لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٦

**6.** Эй касоне, ки имон овардаед, чун барои хондани намоз бархестед, рӯй ва дастҳоятонро то оринҷ бишӯед ва сари худро масҳ кашед, пойҳоятонро то банди по (буҷилак) бишӯед. Ва агар ҷунуб (олуда) будед, худро пок созед яъне, тамоми баданро бишӯед. Ва агар бемор ё дар сафар будед ё аз ҷои қазои ҳоҷат омада будед, ё бо занон (ҳамсарони худ) наздикӣ карда будед ва об наёфтед, бо хоки пок ва ҳар он чизе, ки аз ҷинси замин бошад таяммум(2) кунед ва рӯю дастҳоятонро бо он масҳ кунед. Аллоҳ намехоҳад шумо дар ранҷ ва машаққат афтед, балки мехоҳад, ки шуморо покиза

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 221

(2) Молидани хок ба рӯй ва дастҳо

созад[1] ва неъматашро бар шумо тамом кунад, бошад, ки шукргузор шавед, то ба мақомҳои баланд ва олӣ бирасед![2]

وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمِيثَٰقَهُ ٱلَّذِي وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذۡ قُلۡتُمۡ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

**7.** Ба ёд оваред неъматеро (яъне динӣ ва дунявӣ), ки Аллоҳ ба шумо додааст ва паймонеро (яъне, итоъати Аллоҳ ва паёмбар), ки бо шумо бастааст, ба он ҳангом, ки гуфтед, шунидем оятҳои Қуръонро ва фармонбардорӣ кардем тамоми қонунҳои динро. Ва дар ҳама ҳолат аз Аллоҳ битарсед, ки Аллоҳ ба он чӣ дар дилҳо мегузарад, огоҳ аст!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ شُهَدَآءَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعۡدِلُواْۚ ٱعۡدِلُواْ هُوَ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٨

**8.** Эй касоне, ки имон овардаед, барои Аллоҳ, ҳақ гуфтанро бар пой доред ва ба адл гувоҳӣ диҳед. Душманӣ бо гурӯҳи дигар водоратон накунад, ки беадолатӣ кунед яъне, ҳамон тавр ки ба зиёни душмани худ гувоҳӣ медиҳед ба нафъи ӯ низ гувоҳӣ диҳед. Гарчӣ кофир ҳам бошад воҷиб аст дар мавриди ӯ адолат пеша кунед. Адолат варзед, ки ба тақво наздиктар аст яъне, агар адолат бошад,

(1) Яъне бо пок кардани зоҳир бо об ё хок ва пок кардани ботин бо тавҳид ва тавбаи ростин.

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 20

пас тақво мешавад ва аз Аллоҳ битарсед, ки Ӯ ба ҳар коре, ки мекунед, огоҳ аст, пас шуморо мувофиқи амалҳоятон, ҳам дар ин дунё ва ҳам дар охират ҷазо медиҳад![(1)]

**9.** Аллоҳ ба касоне, ки имон овардаанд ба Ӯ ва китобҳо ва паёмбаронаш ва рӯзи қиёмат ва корҳои некӯ кардаанд, ваъдаи омӯрзиш ва музди бузурге додааст, ки ҷуз Аллоҳ онро касе намедонад.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ٩

**10.** Ва онон, ки кофир шудаанд ва оёти моро дурӯғ баровардаанд, аҳли ҷаҳаннаманд.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ١٠

**11.** Эй касоне, ки имон овардаед, аз неъмате, ки Аллоҳ ба шумо бахшидааст, ёд кунед: Он гоҳ, ки гурӯҳе (бани Назир) қасди он карданд, то бар шумо даст бардоранд (яъне, ба болои сари Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам санги осиёро чаппа кунанд)[(2)], ва Аллоҳ дастиононро аз шумо боздошт. Аз Аллоҳ битарсед. Ва мӯъминон бар Аллоҳ таваккал мекунанд[(3)]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذْكُرُواْ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَن يَبْسُطُوٓاْ إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١١

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 222

(2) Тафсири ибни Касир 3/ 63

(3) Таваккали банда ба қадри имонаш мебошад ва аҳли илм ҳама бар он иттифоқанд, ки таваккал ба Аллоҳ аз воҷиботи қалб аст Тафсири Саъдӣ 1/ 223

**12.** Ва ба дурустӣ Парвардигор аз бани Исроил паймон гирифт ва аз миёни онон дувоздаҳ сардор таъин кард. Ва Аллоҳ гуфт: «Агар намоз бихонед ва закоти молатонро ба муҳтоҷон бидиҳед ва ба паёмбарони ман имон биёваред ва ёриашон кунед ва ба Аллоҳ қарзи нек бидиҳед(1), ман бо шумоям (яъне, шуморо ёрӣ ва кӯмак мекунам). Бадиҳоятонро дур мекунам ва шуморо ба биҳиштҳое дохил мекунам, ки дар он ҷӯйборҳо равон бошад. Ва ҳар кас аз шумо, ки аз он пас кофир шавад, роҳи ростро гум кардааст».(2)

۞وَلَقَدۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَبَعَثۡنَا مِنۡهُمُ ٱثۡنَيۡ عَشَرَ نَقِيبٗاۖ وَقَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مَعَكُمۡۖ لَئِنۡ أَقَمۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيۡتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ وَءَامَنتُم بِرُسُلِي وَعَزَّرۡتُمُوهُمۡ وَأَقۡرَضۡتُمُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ فَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٢

**13.** Пас ба хотири ин ки паймонашонро шикастанд, онҳоро лаънат кардем (аз раҳматамон дур кардем) ва дилҳояшонро сахт гардондем, ки сухани ҳақро қабул намекард. Суханро аз ҷойгоҳаш таҳриф ва табдил мекунанд, яъне, маъноеро, ки Аллоҳ ва паёмбараш аз сухане дар назар доранд, дигаргун

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ لَعَنَّٰهُمۡ وَجَعَلۡنَا قُلُوبَهُمۡ قَٰسِيَةٗۖ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ بِهِۦۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٖ مِّنۡهُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۖ فَٱعۡفُ عَنۡهُمۡ وَٱصۡفَحۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣

(1) Нафақа дар роҳи Аллоҳ

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 31

карда ва маънои дигаре бар он медиҳанд. Ва қисми бисёреро аз он чиро ки бар он панд дода шуда буданд дар Таврот, фаромӯш карданд. Ва ту ҳамеша хиёнатеро аз онҳо нисбат ба Аллоҳ ва мардум мебинӣ, ғайр аз теъдоди андаке аз онон, ки ба паймони бо Аллоҳ бастаашон вафо карданд. Пас, аз онҳо ба сабаби он озорҳое, ки ба ту мерасонанд, даргузар ва ононро бубахш, ҳамоно Парвардигор некӯкоронро дӯст дорад[1]

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَهُمۡ فَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَأَغۡرَيۡنَا بَيۡنَهُمُ ٱلۡعَدَاوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَسَوۡفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١٤

**14.** Ва аз касоне, ки гуфтанд, ки мо насронӣ ҳастем, аҳду паймон гирифтем аз онон дар тавҳид (итоати Парвардигори якка ва ягона) ва пайравии паёмбарашон. Пас қисмате аз аҳдеро, ки ба онҳо дода будем, фаромӯш карданд ва Мо низ миёни онҳо то рӯзи қиёмат кинаву душманӣ афкандем. Ба зудӣ Аллоҳ ононро аз корҳое, ки мекунанд, дар охират огоҳ хоҳад сохт![2]

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 225

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 33

**15.** Эй аҳли китоб, паёмбари Мо Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам назди шумо омад, то бисёре аз китоби Аллоҳро, ки аз мардуми оддӣ ва бесавод пинҳон медоштед, (сифатҳои Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам, ояти раҷм ва монанди инро) бароятон баён кунад ва аз баёни бисёр чизҳое, ки ҳикмате дар он нест, сарфи назар кунад ва даргузарад, ҳамоно аз ҷониби Аллоҳ нуре (Ислом) ва китобе сареҳу ошкор (Қуръон) бар шумо нозил шудааст, ки бо воситаи он торикии бесаводӣ ба нури илму дониш равшан мешавад.[1]

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ
رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمۡ كَثِيرٗا
مِّمَّا كُنتُمۡ تُخۡفُونَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖۚ قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ
ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ ١٥

**16.** То Аллоҳ ба он ҳар касро, ки дар пайи хушнудии Ӯст, ба роҳҳои саломат (Ислом) ҳидоят[2] кунад ва бо фармони худ аз торикии куфр ва бидъат ба рӯшноии имон ва суннат бубарад ва ононро ба роҳи рост (Ислом) ҳидоят ва раҳнамоӣ кунад.

يَهۡدِي بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَهُۥ
سُبُلَ ٱلسَّلَٰمِ وَيُخۡرِجُهُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِهِۦ
وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 226

(2) Шинохтани ҳақ ва амал кардан ба тамоми амрҳои Ислом аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 227

**17.** Ба таҳқиқ, касоне ки мегӯянд (аз насоро): “Аллоҳ Масеҳ писари Марям аст”, кофир шуданд. Бигӯ: “Агар Аллоҳ бихоҳад Масеҳ писари Марям ва модараш ва ҳамаи касонеро, ки дар рӯи замин ҳастанд, ҳалок кунад, чи касе метавонад дар муқобили Аллоҳ коре бикунад”? Ва фармонравоии осмонҳо ва замин ва он чи байни осмонҳо ва замин аст, аз они Аллоҳ аст. Ҳар чи бихоҳад, меофаринад. Агар бихоҳад аз модар ва падар меофаринад, ҳамон тавре, ки тамоми инсонҳоро офаридааст ва агар бихоҳад фақат аз падар меофаринад, монанди Ҳаво, ки бидуни модар офарида шудааст ва агар бихоҳад аз модар меофаринад, монанди Исо алайҳиссалом. Ва агар бихоҳад бидуни падар ва модар меофаринад, монанди Одам алайҳиссалом. Пас навъи офариниш ба Парвардигори мутаъол ва хости Ӯ вобастагӣ дорад. Бинобар ин Парвардигор бар ҳар чизе тавоност.[1]

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ ٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 226

**18.** Яҳудиён ва масеҳиён гуфтанд, ки мо писарони Аллоҳ ва дӯстони ӯ ҳастем. Бигӯй: эй Паёмбар «Пас чаро шуморо ба хотири гуноҳонатон азоб мекунад?[1] Балки шумо инсонҳое аз ҷумлаи офаридашудагон ҳастед». Ҳар касро, ки бихоҳад ба раҳматаш меомӯрзад ва ҳар касро, ки бихоҳад, ба адлаш азоб мекунад ва аз они Аллоҳ аст фармонравоии осмонҳову замин ва он чӣ дар миёни онҳост ва бозгашти ҳама ба сӯи Ӯст.[2]

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحۡنُ أَبۡنَٰٓؤُاْ ٱللَّهِ
وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥۚ قُلۡ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُمۖ
بَلۡ أَنتُم بَشَرٞ مِّمَّنۡ خَلَقَۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

**19.** Эй аҳли китоб, (яҳудиҳо) фиристодаи Мо Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам дар давроне, ки паёмбарон чанд муддате фиристодашуда набуданд, мабъус шуд, то ҳақро бар шумо ошкор кунад ва нагӯед, ки муждадиҳанда ва бимдиҳандае бар мо фиристода нашудааст. Инак, он муждадиҳанда ба савоби дунё ва охират ва бимдиҳанда аз азоби дунё ва охират омадааст ва Аллоҳ

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ
لَكُمۡ عَلَىٰ فَتۡرَةٖ مِّنَ ٱلرُّسُلِ أَن تَقُولُواْ
مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٖ وَلَا نَذِيرٖۖ فَقَدۡ جَآءَكُم
بَشِيرٞ وَنَذِيرٞۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٩

(1) Яъне, гузаштагонатонро ба сурати маймун ва хук гардонид ба сабаби гуноҳояшон

(2) Тафсири Бағавӣ 3/33. 34

бар ҳар чиз тавоност ва ҳамаи чизҳо дар муқобили қудрати Ӯ таслим ҳастанд![1]

**20.** Ва он ҳангом, ки Мӯсо ба қавми худ гуфт: «Эй қавми ман, неъматеро, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ доштааст, ёд кунед, ки аз миёни шумо паёмбарон пайдо кард ва шоҳоне аз шумо ба салтанат расонид баъд аз он, ки худ дар зери мулки Фиръавн будед ва ба шумо чизҳое дод, ки ба ҳеҷ як аз мардуми ҷаҳон (-и замони худатон) надодааст.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ جَعَلَ فِيكُمۡ أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكٗا وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمۡ يُؤۡتِ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٠

**21.** Эй қавми ман, ба замини муқаддасе (пок, яъне Байтулмуқаддас), ки Аллоҳ бароятон муқаррар кардааст, дохил шавед ва ақиб магардед, ки дар дунё ва охират зиён мебинед.

يَٰقَوۡمِ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡأَرۡضَ ٱلۡمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِي كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَارِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ٢١

**22.** Гуфтанд: «Эй Мӯсо, дар он ҷо (замини муқаддас) мардуме ҳастанд зӯрманду боқувватанд ва мо ба он сарзамин ҳаргиз дохил намешавем, то он гоҳ, ки он қавм берун шаванд. Агар онон аз он сарзамин берун шаванд, ба он дохил шавем».

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوۡمٗا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَا حَتَّىٰ يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا فَإِن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ٢٢

(1) Тафсири Табарӣ 10 /157

**23.** Ду марде аз онон, ки парҳезгорӣ пеша доштанд ва Аллоҳ неъматашон[1] ато карда буд, гуфтанд: «Аз ин дарвоза бар онон дохил шавед. Ва чун ба шаҳр даромадед, шумо пирӯз хоҳед шуд. Ва бар Аллоҳ таваккал кунед, агар аз мӯъминон ҳастед.[2]

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمَا ٱدۡخُلُواْ عَلَيۡهِمُ ٱلۡبَابَ فَإِذَا دَخَلۡتُمُوهُ فَإِنَّكُمۡ غَٰلِبُونَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Гуфтанд: «Эй Мӯсо, то вақте ки онон дар он ҷоянд, ҳаргиз ба он шаҳр дохил нахоҳем шуд. Мо ин ҷо менишинем, ту ва Парвардигорат бираведу биҷангед».

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدۡخُلَهَآ أَبَدٗا مَّا دَامُواْ فِيهَا فَٱذۡهَبۡ أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Чун Мӯсо алайҳиссалом саркашии ононро дид, гуфт: «Парвардигоро, ман танҳо молики нафси хеш ва бародарам ҳастам. Ва мо тавоноии ҷанги ононро надорем ва наметавонем ононро бо зурӣ ба майдон барем. Миёни мо ва ин мардуми фосиқу нофармон ҷудоӣ бияндоз». Ва ин далолат менамояд, ки сухан ва

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ إِلَّا نَفۡسِي وَأَخِيۖ فَٱفۡرُقۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ﴿٢٥﴾

---

(1) Яъне: сабр ва боварӣ

(2) Зеро таваккал бар Аллоҳ, хусусан дар чунин мавқеъ корро осон менамояд ва боиси пирӯзӣ бар душман мешавад. Ва ин бар воҷиб будани таваккал далолат мекунад. Низ далолат менамояд, ки таваккали банда ба андозаи имонаш хоҳад буд.Тафсири Саъдӣ 1/ 227

кирдори онон аз гуноҳҳои кабира аст.[1]

**26.** (Парвардигор дуои Мӯсоро қабул кард ва гуфт): «Дохил шудан ба он сарзамини муқаддас ба муддати чиҳил сол барояшон (барои яҳудон) ҳаром шуд ва дар он биёбон саргардон хоҳанд монд ва роҳе намеёбанд барои осоиш. Пас барои ин нофармонони фосиқ андӯҳгин мабош!»

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡۛ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗۛ يَتِيهُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَلَا تَأۡسَ عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

**27.** Ва қиссаи ростини ду писари Одам (Қобил ва Ҳобил) - ро барояшон бихон. Он гоҳ, ки қурбоние (яъне амале, ки ба Аллоҳ наздик мекунад) карданд, аз якеашон (Ҳобил) қабул карда шуд, зеро ӯ парҳезгор буд ва аз дигаре (Қобил) қабул карда нашуд, зеро ӯ парҳезгор набуд. Гуфт Қобил аз рӯи ҳасад ва кина: «Туро мекушам. Гуфт Ҳобил: Аллоҳ қурбонии парҳезгоронро қабул мекунад.[2]

۞وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ إِذۡ قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ أَحَدِهِمَا وَلَمۡ يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧

**28.** (Ҳобил гуфт ба бародараш): Агар ту барои куштани ман даст дароз кунӣ, ман ба ту даст

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 228

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 42

дароз намекунам, ки туро бикушам. Ин аз рӯи тарс нест, балки ман аз Аллоҳ, ки Парвардигори ҷаҳониён аст, метарсам.[1]

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**29.** Мехоҳам, ки ту ҳам гуноҳи маро ва ҳам гуноҳи худро, ба сӯи Парвардигор бибарӣ, то аз дӯзахиён гардӣ, ки ин аст подоши ситамкорон.

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣٠

**30.** Ҳавои нафси (Қобил) ӯро ба куштани бародар водошт ва ӯро кушт ва аз ҷумлаи он зиёнкороне гардид, ки охираташонро ба ин дунё фурӯхтанд.

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ أَخِيهِۚ قَالَ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣١

**31.** (Баъд аз он, ки Қобил бардарашро кушт, надонист ҷасади бародарашро чи кор кунад). Пас Аллоҳ зоғеро фиристод, то заминро биковад ва ба ӯ нишон бидиҳад, ки чӣ гуна ҷасади бародари худро дафн созад. Гуфт: «Вой бар ман, натавонам монанди ин зоғ бошам ва ҷасади бародарамро дафн кунам». Пас ӯ аз гурӯҳи пушаймон шудагон гашт[2]

(1) Касе, ки аз Аллоҳ метарсад, гуноҳ намекунад ва хусусан ба гуноҳи кабира даст намезанад.

(2) Саранҷоми ҳамаи гуноҳҳо пушаймонӣ ва зиён аст. Тафсири Саъдӣ 1/228

**32.** Ба сабаби ин ҳодиса ҳукм кардем бани Исроилро, ки ҳар кӣ бикушад касеро ба ғайри ивази касе ё бегуноҳ дар рӯи замин, чунон аст, ки ҳамаи мардумро кушта бошад. Ва ҳар кас, ки сабаби зиндагонии касе шуд яъне, аз куштани чунин шахси бегуноҳ худдорӣ кард, пас гуё, ки зинда сохтааст тамоми мардумонро. Ва ба таҳқиқ паёмбарони Мо ҳамроҳ бо далелҳои равшан бар онҳо(бани Исроил) фиристода шуданд. Боз ҳам бисёре аз онҳо ҳамчунон бар рӯи замин аз ҳадди хеш таҷовуз мекарданд.[1]

مِنۡ أَجۡلِ ذَٰلِكَ كَتَبۡنَا عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفۡسَۢا بِغَيۡرِ نَفۡسٍ أَوۡ فَسَادٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعٗا وَمَنۡ أَحۡيَاهَا فَكَأَنَّمَآ أَحۡيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۚ وَلَقَدۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡأَرۡضِ لَمُسۡرِفُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ҳамоно ҷазои касоне, ки бо Аллоҳ ва паёмбаронаш ҷанг мекунанд ва дар замин ба фасод мекӯшанд, яъне роҳзанӣ мекунанд он аст, ки кушта шаванд ё ба дор кашида шаванд ё дастҳову пойҳояшон яке аз чапу яке аз рост бурида шавад ё аз сарзамини худ бадарға шаванд. Ин барои хор ва шарманда шуданашон дар ин ҷаҳон аст ва дар охират

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُاْ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓاْ أَوۡ يُصَلَّبُوٓاْ أَوۡ تُقَطَّعَ أَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم مِّنۡ خِلَٰفٍ أَوۡ يُنفَوۡاْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِۚ ذَٰلِكَ لَهُمۡ خِزۡيٞ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٣﴾

(1) Яъне, гуноҳ мекарданд ва аз пайравӣ расулони гузашта даст мекашиданд. Тафсири Табари 242 | 10

низ ба азоби сахт гирифтор хоҳанд шуд.[1]

**34.** Магар, касоне ки пеш аз он ки шумо онҳоро дастгир кунед, тавба кунанд. Парвардигор онҳоро меомӯрзад. Пас бидонед, ки Аллоҳ омӯрзанда ва меҳрубон аст![2]

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبۡلِ أَن تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهِمۡۖ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٤

**35.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон овардаед ва ба шариати Ӯ амал кардаед аз Аллоҳ битарсед ва ба тоаташ наздикӣ ҷӯед ва ба ризогии Ӯ амал намоед ва дар роҳаш ҷиҳод кунед, то ки растагор гардед![3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِي سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣٥

**36.** Онон, ки ба ягонагии Парвардигор ва шариати Ӯ кофир шудаанд, агар ҳамаи он чӣ дар рӯи замин аст ва монанди он аз они онҳо бошад ва бихоҳанд худро бо он аз азоби рӯзи қиёмат бозхаранд, аз онҳо пазируфта нашавад зеро вақти бозхаридани худ аз азоб аз байн рафта ва ба

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفۡتَدُواْ بِهِۦ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنۡهُمۡۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٣٦

(1) Тафсири ибни Касир 3/ 100

(2) Яъне ҳад соқит мешавад, аммо ҳаққу ҳуқуқи одамон соқит намешавад Тафсири Бағави 3/ 50

(3) Тафсири Ибни Касир 3\103

азоби дардовар гирифтор шаванд![1]

**37.** (Кофирон) мехоҳанд, ки аз оташ берун оянд, дар ҳоле ки берун омада наметавонанд ва азобашон абадӣ аст.

يُرِيدُونَ أَن يَخۡرُجُواْ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنۡهَاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٣٧

**38.** Дасти марди дузд ва зани дуздро ба ҷазои коре, ки кардаанд, то банди даст бибуред. Ин уқубатест аз ҷониби Аллоҳ барои дузд ва дигарон, то аз дуздӣ баргарданд. Ва Аллоҳ пирӯзманду ҳаким аст![2]

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقۡطَعُوٓاْ أَيۡدِيَهُمَا جَزَآءَۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلٗا مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٣٨

**39.** Ҳар кас пас аз кирдори нописандаш (яъне баъд аз дуздӣ карданаш) тавба кунад ва ба салоҳ ояд, Аллоҳ тавбаи ӯро мепазирад .Ба дурустӣ Аллоҳ омӯрзанда ва меҳрубон аст!

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعۡدِ ظُلۡمِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَتُوبُ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٣٩

**40.** Оё надонистаӣ эй Паёмбар, ки фармонравоии осмонҳову замин аз они Аллоҳ аст, ҳар киро бихоҳад, азоб мекунад ва ҳар киро бихоҳад, меомӯрзад ва Аллоҳ бар ҳар коре тавоност?

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤٠

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\230

(2) Тафсири Саъдӣ 1\230

**41.** Эй Паёмбар, ғамгин накунад туро кирдори онон, ки ба куфр мешитобанд. Чи онҳое, ки ба забон гуфтанд, ки имон овардем ва ба дил имон наёварданд ва чи он яҳудон, ки гӯш меандозанд, то дурӯғ банданд ва барои гурӯҳе дигар, ки худ назди ту намеоянд, суханчинӣ мекунанд ва сухани Аллоҳро дигаргун месозанд ва мегӯянд: «Агар шуморо (Муҳаммад) инчунин гуфт, (ки мувофиқи он чи ки мо онро тағйир додаем аз ҳукмҳои Таврот) бипазиред ва агар бо он мухолиф ояд, аз қабул ва амал кардани вай дурӣ ҷӯед!» Ва ҳар касро, ки Аллоҳ азоби ӯро бихоҳад, ту ӯро аз қаҳри Аллоҳ раҳоӣ нахоҳӣ дод. Инҳо касоне, ҳастанд, (яъне яҳуду мунофиқон)[1] ки Аллоҳ нахостааст, ки дилҳояшонро аз палидии куфр пок гардонад. Онönро дар дунё хорӣ ва дар охират азоби дарднок аст!

۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَلَمۡ تُؤۡمِن قُلُوبُهُمۡۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْۛ سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ سَمَّٰعُونَ لِقَوۡمٍ ءَاخَرِينَ لَمۡ يَأۡتُوكَۖ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ مِنۢ بَعۡدِ مَوَاضِعِهِۦۖ يَقُولُونَ إِنۡ أُوتِيتُمۡ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمۡ تُؤۡتَوۡهُ فَٱحۡذَرُواْۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتۡنَتَهُۥ فَلَن تَمۡلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمۡۚ لَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٤١

**42.** Инҳо яҳудиён шунавандагони дурӯғанд, хӯрандагони ҳароманд. Пас агар назди ту омаданд,

سَمَّٰعُونَ لِلۡكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحۡتِۚ فَإِن جَآءُوكَ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُمۡ أَوۡ أَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡۖ وَإِن تُعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ فَلَن يَضُرُّوكَ شَيۡـًٔاۖ

(1) Тафсири Бағавӣ 3\58

وَإِنْ حَكَمْتَ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٤٢﴾

миёнашон ҳукм кун ё аз онҳо рӯй гардон ва агар рӯй гардонӣ, ҳеҷ ба ту зиёне нарасонанд. Ва агар миёнашон ҳукм кунӣ, ба адолат ҳукм кун, ки албатта Аллоҳ адолатпешагонро дӯст дорад.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوْرَىٰةُ فِيهَا حُكْمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Чӣ гуна туро дар байни худ ҳоким қарор медиҳанд, дар ҳоле ки Таврот, ки дарбаргирандаи ҳукми Аллоҳ аст, дар назди онҳост? Сипас аз ҳукми ту рӯй мегардонанд. Ва касоне ки ин корҳоро мекунанд, мӯъмин нестанд.[1]

إِنَّآ أَنزَلْنَا ٱلتَّوْرَىٰةَ فِيهَا هُدًى وَنُورٌۚ يَحْكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسْلَمُواْ لِلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ بِمَا ٱسْتُحْفِظُواْ مِن كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ عَلَيْهِ شُهَدَآءَۚ فَلَا تَخْشَوُاْ ٱلنَّاسَ وَٱخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنًا قَلِيلًاۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Ба дурустӣ Мо Тавротро, ба Мӯсо писари Имрон алайҳиссалоту вассалом нозил кардем, ки дар он раҳнамоӣ аст, ки ба сӯи ҳақ ҳидоят мекунад ва дар он равшание ҳаст, ки торикиҳои ҷаҳолат шакку шубҳа ва шаҳватҳоро равшан мекунад. Паёмбароне, ки итоаткунандаи фармони Парвардигор буданд, бинобар он барои яҳуд ҳукм карданд ва низ парҳезгорону донишмандон, ки ба ҳифзи китоби Аллоҳ (Таврот) маъмур буданд ва бар он

(1) Тафсири Саъдӣ 1\232

гувоҳӣ доданд, инҳо касоне буданд, ки дар миёни яҳудиён бар асоси Таврот ҳукм мекунанд ва худ ба он амал доштанд ва онро ба дигарон таълим медоданд , пас Парвардигор фармуд: Аз мардум матарсед, аз Ман битарсед ва оёти маро ба баҳои андак мафурӯшед[1]. Ва ҳар кӣ мувофиқи оёте, ки Аллоҳ нозил кардааст, ҳукм накунад, кофир аст.[2]

**45.** Ва дар Таврот бар онон муқаррар доштем, (яъне фарз кардем), ки шахс дар баробари шахс ва чашм дар баробари чашм ва бинӣ дар баробари бинӣ ва гӯш дар баробари гӯш ва дандон дар баробари дандон ва ҳар захмеро қасосест. Ва ҳар кӣ аз қасос даргузарад, гуноҳашро кафорае (товоне) хоҳад буд. Ва ҳар кӣ ба он чӣ Аллоҳ нозил кардааст, дар қасос ва ғайри он ҳукм накунад, пас ӯ аз ситамкорон аст.[3]

وَكَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفۡسَ
بِٱلنَّفۡسِ وَٱلۡعَيۡنَ بِٱلۡعَيۡنِ وَٱلۡأَنفَ بِٱلۡأَنفِ
وَٱلۡأُذُنَ بِٱلۡأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ
وَٱلۡجُرُوحَ قِصَاصٞۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ
فَهُوَ كَفَّارَةٞ لَّهُۥۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٥

**46.** Ва аз паи онҳо Исо писари Марямро фиристодем, ки тасдиққунандаи Тавроте буд,

وَقَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ مُصَدِّقٗا
لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَ

(1) Ҳар гоҳ олим аз ин офатҳо солим бимонад, ӯ тавфиқ ёфтааст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\232

(3) Тафсири Бағавӣ 3\62

ки пеш аз ӯ фиристода будем ва Инҷилро, ба ӯ додем, ки дар он ҳидоятест, ки ба роҳи ҳақ даъват менамояд ва нурест, ки ҳақро аз ботил ҷудо мегардонад ва тасдиқкунандаи Тавротест, ки пеш аз он нозил карда шудааст ва бар сиҳатии он гувоҳӣ медиҳад ва бо он мувофиқ аст ва барои парҳезгорон, ҳидоят ва пандест.[1]

فِيهِ هُدًى وَنُورٌ وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ва бояд, ки аҳли Инҷил мувофиқи он чӣ Аллоҳ дар он китоб нозил кардааст, ҳукм кунанд. Зеро ҳар кас ба он чӣ ки Аллоҳ нозил кардааст, ҳукм накунад, аз фосиқон аст.

وَلْيَحْكُمْ أَهْلُ ٱلْإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِ ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَـٰسِقُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ва ин китобро эй Муҳаммад ба ростӣ бар ту нозил кардем ва ҳар он чи дар он аст ҳақ аст, тасдиқкунанда ва ҳукмкунанда бар китобҳоест, ки пеш аз он будаанд. Ва баён медорад он чи аз он китобҳо, ки тағйир дода шуданд. Пас, мувофиқи он чӣ Аллоҳ нозил кардааст, дар миёнашон (яҳудиён) ҳукм кун ва аз пайи хоҳишҳояшон марав, то он чиро ки аз ҳақ бар ту нозил шудааст,

وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبَ بِٱلْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلْكِتَـٰبِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ ۖ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ ٱلْحَقِّ ۚ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً وَمِنْهَاجًا ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَـٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\233 ва Тафсири ибни Касир 3\126

вогузорӣ. Барои ҳар гурӯҳе аз шумо шариъат ва равише ниҳодем. Ва агар Аллоҳ мехост, ҳамаи шуморо як уммат месохт. Вале хост дар он чӣ бар шумо арзонӣ доштааст, биёзмоядатон, то фармонбардори шумо аз нофармонбардор маълум гардад. Пас бо амал карданатон ба Қуръон ба сӯи некиҳо бишитобед. Бозгаштани ҳамаи шумо ба сӯи Аллоҳ аст, то аз он чӣ дар он ихтилоф мекардед, огоҳатон созад.

وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ وَٱحۡذَرۡهُمۡ أَن يَفۡتِنُوكَ عَنۢ بَعۡضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعۡضِ ذُنُوبِهِمۡۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ٤٩

**49.** Ва эй Паёмбар, миёни яҳудиён бар мувофиқи он чӣ ки Аллоҳ нозил кардааст, ҳукм кун ва аз хостаҳояшон пайравӣ макун ва аз онҳо бипарҳез, ки мабодо бифиребандат, то аз баъзе аз чизҳое, ки Аллоҳ бар ту нозил кардааст, рӯй бигардонӣ. Ва агар аз ҳукми ту рӯй гардонданд, бидон, ки Аллоҳ мехоҳад ононро зудтар ба подоши баъзе гуноҳҳонашон дар дунё азоб кунад ва ҳароина бисёре аз мардуми яҳуд аз тоати Парвардигорашон саркашанд.[1]

(1) Тафсири Бағавӣ3\66

**50.** Оё ин яҳудиён ҳукми ҷоҳилиятро мехоҳанд? Ва барои қавме, ки муътақиданд ва бовар доранд, ки ҳукми Парвардигор ҳақ аст, чи касе беҳтар аз Аллоҳ ҳукм менамояд?

أَفَحُكْمَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Эй касоне, ки имон овардаед, яҳуд ва насороро ба дӯстӣ нагиред. Онон худ дӯстони якдигаранд ва якдигарро ёрӣ мекунанд ва бар зидди дигарон якдаст ва якпорча мешаванд. ҳар кас, ки аз шумо эшонро дӯст гирад, дар зумраи онҳост. Ҳамоно Аллоҳ ситамгоронро ҳидоят намекунад![1]

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوْلِيَآءَ ۘ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Парвардигор хабар медиҳад аз ҳоли мунофиқоне, ки дар дил маразе[2] доранд, мебинӣ, ки ба сӯҳбати яҳудон мешитобанд, мегӯянд: «Метарсем, ки ба мо осебе бирасад[3]». Наздик аст, Парвардигор пирӯзие биёварад ё аз ҷониби худ коре кунад[4], пас он гоҳ аз он

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٌ ۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِىَ بِٱلْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِۦ فَيُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَآ أَسَرُّوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ نَٰدِمِينَ ﴿٥٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\235

(2) Бемории маънавӣ мисли шакку шубҳа ва нифоқ.

(3) Эҳтимол аст, ки шикасту ҳазимат бар мусалмонон рӯй диҳад,

(4) Яъне, фатҳи Макка, ки паёмбарашро нусрат диҳад, ислом ва мусалмонҳоро бар кофирон пирӯз гардонад ё коре кунад, ки ба сабаби он қуввати яҳуду насоро заиф гардад, пас назди мусалмонон сарфурӯ оранд.Тафсири Саъдӣ 1\235

чӣ дар нафсҳояшон пинҳон дошта буданд, пушаймон шаванд.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ إِنَّهُمۡ لَمَعَكُمۡۚ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فَأَصۡبَحُواْ خَٰسِرِينَ ٥٣

**53.** Ва онҳое, ки имон овардаанд, (яъне, мӯъминон дар ҳоли мунофиқон дар таъаҷҷуб монда ба якдигар) мегӯянд: «Оё инҳо ҳамон касонеанд, ки ба Аллоҳ савгандҳои сахт мехӯрданд, ки бо шумо хоҳанд буд?», амалҳояшон, ки дар дунё ба ҷо оварданд ба сабаби гумони бадашон бар исломи мусалмонон ботил гардид, пас худ дар зумраи зиёнкорон даромаданд.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَن يَرۡتَدَّ مِنكُمۡ عَن دِينِهِۦ فَسَوۡفَ يَأۡتِي ٱللَّهُ بِقَوۡمٖ يُحِبُّهُمۡ وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ يُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوۡمَةَ لَآئِمٖۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٥٤

**54.** Эй касоне, ки имон овардаед, ҳар кӣ аз шумо аз динаш бозгардад, пас, ба зудӣ Аллоҳ мардумеро биёварад новобаста вай яҳудӣ ё насронӣ ё дигар бошад, ки онҳоро дӯст бидорад ва онҳо низ Ӯро дӯст доранд. Дар баробари мӯъминон фурӯтананд ва дар баробари кофирон неруманданд, дар роҳи Аллоҳ бо молу ҷон ва гуфтору кирдорашон ҷиҳод мекунанд ва аз маломати ҳеҷ маломатгаре намеҳаросанд. Ин фазли Аллоҳст, ба ҳар кас, ки хоҳад, медиҳад ва

(1) Тафсири Бағавӣ 3\ 69

Парвардигор фарохнеъмату доност![1]

**55.** Танҳо Аллоҳ ва паёмбари Ӯ ва мӯъминон дӯсти шумо ҳастанд, касоне, ки намозро бо хушӯъ барпо медоранд ва закоти фарзиро адо менамоянд ва дар баробари Аллоҳ фурӯтан ҳастанд.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمْ رَٰكِعُونَ ٥٥

**56.** Ва ҳар кӣ Аллоҳ ва паёмбари Ӯ ва мӯъминонро дӯсти худ гирифт, пас бегумон ҳизб ва гурӯҳи Аллоҳ пирӯз аст.

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَإِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ٥٦

**57.** Эй мӯъминон касонеро, ки дини шуморо бо тамасхӯр ва бозӣ гирифтаанд, аз касоне, ки ба онҳо пеш аз шумо китоб дода шуд ва кофиронро дӯст магиред ва агар мӯъмин ҳастед аз Аллоҳ битарсед. Зеро имоне, ки дар вуҷуди мӯъминон аст, иҷоб мекунад, то дӯстии эшонро тарк намоянд ва аз дари душманӣ бо онҳо дароянд.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَٱلْكُفَّارَ أَوْلِيَآءَ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٥٧

**58.** Ва чун бонги намоз кунед, он намозро яҳуду насоро ва кофирон[3] масхараву бозӣ мегиранд, зеро мардуме ҳастанд, ки ба сабаби нодонии худ намеандешанд.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ٥٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\235

(2) Тафсири Саъдӣ 1\236

(3) Тафсири Бағавӣ 3\74

**59.** Бигӯ эй расул, ба он масхаракунандагони аҳли китоб: «Эй аҳли китоб, оё интиқоми шумо ҷуз ин чизи дигаре ҳаст, ки мо ба Аллоҳ ва он чӣ бар мо нозил шуда ва он чӣ пеш аз ин нозил шудааст, имон овардаем. Ва бидонед, ки бештари шумо фосиқ ҳастед. Яъне, аз тоъати Илоҳӣ берун рафта ва бар иртикоби гуноҳ ҷуръат кардаед»[1]

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Бигӯ: «Оё шуморо аз касоне, ки дар назди Аллоҳ ҷазое бадтар аз ин доранд, хабар бидиҳам, ки шумо моро бад-он муттаҳам намудаед, ҳол он ки он сифот дар шумо мавҷуд мебошад: Онҳо касоне ҳастанд, ки Аллоҳ онҳоро лаънат карда ва бар онҳо хашм гирифта ва баъзеро маймуну хук гардонидааст ва парастандагони тоғутанд[2]. Онҳоро бадтарин ҷойгоҳ аст ва аз роҳи рост гумгаштатаринанд.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ أُوْلَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦٠﴾

**61.** Ва чун мунофиқон назди шумо омаданд, гуфтанд, ки имон овардем ва ҳол он ки

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُواْ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُواْ بِهِۦ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُواْ يَكْتُمُونَ ﴿٦١﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\237

(2) Ҳар он чи ба ҷои Аллоҳ парастиш шавад ва он парастидашуда розӣ бошад. Тафсири Саъдӣ 1\237

бо куфр дохил шуданд ва ба ҳамон куфр хориҷ гаштанд ва онҳо даъво доранд, ки мўъмин ҳастанд, Аллоҳ ба он чӣ пинҳон медоранд, огоҳтар аст!

**62.** Мебинӣ бисёре аз онҳоро (яҳудонро), ки ба гуноҳу бедодӣ[1] ва дар хўрдани моли ҳаром аз якдигар тез мешитобанд. Воқеан кори бисёр бадеро анҷом медиҳанд!

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٢

**63.** Аз чӣ рўй пешвоён ва донишмандонҳояшон ононро аз гуфтори бад ва ҳаромхорагӣ бознамедоранд. Дар ҳақиқат чи бадӣ аст, ки онон анҷом медиҳанд.

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن
قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ
مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ٦٣

**64.** (Парвардигор паёмбарашро аз ақидаи бади яҳудон ва он чи миёни худ пинҳон медоштанд, хабар медиҳад): Яҳудиён гуфтанд, ки Парвардигор дастбаста аст (яъне, Парвардигор бахил аст. Ва ин воқеа замоне буд, ки ба онҳо хушкӣ ва қаҳтӣ расида буд). Дастҳои худашон баста бод! Ва ба он сухан, ки гуфтанд, малъун гаштанд. Яъне, Парвардигор онҳоро аз раҳмати худ берун

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ
وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ
كَيْفَ يَشَآءُ ۚ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ
إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ
ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ
أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ
فِي ٱلْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ٦٤

(1) Аз ҳад гузаронидан аз ҳақ

кард. Ва амр чунин тавр нест, ки онҳо бар Аллоҳ сухани дурӯғ мебофанд, балки дастҳои Аллоҳ[1] кушода аст. Ба ҳар сон, ки бихоҳад, рӯзӣ медиҳад. Ва он чӣ бар ту аз ҷониби Парвардигорат нозил шудааст, ба сабаби бухлу ҳасадашон дар туғён ва куфри бештарашон хоҳад афзуд. Мо то рӯзи қиёмат миёнашон душманиву кина афкандаем. Ҳар гоҳ, ки ба сабаби вайронии нияташон ва фасодкориашон бар муқобили мусалмонон оташи ҷангро афрӯхтанд, Аллоҳ хомӯшаш сохт. Ва онон дар рӯи замин ба фасод мекӯшанд ва Аллоҳ муфсидонро дӯст надорад.[2]

وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَكَفَّرۡنَا عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٦٥

**65.** Ва агар аҳли Китоб имон ба Аллоҳ ва расулаш биёваранд ва парҳезгорӣ кунанд (яъне, фармудаҳояшро ба ҷо оранд ва аз он чи манъ кардааст, дур биистанд), гуноҳонашонро хоҳем нобуд кард ва онҳоро ба биҳиштҳои пурнеъмат дохил хоҳем кард.

(1) Дар оят сифати дастони Аллоҳ зикр шудааст, ки он бе мислу монанд ва лоиқ ба зоти худаш аст.

(2) Тафсири Табарӣ 10\458

**66.** Ва агар Таврот ва Инҷил ва он чиро, ки аз ҷониби Аллоҳ бар онҳо нозил шуда, (Қуръонро) барпой доранд, аз болои сару зери пояшон рӯзӣ бихӯранд (яъне ризқҳои онҳо фаровон гардад). Баъзе аз онҳо мардуме миёнарав ҳастанд ва бар ҳақ устуворанд ва бисёриашон бадкирдоранд ва аз роҳи ҳақ гумроҳанд.(1)

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ أَقَامُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِم مِّن رَّبِّهِمۡ لَأَكَلُواْ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۚ مِّنۡهُمۡ أُمَّةٞ مُّقۡتَصِدَةٞۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ سَآءَ مَا يَعۡمَلُونَ ٦٦

**67.** Эй Паёмбар, он чиро аз Парвардигорат бар ту нозил шудааст, ба мардум бирасон. Агар чунин накунӣ ва чизеро аз он пинҳон кунӣ, амри рисолати Ӯро адо накардаӣ. Аллоҳ туро аз мардум ҳифз мекунад ва бар душманонат пирӯз мегардонад ва вазифаи ту расонидани ҳақ аст ба сӯи мардум. Ба дурустӣ Аллоҳ мардуми кофирро ҳидоят намекунад.(2)

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغۡ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۖ وَإِن لَّمۡ تَفۡعَلۡ فَمَا بَلَّغۡتَ رِسَالَتَهُۥۚ وَٱللَّهُ يَعۡصِمُكَ مِنَ ٱلنَّاسِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٧

**68.** Бигӯ: «Эй аҳли китоб, шумо бар чизе нестед, (яъне ба Қуръон, Муҳаммад, паёмбари худ ва китобатон имон наовардаед) то он гоҳ, ки Таврот ва Инҷил ва он чиро аз ҷониби

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَسۡتُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗاۖ فَلَا تَأۡسَ عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1/238

(2) Ва касе гумон барад, ки Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам чизеро пинҳон кардааст аз амри Парвардигор, ба дурустӣ бар Аллоҳ дурӯғи бузургеро бофтааст.Тафсири Бағавӣ 3/78

Парвардигоратон бар шумо нозил шудааст, барпой доред». Он чӣ аз ҷониби Парвардигорат бар ту нозил шудааст, бар туғён ва куфри бештарашон бияфзояд. Пас бар ин мардуми кофир ғамгин мабош.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Албатта, аз миёни онон, ки имон овардаанд (яъне, мусалмонон) ва яҳудиён ва собиин[1] ва насоро, (пайравони Исо алайҳиссалом) ҳар кӣ ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон дошта бошад ва кори шоиста кунад, аз аҳволи рӯзи қиёмат биме бар онҳо нест ва он чи ки дар дунё тарк намуданд, бар он ғамгин намешаванд.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُواْ وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** Ба дурустӣ Мо аз бани Исроил паймони маҳкам гирифтем, то ба Аллоҳ имон биёваранд ва паёмбаронро ба сӯи онҳо фиристодем. Ҳар гоҳ ки паёмбаре чизе мегуфт, ки бо хоҳиши нафсашон мувофиқ набуд, гурӯҳеро дурӯғ мебароварданд ва гурӯҳеро мекуштанд.

---

(1) Онон қавмеанд, ки бар фитраташон боқӣ монданд ва барояшон дини муқарраре нест, ки ба он пайравӣ кунанд.

**71.** Ва пиндоштанд, ки ҳеҷ азобе нахоҳад буд. Пас аз дидани ҳақ кӯр ва аз шунидани он кар шуданд. Он гоҳ Аллоҳ тавбаашон бипазируфт. Боз бисёре аз онҳо кӯру кар шуданд. Ва Аллоҳ ба он чӣ мекунанд бино аст.

وَحَسِبُوٓاْ أَلَّا تَكُونَ فِتۡنَةٞ فَعَمُواْ وَصَمُّواْ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ ثُمَّ عَمُواْ وَصَمُّواْ كَثِيرٞ مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٧١

**72.** Парвардигори мутаъол қасам ёд мекунад касоне, ки гуфтанд: Ба таҳқиқ, ки Аллоҳ ҳамон Масеҳ писари Марям аст, кофир шуданд. Масеҳ алайҳиссалом даъвои ботили онҳоро рад карда гуфт: «Эй бани Исроил, Аллоҳро, Парвардигори ман ва Парвардигори худро бипарастед». Зеро ҳар кас, ки барои Парвардигор (Исо ё касе дигарро) шарике қарор диҳад, ҳамоно Аллоҳ биҳиштро бар ӯ ҳаром кунад ва ҷойгоҳи ӯ оташ аст ва ситамкоронро ёридиҳандае нест, ки аз азоби Парвардигор онҳоро раҳо кунад.

لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ وَقَالَ ٱلۡمَسِيحُ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۖ إِنَّهُۥ مَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ ٱلۡجَنَّةَ وَمَأۡوَىٰهُ ٱلنَّارُۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ٧٢

**73.** Ҳамоно онон, ки гуфтанд: «Аллоҳи барҳақ саввумини се аст[1]», кофир шуданд. Дар ҳоле, ки ҳеҷ маъбуде барҳақ

لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٖۘ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ وَإِن لَّمۡ

(1) Яъне: ба эътиқоди насрониён дар мартабаи улуҳият се кас ҳастанд: яке Аллоҳ ва дигаре Исо ва сеюм Марям. Тафсири ибни Касир 3\158 ва Бағавӣ 3\82

يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

ҷуз Аллоҳ нест. Агар аз он чӣ мегӯянд, бознаистанд, ба ононе ки дар ақидаи кофирашон меистанд, азоби дардовар хоҳад расид.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٤﴾

**74.** (Сипас Парвардигор онҳоро ба тавба кардан аз он чӣ аз онҳо сар зада даъват кард ва баён намуд): Оё ба даргоҳи Аллоҳ тавба намекунанд ва аз Ӯ омӯрзиш намехоҳанд? Аллоҳ омӯрзанда ва меҳрубон аст!

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** (Сипас ҳақиқати Масеҳ ва модарашро, ки ҳақ ва ошкор буд, баён кард ва фармуд): Масеҳ писари Марям, ҷуз паёмбаре набуд, ки паёмбароне пеш аз ӯ будаанд ва модараш зани ростгӯй[1] буд, ки ҳар ду ғизо мехӯрданд. Бингар, ки чӣ гуна оётро барояшон баён мекунем, сипас бингар, ки чӣ гуна аз ҳақ рӯй мегардонанд.[2]

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾

**76.** Эй Паёмбар, ба кофирон бигӯ: «Оё ҷуз Аллоҳ маъбуди дигареро, ки барои шумо молики ҳеҷ фоида ва зиёне нест ҳеҷ фоида ва зиёне барои шумо

(1) Бисёр ростгӯй дар мартабаи сиддиқон, ки баъди анбиё аст.

(2) Ин далели равшане аст, бар ин ки онҳо ду бандаи ниёзманд буданд ва ҳамон тавр ки инсонҳо ба хӯрок ва ошомиданӣ ниёз доранд онҳо низ ба он ниёзманд буданд.

намерасонад, мепарастед ва ҳол он, ки Аллоҳ ба гуфтори бандагонаш шунаво ва ба кирдорашон доност?»

**77.** Эй Паёмбар ба насоро бигӯ: «Эй аҳли китоб, ба ноҳақ дар дини хеш ғулув (зиёдаравӣ) макунед дар он чи ки аз шахсияти Масеҳ эътиқод доред ва аз хоҳишҳои он мардуме, ки пеш гумроҳ шуда буданд ва мардуми бисёреро гумроҳ карданд ва худ аз роҳи рост каҷравӣ кардаанд, пайравӣ макунед».

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ
ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ
وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ٧٧

**78.** (Парвардигор хабар медиҳад, ки Ӯ кофиронро аз раҳматаш маҳрум карда гуфтааст): Онон, ки аз бани Исроил кофир шуданд, ба забони Довуд ва Исо ибни Марям лаънат шуданд ва ин лаънат подоши исён ва таҷовузашон буд.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۚ ذَٰلِكَ
بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ٧٨

**79.** Инҳо, яҳудиён гуноҳи ошкор мекарданд ва ба кардани он розӣ буданд ва аз кори зиште, ки мекарданд, якдигарро манъ намекарданд ва ҳароина бадкорӣ мекарданд. Ба ин сабаб сазовори лаънати Парвардигор гаштанд.

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ٧٩

**80.** Бисёре аз яҳудиёнро мебинӣ, ки бо кофирон яъне, бо мушрикони Макка, ки бар зидди Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба ҷанг баромаданд дӯстӣ меварзанд. Бад аст, он чӣ пештар барои худ фиристоданд. Хашми Аллоҳ бар онҳост ва рӯзи қиёмат дар азоби ҷовидонаанд.[1]

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ва агар он яҳудиёне ки мушриконро дастиёрӣ карданд ба Аллоҳ ва паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва он чӣ бар ӯ нозил шуда, (Қуръон) имон оварда буданд, кофиронро дӯст намегирифтанд, вале бештарашон фосиқонанд. Яъне, аз тоъати Аллоҳ ва расулаш берунанд[2]

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Бешак хоҳӣ дид, эй Паёмбар, ки душмантарин мардум барои мӯъминон яҳудиён ва мушрикон ҳастанд ки яҳудиён аз сабаби саркашӣ ва инкор карданашон ҳақро ва мушрикон ба сабаби бутпарастиашон душманӣ варзиданд ва меҳрубонтарин касон

۞ لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3\85

(2) Тафсири Бағавӣ 3\85

нисбат ба онон, ки имон овардаанд, касонеро меёбӣ, ки мегӯянд: «Мо насронӣ ҳастем». Зеро баъзе аз онҳо донишмандону обидон ҳастанд ва онҳо аз қабули ҳақ такаббур намекунанд. Ва онҳо касонеанд, ки рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро қабул карданд ва ба он имон оварданд.[1]

**83.** Аз нишонаҳои дӯстии онҳо ба мусалмонон он аст, ки гурӯҳе аз онҳо[2] он чиро, ки бар паёмбар нозил шуда, бишнаванд, чашмонашон ба сабаби он чи аз ҳақ шинохтанд, пур аз ашк мешавад, ки он ҳақ ва аз назди Парвардигор аст ва ба Аллоҳ имон меоваранд ва расули Ӯро пайравӣ мекунанд ва мегӯянд: "Эй Парвардигори мо, имон овардем, моро низ дар зумраи гувоҳидиҳандагон бинавис".[3]

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Чаро ба Аллоҳ ва ин дини ҳақ, ки бар мо нозил шудааст, имон наёварем ва

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\241

(2) Яъне гурӯҳе аз деҳқонони ҳабаш. Тафсири ибни Касир 3\168

(3) Яъне, дар рӯзи қиёмат бо ҳамроҳи уммати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам Тафсири Бағавӣ 3\88

тамаъ накунем, дар ин ки Парвардигори мо моро дар шумори солеҳон оварад?

**85.** Пас ба сабаби имоне, ки оварданд ва эътирофе, ки ба ҳақ карданд, Парвардигор онҳоро ба биҳиштҳое, ки аз зери дарахтони он ҷӯйҳо равон аст, дарорад ва онҳо дар он ҷовидон мемонанд ва ин подоши некӯкорон аст.

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ва онон, ки куфр варзиданд ба ягонагии Парвардигор ва инкор карданд паёмбарии Муҳамммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро ва оёти моро, ки бар паёмбарон нозил шуда дурӯғ шумориданд, онҳо аз аҳли ҷаҳаннаманд.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ﴿٨٦﴾

**87.** Эй касоне, ки имон овардаед, чизҳои покизаеро, ки Аллоҳ бар шумо ҳалол кардааст, ҳаром макунед аз таъом, нӯшокӣ, никоҳи занон ва неъматеро, ки Парвардигор ба шумо ба фарохӣ арзонӣ намудааст, ба тангӣ магиред ва аз ҳад дармагузаред, ки ҳамоно Аллоҳ аз ҳад таҷовузкунандагонро дӯст надорад.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ва аз чизҳои ҳалолу покизае, ки Аллоҳ ба шумо рӯзӣ додааст, бихӯред ва

وَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ﴿٨٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3\90

аз Аллоҳе, ки ба Ӯ имон овардаед, битарсед. Ва амрҳояшро ба ҷо оред ва аз манъ кардаҳояш дурӣ ҷӯед.

**89.** Парвардигор шуморо ба хотири савгандҳои беҳуда аз забонатон ҷорӣ гашта бозхост нахоҳад кард. (ба монанди Валлоҳӣ не! Валлоҳӣ оре!), вале ба сабаби шикастани савгандҳое, ки аз рӯи қасд мехӯред, бозхост мекунад ва каффорати он таъом додани даҳ мискин аст аз ғизои миёнае, ки ба хонаводаи хеш мехӯронед ё пӯшиши (либоси) онҳо ё озод кардани як банда. Ва ҳар кӣ наёбад, се рӯз рӯза медорад. Ин кафорати қасам аст, ҳар гоҳ, ки қасам хӯрдед, ба қасамҳои худ вафо кунед. Аллоҳ оёти худро барои шумо инчунин баён мекунад, бошад, ки сипосгузор бошед, ки Парвардигор шуморо ба роҳи рост ҳидоят фармудааст.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ
وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلۡأَيۡمَٰنَۖ
فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطۡعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنۡ
أَوۡسَطِ مَا تُطۡعِمُونَ أَهۡلِيكُمۡ أَوۡ كِسۡوَتُهُمۡ
أَوۡ تَحۡرِيرُ رَقَبَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ
ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖۚ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيۡمَٰنِكُمۡ إِذَا
حَلَفۡتُمۡۚ وَٱحۡفَظُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٨٩

**90.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва расули Ӯ, шароб[1] ва қимор ва бутҳо ва гаравбандӣ бо тирҳо (тирҳое, ки фол мекушоянд), палидӣ ва кори шайтон аст, аз он

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡخَمۡرُ وَٱلۡمَيۡسِرُ
وَٱلۡأَنصَابُ وَٱلۡأَزۡلَٰمُ رِجۡسٞ مِّنۡ عَمَلِ
ٱلشَّيۡطَٰنِ فَٱجۡتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٩٠

(1) Ҳар масткунандае, ки ақлро тира мекунад.

гунохон парҳез кунед, то ба ҷаннат комёб шавед! (Ин корҳо аз ҷиҳати маънавӣ палид ва наҷас ҳастанд, гарчӣ дар зоҳир палид нестанд).

**91.** Ҷуз ин нест, ки шайтон мехоҳад бо шаробу қимор миёни шумо кинаву душманӣ афканад ва шуморо аз ёди Аллоҳ ва намоз боздорад, ба рафтани ақл дар нӯшидани шароб ва машғул шудан ба беҳудагӣ дар бурд кардани қимор, пас оё шумо даст мекашед ва бас мекунед? (яъне, аз ин корҳо боз истед).

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ فِي ٱلۡخَمۡرِ وَٱلۡمَيۡسِرِ وَيَصُدَّكُمۡ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَعَنِ ٱلصَّلَوٰةِۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّنتَهُونَ ٩١

**92.** Аллоҳу паёмбарашро итоъат кунед ва фармонбардорӣ намоед. Агар рӯй гардонед, аз фармудаҳои Парвардигор ва амал кардед ба он чи манъ карда шудед, бидонед, ки вазифаи паёмбари Мо (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) расонидани паёми равшани Парвардигор аст!

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَٱحۡذَرُواْۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٩٢

**93.** Бар касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, дар он чӣ хӯрдаанд, пеш аз ҳаром шудани шароб ва қимор гуноҳе нест, ҳар гоҳ парҳезгорӣ кунанд аз корҳои ҳаром ва имон биёваранд ва

لَيۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جُنَاحٞ فِيمَا طَعِمُوٓاْ إِذَا مَا ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّأَحۡسَنُواْۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٣

ба корҳои шоиста пардозанд, боз ҳам парҳезгорӣ кунанд ва имон биёваранд, боз ҳам парҳезгорӣ ва некӣ кунанд, (яъне, хавфашон онҳоро ба некӯкорӣ овард ҳатто, ки гӯё Аллоҳро дида ибодат мекунанд) ва Аллоҳ некӯкоронро дӯст дорад.[1]

**94.** Эй касоне, ки имон овардаед, Аллоҳ шуморо ба сайде, ки ба даст мегиред ё ба найза шикор мекунед, меозмояд, то бидонад чӣ касе дар пинҳонӣ аз Ӯ метарсад[2]. Ва ҳар кӣ аз ин пас аз ҳад таҷовуз кунад, яъне ба шикор барояд дар ҳоли иҳром ӯрост азобе дардовар.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَيَبْلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ بِشَىْءٍ
مِّنَ ٱلصَّيْدِ تَنَالُهُۥٓ أَيْدِيكُمْ وَرِمَاحُكُمْ
لِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ
بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Эй касоне, ки имон овардаед, ҳар гоҳ, ки дар иҳром бошед, хоҳ дар ҳаҷ ё умра ё дар ҳарам сайдро макушед. Ҳар кӣ ҳар намуди сайдро ба амд (қасдан) бикушад, ҷазои ӯ қурбонӣ кардани ҳайвонест монанди он чӣ куштааст, аз шутур, гов ё гусфанд ба шарти он ки ду шахси одил аз шумо гувоҳӣ диҳанд ва

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْتُلُوا۟ ٱلصَّيْدَ وَأَنتُمْ
حُرُمٌ ۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآءٌ
مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِۦ ذَوَا عَدْلٍ
مِّنكُمْ هَدْيًۢا بَـٰلِغَ ٱلْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّـٰرَةٌ طَعَامُ
مَسَـٰكِينَ أَوْ عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوقَ
وَبَالَ أَمْرِهِۦ ۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَ ۚ وَمَنْ عَادَ
فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنْهُ ۚ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٥﴾

(1) Некӯкорӣ амалест, ки Парвардигор онро бар бандагонаш мубоҳ гардондаст, балки бо анҷоми он ба даргоҳи Аллоҳ наздик мешаванд ва ризоияташро дармеёбанд ва аз азобаш худро дур мекунанд. Тафсири Табарӣ 10\576

(2) Яъне худдорӣ мекунад аз шикор дар ҳоли иҳром бастан аз барои ҳаҷ ё умра.

қурбониро ба Каъба расонад ё ба кафорат тангдастонро аз фақирони ҳарам таъом диҳад ё баробари он рӯза бигирад, Парвардигор бар вай ин ҷазоро фарз гардонид, то уқубати кори худ бичашад. Аз он чӣ дар гузашта кардаед[1], Аллоҳ афв кардааст, вале ҳар кӣ ба он қасдан бозгардад, Аллоҳ аз ӯ интиқом мегирад, ки Аллоҳ пирӯзманду интиқомгиранда аст!

**96.** Шикори сайдҳои дарёӣ ва хӯрдани он дар ҳоли иҳром аз ҷиҳати баҳраманд шуданатон аз он бар шумо ва мусофирон ҳалол шудааст ва шикори саҳроӣ, то ҳангоме ки дар иҳром ҳастед, (дар ҳаҷ ё умра) бар шумо ҳаром аст. Ва аз Парвардигоре, ки ба назди Ӯ гирд оварда мешавед, битарсед, то ба савоби бузурге сазовор шавед ва аз азоби дардноки Ӯ солим монед!

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۖ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Парвардигор бар бандагонаш миннат карда мефармояд: Каъба, Байтулҳаромро ва моҳҳои ҳаром[2] ва қурбонии

۞ جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَٱلْقَلَٰٓئِدَ ۚ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٧﴾

(1) Пеш аз ҳаром шудани он чизҳои зикр шуда

(2) моҳи зулҳиҷҷа, зулқаъда, муҳаррам ва раҷаб

беқилода (бегарданбанд) ва қурбонии боқилода (гарданбанддор) сабаби интизоми кори дин ва дунё ва осоиштагӣ барои ҳаёташон гардонид, Ин ба он хотир аст, то бидонед Парвардигор ба тамоми он чи дар осмонҳо ва дар замин мебошад, огоҳ аст. Аз ҷумла огоҳии Парвардигор ин аст, ки зиёрати ин хонаро бароятон муқаррар сохт, чун медонист бисёре аз манофеъи динӣ ва дунявии шумо дар он таъмин мешавад.[1]

اعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٨﴾

**98.** Бидонед, ки укубати Аллоҳ сахт аст ва ҳам Ӯ омӯрзандаву меҳрубон аст! Яъне, касе ки аз фармони Ӯ рӯй гардонад, ба ҷазои сахт гирифтораш кунад ва бидонед Ӯ нисбат ба касе, ки сӯяш бозгардад ва тавба кунад ва аз Ӯ итоъат намояд, омӯрзанда ва меҳрубон аст.[2]

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Парвардигор хабар медиҳад, ки вазифаи паёмбар ҷуз расонидани паём, роҳ намудан ва далолат кардан чизе дигаре нест. Аммо ҳидоят ва тавфиқ дар дасти

(1) Тафсири Саъдӣ 1\244

(2) Тафсири Саъдӣ 1\244

Аллоҳ аст. Ва он чиро, ки ошкор месозед ё пинҳон медоред, Аллоҳ медонад!

**100.** Бигӯ: «Нопоку пок баробар нестанд, ҳарчанд фаровонии нопок туро ба ҳайрат афканад». Яъне, кофир бо мӯъмин, осӣ бо тоъаткор, ҷоҳил бо олим ва моли ҳалол бо моли ҳаром баробар намешавад. Ва моли ками ҳалоли фоидаовар беҳ аст аз моли бисёри ҳароми зараровар.[1] Пас, эй хирадмандон, аз Аллоҳ битарсед, ва аз нопокиҳо дур бошед, то растагор шавед!

قُل لَّا يَسْتَوِي ٱلْخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ ٱلْخَبِيثِ ۚ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٠٠

**101.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва расули Ӯ ва амал ба шариати Ӯ кардаед, аз чизҳое, ки чун барои шумо ошкор шаванд, андӯҳгинатон мекунанд, мапурсед[2]. Ва агар вақте, ки Қуръон фуруд оварда мешавад, дар бораи онҳо суол кунед, албатта барои шумо равшан карда мешавад. Аллоҳ ба хотири он ки бандагонашро аз он авф кунад дар мавриди он чизҳо сукут кардааст, ки омӯрзандаву бурдбор аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَسْـَٔلُوا۟ عَنْ أَشْيَآءَ إِن تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ وَإِن تَسْـَٔلُوا۟ عَنْهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلْقُرْءَانُ تُبْدَ لَكُمْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهَا ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ١٠١

(1) Тафсири ибни Касир 3\203

(2) Тафсири Саъдӣ 1\245

**102.** Мардуме, ки пеш аз шумо буданд, аз он чизҳо суол карданд ва онро ба ҷо наоварданд ва ба он сабаб кофир шуданд. Пас эҳтиёт кунед, то мисли онон мабошед![1]

قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ثُمَّ أَصْبَحُوا بِهَا كَافِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Парвардигор дар бораи баҳира ва соиба ва васила ва ҳомӣ[2] ҳукме муқаррар накардааст, вале кофирон бар Аллоҳ дурӯғ мебананд ва бештаринашон бехираданд.

مَا جَعَلَ اللَّهُ مِن بَحِيرَةٍ وَلَا سَائِبَةٍ وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ وَلَٰكِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ وَأَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ва чун ба он кофироне, ки ҳалол кардаи Аллоҳро ҳаром шумориданд гӯянд, ки ба он чӣ Аллоҳ нозил кардааст ва ба паёмбар рӯй оваред, то ки бароятон ҳалол ва ҳаромро баён кунад[3] гӯянд: «Он дине, ки падарони худро пайравӣ он ёфтаем, моро бас аст». Ҳарчанде, ки падаронашон чизе аз ақл надошта ва роҳ гум карда бошанд?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 11\115

(2) “Баҳира” он модашутуре аст, ки ӯро барои бутон муқаррар мекарданд ва шири онро ба касе намедоданд; “соиба” ҳайвоне, ки барои бутон мегузоштанд ва бар пушти ӯ бор намениҳоданд; “васила” модашутуре аст, ки бори якум дар аввали умр шутури мода зояд, баъд аз он бори дигар мода зояд, пас онро барои бутон мегузоштанд, “ҳомӣ” шутури наре, ки чун аз он чанд бача мегирифтанд, онро аз саворӣ ва ғайри он озод нигоҳ медоштанд. Ислом ҳамаи инҳоро ботил кард. Тафсири Табарӣ 11\124

(3) Тафсири Бағавӣ 3\109

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَيۡكُمۡ أَنفُسَكُمۡۖ لَا يَضُرُّكُم
مَّن ضَلَّ إِذَا ٱهۡتَدَيۡتُمۡۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ
جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥

**105.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва расули Ӯ ва ба шариати Ӯ амал кардаед, худро ба амал кардан дар тоъати Аллоҳ ва дур шудан аз нофармонии Ӯ нигоҳ доред. Агар чанде мардум шуморо қабул накунанд амал карданро давом диҳед, ҳидоят ёфтаед. Ва чун роҳи ростро лозим гирифтед ва амри ба маъруф ва наҳйи аз мункар кардед, ҳеҷ гоҳ онон, ки гумроҳ мондаанд, ба шумо зиёне нарасонанд. Бозгашти ҳамаи шумо назди Аллоҳ аст, то шуморо ба он корҳо, ки мекардаед, огоҳ гардонад.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ شَهَٰدَةُ بَيۡنِكُمۡ إِذَا
حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ حِينَ ٱلۡوَصِيَّةِ
ٱثۡنَانِ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ أَوۡ ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ
إِنۡ أَنتُمۡ ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَصَٰبَتۡكُم
مُّصِيبَةُ ٱلۡمَوۡتِۚ تَحۡبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعۡدِ
ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ
لَا نَشۡتَرِي بِهِۦ ثَمَنٗا وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰ وَلَا
نَكۡتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡأٓثِمِينَ ١٠٦

**106.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳ ва расули Ӯ ва ба шариати Ӯ амал кардаед, чун маргатон фаро расад, ба ҳангоми васият ду шахси одилро аз миёни худатон аз мусалмонон ба гувоҳӣ гиред ё аз ғайри мусалмонон, дар ҳолати набудани мусалмонон ва дар ҳолати зарурат. Ҳар гоҳ, ки дар сафар будед ва маргатон фаро расид, агар аз он ду гувоҳ шак доштед, нигоҳашон доред, то баъд аз намоз, (хусусан намози

(1) Тафсири ибни Касир 3\212

аср) он гоҳ ба Аллоҳ савганд хӯранд ва бигӯянд: Мо савгандҳоямонро ба баҳои каме аз дунё иваз намекунем, ба гуноҳе, ки ба хотири ба даст овардани матоъе аз дунё савганди дурӯғ ёд кунем, ҳарчанд ба фоидаи хешовандамон бошад ва онро рӯпӯш накунем, агар онро пинҳон кунем, он вақт аз зумраи гунаҳкорон хоҳем буд.(1)

**107.** Ва ҳар гоҳ маълум шавад, ки он ду шоҳид муртакиби гуноҳи хиёнат шуданд, ду шоҳиди дигар аз ворисони наздикони майит, ки авлотар аз он ду бошанд, ҷои онҳоро бигиранд. Он ду ба Аллоҳ қасам хӯранд, ки шаҳодати мо аз шаҳодати он ду дурусттар аст ва мо аз ҳақ нагузарем, ҳар гоҳ чунин кунем, аз ситамкорон бошем.

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسْتَحَقَّآ إِثْمًا فَـَٔاخَرَانِ
يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ
ٱلْأَوْلَيَٰنِ فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن
شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعْتَدَيْنَآ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٧

**108.** Ин равиш наздиктар ба он аст, ки ҳам гувоҳиро дар сурати дуруст мувофиқи шариъат адо кунанд ё аз он битарсанд ворисони майит, ки баъд аз қасам хӯрданашон савгандҳояшон рад карда шавад. Аз Аллоҳ битарсед аз қасами бардурӯғ хӯрдан.

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَآ
أَوْ يَخَافُوٓا۟ أَن تُرَدَّ أَيْمَٰنٌۢ بَعْدَ أَيْمَٰنِهِمْ ۗ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ١٠٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\246

Ва гӯш фаро доред он чиро ба шумо панд дода шуд. Аллоҳ мардуми нофармонро ҳидоят намекунад![1]

۞ يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْۖ قَالُواْ لَا عِلْمَ لَنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ١٠٩

**109.** Рӯзе, ки Аллоҳ паёмбаронро гирд оварад, пас бипурсад, ки даъвати шуморо ба суи тавҳид умматҳоятон чӣ гуна ҷавоб доданд? Гӯянд: «Моро ҳеҷ донише нест»[2]. Ҳамоно Ту ҳамаи умури пинҳон ва ошкорро медонӣ.

إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱذْكُرْ نِعْمَتِى عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًاۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَۖ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِى فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِىۖ وَتُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ بِإِذْنِىۖ وَإِذْ تُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِىۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١١٠

**110.** Он гоҳ ки Парвардигор рӯзи қиёмат ба Исо писари Марям гӯяд: "Эй Исо! Ба ёд овар неъмати маро, ки бар ту ва модарат арзонӣ доштам ва туро бе падар офаридам ва модаратро бар тамоми занҳои олам баргузидам ва аз тӯҳмат ӯро пок сохтам. Ва аз неъматҳое, ки Парвардигор ба Исо арзонӣ кард; ба воситаи Ҷабраил ӯро қувват бахшид ва ёрӣ кард, дар гаҳвора бо мардум сухан мегуфт ва дар миёнсолӣ онҳоро ба сӯи Аллоҳ даъват менамуд. Ва аз он неъматҳо; Парвардигор бе воситаи муаллим ба ӯ таълими навиштанро

(1) Тафсири Бағавӣ 3\ 115

(2) Яъне мо намедонем дар синаи мардум чи аст ва баъд аз мо чи корҳое кардаанд.

омӯзонд ва қуввати фаҳм ва идрокро барояш ато кард ва таълим дод ба ӯ Тавротро, ки бар Мӯсо алайҳиссалом фуруд овард ва Инҷилро, ки барои ҳидояти мардум барояш фуруд овард. Ва аз он неъматҳо, ки ба дастури Парвардигор аз гил чизе ба шакли парранда месохт ва дар он медамид, пас ба фармони Аллоҳ парранда мешуд. Ва кӯри модарзод ва фарди мубтало ба бемории песиро ба изни Аллоҳ шифо медод. Ва аз он неъматҳо, ки мурдагонро ба фармони Аллоҳ аз қабр зинда берун меовард. Ва ҳамаи ин ба хост ва изни Парвардигор буд. Ва ин мӯъҷизаҳо ҳама далолат бар паёмбарии Исо алайҳиссалом мекунад. Пас касоне аз онон, ки кофир шуда буданд, гуфтанд: “Он чи ки Исо аз далелҳое, ки овард, ҷодуи ошкоро аст”.

**111.** Ба ёд овар неъмати Маро, ки ба ту арзонӣ намудам, он гоҳ ки пайравон ва ёваронеро барои ту фароҳам намудам. Пас ба ҳавориён илҳом кардам ва дилоҳояшонро барои имон овардан ба Ман ва паёмбарам омода

وَإِذۡ أَوۡحَيۡتُ إِلَى ٱلۡحَوَارِيِّـۧنَ أَنۡ ءَامِنُواْ بِي وَبِرَسُولِي قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّنَا مُسۡلِمُونَ ١١١

сохтам ва бар забони ту ба сӯи онҳо ваҳй кардам. Пас онро иҷобат намуда ва таслими фармони Ман шуданд ва гуфтанд: Имон овардем ва гувоҳ бош, ки мо мусалмонем.[1]

إِذۡ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ هَلۡ يَسۡتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِۖ قَالَ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١١٢

**112.** Ва ба ёд овар, он гоҳ ки ҳавориён гуфтанд: Эй Исо писари Марям! Оё Парвардигорат метавонад аз осмон дастархони пур аз таъом бар мо нозил кунад? Гуфт: «Агар имон овардаед, аз Аллоҳ битарсед».

قَالُواْ نُرِيدُ أَن نَّأۡكُلَ مِنۡهَا وَتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعۡلَمَ أَن قَدۡ صَدَقۡتَنَا وَنَكُونَ عَلَيۡهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ١١٣

**113.** Гуфтанд: «Мехоҳем, ки аз он дастархон бихӯрем, то дилҳоямон ба василаи имон ором гирад ва бо мушоҳидаи нишонаҳо ва мӯъҷизоти ошкор имон ва бовари мо ба ҳақиқат табдил гардад ва бидонем, ки ту ба мо рост гуфтаӣ ва бар он шаҳодат диҳем».

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ تَكُونُ لَنَا عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١٤

**114.** Исо ибни Марям дархости ҳавориёнро пазируфт ва гуфт: «Ё Аллоҳ! Эй Парвардигори мо, барои мо дастархоне аз осмон бифирист, то моро ва ононро, ки баъд аз мо меоянд, иде ва нишоне аз

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 248

ягонагии Ту бошад ва моро рӯзӣ деҳ, ки Ту беҳтарини рӯзидиҳандагон ҳастӣ».

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ فَمَن يَكۡفُرۡ بَعۡدُ مِنكُمۡ فَإِنِّيٓ أُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١١٥

**115.** Аллоҳ гуфт: «Ман он дастархонро барои шумо мефиристам, вале ҳар кӣ аз шумо аз он пас кофир шавад, чунон азобаш мекунам, ки ҳеҷ як аз мардуми ҷаҳонро ончунон азоб накарда бошам». (Пас инкор карданд ва куфр варзиданд, пас аз фуруд омадани дастархон бар онҳо).[1]

وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ١١٦

**116.** Ва ба ёдовар он гоҳ, ки Аллоҳ ба Исо писари Марям рӯзи қиёмат гӯяд: «Оё ту ба мардум гуфтӣ, ки марову модарамро аз ғайри Аллоҳ ба маъбудӣ гиред?» Гуфт: «Ба покӣ ёд мекунам Туро! Ту аз ин сухани зишт ва аз он чи ки шоистаи Ту нест пок ҳастӣ. Насазад маро, ки чизе гӯям, ки шоистаи он набошам. Агар ман чунин гуфта будам, Ту худ медонистӣ, зеро ба он чӣ дар замири ман мегузарад, доноӣ ва ман аз он чӣ дар замири Туст, бехабарам. Зеро Ту донотарин Зоти пок ба ғайб ҳастӣ!

(1) Тафсири Табарӣ 11\232

**117.** Исо алайҳиссалом мегӯяд: Чизе ба онон нагуфтаам ҷуз он чи маро ба гуфтани он дастур додӣ. Гуфтам, Парвардигорро бипарастед, ки Парвардигори ман ва шумо аст. Ва ман то замоне, ки дар миёнашон будам, бар онон гувоҳ будам ва чун маро баргирифтӣ (яъне, ба осмон бурдӣ), Ту худ гувоҳ ва нигаҳбони ақида ва аъмолашон гаштӣ. Ва Ту бар ҳар чизе огоҳӣ.[1]

مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَآ أَمَرْتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنتُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِى كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٧﴾

**118.** Агар ононро азоб кунӣ, бандагони Ту ҳастанд ва Ту ба аҳволашон донотар ҳастӣ ва агар ононро биёмӯрзӣ, он касонеро ки ба назди Ту ба тавба баргаштанд, пас ҳамоно Ту пирӯзманду ҳакимӣ!»

إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١١٨﴾

**119.** Парвардигор ба Исо алайҳиссалом рӯзи қиёмат мегӯяд: «Ин рӯзест, ки ростгӯёнро ростии ният, гуфтор ва кирдорашон фоида диҳад. Аз они онҳост, биҳиштҳое, ки дар он ҷӯйҳо ҷорӣ мешаванд. Ҳамеша дар он ҷовидон хоҳанд буд». Парвардигор аз онон хушнуд ва хубиҳояшонро қабул кардааст ва онон низ аз

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ صِدْقُهُمْ ۚ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\249

Парвардигор хушнуданд аз он савобҳое, ки ба онҳо дода шудааст. Ин аст комёбии бузург!

**120.** Аз они Аллоҳ аст фармонравоии осмонҳову замин ва он чӣ миёни онҳост. Ва Ӯ бар ҳар чизе тавоно аст. Пас ҳеҷ чизе Ӯро нотавон намекунад!

لِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌۢ ﴿١٢٠﴾



## Сураи Анъом (чаҳорпоён)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 165 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ҳамду сано ва ситоиш аз они Аллоҳест, ки осмонҳову заминро биёфарид ва торикиҳову рӯшноиро пайдо кард, (яъне шабу рӯзро) бо ин ҳама баъди дидани ин нишонаҳое, ки далолат ба тавҳид мекунанд кофирон бо Парвардигори хеш маъбуди ботилеро баробар медоранд.[1]

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَ ۖ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١﴾

**2.** Ӯст, ки падари шумо Одам алайҳиссаломро аз гил биёфарид. Боз муқаррар кард ҳаёти шуморо ва вақти марги шуморо ва як муддати дигареро ва он муддат рӯзи қиёмат аст, ки он рӯзро ба ҷуз Ӯ ҳеҷ кас надонад. Бо ин ҳама шумо эй кофирон шакку шубҳа меварзед?[2]

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن طِينٍ ثُمَّ قَضَىٰٓ أَجَلًا ۖ وَأَجَلٌ مُّسَمًّى عِندَهُۥ ۖ ثُمَّ أَنتُمْ تَمْتَرُونَ ﴿٢﴾

**3.** Ва Ӯст маъбуди бар ҳақ дар осмонҳову заминҳо ва аз нишонаҳое ки Ӯсазовори ибодат аст, ин аст, ки медонад тамоми чизҳои пинҳон ва ошкори шуморо

وَهُوَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِى ٱلْأَرْضِ ۖ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُونَ ﴿٣﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 126

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 127

ва медонад он чиро ки шумо касб мекунед.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤

**4.** Намеояд ба кофирон ҳеҷ нишона ва ҳуҷҷате аз нишонаҳои Парвардигорашон, ҷуз он ки баъди дидану шунидан аз он рӯйгардон шуданд ва имон наоварданд![1]

فَقَدۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَسَوۡفَ يَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٥

**5.** Ба дурустӣ ҳақро дурӯғ шумориданд, онгоҳ ки пеши онҳо омад. Пас ба зудӣ ояд ба онон хабари он чи ба он тамасхур мекарданд, ки вай ҳақ аст ва рост аст.[2]

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَا لَمۡ نُمَكِّن لَّكُمۡ وَأَرۡسَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡهِم مِّدۡرَارٗا وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَنۡهَٰرَ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٦

**6.** Оё надидаанд, он мункиршудагон ба ягонагии Аллоҳ ва ба рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам, ки пеш аз онҳо чӣ қадар мардумеро ҳалок кардаем? Мардуме, ки дар замин қудраташон дода будем аз умри дароз ва пулу моли бисёр, он чунон қудрате, ки ба шумо надодаем. Ва барояшон аз осмон боронҳои пай дар пай фиристодем ва рӯдҳоро аз зери пояшон равон

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 262

(2) Тамасхурашон ба рӯзи аз нав зинда шудани баъд аз мурдан ва ба ҷаннату дузах буд. Тафсири Саъдӣ 1/ 250

сохтем. Он гоҳ ба сабаби ношукрии неъмати Аллоҳ ва дурӯғ шумориданашон паёмбаронро ҳалокашон кардем ва баъд аз онҳо мардуми дигаре пайдо кардем.[1]

**7.** Ва эй Паёмбар, ҳатто агар китобе навишта бар рӯи коғаз бар ту нозил мекардем, пас онро мушрикон бо дасти хеш ламс мекарданд (меқапиданд), боз ҳам он кофирон мегуфтанд, ки ин ҷуз ҷодуи ошкоро нест.

وَلَوۡ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ كِتَٰبٗا فِي قِرۡطَاسٖ فَلَمَسُوهُ بِأَيۡدِيهِمۡ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

**8.** Ва мушрикон гуфтанд: «Чаро фариштае бар ӯ (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) нозил нашудааст, то ба ҳақиқати он чи овардааст аз паёмбарӣ далолат намояд?» Агар фариштае мефиристодем, чунон ки онҳо талаб карданд, кор ба поён мерасид (яъне азоб бар онон воҷиб мешуд). Пас ба онҳо ҳеҷ мӯҳлате дода намешуд.[2]

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ مَلَكٞۖ وَلَوۡ أَنزَلۡنَا مَلَكٗا لَّقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ٨

**9.** Ва агар он паёмбарро аз миёни фариштагон интихоб мекардем, боз ҳам ӯро ба

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ مَلَكٗا لَّجَعَلۡنَٰهُ رَجُلٗا وَلَلَبَسۡنَا عَلَيۡهِم مَّا يَلۡبِسُونَ ٩

(1) Тафсири ибни Касир 3/ 241

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 129

сурати марде мефиристодем, зеро онон фариштаро ба сурати ҳақиқиаш дида наметавонанд[1] ва ҳароина дигаргун мекардем бар онон, бар он чи алҳол дигаргун мекунанд.[2]

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنْهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Ҳамоно паёмбаронеро ҳам, ки пеш аз ту буданд, масхара мекарданд. Пас фуруд омад азобе ба тамасхаракунандагон сазои он чи, ки тамасхур мекарданд.[3]

قُلْ سِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

**11.** Бигӯ: Эй Паёмбар «Дар рӯи замин бигардед ва бингаред ба нигоҳи ибрат ва панд, ки поёни кори дурӯғбарорандагони ҳақ чӣ гуна будааст».

قُل لِّمَن مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ قُل لِّلَّهِۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Бигӯ: Эй Паёмбар «Аз они кист он чӣ дар осмонҳову замин аст?» Бигӯ: «Аз они Аллоҳ аст! Чунон ки шумо худ инро иқрор мекунед ва медонед, пас Ӯро ба ягонагиаш парастиш кунед. Бахшоишро бар худ

---

(1) Ҳамчунон ки Ҷабраил алайҳис салом ба назди Паёмбар алайҳис салоту ва салом ба сурати марде (Даҳяи Калбӣ) меомад.

(2) Яъне дар иштибоҳ меафтоданд ва намедонистанд оё ин фариштааст ё одам.Тафсири Бағавӣ 3/ 129

(3) Ин оят тасалло медиҳад барои паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва ваъда медиҳад барои ӯ ва барои мӯъминон нусрат ва оқибати некро дар дунё ва охират. Тафсири ибни Касир 3\242

муқаррар дошта, (яъне тавбаро қабул мекунад) ҳамаи шуморо дар рӯзи қиёмат гирд меоварад, ки дар он шубҳае нест. Онон, ки ба зиёни хеш кор кардаанд имон намеоваранд.[1]

**13.** Аз они Ӯст ҳар чӣ дар шабу рӯз ҷой дорад (яъне аз махлуқот; фаришта, одам, ҷин ва дигар ҳайвонотҳо) ва Ӯст шунавои тамоми овозҳо ва доност ба он чи мешавад ва кай мешавад ва чи гуна мешавад![2]

۞وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِي ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣

**14.** Бигӯ: Эй Паёмбар «Оё ҷуз Аллоҳ дигареро дӯст гирам, Ӯ ки офаринандаи осмонҳову замин аст ва мехӯронаду ризқ медиҳад оламиёнро ва Ӯро ба таъом ниёз нест?» Бигӯ эй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам: «Ҳароина ман амр карда шудаам, ки нахустин касе бошам аз ин уммат, ки таслими амри Аллоҳ шуда бошад. Пас аз мушрикон набошам!»[3]

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيّٗا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَهُوَ يُطۡعِمُ وَلَا يُطۡعَمُۗ قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَسۡلَمَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٤

(1) Яъне ширк оварданд ва рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро қабул накарданд. Тафсири Табарӣ 11/ 274

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 251

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 131

**15.** Бигӯ: эй Паёмбар барои ин мушрикон: «Ҳамоно ман аз азоби он рӯзи бузург (қиёмат) метарсам, агар нофармонии Парвардигори худ бикунам ва дар ибодаташ касеро шарик орам!»[1]

قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٖ ١٥

**16.** Дар он рӯз (қиёмат) азобро аз ҳар кӣ бигардонанд, сазовори раҳмати Аллоҳ шудааст ва ин комёбии ошкорест!

مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٖ فَقَدْ رَحِمَهُۥۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ١٦

**17.** Ва агар Аллоҳ ба ту, эй инсон ранҷе мисли нодорӣ ва беморӣ бирасонад, ҳеҷ кас ҷуз Ӯ дафъаш натавонад кард ва агар ба ту эй инсон некие мисли дороӣ ва тансиҳатӣ бирасонад, пас Ӯ бар ҳар коре тавоност ва сазовори ибодат аст.

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٖ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٖ قَدِيرٞ ١٧

**18.** Ва Ӯст ғолиб болои ҳамаи бандагони худ (яъне ҳамаи бандагон дар зери хоҳиши Ӯ таъоло мебошанд) ва Ӯст доно дар амру наҳйҳояш, огоҳ аст ба тамоми чизҳои пӯшида ва ошкоро![2]

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ١٨

**19.** Бигӯ: эй Паёмбар «Чи чиз бузургтару бартар аст дар боби шаҳодат?» Бигӯ: «Аллоҳ миёни ману шумо

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَٰدَةٗۖ قُلِ ٱللَّهُۖ شَهِيدُۢ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَۚ أَئِنَّكُمْ

---

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 132

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 251

لَتَشۡهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخۡرَىٰۚ قُل لَّآ أَشۡهَدُۚ قُلۡ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَإِنَّنِي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ١٩

гувоҳ аст бар он чи мегӯям. Ва ин Қуръон бар ман ваҳй шудааст, то шуморо ва ҳар касро, ки ба ӯ аз Арабу Аҷам Қуръон бирасад, бим ба азоби охират диҳам. Оё шаҳодат медиҳед, ки бо Аллоҳ маъбудони дигаре ҳам ҳастанд?» Бигӯ: эй Паёмбар «Ман шаҳодат намедиҳам». Бигӯ: «Ҳамоно, ки Ӯ Аллоҳест якто ва аз он чӣ бо Ӯ шарик месозед, безорам!»[1]

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمُۘ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠

**20.** Аҳли Китоб (яҳуду насоро) мешиносанд Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро, ҳамчунон ки мешиносанд фарзандони худро. Онҳое, ки зиёнкор шуданд дар ҳаққи худ ба сабаби инкор карданашон сифатҳои Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро, имон намеоваранд.[2]

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢١

**21.** Чӣ касест ситамкортар аз он, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебандад (яъне ба Аллоҳ шарик меорад) ё оёти Қуръони Ӯро дурӯғ мепиндорад? Ҳароина ситамкоронро (кофиронро) растагорӣ нест![3]

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 133

(2) Тафсири Табарӣ 11/ 294

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 135

**22.** Рӯзи қиёмат ҳамаро ҷамъ оварем, сипас ба онҳое, ки, ба Аллоҳи якто ширк овардаанд, бигӯем: «Он маъбудоне, ки мепиндоштед, ки шарикони Аллоҳанд, акнун куҷоянд, ки шуморо тарафдорӣ кунанд?»

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَيۡنَ شُرَكَآؤُكُمُ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٢٢

**23.** Баъдан набошад узре барояшон магар, ки гӯянд дар ҷавоби суоле, ки барояшон дода шуда буд “куҷо ҳастанд маъбудҳоятон?”: «Савганд ба Аллоҳ, Парвардигори мо, ки мо мушрик набудем!»

ثُمَّ لَمۡ تَكُن فِتۡنَتُهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ وَٱللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشۡرِكِينَ ٢٣

**24.** Бингар ва андеша кун эй Паёмбар, ки чӣ гуна бар худ дурӯғ бастанд ҳол он ки дар охират бутҳояшон аз онҳо безорӣ ҷӯянд ва ба он чи умедворӣ мекашиданд аз шафоъаташон, ночиз гардид.[1]

ٱنظُرۡ كَيۡفَ كَذَبُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡۚ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

**25.** Баъзе аз он мушрикон ба сухани ту гӯш медиҳанд, вале Мо бар дилҳояшон пардаҳо афкандаем, то он Қуръонро дарнаёбанд ва гӯшҳояшонро вазнин (ношунаво) кардаем. Ва ҳар мӯъҷизаеро, ки бингаранд, ба он имон намеоваранд. Ва

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَۖ وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوكَ يُجَٰدِلُونَكَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 301

чун назди ту оянд, бо ту ба муҷодала дар мавриди ҳаќу ботил пардозанд. Кофирон мегӯянд, ки нест ин (Қуръон) магар қиссаҳои пешиниён.[1]

وَهُمۡ يَنۡهَوۡنَ عَنۡهُ وَيَنۡـَٔوۡنَ عَنۡهُۖ وَإِن يُهۡلِكُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٢٦

**26.** Ва онон (мушрикон) мардумро аз пайравии Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам бозмедоранд ва худ аз ӯ канора меҷӯянд ва ҳол он ки намедонанд, ки бо ин корашон танҳо худашонро ба ҳалокат расонида ва дучори азоби сахт мешаванд.[2]

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَى ٱلنَّارِ فَقَالُواْ يَٰلَيۡتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٧

**27.** Агар эй Паёмбар, онҳоро (мушриконро) дар он рӯзи қиёмат бингарӣ, ки дар баробари дӯзах нигоҳашон доштаанд, мегӯянд: «Эй кош, моро бозгардонанд ба ҳаёти дунё, то оёти Парвардигорамонро дурӯғ нашуморем ва ба он амал кунем ва аз гӯруҳи мӯъминон бошем!»[3]

بَلۡ بَدَا لَهُم مَّا كَانُواْ يُخۡفُونَ مِن قَبۡلُۖ وَلَوۡ رُدُّواْ لَعَادُواْ لِمَا نُهُواْ عَنۡهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٢٨

**28.** На, он чиро, ки аз ин пеш пӯшида медоштанд, аз чашмони мардумон мисли амалҳои куфру бад акнун бар онҳо ошкор шуда, агар онҳоро ба дунё (фарз кунем)

(1) Тафсири ибни Касир 3/247

(2) Тафсири Табарӣ 11/ 315

(3) Тафсири Бағавӣ 2/ 322

бозгардонанд, боз ҳам ба ҳамон корҳое, ки манъашон карда буданд, бозмегарданд (яъне ба куфру гуноҳ), ҳамоно инҳо дурӯғгӯёнанд.[1]

**29.** Ва гуфтанд мушрикон: «Нест ҳеҷ зиндагие ва ҳаёте, магар зиндагонии ин дунё ва мо дигар бор баъд аз маргамон зинда нахоҳем шуд»

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٢٩

**30.** Ва агар бубинӣ эй Паёмбар он ҳангомро, ки дар баробари Парвардигорашон истодаанд онҳое, ки зинда гардонидани баъд аз мирониданро инкор карда буданд, гуфта шавад: «Оё ин ҳақ нест?» Гӯянд: «Оре, савганд ба Парвардигорамон!» Гӯяд (Аллоҳ таъоло): «Ба сабаби куфре, ки ба Аллоҳ ва расулаш дар дунё меварзидед, азобро бичашед!»[2]

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ قَالَ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٠

**31.** Ҳамоно зиён карданд онҳое, ки дидор бо Аллоҳро дурӯғ пиндоштанд. Ва чун қиёмат ба ногаҳон фаро расад, гӯянд (мушрикон): «Эй ҳасрато, бар мо ба хотири амалҳои зиште, ки кардем дар дунё».

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ قَالُواْ يَٰحَسۡرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطۡنَا فِيهَا وَهُمۡ يَحۡمِلُونَ أَوۡزَارَهُمۡ عَلَىٰ ظُهُورِهِمۡۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٣١

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 322

(2) Тафсири Табарӣ 11/ 324

Инҳо бори гуноҳонашонро бар пушти худ мебардоранд. Огоҳ бошед, бад чизест он чи мебардоранд.

وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۖ وَلَلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Ва зиндагии дунё чизе ҷуз бозичаву ҳавасронии беҳуда нест ва барои касоне ки худро аз азоби Ӯ бо тоъат нигоҳ медоранд ва аз нофармонии Ӯ дур мешаванд сарои охират аз сарои дунё беҳтар аст. Оё ба ақл дарнамеёбед он чизеро, ки ба шумо хабар медиҳем?[1]

قَدۡ نَعۡلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحۡزُنُكَ ٱلَّذِي يَقُولُونَۖ فَإِنَّهُمۡ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Бе гумон медонем, ки суханашон[2] туро эй Паёмбар андӯҳгин месозад, вале инҳо (мушрикон) танҳо туро дурӯғгӯй намебароранд, балки ин ситамкорон сухани Аллоҳро (оятҳоро) инкор мекунанд![3]

وَلَقَدۡ كُذِّبَتۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَ فَصَبَرُواْ عَلَىٰ مَا كُذِّبُواْ وَأُوذُواْ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمۡ نَصۡرُنَاۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ وَلَقَدۡ جَآءَكَ مِن نَّبَإِيْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Ҳамоно кофирон паёмбаронеро ҳам, ки пеш аз ту буданд, дурӯғгӯ шумориданд, пас онҳо бар он ранҷу озорҳо сабр карданд ва даъваташонро давом доданд, то ёрии мо фаро расидашон. Ва суханони

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 330

(2) Бовар накарданашон туро зоҳиран.

(3) Тафсири Бағавӣ 3/140

Аллоҳро[1] тағйирдиҳандае нест. Ва ҳароина қиссаи баъзе аз ахбори паёмбарон, ки умматҳояшон бо онҳо чи ситамҳо кардаанд, бар ту нозил шудааст.[2]

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيۡكَ إِعۡرَاضُهُمۡ فَإِنِ ٱسۡتَطَعۡتَ
أَن تَبۡتَغِيَ نَفَقٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَوۡ سُلَّمٗا فِي ٱلسَّمَآءِ
فَتَأۡتِيَهُم بِـَٔايَةٖۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمۡ عَلَى
ٱلۡهُدَىٰۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٣٥

**35.** Агар рӯйгардони кардани онҳо бар ту эй Паёмбар гарон аст, пас агар метавонӣ, ки биҷӯӣ (нақбе) яъне сурохие дар замин ё нардбоне барои баромадан ба осмон, то мӯъҷизае бар онҳо биёварӣ, пас бикун. Агар Аллоҳ бихоҳад, ҳамаро ба роҳи рост барад. Пас ҳаргиз эй Паёмбар аз нодононе, ки ғаму андӯҳашон сахт аст ва бесабранд мабош.[3]

۞ إِنَّمَا يَسۡتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسۡمَعُونَۘ وَٱلۡمَوۡتَىٰ
يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٣٦

**36.** Ҳамоно қабул мекунанд даъвати Исломро эй Паёмбар онҳое[4], ки мешунаванд, аммо кофирон дар қабули ҳақ дар гурӯҳи мурдагонанд, зеро ҳаёти ҳақиқӣ дар ислом аст. Ва мурдагонро Аллоҳ аз қабрҳояшон зинда мегардонад. Сипас ҳама

(1) Яъне ҳукм кардааст, ки паёмбаронашро пирӯз мегардонад.

(2) Тафсири Бағавӣ 3/140

(3) Тафсири Бағавӣ 3/140

(4) Мӯъминоне, ки даъватро қабул мекунанд ва аз он фоида мебаранд. Тафсири Бағавӣ 3/143

дар рӯзи қиёмат ба назди Ӯ бозгардонида мешаванд, то ки ҳисобу китоб карда шаванд.[1]

**37.** Ва гуфтанд мушрикон: «Чаро мӯъҷизае аз Парвардигораш бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил нашуд?» Бигӯ эй Паёмбар: «Ҳамоно Аллоҳ қодир аст, ки мӯъҷизае фурӯ фиристад. Вале бештаринашон намедонанд, ки фурӯ фиристодани мӯъҷиза мувофиқи ҳикмати Аллоҳ сурат мегирад!»[2]

وَقَالُواْ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ҳеҷ ҷонваре дар рӯи замин нест ва ҳеҷ паррандае бо болҳои худ дар ҳаво намепарад, магар он ки чун монанди шумо тоифае ҳастанд, ки халқияташон мисли шумост. Мо дар ин китоб (яъне дар "*Лаҳву-л-маҳфуз*") ҳеҷ чизеро тарк накардаем. Ва сипас ҳамаро тамоми мардумонро дар назди Парвардигорашон гирд меоваранд, барои ҳисобу китоб.[3]

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَا طَٰٓئِرٍ يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمْثَالُكُمۚ مَّا فَرَّطْنَا فِي ٱلْكِتَٰبِ مِن شَيْءٍۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ﴿٣٨﴾

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 342. Монанд кардани кофирон ба мурдагон аз он сабаб аст, ки дилҳои онон мурдааст ва ҳақро қабул намекунанд.

(2) Тафсири ибни Касир 3/ 253

(3) Тафсири Саъдӣ 2/ 333

**39.** Ва онон, ки оёти моро дурӯғ шумориданд, каронанд (намешунаванд он чизеро, ки ба онҳо фоида дорад) ва гунгонанд (ба ҳақиқат сухан намегӯянд) ва дар торикиҳои куфр ҳайронанд. Аллоҳ ҳар киро хоҳад, гумроҳ кунад ва ҳар киро хоҳад, ба роҳи рост гардонад[(1)]

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا صُمّٞ وَبُكۡمٞ فِي ٱلظُّلُمَٰتِۗ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضۡلِلۡهُ وَمَن يَشَأۡ يَجۡعَلۡهُ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٩

**40.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: «Чӣ мебинед, ки агар бар шумо азоби Аллоҳ дар ин дунё фурӯд ояд ё қиёмат даррасад, оё барои кашфи азобе, ки бар шумо фурӯд омадааст аз ғайри Аллоҳ (яъне аз маъбудҳои ботилатон ёрӣ меҷӯед ки азобро аз шумо дур кунанд), агар ростгӯёнед?»[(2)]

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوۡ أَتَتۡكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَدۡعُونَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٠

**41.** Балки ба ҷониби Аллоҳ дуъову зорӣ мекунед, пас бартараф мекунад Аллоҳ агар бихоҳад он балову мусибатеро, ки дуъо мекунед ва фаромӯш мекунед дар он вақт он чизеро, ки онро шарики Аллоҳ муқаррар кардед.[(3)]

بَلۡ إِيَّاهُ تَدۡعُونَ فَيَكۡشِفُ مَا تَدۡعُونَ إِلَيۡهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوۡنَ مَا تُشۡرِكُونَ ٤١

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 350

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 143

(3) Тафсири Табарӣ 11/ 354

**42.** Ҳамоно эй Паёмбар бар умматҳое, ки пеш аз ту буданд, паёмбароне фиристодем то ки ононро ба сӯи Аллоҳ даъват кунанд. Пас гирифтор кардем эшонро баъди бовар накардани паёмбарони Мо ба нодорӣ, беморӣ ва офатҳо шояд, ки ба сӯи Аллоҳ бозгарданд ва дуъову илтиҷо кунанд.[1]

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ يَتَضَرَّعُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Пас, чаро ҳангоме, ки азоби мо ба онҳо расид, тавбаву зорӣ накарданд? Зеро дилҳояшонро қасоват (сахтӣ) фаро гирифта ва шайтон аъмолашонро (ширк ва гуноҳҳояшонро) дар назарашон ороста ва зиннат дода буд.[2]

فَلَوْلَآ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَا تَضَرَّعُواْ وَلَٰكِن قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ مَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Пас чун ҳамаи пандҳоеро, ки ба онҳо дода шуда буд, фаромӯш карданд (яъне амрҳои Аллоҳро ба ҷо наоварданд), ҳамаи дарҳои лаззатҳои дунявиро ба рӯяшон кушодем, то аз он чӣ ёфта буданд, шодмон гаштанд, пас ба ногоҳ фурӯ гирифтемашон ва ҳамагон ноумед гардиданд[3]

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَٰبَ كُلِّ شَىْءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا فَرِحُواْ بِمَآ أُوتُوٓاْ أَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً فَإِذَا هُم مُّبْلِسُونَ ﴿٤٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 355
(2) Тафсири Бағавӣ 3/143
(3) Тафсири ибни Касир 3/ 256

**45.** Пас, решаи ситамкорон (кофирон) барканда шуд[1] ва сипос Парвардигори ҷаҳониёнро.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْۚ وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٥

**46.** Бигӯ эй Расул: «Оё медонед, ки агар Аллоҳ гӯшу чашмони шуморо бозгирад ва бар дилҳоятон мӯҳр ниҳад, кадом маъбуде ҷуз Аллоҳ онҳоро ба шумо бозмегардонад? Бингар эй Расул, ки оёти Аллоҳро чӣ гуна ба шеваҳои гуногун баён мекунем. Боз ҳам куффору мушрикон рӯй мегардонанд аз қабули оятҳои мо».[2]

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمۡعَكُمۡ وَأَبۡصَٰرَكُمۡ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم مَّنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِهِۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ ثُمَّ هُمۡ يَصۡدِفُونَ ٤٦

**47.** Бигӯ эй Расул ба он мушрикон: «Чӣ мебинед, агар азоби Аллоҳ ба ногоҳ ё ошкоро бар шумо фурӯд ояд, оё ҷуз гӯруҳи ситамкорон (мушрикон) ҳалок мешаванд?»[3]

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ بَغۡتَةً أَوۡ جَهۡرَةً هَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٧

**48.** Мо паёмбаронро ҷуз барои мужда додан аҳли тоъатро ба ҷаннат, ва бим кардан аҳли маъсиятро ба дӯзах намефиристем. Пас ҳар кас, ки ба Аллоҳ имон овард ва Паёмбарашро бовар кард ва кори шоистае

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَۖ فَمَنۡ ءَامَنَ وَأَصۡلَحَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٤٨

(1) Яъне ҳалок шуданд

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 256

(3) Тафсири Табарӣ 11/ 368

кард, бимнок ва ғамгин намешавад!

**49.** Ва касоне, ки оёти Қуръони моро дурӯғ шумориданд, бирасад ба онҳо азоб ба сабаби хориҷ буданашон аз итоъати Аллоҳ.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَمَسُّهُمُ ٱلۡعَذَابُ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: «Ба шумо намегӯям, ки хазинаҳои Аллоҳ назди ман аст. Ва илми ғайб ҳам намедонам. Ва намегӯям, ки фариштае ҳастам. Танҳо аз чизе пайравӣ мекунам, ки бар ман ваҳй шудааст». Бигӯ эй Паёмбар: «Оё нобино ва бино баробар мешаванд. Чаро андеша намекунед дар оятҳои Аллоҳ, то ҳақиқатро дарёбед?»[1]

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ إِنِّي مَلَكٌۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۚ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُۚ أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ва битарсон ба Қуръон (яъне панд деҳ ба Қуръон) касонеро, ки метарсанд, ки ҷамъкарда мешаванд ба сӯи Парвардигорашон, ки набошад барояшон дӯсте, ҷуз Аллоҳ ва на шафоъаткунандае, то парҳезгорӣ кунанд.[2]

وَأَنذِرۡ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحۡشَرُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ لَيۡسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Касонеро, ки ҳар бомдод ва шабонагоҳ Парвардигори

وَلَا تَطۡرُدِ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 372

(2) Тафсири Бағавӣ 3/145

يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ مَا عَلَيۡكَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَمَا مِنۡ حِسَابِكَ عَلَيۡهِم مِّن شَيۡءٖ فَتَطۡرُدَهُمۡ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢

хешро ибодат мекунанд ва хостори хушнудии Ӯ ҳастанд, аз назди худ дур макун эй Паёмбар. На чизе аз ҳисоби онҳо бар ӯҳдаи туст, балки бар ӯҳдаи Аллоҳ аст ва на чизе аз ҳисоби ту бар ӯҳдаи онҳо. Агар онҳоро дур кунӣ, дар зумраи ситамкорон бошӣ.[1]

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لِّيَقُولُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنۢ بَيۡنِنَآۗ أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ٥٣

**53.** Ҳамчунин баъзе мардумонро ба баъзе дар бобати ризқ якеро доро ва дигареро камбағал озмудем, то бигӯянд кофирони доро: «Оё аз миёни мо инҳо нотавонон буданд, ки Аллоҳ ба онҳо неъмати исломашро арзонӣ кардааст?» Оё Аллоҳ ба сипосгузорон донотар нест?[2]

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۖ كَتَبَ رَبُّكُمۡ عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَ أَنَّهُۥ مَنۡ عَمِلَ مِنكُمۡ سُوٓءَۢا بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٤

**54.** Чун биёянд назди ту эй Паёмбар, касоне, ки имон овардаанд ба оятҳои Мо пас, бигӯ: «Салом бар шумо! Аллоҳ бар хеш муқаррар кард, ки шуморо раҳмат кунад. Зеро ҳар кас аз шумо, ки аз рӯи нодонӣ кори бад (гуноҳ) кунад, он гоҳ тавба кунад ва некӯкор шавад ва амали солеҳ кунад, ҳамоно

(1) Тафсири ибни Касир 3/ 259

(2) Тафсири Табарӣ 11/ 389

бидонад, ки Аллоҳ мебахшад гуноҳашро ва Ӯ омӯрзандаи гуноҳи тавбакунандагон аст ва бар онон меҳрубон аст».[1]

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْأٓيَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ٥٥

**55.** Ва инчунин оётро ба тафсил баён мекунем бар ту эй Паёмбар, то роҳи ҳақ аз роҳи ботил баён гардад. Ва низ роҳи гунаҳкорон ошкор гардад!

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ٥٦

**56.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: «Ҳамоно манъ карда шуд манро, ки ибодат кунам он чизеро, ки шумо аз ғайри Аллоҳ мепарастед». Бигӯ эй Паёмбар: «Пайравӣ намекунам орзуву ҳавасҳои шуморо, агар пайравӣ кунам ҳамоно гумроҳ шуда бошам дар ин вақт ва набошам аз ҷумлаи роҳёфтагон».[2]

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ مَا عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ٥٧

**57.** Бигӯ эй Паёмбар: «Ҳамоно ман аз Парвардигорам далели равшан дорам, ки Аллоҳ маъбуди якто аст ва шумо эй мушрикон он далелро дурӯғ мешуморед. Нест назди ман он чи (яъне азобе, ки) ба зудӣ металабед онро. Ҳукм, танҳо ҳукми Аллоҳ аст. Ҳақиқатро баён мекунад (яъне ҳақро аз

(1) Тафсири ибни Касир 3/ 262

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 258

ботил ҷудо мекунад) ва Ӯ беҳтарини доварон аст дар байни мову шумо».[1]

**58.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушрикон: «Агар мебуд назди ман азобе, ки ба зудӣ металабедаш, ҳамоно миёни ману шумо кор ба поён мерасид (яъне ман шуморо дар ҳол азоб мекардам). Ва Аллоҳ донотар аст ба ҳоли ситамкорон».[2]

قُل لَّوۡ أَنَّ عِندِي مَا تَسۡتَعۡجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۗ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨

**59.** Ва калидҳои ғайб назди Ӯст. Ҷуз Ӯ касеро аз ғайб огоҳӣ нест. Ҳар чиро, ки дар хушкиву дарёст, медонад. Ҳеҷ барге аз дарахте намеафтад, магар он ки аз он огоҳ аст. Ва ҳеҷ донае дар торикиҳои замин ва ҳеҷ тариву хушке нест (яъне он чизе, ки мерӯяд ва намерӯяд), магар он ки дар китоби равшан (яъне Лавҳи Маҳфуз) навишта шудааст.[3]

۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلۡغَيۡبِ لَا يَعۡلَمُهَآ إِلَّا هُوَۚ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۚ وَمَا تَسۡقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعۡلَمُهَا وَلَا حَبَّةٖ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡأَرۡضِ وَلَا رَطۡبٖ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٥٩

**60.** Ва Ӯст, ки шуморо шаб ҳангоми хоб рӯҳатонро мегирад чи гунае ки дар вақти марг мемиронад ва ҳар чӣ дар рӯз кардаед, медонад, он гоҳ бомдодон рӯҳатонро

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبۡعَثُكُمۡ فِيهِ لِيُقۡضَىٰٓ أَجَلٞ مُّسَمّٗىۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٦٠

(1) Тафсири Табарӣ 11 / 399

(2) Тафсири ибни Касир 3/ 264

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 151

ба ҷисмҳоятон баргардонда шуморо зинда (бедор) месозад, то он ҳангом, ки муддати муайяни умратон дар дунё ба поён расад. Сипас бозгаштатон ба назди Ӯст ва шуморо дар рӯзи қиёмат аз он чӣ кардаед, огоҳ месозад, сипас мувофиқи он ҷазоятон медиҳад.

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ ۖ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ
حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ
رُسُلُنَا وَهُمْ لَا يُفَرِّطُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Ва Ӯст ғолиб болои бандагонаш ва ҳама чиз барои Ӯ сар фурӯоранда анд ва мефиристонад ба шумо фариштагони нигаҳбонро, ки менависанд аъмоли шуморо то дами марг ва чун аҷалаш расид, қабзи рӯҳи ӯ кунанд фариштагони Мо (яъне Малакулмавт ва ёваронаш) ва фариштагон дар ин бобат бе ҳеҷ кӯтоҳиву гузаште ҷони ӯ бигиранд.[1]

ثُمَّ رُدُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ ٱلْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ ٱلْحُكْمُ
وَهُوَ أَسْرَعُ ٱلْحَٰسِبِينَ ﴿٦٢﴾

**62.** Сипас бозгардонида шаванд мурдагон ба сӯи Аллоҳашон, ки ҳақ аст. Бидон, ки ҳукм, ҳукми Ӯст дар рӯзи қиёмат ва Ӯ ба зудӣ ҳисобу китоб кунанда аст.

قُلْ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ
تَدْعُونَهُۥ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً لَّئِنْ أَنجَىٰنَا مِنْ
هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٣﴾

**63.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушрикон: «Чӣ касе шуморо аз ваҳшатҳои хушкӣ вақте, ки дар биёбон мемонед ва

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 151

дар дарё вақте, ки ба киштӣ савор мешаведу роҳро гум мекунед наҷот медиҳад? Муноҷот мекунед ба ҷониби Ӯ ба зорӣ ва дуъоҳои пинҳони мегӯед: агар наҷот диҳад Аллоҳ моро аз ин ранҷу меҳнату бало, ҳамоно аз сипосгузорон хоҳем буд»..[1]

**64.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: «Аллоҳ аст, ки шуморо аз он ҳалокатҳо ва аз ҳар андӯҳе мераҳонад, боз ҳам шумо ба Ӯ ширк меоваред».

قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ كَرۡبٖ ثُمَّ أَنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٦٤

**65.** Бигӯ эй Паёмбар: «Ӯ қодир бар он ҳаст, ки аз болои саратон азобе чун тӯфону шамол ё аз зери пойҳоятон заминҷунбӣ ва фурӯ бурдан бар шумо бифиристад ё шуморо гурӯҳ-гурӯҳ дар ҳам афканад ва хашму кинаи гурӯҳеро ба гурӯҳи дигар бичашонад». Бингар, ки оётро чӣ гуна гуногун баён мекунем. Бошад, ки ба фаҳм дарёбанд ин Қуръонро ва аз он панд гиранд![2]

قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ عَذَابٗا مِّن فَوۡقِكُمۡ أَوۡ مِن تَحۡتِ أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعۡضَكُم بَأۡسَ بَعۡضٍۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥

**66.** Қавми ту Қуръонро дурӯғ мешуморанд, дар ҳоле ки суханест барҳақ ва рост. Бигӯ

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ٦٦

(1) Яъне Ӯро яккаву ягона ибодат мекунем.Тафсири Табарӣ 11/ 414

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 153

эй Паёмбар: «Ман нестам шуморо нигаҳбон».

لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسۡتَقَرّٞۚ وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧

**67.** Ба зудӣ хоҳед донист эй мушрикон, ки барои ҳар хабаре вақту соати муайян аст![1]

وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

**68.** Ва чун бубинӣ эй Паёмбар он мушриконро, ки дар оёти Мо аз рӯи масхара гуфтугӯ мекунанд, аз онҳо рӯй гардон, то ба сухане ҷуз он пардозанд. Ва агар шайтон туро ба фаромӯшӣ афканад, чун ба ёдат омад, бо он мардуми ситамкор ки Қуръонро масхара мекунанд, манишин.[2]

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَلَٰكِن ذِكۡرَىٰ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٦٩

**69.** Касоне, ки аз Аллоҳ тарсиданд ва итоъати амраш карданд ва аз он чи манъ кард, дур шуданд, ба гуноҳи кофирон ҷавобгар нахоҳанд шуд, вале бояд ононро панд диҳанд. Бошад, ки парҳезгор шаванд![3]

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَعِبٗا وَلَهۡوٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ وَذَكِّرۡ بِهِۦٓ أَن تُبۡسَلَ نَفۡسُۢ بِمَا كَسَبَتۡ لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ وَإِن تَعۡدِلۡ

**70.** Ва тарк кун эй Паёмбар он мушриконеро, ки дини исломро бозичаву лаҳв гирифтаанд ва зиндагонии дунё фиребашон дод. Ва ба

(1) Яъне натиҷаи корҳои зиштатонро дар вақти омадани азоб хоҳед донист. Тафсири Табарӣ 11\434

(2) Тафсири Табарӣ 11/ 437

(3) Тафсири Табарӣ 11/ 439

كُلَّ عَدۡلٖ لَّا يُؤۡخَذۡ مِنۡهَآۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبۡسِلُواْ بِمَا كَسَبُواْۖ لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠

Қуръон пандашон деҳ, то худро ба сабаби гуноҳ ва куфрашон дар азоб дучор накунанд. Ҷуз Аллоҳ додрасу шафоъаткунанда надоранд. Ва агар барои раҳоии хеш аз азоб ҳар гуна фидя диҳанд ҳам, пазируфта нахоҳад шуд. Инҳо ба сабабе, ки ба Аллоҳу Расулаш ва ба дини ислом кофир шуданд, барояшон дар дӯзах шаробе аз оби ҷӯшон ва азоби дардоваре муҳайё шудааст.[1]

قُلۡ أَنَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعۡقَابِنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِي ٱسۡتَهۡوَتۡهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِي ٱلۡأَرۡضِ حَيۡرَانَ لَهُۥٓ أَصۡحَٰبٞ يَدۡعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلۡهُدَى ٱئۡتِنَاۗ قُلۡ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۖ وَأُمِرۡنَا لِنُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**71.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: «Оё ғайри Аллоҳ бутҳоеро ибодат кунем, ки на моро фоидае медиҳанд ва на зиён мерасонанд? Ва оё пас аз он ки Аллоҳ моро ба ислом ҳидоят кардааст, монанди он кас, ки шайтонҳо ақлашро гумроҳаш сохта ва ҳайрон бар рӯи замин раҳояш карда, аз дин бозгардем? Ӯро аз мӯъминон ёронест, ки ба ҳидоят нидояш медиҳанд, ки назди мо бозгард». Бигӯ эй Паёмбар барои инҳо мушрикон: «Ҳамоно ҳидояте, ки аз сӯи Аллоҳ бошад, ҳидояти воқеъист. Ва ба мо фармон расида, ки дар

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 441

баробари Парвардигори ҷаҳониён таслим шавем ва Ӯро якка ва ягона ибодат кунем».[1]

**72.** Ва инчунин амр карда шудаем, ки намозро ба таври комил барпо дорем ва аз Ӯ битарсем. Ӯст, он ки ҳамагон наздаш дар қиёмат ҷамъ мешавед!

وَأَنْ أَقِيمُوا الصَّلَوٰةَ وَاتَّقُوهُ ۚ وَهُوَ الَّذِىٓ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ва Ӯст, он ки осмонҳову заминро ба ҳақ биёфарид. Ва рӯзе, ки (рӯзи қиёмат) бигӯяд: «Мавҷуд шав», пас мавҷуд мешавад. Гуфтори Ӯ ҳақ аст. Ва дар он рӯз, ки дар сур (карнай) дамида шавад, фармонравоӣ аз они Ӯст. Донои ниҳону ошкор аст ва Ӯ ҳакиму огоҳ аст![2]

وَهُوَ الَّذِى خَلَقَ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۖ
وَيَوْمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُ ۚ قَوْلُهُ الْحَقُّ ۚ وَلَهُ
الْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى الصُّورِ ۚ عَٰلِمُ الْغَيْبِ
وَالشَّهَٰدَةِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿٧٣﴾

**74.** Ва ба ёд овар эй Паёмбар, чун Иброҳим ба падараш Озар гуфт: «Оё бутонро чун маъбуди бар ҳақ мегирӣ? Ҳамоно ман ту ва қавматро ба ошкоро дар гумроҳӣ аз ҳақ мебинам».

۞ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا
ءَالِهَةً ۖ إِنِّىٓ أَرَىٰكَ وَقَوْمَكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Ҳамчунин нишон медодем Иброҳим алайҳиссаломро малакути осмонҳову заминро, то аз ҷумлаи онҳое гардад, ки дар имонашон устуворанд.

وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ السَّمَٰوَٰتِ
وَالْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ الْمُوقِنِينَ ﴿٧٥﴾

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 450

(2) Тафсири ибни Касир 3/ 281

**76.** Пас чун шаб ӯро (Иброҳим алайҳиссалом)-ро фаро гирифт, ситорае дид. Ва бо қавми худ мунозира кард ва ботил будани динашонро исбот карда гуфт: «Ин аст Парвардигори ман!» Чун ситора фурӯ рафт гуфт: «Фурӯ рафтагонро дӯст надорам». Ин ба он сабаб буд, ки қавмаш ситорапараст буданд.[1]

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٦

**77.** Пас он гоҳ моҳро дид, ки равшантар аз ситора тулӯъ мекунад. Гуфт: «Ин аст Парвардигори ман!» Чун моҳ фурӯ рафт, гуфт: «Агар Парвардигори ман маро роҳи ростро ҳидоят нанамояд, аз гумроҳон хоҳам буд».

فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٧

**78.** Пас чун хуршедро дид, ки тулӯъ мекунад, гуфт: «Ин аст Парвардигори ман, ин бузургтар аст![2]» Ва чун фурӯ рафт, гуфт: «Эй қавми ман, ҳамоно ман аз он чӣ шарики Аллоҳ медонед, безорам.

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمۡسَ بَازِغَةٗ قَالَ هَٰذَا رَبِّي هَٰذَآ أَكۡبَرُۖ فَلَمَّآ أَفَلَتۡ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٧٨

**79.** Ҳамоно ман аз рӯи ихлос рӯй ба сӯи касе овардам, ки осмонҳову заминро офарида аст ва ман аз мушрикон нестам».

إِنِّي وَجَّهۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ حَنِيفٗاۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٧٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 3\162

(2) Яъне аз ситора ва моҳ бузургтараст.

**80.** Ва қавмаш бо ӯ ба ситеза (ҷидол) бархостанд. Гуфт: «Оё дар бораи ягонагии Аллоҳ бо ман ситеза мекунед, ҳол он ки Ӯ маро ҳидоят кардааст? Ман аз он чизе, ки шарики Ӯ меҳисобед, наметарсам, агар шумо манро ба маъбудҳои ботилатон ҳам тарсонед. Магар он ки Парвардигори ман чизеро бихоҳад. Илми Парвардигори ман ҳама чизро фаро гирифтааст. Оё панд намегиред, то бидонед, ки Ӯ таъоло ҳамаи чизҳоро халқ кардааст ва лоиқи ибодат аст?[1]

وَحَآجَّهُۥ قَوۡمُهُۥۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي ٱللَّهِ وَقَدۡ
هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشۡرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ
أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيۡـٔٗاۚ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيۡءٍ
عِلۡمًاۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٨٠

**81.** Чаро аз он бутоне, ки шарики Аллоҳ сохтаед, битарсам, дар ҳоле ки шумо чизҳоеро, ки ҳеҷ далеле дар бораи онҳо нозил накардааст, мепарастед ва биме ба дил роҳ намедиҳед? Агар медонед, бигӯед, ки кадом як аз ин ду гурӯҳ (яъне гӯруҳи муваҳҳидон ё гӯруҳи мушрикон) сазовори амният ҳастанд.

وَكَيۡفَ أَخَافُ مَآ أَشۡرَكۡتُمۡ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمۡ أَشۡرَكۡتُم بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ
عَلَيۡكُمۡ سُلۡطَٰنٗاۚ فَأَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ أَحَقُّ
بِٱلۡأَمۡنِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨١

**82.** Касоне, ки имон оварданду ва амали шоиста карданд ва имони худро ба ширк наомехтанд,

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمۡ يَلۡبِسُوٓاْ إِيمَٰنَهُم بِظُلۡمٍ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلۡأَمۡنُ وَهُم مُّهۡتَدُونَ ٨٢

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 489

эминӣ (осудаҳолӣ) аз барои эшон аст ва эшон ҳидоятёфтагонанд.

**83.** Ин далели мо буд, ки онро ба Иброҳим алайҳис саллом, дар баробари қавмаш додем, ки ҳуҷҷаташон қатъ гардид. Ва баланд мекунем дар дунёву охират мартабаву дараҷаи ҳар касеро, ки мехоҳем. Ҳароина Парвардигори ту ҳакиму доност!

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦۚ
نَرْفَعُ دَرَجَٰتٍ مَّن نَّشَآءُۗ إِنَّ رَبَّكَ
حَكِيمٌ عَلِيمٌ ٨٣

**84.** Ва ба ӯ (Иброҳим алайҳиссаллом) Исҳоқ ва Яъқубро бахшидем ва ҳамагонро ҳидоят кардем. Ва Нӯҳро пеш аз ин ҳидоят карда будем ва аз фарзандони Иброҳим Довуду Сулаймон ва Айюбу Юсуф ва Мӯсову Ҳорун алайҳимус салломро ҳидоят кардем. Ва ҳамчунон паёмбаронро подош додем, некӯкоронро ин гуна подош диҳем!

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَۚ كُلًّا هَدَيْنَاۚ
وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ
وَسُلَيْمَٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ
وَهَٰرُونَۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْمُحْسِنِينَ ٨٤

**85.** Ва Закариёву Яҳё ва Исову Илёс алайҳимусаллом, ки ҳама аз солеҳон буданд

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَۖ كُلٌّ
مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٥

**86.** Ва Исмоилу ал-Ясаъ ва Юнусу Лут алайҳимусаллом, ки ҳамаро бар аҳли замони худ бартарӣ додем.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًاۚ وَكُلًّا
فَضَّلْنَا عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٦

**87.** Ва аз падаронашону фарзандонашон ва бародаронашон баъзеро ҳидоят кардем ва эшонро ихтиёр кардем барои расонидани даъвати Мо ба сӯи қавмашон ва ба роҳи рост ҳидояташон кардем.[1]

وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ
وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧

**88.** Ин аст ҳидояти Аллоҳ. Ҳар киро аз бандагонаш хоҳад, ба он ҳидоят мекунад ва агар ширк меоварданд[2], аъмоле, ки анҷом дода буданд, нобуд мегардид.[3]

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ
وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٨

**89.** Инҳо (яъне паёмбарон алайҳимуссаллом) касоне ҳастанд, ки ба онҳо китоби осмонӣ ва ҳикмат (фаҳм) ва нубувват (паёмбариро) додаем. Агар кофирони Макка ба оятҳои Қуръон имон наёваранд, қавми дигареро (муҳоҷирону ва ансорро) ӯҳдадори он месозем, ки нисбат ба он ба Қуръон куфр намеварзанд[4]

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَۚ فَإِن يَكۡفُرۡ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ
فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ بِهَا بِكَٰفِرِينَ ٨٩

**90.** Инҳо паёмбарон алайҳимуссаллом касоне ҳастанд, ки Аллоҳ ҳидояташон кардааст,

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقۡتَدِهۡۗ
قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ هُوَ إِلَّا
ذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰلَمِينَ ٩٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 512

(2) Он паёмбарони зикркардашуда

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 166

(4) Тафсири ибни Касир 3/ 299

пас ба равиши онҳо эй паёмбар иқтидо кун. Бигӯ ба мушрикон: «Дар баробари даъвати худ ҳеҷ подоше аз шумо наметалабам, ин китоб (Қуръон) ҷуз панде барои мардуми ҷаҳон нест».[1]

**91.** Вақте ки яҳудиён ва мушрикон мегӯянд, ки Аллоҳ ба ҳеҷ инсоне чизе нозил накардааст, Аллоҳро FOR онҷунон, ки лоиқи Ӯст, нашинохтаанд, бигӯ эй Паёмбар: «Китоберо, ки Мӯсо барои рӯшноӣ ва ҳидояти мардум овард, ки онро бар ӯ нозил карда буд? Онро бар қоғазҳо навиштед, порае аз онро ошкор месозед, вале бештаринашро[2] пинҳон медоред. Ба шумо чизҳое омӯхтанд, ки аз ин пеш на шумо медонистед ва на падаронатон медонистанд. Бигӯ: «Он Аллоҳ аст!» Онҳоро бигузор, то дар ин баҳси ботили хеш дилхуш бошанд.[3]

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِذْ قَالُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَىْءٍ ۗ قُلْ مَنْ أَنزَلَ ٱلْكِتَـٰبَ
ٱلَّذِى جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ ۖ
تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا ۖ
وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓا۟ أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْ ۖ قُلِ
ٱللَّهُ ۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِى خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Ин Қуръон китобест, ки фиристодем онро бобаракат, ки тасдиққунанда аст

وَهَـٰذَا كِتَـٰبٌ أَنزَلْنَـٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِى
بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا ۚ

(1) Тафсири Табарӣ 11/ 520

(2) Хабарҳо аз сифати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва паёмбарии ӯ

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 264

китобҳои пешинаро ва то бим кунем аҳли Маккаро ва сокинони тамоми заминро. Касоне, ки ба рӯзи қиёмат имон доранд, боварӣ доранд, ки Қуръон каломи Аллоҳ аст. Ва намозашонро дар вақташ адо мекунанд.(1)

وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمۡ عَلَىٰ
صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ۝٩٢

**93.** Кист ситамкортар аз он кас, ки ба Аллоҳ дурӯғ баст ё гуфт, ки ба ман ваҳй шуда ва ҳол он ки ба ӯ ҳеҷ чиз ваҳй нашуда буд ва он кас, ки гуфт: «Ман низ монанди оёте, ки Аллоҳ нозил кардаст, нозил хоҳам кард?» Агар бубинӣ эй Паёмбар, он гоҳ, ки ин ситамкорон дар сакароти марг гирифторанд ва малоикаҳо бар онҳо даст кушодаанд, ки ҷони хеш берун кунед, имрӯз шуморо ба азоби хоркунандае азоб мекунанд ва ин ҷазо бар он аст, ки дар бораи Аллоҳ ба ноҳақ сухан мегуфтед ва аз оёти Ӯ саркашӣ мекардед.(2)

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ قَالَ
أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمۡ يُوحَ إِلَيۡهِ شَيۡءٞ وَمَن قَالَ
سَأُنزِلُ مِثۡلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ
فِي غَمَرَٰتِ ٱلۡمَوۡتِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ أَيۡدِيهِمۡ
أَخۡرِجُوٓاْ أَنفُسَكُمُۖ ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ
بِمَا كُنتُمۡ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ وَكُنتُمۡ
عَنۡ ءَايَٰتِهِۦ تَسۡتَكۡبِرُونَ ۝٩٣

**94.** Ҳароина танҳо-танҳо, он тавр ки дар оғоз шуморо биёфаридем, назди мо омадаед барои ҳисобу китоб, дар ҳоле ки ҳар

وَلَقَدۡ جِئۡتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ
وَتَرَكۡتُم مَّا خَوَّلۡنَٰكُمۡ وَرَآءَ ظُهُورِكُمۡۖ وَمَا
نَرَىٰ مَعَكُمۡ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ أَنَّهُمۡ

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 168

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 264

чиро, ки ба шумо дода будем аз моли дунё, пушти сар ниҳодаед ва ҳеҷ як аз шафоъаткунандаҳое, ки аз бутҳо мепиндоштед ва онҳоро дар ибодати Аллоҳ шарик мекардед, ҳамроҳатон намебинем. Ҳамоно аз ҳам бурида шуд пайвандии шумо бо бутҳо ва он эътиқоде, ки доштед[1] рафт ва ниҳоят шумо зиён кардед.[2]

فِيكُمْ شُرَكَٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنكُم مَّا كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Албатта Аллоҳ аст, ки донаву хӯшаҳоро мешикофад (мерӯёнад) ва зиндаро аз мурда берун меоварад ҳамчунон ки, чӯҷаро аз тухм ва мурдаро аз зинда ва тухмро аз мурғ берун меоварад. Ин аст Аллоҳи якто. Пас чӣ гуна аз ҳақ гумроҳатон мекунанд?

۞ إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلْحَبِّ وَٱلنَّوَىٰۖ يُخْرِجُ ٱلْحَيَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ ٱلْمَيِّتِ مِنَ ٱلْحَيِّۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Шикофандаи (халқкунандаи) субҳгоҳон аст ва шабро барои оромиш қарор дод ва хуршеду моҳро барои ҳисоб кардани вақт. Ин аст тақдири Аллоҳи пирӯзманди доно!

فَالِقُ ٱلْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيْلَ سَكَنًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ حُسْبَانًاۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾

**97.** Ӯст Аллоҳе, ки ситорагонро биофарид, то ба онҳо дар торикиҳои хушкиву дарё роҳи худро биёбед. Ҳамоно

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهْتَدُواْ بِهَا فِي ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِۗ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْأٓيَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

(1) Яъне бутҳо шарикони Аллоҳанд

(2) Тафсири ибни Касир 3/ 303

нишонаҳои равшанро бароии онон, ки медонанд, аз шариъат ба тафсил баён кардаем!

**98.** Ва Ӯст Аллоҳе, ки шуморо аз як тан Одам алайҳиссаллом биёфарид. Сипас шуморо қароргоҳест дар шиками модар ва амонатҷоест дар пушти падар. Ҳамоно оётро барои онон, ки мефаҳманд, ба тафсил баён кардаем!

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ فَمُسۡتَقَرّٞ وَمُسۡتَوۡدَعٞۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَفۡقَهُونَ ٩٨

**99.** Ӯст Аллоҳе, ки аз осмон борон фиристод ва ба он борон ҳар гуна набототеро рӯёнидем ва аз он наботот танае сабз ва аз он донаҳое бар якдигар чида мисли хӯшаи гандум ва ҷав ва низ аз шохчаҳои хурмо хӯшаҳое сар фароварда падид овардем ва низ боғҳое аз токҳо ва зайтуну анор, монанду номонанд[1]. Ба меваи он бингаред онгоҳ, ки мева медиҳанд ва он гоҳ ки пухта мерасанд. Ҳамоно, ки дар онҳо нишонаҳост, (яъне нишонаҳои қудрати Илоҳист) барои онон, ки имон меоваранд![2]

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيۡءٖ فَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهُ خَضِرٗا نُّخۡرِجُ مِنۡهُ حَبّٗا مُّتَرَاكِبٗا وَمِنَ ٱلنَّخۡلِ مِن طَلۡعِهَا قِنۡوَانٞ دَانِيَةٞ وَجَنَّٰتٖ مِّنۡ أَعۡنَابٖ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشۡتَبِهٗا وَغَيۡرَ مُتَشَٰبِهٍۗ ٱنظُرُوٓاْ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ وَيَنۡعِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمۡ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٩٩

(1) Баргҳояшон бо ҳам монанд вале меваҳояшон гуногун

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 172

**100.** Мушрикон дар ибодат карданашон барои Аллоҳ шариконе аз ҷин қарор доданд ва эътиқодашон ин буд, ки онҳо нафъ ё зараре расонда метавонанд ва ҳол он ки ҷинро Аллоҳ офаридааст. Аллоҳ, ки дар офариниши махлуқоташ касеро шарик нагирифт, инчунин дар ибодаташ касеро бо худ шарик муқаррар насохт. Ва аз рӯи нодонӣ барои Ӯ писарону духтарон нисбат доданд. Ӯ пок аст ва болотар аст аз он чӣ васфаш мекунанд![1]

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ وَخَرَقُواْ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتٍۭ بِغَيْرِ عِلْمٍ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Падидоварандаи осмонҳову замин ва он чи миёни онҳост ва онҳоро аз нестӣ ба ҳастӣ пайдо кард. Чӣ гуна Ӯро фарзанде бошад, ҳол он ки Ӯро ҳамсаре нест[2]. Пок аст Аллоҳ аз он чи мушрикон Ӯро сифат мекунанд. Ҳар чизеро Ӯ офаридааст ва ба ҳар чизе доност! Ва чизе аз Ӯ махфӣ намемонад.[3]

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ صَٰحِبَةٌ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Эй мушрикон ин аст Аллоҳи якто, ки Парвардигори шумост. Ба ҷуз Ӯ ҳеҷ маъбуде[4] нест. Офаринандаи

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ خَٰلِقُ كُلِّ شَيْءٍ فَٱعْبُدُوهُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٠٢﴾

(1) Тафсири Табарӣ 11\10

(2) Фарзанд аз мард ва зан пайдо мешавад ва ин сифати махлуқ аст.

(3) Тафсири Табарӣ 11\11

(4) Сазовори ибодат

ҳама чиз аст. Пас Ӯро бипарастед ва барояш бо тоъат сар фурӯ оред, ки Ӯ нигаҳбони ҳама чиз аст! Ва тадбир мекунад ҳамаи умури халқашро.

لَّا تُدۡرِكُهُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَهُوَ يُدۡرِكُ ٱلۡأَبۡصَٰرَۖ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٠٣

**103.** Чашмҳо Ӯро дар дунё намебинанд, аммо мӯъминон дар охират Парвардигори худро бе ҳеҷ мамониат мебинанд ва Ӯ бинандагонро мебинад. Дақиқу огоҳ аст!

قَدۡ جَآءَكُم بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنۡ أَبۡصَرَ فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ عَمِيَ فَعَلَيۡهَاۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ١٠٤

**104.** (Эй Паёмбар ба мушрикон бигӯ): Ҳамоно аз сӯи Парвардигоратон барои шумо нишонаҳои равшан омад, ки шумо роҳи ҳақро аз гумроҳӣ ҷудо мекунед. Ҳар кӣ аз рӯи ибрат менигарад, ба нафъи ӯст ва ҳар кӣ чашми ибрат барҳам пӯшад, ба зиёни ӯст. Ва ман нигоҳдорандаи шумо нестам, ки амалҳои шуморо бишуморам! Ба дурустӣ, ки вазифаи ман расонандаи каломи Парвардигор аст. Аллоҳ ба муқтазои илм ва ҳикмати худ касеро, ки хоҳад ҳидоят мекунад ва касеро, ки хоҳад гумроҳ месозад.[1]

(1) Тафсири ибни Касир 3\312

**105.** Ва чунон ки дар ин Қуръон баён кардем, барои мушрикон нишонаҳо ва ҳуҷҷатҳои худро дар амри тавҳид ва нубувват[1] ва ҳам чунин нишонаҳоро барои онҳо гуногун баён мекунем дар ҳар чизе ки намедонистанд, то нашавад, бигӯянд, ки аз касе дарс гирифтаӣ[2] ва Мо ин оётро барои аҳли дониш баён мекунем, ки онро қабул мекунанд ва пайрави он мешаванд. Ва онон касонеанд, ки бо Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва он чи бар ӯ нозил шуда имон овардагонанд.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْآيَٰتِ وَلِيَقُولُوا۟ دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Эй Паёмбар ба ҳар чӣ аз ҷониби Парвардигорат бар ту ваҳй шудааст, пайравӣ кун аз амру наҳйе, ки бузургтарини он тавҳиди Аллоҳ аст. Ҳеҷ маъбуде ҷуз Ӯ нест. Ва аз ҷидол ва хусумати мушрикон рӯй гардон![3]

ٱتَّبِعْ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Агар Аллоҳ ҳидояти ононро мехост, онҳо ширк намеоварданд, балки ба ту имон меоварданд ва

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكُوا۟ ۗ وَمَا جَعَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٧﴾

(1) Тавҳид: Аллоҳро якка ягона дониста ибодат кардан ва “нубувват” паёмбарӣ

(2) Яъне аз аҳли китоб таълим гирифти эй Муҳаммад? Тафсири Табарӣ 12/26

(3) Тафсири Табарӣ 12\32

туро пайравӣ мекарданд ва мо туро нигаҳбонашон насохтаем, балки ту расонандаи паёми Мо ҳастӣ ба сӯяшон ва ту корсозашон нестӣ, ки дар ризқу рӯзии онҳо ҷавобгӯй бошӣ![1]

وَلَا تَسُبُّواْ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّواْ ٱللَّهَ عَدۡوَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرۡجِعُهُمۡ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٠٨

**108.** Ва эй мусалмонон, дашном мадиҳед, бутҳоеро ки мушрикон мепарастанд, зеро ки дар баробари шумо онҳо ҳам Аллоҳро аз рӯи зулм ва нодонӣ дашном хоҳанд кард. Чунки онон қавми ҷоҳиланд ҳамчунон ки амали бадашонро барояшон зиннат додем. Инчунин амали ҳар қавмеро дар пеши чашмашон оростаем. Пас бозгашти онҳо ба сӯи Парвардигорашон аст ва Ӯ ҳамаро аз корҳое, ки кардаанд, огоҳ месозад.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِن جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ لَّيُؤۡمِنُنَّ بِهَاۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَا يُشۡعِرُكُمۡ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠٩

**109.** Мушрикон ба сахттарин қасамҳо ба Аллоҳ савганд ёд карданд, ки агар Муҳаммад мӯъҷизае бар мо биёварад, ба ӯ имон меоварем. Бигӯ эй Паёмбар: «Ҳамоно ҳамаи мӯъҷизаҳо назди Аллоҳ аст ва Ӯ қодир аст бар овардани он, ҳар вақте ки хоҳад ва шумо эй мӯъминон аз куҷо медонед, ки агар мӯъҷизае

(1) Тафсири Табарӣ 12\33

ҳам нозил шавад, имон намеоваранд».[(1)]

**110.** Ва ҳамчунон, ки бори аввал ба он имон наёварданд, ин бор низ дилҳову дидагонашонро гумроҳ мекунем ва ононро саргардон дар гумроҳиашон раҳо месозем. Пас онҳо ба сӯи ҳақ роҳ намеёбанд.[(2)]

وَنُقَلِّبُ أَفْـِٔدَتَهُمْ وَأَبْصَٰرَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُواْ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِي طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Ва агар мо талаби онҳоро қабул менамудем ва фariштагонро аз осмон бар онҳо фуруд меовардем ва мурдагонро зинда мекардем, ки бо онҳо сухан гӯянд ва ҳар чизеро гурӯҳ- гурӯҳ назди онон гирд меовардем, пас ба чашми худ онро медиданд боз ҳам имон намеоваранд, магар ин ки Аллоҳ бихоҳад. Валекин бештарашон ҷоҳиланд![(3)]

۞ وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ ٱلْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُواْ لِيُؤْمِنُوٓاْ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١١﴾

**112.** Чунон ки туро, эй расул биёзмудем бо душманонат (мушрикон), ҳамчунин барои ҳар Паёмбаре душманони саркаш аз шаётини инсу ҷин қарор додем. Барои фиреби якдигар суханони ороста ваҳй мекунанд,

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَٰطِينَ ٱلْإِنسِ وَٱلْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ ٱلْقَوْلِ غُرُورًاۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٢﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12\41

(2) Тафсири Табарӣ 12\46

(3) Тафсири Ибни Касир 3\318

то шунавандаро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ созанд. Агар Парвардигорат мехост, чунин намекарданд. Лекин имтиҳонест аз ҷониби Парвардигорат. Пас онҳоро ба ҳоли дурӯғбастанашон бигузор![1]

**113.** Ва мерасонанд аз роҳи васваса шайтонҳои инсу ҷин суханони оростаро, то майл кунанд ба сӯи ин васваса дилҳои касоне, ки имон надоранд ба рӯзи охират, то писанд кунанд он васвасаро ва то амал кунанд он чиро, ки онон амалкунандаи ононанд. (Яъне амале, ки сазовори онон аст).

وَلِتَصۡغَىٰٓ إِلَيۡهِ أَفۡـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ وَلِيَرۡضَوۡهُ وَلِيَقۡتَرِفُواْ مَا هُم مُّقۡتَرِفُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Бигӯ, эй Расул барои мушрикон: Оё довари дигаре ҷуз маъбуди худам ва маъбуди шумо талаб кунам ва ҳол он ки Ӯст, ки ин китоби равшанро (Қуръон) бар шумо нозил кардааст? Ва аҳли китоб, касонеанд, ки Аллоҳ ба онҳо Таврот ва Инҷилро фиристод медонанд, ки (Қуръон) ба ҳақ аз ҷониби Парвардигорат нозил шудааст. Пас аз шак оварандагон мабош дар

أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡتَغِي حَكَمٗا وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مُفَصَّلٗاۚ وَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٞ مِّن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ﴿١١٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12\50

чизе ки аз он Мо ба ту ваҳй фиристодаем![1]

**115.** Ва каломи Парвардигори ту дар ростиву адолат пурра ва мукаммал аст. Ҳеҷ кас наметавонад суханони Ӯро дигаргун кунад ва Ӯст шунаво ба гуфтори бандагонаш ва доност ба зоҳиру ботини умури бандагонаш!

وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدۡقٗا وَعَدۡلٗاۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿١١٥﴾

**116.** Агар фарз карда шавад эй Расул, ки ту итоъат кунӣ бисёриҳоеро, ки дар ин сарзаминанд, туро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ созанд. Зеро онон фақат аз паи гумон мераванд ва фақат ба дурӯғ сухан мегӯянд.

وَإِن تُطِعۡ أَكۡثَرَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ﴿١١٦﴾

**117.** Албатта Парвардигори ту ба касоне, ки аз роҳи Вай дур мегарданд, огоҳтар аст ва ҳидоятёфтагонро аз шумо дида беҳтар мешиносад!

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦۖ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ﴿١١٧﴾

**118.** Агар ба оятҳои равшани Аллоҳ имон дошта бошед, аз забҳе, ки номи Аллоҳ бар он ёд шудааст, бихӯред.

فَكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَٰتِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Чи шуморо манъ мекунад эй мусалмонон аз хӯрдани он чӣ номи Аллоҳ бар он ёд шудааст, ва ҳамоно Аллоҳ чизҳоеро, ки бар

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تَأۡكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَقَدۡ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيۡكُمۡ إِلَّا مَا ٱضۡطُرِرۡتُمۡ إِلَيۡهِۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا لَّيُضِلُّونَ

(1) Тафсири Бағавӣ 3\81

шумо ҳаром сохтааст, ба тафсил баён кардааст, ғайри он гоҳо ки ба сабаби гуруснагие, ки шуморо ба ҳалокат мерасонад ночор гардед? Ва аз он чи ки бар шумо ҳаром шудааст; мисли худмурда. Пас дар ин сурат хӯрдани он барои шумо мубоҳ аст. Ҳамоно бисёре аз гумроҳон бе ҳеҷ донише, дигаронро гумроҳи гумонҳои худ кунанд. Албатта Парвардигори ту ба таҷовузкороне, ки аз ҳадди ҳалол ба ҳаром мегузаранд, донотар аст![1]

بِأَهْوَآئِهِم بِغَيْرِ عِلْمٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُعْتَدِينَ ١١٩

**120.** Ва эй мардум, ҳамаи гуноҳро, чӣ ошкор бошад ва чӣ пинҳон, тарк кунед. Онон, ки гуноҳ мекунанд, ба ҷазои амалҳои худ хоҳанд расид!

وَذَرُواْ ظَٰهِرَ ٱلْإِثْمِ وَبَاطِنَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْسِبُونَ ٱلْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُواْ يَقْتَرِفُونَ ١٢٠

**121.** Эй мусалмонон, аз забҳе, ки номи Аллоҳ бар он ёд нашудааст, нахӯред, ба монанди худмурда ва он чи барои бут ё ҷин забҳ шудаст. Ҳамоно хӯрдани ин гуна забҳшудаҳо фисқ[2] (гуноҳ) аст. Ва шаётини ҷин ба дӯстони худ аз шайтонҳои инсӣ ваҳй мекунанд, ки бо

وَلَا تَأْكُلُواْ مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسْقٌۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِهِمْ لِيُجَٰدِلُوكُمْۖ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ١٢١

(1) Тафсири Бағавӣ 3\82

(2) Аз тоъати Аллоҳ берун рафтан

шумо муҷодала кунанд[1] ва агар ба онҳо фармонбардорӣ кунед, шумо ва онҳо дар ширк баробаред.[2]

**122.** Оё он касе, ки дар гумроҳӣ мурда буд ва Мо бо имон зиндааш сохтем ва нуре дар роҳаш доштем ва ба пайравии паёмбарон тавфиқаш намудем, то ба он дар миёни мардум роҳи худро биёбад, монанди касест, ки дар торикии ҷаҳолат ва гумроҳиҳо гирифтор аст ва роҳи берун шуданро намедонад? Ҳеҷ гоҳ баробар намешаванд. Чунон ки ин кофире, ки бо шумо дар боби гӯшти худмурда баҳс мекунад эй мӯъминон, амали бадашро барояш ороста кардам, онро маъқул донист. Инчунин амалҳои инкоркунандагони роҳи ҳақро дар назарашон ороста гардондам, то ки гирифтори азоб гарданд[3]!

أَوَمَن كَانَ مَيۡتٗا فَأَحۡيَيۡنَٰهُ وَجَعَلۡنَا لَهُۥ نُورٗا يَمۡشِي بِهِۦ فِي ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ لَيۡسَ بِخَارِجٖ مِّنۡهَاۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلۡكَٰفِرِينَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ва чунон ки бо бузургони Макка рӯй дод, ки пеши роҳи дини Аллоҳро

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٍ أَكَٰبِرَ مُجۡرِمِيهَا لِيَمۡكُرُواْ فِيهَاۖ وَمَا

(1) Яъне ба шумо шубҳа меандозанд, ва мегӯянд: чаро он чи Аллоҳ куштааст, намехӯред ва он чи худ забҳ мекунед, мехӯред.

(2) Дар ин оят далел аст, ки касе ҳалол кардаи Аллоҳро ҳаром ё ҳаром кардаи Аллоҳро ҳалол шуморад, мушрик аст. Тафсири Бағавӣ 3\84

(3) Тафсири Табарӣ 12\89

يَمۡكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ﴿١٢٣﴾

гирифтанд ва ба ин тавр дар ҳар деҳае гунаҳкоронашонро бузургонашон қарор додем, то дар он ҷо ба боз доштани дини Аллоҳ макр кунанд, вале намедонанд, ки фақат барои худ макр мекунанд.[1]

وَإِذَا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ قَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ حَتَّىٰ نُؤۡتَىٰ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ رُسُلُ ٱللَّهِۘ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ حَيۡثُ يَجۡعَلُ رِسَالَتَهُۥۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا كَانُواْ يَمۡكُرُونَ ﴿١٢٤﴾

**124.** Чун нишонае бар мушрикони аҳли Макка бар рост будани паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил шуд, баъзе аз бузургонашон гуфтанд, ки мо имон намеоварем, то он гоҳ, ки ҳар чӣ ба паёмбарони Аллоҳ дода шуда[2], ба мо низ дода шавад. Бигӯ «Аллоҳ донотар аст, ки рисолати худро дар куҷо қарор диҳад. Ба зудӣ ба гунаҳгорон ба ҷазои макре, ки мекарданд, аз ҷониби Аллоҳ дар ҷаҳаннам хориву азоби сахте хоҳад расид!»[3]

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهۡدِيَهُۥ يَشۡرَحۡ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِۖ وَمَن يُرِدۡ أَن يُضِلَّهُۥ يَجۡعَلۡ صَدۡرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجٗا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي ٱلسَّمَآءِۚ كَذَٰلِكَ يَجۡعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Ҳар касеро, ки Аллоҳ хоҳад ҳидоят кунад, ба қабул кардани ҳақ дилашро барои тавҳиду имон мекушояд ва ҳар касеро, ки хоҳад гумроҳ кунад, аз қабул кардани ҳақ қалбашро чунон танг мекунад, ки аз шиддати

(1) Тафсири Бағавӣ 3\185

(2) Ба монанди он ки ба Мӯсо дода шуд аз ҷудо шудани баҳр ва ба Исо аз зинда гардондани мурдаҳо.

(3) Тафсири Табарӣ 12\95

тангии нафасаш гӯё ба осмон боло меравад. Ҳамин тавр меандозад Аллоҳ нопокиро дар дили касоне, ки имон намеоваранд.[1]

**126.** Ин аст эй Расул роҳи рости[2] Парвардигорат. Ба таҳқиқ, оётро барои мардуме, ки панд мегиранд, батафсил баён кардаем.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسۡتَقِيمٗاۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Барои онҳо дар назди Парвардигорашон хонаи саломатӣ[3] аст. Ва ба сабаби корҳое, ки мекунанд, Аллоҳ дӯстдори онҳост.

۞لَهُمۡ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمۡۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Ва ба ёд ор эй Расул, рӯзе, ки ҳама кофиронро аз инсу ҷин гирд оварад ва гӯяд: «Эй гурӯҳи ҷинҳо, шумо бисёре аз одамиёнро пайрави худ сохтед». Ва гуфтанд дӯстонашон аз одамони куффор: «Эй Парвардигори мо, мо аз якдигар баҳраманд мешудем ва ба поёни замоне, ки барои зистани мо қарор дода будӣ дар ҳаёти дунё, расидем». Аллоҳ гӯяд: «Ҷойгоҳи шумо оташ аст, ҷовидона дар он ҷо хоҳед буд, магар он чӣ

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ قَدِ ٱسۡتَكۡثَرۡتُم مِّنَ ٱلۡإِنسِۖ وَقَالَ أَوۡلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلۡإِنسِ رَبَّنَا ٱسۡتَمۡتَعَ بَعۡضُنَا بِبَعۡضٖ وَبَلَغۡنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِيٓ أَجَّلۡتَ لَنَاۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثۡوَىٰكُمۡ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ﴿١٢٨﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12\ 110

(2) Роҳе, ки ба розигии Парвардигорат ва ҷаннат мебарад.

(3) Ҷаннат.

Аллоҳ бихоҳад дар он ҷо ҷовидон нахоҳад монд аз гунаҳкорони аҳли тавҳид». Албатта Парвардигори ту устуворкору доно аст!

**129.** Ва ба ин тарз баъзе аз ситамкоронро ба сабаби он чи мекарданд, ба якдигар вомегузорем.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعْضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Эй гурӯҳи ҷинҳо ва одамҳо, оё бар шумо паёмбароне аз худатон фиристода нашуд[1], то оёти Маро бароятон ки дарбаргирандаи амру наҳй ва баёнкунандаи некӯ бад аст бихонанд ва шуморо аз дидори чунин рӯзе битарсонанд? Инҳо мушрикон аз инсу ҷин бигӯянд: «Мо ба зиёни худ гувоҳӣ медиҳем, ки паёмбаронат оятҳоятро ба мо расонданд ва аз дучор шудани имрӯз моро бим карданд ва мо онҳоро тасдиқ накардем». Зиндагии дунёӣ ононро бифирефт ва ба зиёни худ гувоҳӣ доданд, ки аз кофирон буданд.[2]

يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِي وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا۟ شَهِدْنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Ва ин ба он сабаб аст, ки Парвардигори ту мардуми ҳеҷ деҳаеро, ки бехабар

ذَٰلِكَ أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَٰفِلُونَ ﴿١٣١﴾

(1) Зоҳири ин оят фақат ба паёмбарони инсонҳо далолат мекунад.

(2) Тафсири Табарӣ 12\123

будананд, ба сазои золимона ҳалок намекард. Магар расидани азобамон баъд аз фиристодани паёмбарон аст.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٣٢

**132.** Барои ҳар як итоъаткор ё осӣ баробари корҳое, ки анҷом додаанд, дараҷотест, ки Парвардигори ту аз он чӣ мекунанд, ғофил нест.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَنِيُّ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفۡ مِنۢ بَعۡدِكُم مَّا يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوۡمٍ ءَاخَرِينَ ١٣٣

**133.** Ва Парвардигори ту, ки мардумро ба ибодати худ амр намуд, аз тоъати бандагонаш бениёз аст, балки тамоми халқаш ба сӯи Ӯ мӯҳтоҷанд ва Ӯ ба бандагонаш меҳрубон аст. Ва ҳамчунон ки шуморо аз насли мардумони дигар биёфарида аст, агар бихоҳад, шуморо мебарад ва пас аз шумо ҳар киро, ки бихоҳад, ҷонишинатон месозад.[1]

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَأٓتٖۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ١٣٤

**134.** Эй мушрикон ҳар чи ба шумо ваъда додаанд, аз азоб хоҳад омад ва шуморо роҳи гурезе нест. Ва Ӯ қодир аст, ки шуморо аз нав бозгардонад, гарчанде ки хоку устухон ҳам гардед.[2]

---

(1) Тафсири Табарӣ 12 \126

(2) Тафсири Саъдӣ 1\274 ва Тафсири Табарӣ 12 \128

**135.** Бигӯ эй Расул: «Эй қавми ман, ҳар чӣ аз дастатон бармеояд, бикунед, ки ман низ мекунам он чиро, ки Парвардигори ман бар ман амр кардааст; ба зудӣ хоҳед донист, ки вақти фаро расидани азоб поёни ин зиндагӣ ба нафъи кӣ хоҳад буд, Албатта ситамкорон растагор намешаванд!»[1]

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۗ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١٣٥

**136.** Мушрикон барои Аллоҳ аз зироатҳову чорпоёне, ки офаридааст, ҳиссае муайян карданд, ки онро барои меҳмонон ва мискинон пешкаш мекарданд ва ҳиссаи дигареро аз ин чизҳо барои бутонашон муайян карданд. Пас он ҳиссае, ки аз они бутонашон буд, ба Аллоҳ намерасид ва он ҳиссае, ки аз они Аллоҳ буд, ба бутонашон мерасид. Ба тарзе бад доварӣ мекарданд.[2]

وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلْحَرْثِ وَٱلْأَنْعَٰمِ نَصِيبًا فَقَالُوا۟ هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَا ۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمْ ۗ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ١٣٦

**137.** Чунон ки шайтонҳо барои мушрикон зиннат доданд, ки аз зироат ва чорпоён насибаеро барои Аллоҳ ва барои шариконашон қарор диҳанд, ҳамчунин шайтонҳо куштани фарзандро аз тарси камбағалӣ дар назари бисёре

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٍ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَٰدِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُوا۟ عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ ۖ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ١٣٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 12\129

(2) Тафсири ибни Касир 3\344

аз мушрикон биёростанд, то ҳалокашон кунанд ва дар бораи динашон ба шакку иштибоҳашон андозанд. Пас гумроҳ ва ҳалок гарданд. Агар Аллоҳ мехост, чунин намекарданд. Лекин Аллоҳ ба донистанаш ба бадии ҳолашон ва оқибаташон бар гумроҳӣ тақдирашон кард. Пас бо дурӯғе, ки мебофанд, онҳоро гузор эй Расул! Ба зудӣ Аллоҳ байни ту ва онҳо ҳукм хоҳад кард.[1]

**138.** Мушрикон аз рӯи гумонашон гуфтанд: «Инҳо чорпоёну киштзорони манъкардашуда ҳастанд. Ҳеҷ кас ҷуз он, ки мо бихоҳем, набояд аз онҳо бихӯрад». Ва чорпоёне ҳастанд, ки савор шуданашон бар ҳама ҳол ҳаром аст ва чорпоёне ҳастанд, ки номи Аллоҳро дар вақти истифодабарии онҳо ёд накунанд, ба Аллоҳ дурӯғ мебанданд ва ба зудӣ ба ҷазои дурӯғе, ки мебастаанд, ҷазояшонро хоҳад дод!

وَقَالُواْ هَٰذِهِۦٓ أَنۡعَٰمٞ وَحَرۡثٌ حِجۡرٞ لَّا يَطۡعَمُهَآ
إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعۡمِهِمۡ وَأَنۡعَٰمٌ حُرِّمَتۡ
ظُهُورُهَا وَأَنۡعَٰمٞ لَّا يَذۡكُرُونَ
ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا ٱفۡتِرَآءً عَلَيۡهِۚ
سَيَجۡزِيهِم بِمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣٨

**139.** Ва мушрикон гуфтанд: «Он чӣ дар шиками ин чорпоён аст, агар зинда таваллуд шавад барои мардони мо

وَقَالُواْ مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ خَالِصَةٞ
لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِنَاۖ وَإِن
يَكُن مَّيۡتَةٗ فَهُمۡ فِيهِ شُرَكَآءُۚ

(1) Тафсири ибни Касир 3\345

سَيَجۡزِيهِمۡ وَصۡفَهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ١٣٩

ҳалол ва барои занонамон ҳаром аст».[1] Ва агар худмурда бошад, зану мард дар он шариканд. Аллоҳ ба сабаби ин гуфтор ҷазояшон хоҳад кард. Албатта Ӯ ҳакиму доност!

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓاْ أَوۡلَٰدَهُمۡ سَفَهَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَحَرَّمُواْ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفۡتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِۚ قَدۡ ضَلُّواْ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٤٠

**140.** Ҳамоно зиён карданд касоне, ки ба беақлӣ ва нодонӣ фарзандони худро куштанд ва он чиро ба онҳо рӯзӣ дода буд, ҳаром карданд ба сабаби дурӯғ бастанашон ба Аллоҳ. Ҳамоно онон гумроҳ шудаанд ва роҳи ҳидоятро наёфтаанд![2]

۞وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ جَنَّٰتٖ مَّعۡرُوشَٰتٖ وَغَيۡرَ مَعۡرُوشَٰتٖ وَٱلنَّخۡلَ وَٱلزَّرۡعَ مُخۡتَلِفًا أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَٰبِهٗا وَغَيۡرَ مُتَشَٰبِهٖۚ كُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ وَءَاتُواْ حَقَّهُۥ يَوۡمَ حَصَادِهِۦۖ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٤١

**141.** Ва Ӯст, ки боғҳое офарид густарда бар замин (мисли ангур) ва низ ғайри густарда (мисли хурмо) ва дарахти хурмову киштзор бо таъмҳои гуногун ва зайтуну анор монанди якдигар, дар манзрашон ва гуногун дар мазаашон. Чун ҳосил карданд, аз онҳо бихӯред ва дар рӯзи дарав ва ҷамъоварӣ ҳаққи (закоти) онро низ бипардозед ва исроф макунед. Ҳамоно

(1) Яъне барои мардон нӯшидани шири онҳоро ҳалол ва барои занҳо ҳаром медонистанд. Ва низ агар гӯсфанд нар таваллуд кунад, онро забҳ мекарданд ва бар занон вайро ҳаром меҳисобиданд ва агар мода таваллуд кунад, ба ҳолаш мегузоштанд. Тафсири ибни Касир 3\346

(2) Ҳалол ва ҳаром гардондан аз хусусиятҳои Аллоҳ аст ва касе аз халқаш дар он шарикӣ карда наметавонад

Аллоҳ исрофкоронро дӯст надорад!

**142.** Ва низ Аллоҳ таъоло халқ кард чорпоёне, ки бор мебаранд ва бар онҳо савор мешавед ва бархе ба сабаби ин ки хурданд барои савор шудан ва барои борбардори салоҳият надоранд, мисли бачаи шутурҳо ва монанди он. Пас ҳаром нашуморед аз он чӣ Аллоҳ ба шумо онро ҳалол рӯзӣ додааст, бихӯред ва ба шайтон пайравӣ макунед, ки ҳамоно шайтон душмани ошкори шумост![1]

وَمِنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ حَمُولَةٗ وَفَرۡشٗاۚ كُلُواْ
مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ١٤٢

**143.** Ҳашт ҷуфт чорпоро Аллоҳ бар бандагонаш ато кардааст; ду ҷуфт аз гӯсфанд — нару мода ва ду ҷуфт аз буз—нару мода. Бигӯ эй Расул барои мушрикон: «Оё Аллоҳ он ду нарро ҳаром кардааст агар гӯянд: Оре. Пас дурӯғ гуфтаанд, зеро ки онҳо ҳар як гӯсфанд ва бузи нарро ҳаром намешумориданд. Ва ё бигӯ барояшон он ду модаро Аллоҳ ҳаром гардондааст? Агар гӯянд: Оре. Низ дурӯғ гуфтаанд, зеро онҳо ҳар модае, ки аз гӯсфанд ва буз таваллуд мешуд ҳаром намешумориданд.

ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۖ مِّنَ ٱلضَّأۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ
ٱلۡمَعۡزِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ
أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ
ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ نَبِّـُٔونِي بِعِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١٤٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\276

Ё барояшон бигӯ: он чиро, ки дар шиками модагон аст, Аллоҳ онро ҳаром гардондааст? Пас агар гӯянд: Оре. Низ дурӯғ гуфтаанд, зеро онҳо ҳаром намешумориданд ҳар як чизе дар ҷанин қарор дорад аз нару мода. Пас даъвояшон ботил шуд. Агар он чи рост мегӯед, аз рӯи илм ба ман хабар диҳед».[1]

**144.** Ва бигӯ эй Расул барои мушрикон чор ҷуфти дигар аз шутур нару мода ва аз гов нару мода,: «Оё он ду нарро ҳаром кардааст ё он ду модаро ё он чиро, ки дар шиками модагон аст аз нару мода, пас чаро баъзеро ҳалол меҳисобед ва баъзеро ҳаром? Оё он ҳангом, ки Аллоҳ чунин фармон медод, шумо он ҷо ҳозир будед?» Пас чӣ кас ситамкортар аз он касест, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебофад, то аз рӯи бехабарӣ мардумро аз роҳи ҳақ боздошта гумроҳ кунад? Албатта Аллоҳ ситамкоронеро, ки бар Аллоҳ дурӯғ мебофанд ва мардумро гумроҳ мекунанд, ба роҳи рост ҳидоят намекунад.[2]

وَمِنَ ٱلۡإِبِلِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَاۚ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12 184, 185

(2) Тафсири ибни Касир 3\352

**145.** Бигӯ эй Расул: «Дар миёни он чӣ бар ман ваҳй шудааст, чизеро, ки хӯрдани он ҳаром бошад, намеёбам, ҷуз худмурда[1] ё хуни рехта дар вақти забҳ, ё гӯшти хук, ки ҳамоно палид аст ё ҳайвоне, ки дар куштанаш аз ҷиҳати нофармонӣ кардан, бе гуфтани номи Аллоҳ забҳаш кунанд».Ва ҳар, ки дармондаву ночор шавад ба сабаби гуруснагии сахт, пас бихурад аз ин ҳаромшудаҳо ғайри таҷовузкунанда. Ҳамоно Парвардигори ту омӯрзандаву меҳрубон аст.[2]

قُل لَّآ أَجِدُ فِي مَآ أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٖ
يَطۡعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ مَيۡتَةً أَوۡ دَمٗا
مَّسۡفُوحًا أَوۡ لَحۡمَ خِنزِيرٖ فَإِنَّهُۥ رِجۡسٌ أَوۡ
فِسۡقًا أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ
بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٤٥

**146.** Ва ба ёд ор эй Паёмбар, ки бар яҳуд ҳаром кардем ҳар ҳайвон ва паррандаи соҳибнохунеро ва аз гову гӯсфанд, чарбуи он ҳар дуро ҷуз он чӣ бар пушти онҳост ё бар чарби рудаи онҳост ё ба устухонашон часпида бошад. Ин ҳаромшудаҳоро бар яҳудиён аз сабаби ситамкорияшон ҷазояшон додем ва ҳароина Мо дар ҳар чи мегӯем ростгӯ ва росткор ҳастем![3]

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا كُلَّ ذِي
ظُفُرٖۖ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ وَٱلۡغَنَمِ حَرَّمۡنَا
عَلَيۡهِمۡ شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتۡ ظُهُورُهُمَآ
أَوِ ٱلۡحَوَايَآ أَوۡ مَا ٱخۡتَلَطَ بِعَظۡمٖۚ ذَٰلِكَ
جَزَيۡنَٰهُم بِبَغۡيِهِمۡۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ١٤٦

---

(1) Яъне бе забҳи шаръӣ мурда бошад

(2) Тафсири Табарӣ 19\190

(3) Тафсири Саъдӣ 1\277

**147.** Эй Расул, агар туро мухолифонат аз мушрикон ва яҳудиён дурӯғ бароранд, барояшон бигӯ; «Парвардигори шумо соҳиби раҳмати васеъ аст ва хашму азобаш аз гунаҳгорон боздошта нахоҳад шуд».[1]

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمۡ ذُو رَحۡمَةٖ وَٰسِعَةٖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُهُۥ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٤٧

**148.** (Мушрикон тақдир ва қазои илоҳиро баҳона[2] карда хоҳанд гуфт): «Агар Аллоҳ мехост, мо ва падаронамон мушрик намешудем ва чизеро ҳаром намекардем». Ва Аллоҳ бар онҳо рад карда шубҳаи ононро баён мекунад: Ҳамчунин касоне, ки пеш аз онҳо буданд, паёмбаронро дурӯғ бароварданд ва хашму азоби Моро чашиданд. Бигӯ эй Расул: «Агар шуморо донише ҳаст, дар он чи ҳаром шуморидед аз чорпо ва киштзор, пас онро барои мо ошкор созед. Вале шумо дар умури дин танҳо аз гумони хеш пайравӣ мекунед ва ба ҷуз дурӯғ чизе намегӯед!

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشۡرَكۡنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ حَتَّىٰ ذَاقُواْ بَأۡسَنَاۗ قُلۡ هَلۡ عِندَكُم مِّنۡ عِلۡمٖ فَتُخۡرِجُوهُ لَنَآۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَخۡرُصُونَ ١٤٨

**149.** Бигӯ эй Расул барояшон: «Хоси Аллоҳ аст далели маҳкаму расо, агар мехост

قُلۡ فَلِلَّهِ ٱلۡحُجَّةُ ٱلۡبَٰلِغَةُۖ فَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٤٩

(1) Ин оят бимкунандааст касонеро ки мухолифи Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам мебароянд.

(2) Балки ҳадаф аз ин баҳона рад кардани ҳақ аст. Тафсири Саъдӣ 1\278

ҳамаи шуморо ба роҳи рост ҳидоят мекард».

قُلۡ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشۡهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَاۖ فَإِن شَهِدُواْ فَلَا تَشۡهَدۡ مَعَهُمۡۚ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمۡ يَعۡدِلُونَ ١٥٠

**150.** Бигӯ эй Расул барои касоне, ки ҳалоли Аллоҳро ҳаром мекунанд ва онро ба Аллоҳ нисбат медиҳанд: «Гувоҳонатонро, ки гувоҳӣ медиҳанд, ки Аллоҳ ин ё онро ҳаром кардааст аз кишт ва чорпо, биёваред!» Пас агар гувоҳӣ доданд, ту бо онон гувоҳӣ надеҳ ва аз хостаҳои онҳое, ки оёти Моро дурӯғ гуфтанд ва ба охират имон надоранд ва касонеро бо Парвардигорашон баробар шарик медоранд, пайравӣ макун!

۞قُلۡ تَعَالَوۡاْ أَتۡلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمۡ عَلَيۡكُمۡۖ أَلَّا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنٗاۖ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُم مِّنۡ إِمۡلَٰقٖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكُمۡ وَإِيَّاهُمۡۖ وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلۡفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنۡهَا وَمَا بَطَنَۖ وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٥١

**151.** Бигӯ эй Расул барояшон: «Биёед, то он чиро, ки Парвардигоратон бар шумо ҳаром кардааст, бароятон бихонам. Ин ки ба Аллоҳ чизеро ширк наёваред дар ибодаташ! Балки ҷамиъи навъҳои ибодатро барои Ӯ сарф намоед, ба монанди дуо, тарс, умед ва ғайри инҳо. Ва ба падару модар некӣ кунед! Ва аз бими камбағалӣ фарзандони худро накушед! Мо ба шумо ва онҳо рӯзӣ медиҳем. Ва ба корҳои зишту беҳаёиҳо чӣ пинҳону чӣ ошкоро наздик

нашавед! Ва касеро, ки Аллоҳ куштанашро ҳаром кардааст, ба ғайри хақ[1] макушед! Инҳост он чӣ Аллоҳ шуморо ба он супориш мекунад, бошад, ки ба ақл дарёбед!

**152.** Ва ба моли ятим наздик машавед, магар ба некӯтарин ваҷҳе, ки ба фоидаи ӯ бошад, то ба синни булуғ расад. Ва паймонаву вазнро аз рӯи адл комил кунед! Мо ба касе ҷуз ба андозаи тавоноиаш таклиф намекунем. Ва ҳар гоҳ сухан гӯед,[2] одилона гӯед, ҳарчанд ба зиёни хешовандонатон бошад. Ва ба аҳди Аллоҳ вафо кунед! Инҳост он чӣ Аллоҳ шуморо ба он супориш мекунад, бошад, ки панд гиред!

وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۖ وَإِذَا قُلۡتُمۡ فَٱعۡدِلُواْ وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰۖ وَبِعَهۡدِ ٱللَّهِ أَوۡفُواْۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١٥٢

**153.** Ва ин аст роҳи рости Ман[3]. Аз он пайравӣ кунед ва ба роҳҳои гуногун маравед, ки шуморо аз роҳи Аллоҳ пароканда месозад. Инҳост он чӣ Аллоҳ шуморо ба он супориш мекунад, то парҳезгор шавед!»

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِي مُسۡتَقِيمٗا فَٱتَّبِعُوهُۖ وَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلسُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمۡ عَن سَبِيلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٥٣

---

(1) *Дар ҳолати қасос аз қотил қасос гирифтан, зинокоре, ки зан дорад ва марде, ки аз ислом муртад мешавад.*

(2) *Дар хабар, гувоҳӣ додан, ҳукм кардан ё кумак кардан*

(3) *Ислом. Тафсири Табарӣ 12\228*

ثُمَّ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ تَمَامًا عَلَى
ٱلَّذِيٓ أَحۡسَنَ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى
وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ١٥٤

**154.** Сипас бигӯ эй Расул барои мушрикон, ки Аллоҳ таъоло ба Мӯсо китоби Тавротро дод, то неъматашро бар некӯкорони уммати Мусо тамом кунад ва то баён кунад, аҳкоми ҳар чизро аз умури динашон бо роҳи ҳидоят ва раҳмату меҳрубонӣ, то ки бани Исроил ба мулоқоти Парвардигори худ имон оранд,

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٞ فَٱتَّبِعُوهُ
وَٱتَّقُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٥٥

**155.** Ин Қуръон китобест муборак. Онро нозил кардаем бар Паёмбарамон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам, ки дар он хайри бисёр аст. Пас ба он чи ки амр мекунад ва аз он чи манъ мекунад, пайравӣ кунед ва парҳезгор бошед, бошад, ки мавриди раҳмат қарор гиред![1]

أَن تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أُنزِلَ ٱلۡكِتَٰبُ عَلَىٰ طَآئِفَتَيۡنِ مِن
قَبۡلِنَا وَإِن كُنَّا عَن دِرَاسَتِهِمۡ لَغَٰفِلِينَ ١٥٦

**156.** Фуруд овардем Қуръонро то нагӯед эй кофирони араб, ки танҳо бар ду гурӯҳе (яҳуду насоро), ки пеш аз мо буданд, китоб нозил шуда ва мо аз омӯхтани онҳо ғофил будаем.[2]

(1) Тафсири Табарӣ 12\238

(2) Аз ин сабаб китобе ба сӯи шумо фиристодем, ки ҳеҷ китобе ҷомеътар ва равшантар аз он аз осмон нозил нашудааст. Тафсири Саъдӣ 1\280

**157.** Ё нагӯед эй мушрикон, ки агар бар мо низ китоб нозил мешуд, чунон ки бар яҳуду насоро нозил шуд, беҳтар аз онон ба роҳи ҳидоят мерафтем. Ҳамоно бар шумо низ аз ҷониби Парвардигоратон далели равшан ва ҳидоят ба сӯи ҳақ раҳмат ба уммат фаро расид. Ва кист ситамгортар аз касе, ки оёти Аллоҳро дурӯғ пиндорад ва аз онҳо рӯй бигардонад? Ба зудӣ касонеро, ки аз оёти Мо рӯй мегардонанд, ба сабаби ин рӯйгардониашон аз оёти Мо, дар оташи ҷаҳаннам ба азоби бад ҷазо хоҳем дод![1]

أَوۡ تَقُولُواْ لَوۡ أَنَّآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡكِتَٰبُ
لَكُنَّآ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمۡۚ فَقَدۡ جَآءَكُم
بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞۚ
فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَصَدَفَ
عَنۡهَاۗ سَنَجۡزِي ٱلَّذِينَ يَصۡدِفُونَ عَنۡ ءَايَٰتِنَا
سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يَصۡدِفُونَ ١٥٧

**158.** Оё онон, ки аз ҳақ рӯй гардонданд ва дигаронро аз ҳақ боздоштанд, интизори он доранд, ки фариштаи марг бо ёронаш барои қабзи рӯҳашон наздашон биёянд? Ё Парвардигорат барои ҷудо кардани байни бандагон некӯкорро аз бадкор наздашон биёяд? «Ё нишонае аз нишонаҳои Аллоҳ ба наздик омадани рӯзи қиёмат бар онҳо зоҳир шавад? Рӯзе, ки

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ
رَبُّكَ أَوۡ يَأۡتِيَ بَعۡضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَۗ يَوۡمَ يَأۡتِي بَعۡضُ
ءَايَٰتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفۡسًا إِيمَٰنُهَا لَمۡ تَكُنۡ
ءَامَنَتۡ مِن قَبۡلُ أَوۡ كَسَبَتۡ فِيٓ إِيمَٰنِهَا
خَيۡرٗاۗ قُلِ ٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٥٨

(1) Тафсири Табарӣ 12\242

баъзе нишонаҳои Аллоҳ ошкор шавад, имони касе, ки пеш аз он имон наёварда ё дар вақти имон доштанаш кори неке анҷом надодааст, барои ӯ фоидае нахоҳад дошт. Бигӯ эй Расул барояшон: «Мунтазир бошед, ҳамоно мо низ мунтазирем, он рӯзро, то бидонед, ки кадоми яке аз мо ба осоиш сазовортар аст».[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗا لَّسۡتَ مِنۡهُمۡ فِي شَيۡءٍۚ إِنَّمَآ أَمۡرُهُمۡ إِلَى ٱللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ١٥٩

**159.** Ҳамоно касоне, ки пароканда карданд дини худро ва гурӯҳ гурӯҳ ҷудо шуданд, бе гумон ту эй Расул аз онон дур ҳастӣ. Ҳамоно ҳукми онҳо ба сӯи Аллоҳ аст ва ононро ба корҳое, ки мекарданд, огоҳ месозад ва касонеро, ки аз онҳо тавба карданд ва некӯкорӣ карданд, подош медиҳад ва касоне, ки бадкорӣ кардаанд, азобашон медиҳад.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ عَشۡرُ أَمۡثَالِهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَا وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٦٠

**160.** Ҳар кас кори неке анҷом диҳад, даҳ баробар ба ӯ подош диҳанд ва ҳар кӣ кори баде анҷом диҳад, танҳо монанди он ҷазо бинад, то ситаме бар онҳо миқдори заррае нарафта бошад.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\281

**161.** Бигӯ эй Расул барои инҳо мушрикон: «Албатта Парвардигори ман маро ба роҳи рост ҳидоят кардааст, ба дини ҳамеша устувор ва он ислом аст, дини тавҳид, дини ҳанифи Иброҳим. Ва Иброҳим алайҳиссалом аз мушрикон набуд».

قُلۡ إِنَّنِي هَدَىٰنِي رَبِّيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ دِينٗا قِيَمٗا مِّلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۚ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٦١

**162.** Бигӯ эй Расул барои инҳо мушрикон: «Ҳамоно намози ман ва қурбонии ман ва зиндагии ман ва марги ман барои Аллоҳ аст, ки Парвардигори ҷаҳониён аст[1].

قُلۡ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحۡيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٢

**163.** Ӯро шарике нест дар ибодаташ ва офаринишаш ва дар ном ва сифатҳояш. Ба ман чунин амр шудаст, ки холис Парвардигорамро парастиш кунам ва ман аз нахустин мусалмон дар миёни ин уммат ҳастам.

لَا شَرِيكَ لَهُۥۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرۡتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٦٣

**164.** Бигӯ эй Расул: «Оё ҷуз Аллоҳ Парвардигоре ҷӯям?» Ӯ Парвардигори ҳар чизест ва ҳар кас танҳо ҷазои кори худро мебинад. Ва касе бори гуноҳӣ дигареро бар дӯш намекашад. Сипас бозгашти ҳамаи шумо ба назди Парвардигоратон аст ва Ӯ

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِي رَبّٗا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيۡءٖۚ وَلَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٍ إِلَّا عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ١٦٤

---

(1) На барои бутон, мурдагон ва ҷинҳо.

шуморо ба он чизҳое, ки дар он аз умури дин ихтилоф меварзидед, огоҳ мекунад.

**165.** Ӯст Аллоҳе, ки шуморо халифагони замин кард ва баъзеро бар баъзи дигар ба дараҷаҳо бартарӣ дод, то шуморо дар чизе, ки додааст, биёзмояд. Албатта Парвардигорат касеро, ки аз Ӯ нофармонӣ кунад, зуд ҷазо медиҳад ва албатта Ӯ бахшандаву меҳрубон аст, ба касе ки ба Вай имон биёварад ва амали солеҳ анҷом диҳад ва аз гуноҳи кабира тавба кунад![1]

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ ٱلۡأَرۡضِ وَرَفَعَ بَعۡضَكُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمُۢ ﴿١٦٥﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12\290

## Тафсири сураи Аъроф (Баландиҳо)



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 206 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, лом, мим, сод.[1]

الٓمٓصٓ ﴿١﴾

2. Қуръон китобест, ки бар ту эй Паёмбар нозил шуда, дар дили ту аз он шубҳае набошад. Он аз тарафи Аллоҳ фуруд оварда шудааст, то ба он бим кунӣ кофиронро аз азоби Аллоҳ ва мӯъминонро панду андарзе бошад.

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيْكَ فَلَا يَكُن فِى صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢﴾

3. Пайравӣ кунед эй мардум китоберо, ки нозил шуд ба сӯи шумо аз ҷониби Парвардигоратон ва ғайри Ӯ дӯстонеро (яъне пешвоёнатонро монанди шайтонҳо ва раҳбониҳо) пайравӣ макунед! Ҳамоно шумо каме панду насиҳатро мепазиред![2]

ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۗ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٣﴾

4. Чӣ басо деҳаҳо, ки мардумашро ба сабаби итоъат накарданашон амри Моро ба ҳалокат расонидаем ва азоби мо ҳангоми шаб ё он гоҳ, ки ба

وَكَم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأْسُنَا بَيَٰتًا أَوْ هُمْ قَآئِلُونَ ﴿٤﴾

(1) Тафсири ҳарфҳои муқаттаъа дар сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Табарӣ 12/ 299

хоби нисфирӯзӣ фурӯ рафта буданд, ба онон даррасид. Аллоҳ ин ду вақтро махсус зикр намудааст, зеро ин ду вақт; вақти оромиш ва истироҳатанд. Пас омадани азоб дар ин вақтҳо бадтар ва сахттар аст.

فَمَا كَانَ دَعْوَىٰهُمْ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا ظَـٰلِمِينَ ۝٥

**5.** Чун азоби Мо ба онон даррасид, суханашон ҷуз ин набуд, ки гуфтанд: «Ҳамоно мо ситамкор будем. (яъне ба гуноҳояшон иқрор шуданд)![1]»

فَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرْسِلَ إِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلْمُرْسَلِينَ ۝٦

**6.** Албатта, хоҳем пурсид[2] аз мардуме, ки барояшон паёмбароне фиристода шуда ва низ аз паёмбароне, ки фиристода шудаанд.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِم بِعِلْمٍ ۖ وَمَا كُنَّا غَآئِبِينَ ۝٧

**7.** Албатта ҳамаи он амалҳое, ки дар дунё гуфтаанд ва кардаанд аз рӯи илму дониш бар онҳо баён хоҳем кард, зеро Мо ҳаргиз аз онон ва аҳволашон ғоиб набудаем![3]

وَٱلْوَزْنُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ ۚ فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ۝٨

**8.** Дар он рӯзи қиёмат дар тарозу баркашидани амалҳои бандагон ҳақ хоҳад буд. Онҳое, ки тарозуҳои аъмоли некашон вазнин

(1) Тафсири Табарӣ 3\214

(2) Яъне, ҳангоме ки ба паёмбаронатон шуморо даъват карданд, чи ҷавоб додед. Тафсири Бағавӣ 3/ 214

(3) Тафсири ибни Касир 3\389

аст, растагоронанд (наҷот ёфтагонанд).[1]

**9.** Онон, ки ба сабаби бадиҳояшон тарозуи аъмолашон сабук гаштааст, касоне ҳастанд, ки ба оёти Мо имон наёварда буданд ва аз ин рӯ, ба худ зиён расонидаанд.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَظۡلِمُونَ ٩

**10.** Ҳамоно -эй мардум- дар замин ҷойгоҳатон додем ва роҳҳои маъишататонро[2] дар он муқаррар намудем. Ва чӣ андак шукр мекунед!

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَۗ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ١٠

**11.** Ва ҳамоно шуморо (яъне падари шумо Одам алайҳиссаломро) биёфаридаем ва ӯро беҳтарин сурат бахшидем он гоҳ ба фариштагон гуфтем: «Одамро саҷда кунед».[3] Ҳама саҷда карданд, ҷуз Иблис ва (Иблис аз рӯи такаббур) аз саҷдакунандагон набуд.[4]

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَٰكُمۡ ثُمَّ صَوَّرۡنَٰكُمۡ ثُمَّ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ لَمۡ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ١١

**12.** Аллоҳ ба Иблис гуфт: «Вақте туро ба саҷда фармон додам, чӣ чиз туро аз он боздошт?» Иблис гуфт: «Ман аз ӯ беҳтарам, маро аз оташ

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسۡجُدَ إِذۡ أَمَرۡتُكَۖ قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ١٢

(1) Тафсири Бағавӣ 3\215

(2) Яъне ризқу рӯзиатонро

(3) Саҷдаи эҳтиром ва ҳурмат

(4) Тафсири Саъдӣ 1/284

офаридаӣ ва ӯро аз гил». (Иблис бар ин бовар буд, ки унсури оташ аз унсури гил беҳтар аст.)[1]

**13.** Аллоҳ ба Иблис гуфт: «Пас фуруд рав аз ҷаннат, зеро лоиқ нест туро, ки дар он саркаши кунӣ, пас берун шав аз ҷаннат. Ҳамоно ту эй Иблис аз хору зор шудагонӣ.

قَالَ فَٱهۡبِطۡ مِنۡهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخۡرُجۡ إِنَّكَ مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ١٣

**14.** Иблис гуфт: «Маро то рӯзи қиёмат, ки зинда мешаванд, мӯҳлат деҳ».

قَالَ أَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤

**15.** Аллоҳ гуфт: «Ҳамоно ту то дамидани сури аввал аз мӯҳлатёфтагонӣ».

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ١٥

**16.** Иблис гуфт: «Ба сабаби он, ки гумроҳ кардӣ маро, албатта бинишинам, то боздорам фарзандони Одамро аз роҳи рости Ту.[2]

قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦

**17.** Пас албатта биёям ба сӯяшон аз пеш то дар дилашон ба рӯзи охират шакро дохил кунам ва аз пушт муҳаббати дунёро дар дилашон ҷо кунам ва аз ҷониби рост дар динашон шубҳа андозам ва аз чап бар гуноҳ ҷалбмандашон кунам

ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن شَمَآئِلِهِمۡۖ وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧

(1) Тафсири Табарӣ 12\327

(2) Дини Ислом. Тафсири Саъдӣ 1\284

ва наёбӣ бисёрии ононро шукргузор.[1]

**18.** Аллоҳ ба Иблис гуфт: «Аз ин ҷо (ҷаннат) берун шав, мазамматшудаву рондашуда! Ҳар, ки пайравӣ кунад туро аз фарзандони Одам, албатта пур кунам дӯзахро аз ҳамаи шумоён.[2]

قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٨

**19.** Эй Одам, ту ва ҳамсарат Ҳавво дар биҳишт макон гиред. Пас аз ҳар ҷо, ки хоҳед, бихӯред аз меваҳои ҷаннат, вале ба ин дарахт наздик машавед, ки дар сурати наздик шудан, аз ситамгорон хоҳед шуд.

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20.** Пас шайтон он дуро (Одам ва Ҳавворо) васваса кард, то шармгоҳашонро, ки пӯшида буданд, дар назарашон ошкор кунад. Ва он дуро фиреб дода гуфт: «Парвардигоратон шуморо аз ин дарахт манъ кард, то мабодо ду фариштае мешавед ё ки ҷовидона дар ҷаннат мемонед.[3]

فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠

**21.** Ва Иблис барояшон савганд хӯрд, ки насиҳатгару хайрхоҳи шумоям.

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢١

---

(1) Тафсири ибни Касир 3\394

(2) Аллоҳ дар ин оят қасам хӯрдааст, ки дӯзахро аз иблис ва пайравонаш, ки аз инсу ҷин мебошанд, пур менамояд. Тафсири Саъдӣ 1/ 285

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 219

**22.** Ва он ду (Одам ва Ҳавво)-ро фиреб дод ва ба пастӣ афканд. Чун аз он меваи дарахт хӯрданд, шармгоҳҳояшон ошкор шуд, шарм доштанд ва баргеро болои барге бар тани худ мечаспонданд то аврати худро бипӯшонанд аз баргҳои биҳишт. Парвардигорашон нидо дод: «Оё шуморо аз хӯрдани он дарахт манъ накарда будам ва нагуфта будам, ки шайтон ошкоро душмани шумост?»[1]

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٖۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٢

**23.** Гуфтанд (Одам ва Ҳавво): «Эй Парвардигори мо, ба худ ситам кардем ба хӯрдани меваи он дарахт ва агар моро наёмӯрзӣ ва бар мо меҳрубонӣ накунӣ, албатта аз зиёндидагон хоҳем буд».

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ تَغۡفِرۡ لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24.** Аллоҳ (ба Одаму Ҳавво ва Иблис) гуфт: «Фуруд оед аз осмон, бархе душмани бархе дигар ва то дами марг замин қароргоҳ ва ҷои таматтӯъи (баҳрабардории) шумо хоҳад буд».[2]

قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٢٤

**25.** Аллоҳ (ба Одам ва Ҳавво) гуфт: «Дар он ҷо зиндагӣ хоҳед кард ва дар он ҷо хоҳед

قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا تُخۡرَجُونَ ٢٥

(1) Тафсири Бағавӣ 3\220

(2) Тафсири Табарӣ 12 / 359

мурд ва аз он берун оварда шавед дар рӯзи қиёмат».

**26.** Эй фарзандони Одам, ҳамоно барои шумо либосе фиристодем, то шармгоҳатонро бипӯшад ва ин либос зарурӣ аст ва низ либоси зиннатро, ки ин либоси камоли неъмат аст. Ва либоси парҳезгорӣ,[1] ки ин ба ҷо овардани амрҳои Аллоҳ ва дур будан аз манъкардаҳои Ӯст ва он беҳтарин либос аст барои мӯъмин. Ва ин яке аз оёти Аллоҳ аст, бошад, ки панд гиранд.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ وَلِبَاسُ ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٢٦

**27.** Эй фарзандони Одам, шайтон шуморо нафиребад, ҳамчунон ки падару модаратонро (Одам ва Ҳавворо) аз биҳишт берун ронд, либос аз танашон берун кард, то шармгоҳашонро ба онҳо бинамоёнад. Ҳамоно шайтон ва ҳампешагонаш аз ҷое, ки онҳоро намебинед, шуморо мебинанд. Ҳамоно Мо шайтонҳоро дӯстони касоне қарор додем, ки ба ягонагии Аллоҳ имон намеоваранд.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٧

(1) Яъне имон ва ҳаё , беҳтарин либоси мӯъмин аст. Тафсири Табарӣ 12/ 366

**28.** Чун куффор кори зиште кунанд[1], гӯянд: «Падарони худро низ чунин ёфтаем ва Аллоҳ моро ба он фармон додааст». Бигӯ эй Паёмбар: «Аллоҳ ба зишткорӣ фармон намедиҳад. Чаро ба Аллоҳ нисбат медиҳед, он чизҳоеро, ки намедонед?»

وَإِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ ءَابَآءَنَا
وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ
أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٢٨

**29.** Бигӯ эй Паёмбар: «Парвардигори ман ба адл фармон додааст ва ба ҳангоми ҳар намоз рӯй ба ҷониби Ӯ доред ва Ӯро бо имони холис бипарастед. Ва ҳамчунон ки шуморо офаридааст (аввалин бор), бори дигар ба сӯи Ӯ бозмегардед.[2]

قُلۡ أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ وُجُوهَكُمۡ عِندَ
كُلِّ مَسۡجِدٖ وَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ
كَمَا بَدَأَكُمۡ تَعُودُونَ ٢٩

**30.** Гурӯҳеро ҳидоят кард ба роҳи рост ва гурӯҳе собит шуд барояшон он гумроҳиву торикӣ. Ҳамоно онҳо шайтонҳоро ба ҷои Аллоҳ дӯст гирифта ва ононро итоъат карданд ва мепиндоранд, ки ҳидоят ёфтаанд».

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلضَّلَٰلَةُۚ
إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٠

**31.** Эй фарзандони Одам, дар вақти ҳар намоз либоси худ бипӯшед ва худро зиннат диҳед. Ва низ бихӯреду

۞ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ
وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

(1) Яке аз корҳои зишташон ин буд, ки онон хонаи Каъбаро тани бараҳна тавоф мекарданд. Тафсири Табарӣ 12/ 378

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 286

биёшомед аз он чизҳои поке, ки Аллоҳ ба шумо додааст, вале исроф макунед, ки ҳамоно Аллоҳ исрофкоронро дӯст намедорад.[1]

**32.** Бигӯ эй Паёмбар барои мушрикони ҷоҳил: «Чӣ касе либосҳоеро, ки Аллоҳ барои бандагонаш падид оварда ва хӯрданиҳои хуштаъмро ҳаром кардааст?» Бигӯ эй Паёмбар барои инҳо мушрикон: «Ин чизҳо дар ин дунё барои касонест, ки имон овардаанд (яъне лоиқи мусалмонон аст, агарчи дигарон ҳам истифода баранд) ва дар рӯзи қиёмат низ хоси мӯъминон бошанд». Ҳамчунон оёти Аллоҳро барои доноён ба тафсил баён мекунем.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِيٓ أَخْرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزْقِۚ قُلْ هِيَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْأٓيَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Бигӯ эй Паёмбар барои инҳо мушрикон: «Ҳамоно Парвардигори ман, зишткориҳоро (гуноҳони кабирароро), чи ошкор бошанд бо бадан ва чи пинҳон дар дил аз кибру худнамоӣ ва низ зулму аз ҳад гузаронии ноҳақро ҳаром кардааст ва низ ҳаром кардааст, чизеро шарики Аллоҳ созед, ки ҳеҷ

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلْإِثْمَ وَٱلْبَغْيَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

(1) Аллоҳ дар ин оят амр кардааст ба хӯрдану ошомидан ва манъ кардааст аз исрофкорӣ. Тафсири Саъдӣ 1/ 287

далеле бар шарик овардани он нозил нашудааст ё дар бораи Аллоҳ (дар номҳо ва сифатҳояш) чизҳое бигӯед, ки намедонед.[1]

**34.** Ҳар умматеро аз мушриконе ки паёмбари Аллоҳро дурӯғ бароварданд вақти муайянест, ки омадани азоби Аллоҳ барояшон ҳал мешавад. Чун аҷалашон бирасад, як соат пешу пас нашаванд».

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا
يَسۡتَأۡخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٤

**35.** Эй фарзандони Одам, ҳар гоҳ паёмбароне аз худи шумо биёянд ва оёти Маро бар шумо бихонанд, касоне, ки парҳезгорӣ кунанд ва некукорӣ намоянд, тарсе бар онҳо нест дар рӯзи қиёмат ва низ ғамгин намешаванд барои чизҳои дунё![2]

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأۡتِيَنَّكُمۡ رُسُلٌ مِّنكُمۡ يَقُصُّونَ
عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِي فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصۡلَحَ فَلَا خَوۡفٌ
عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٥

**36.** Ва онҳо, ки оёти Моро ба дурӯғ нисбат дода ва саркашиву нофармонӣ карданд, аҳли ҷаҳаннаманд ва ҷовидона дар он хоҳанд буд!

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ عَنۡهَآ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٦

**37.** Кист ситамкортар аз он, ки ба Аллоҳ дурӯғ бандад ё оёти Ӯро дурӯғ пиндорад? Насибе, ки аз

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ
بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ يَنَالُهُمۡ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوۡنَهُمۡ قَالُوٓاْ أَيۡنَ

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 287

(2) Тафсири Табарӣ 12/ 406

مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَـٰفِرِينَ ﴿٣٧﴾

азоб барояшон муқаррар шуда, (дар Лавҳулмаҳфуз) ба онҳо хоҳад расид. Он гоҳ, ки фиристодагони Мо (қабзкунандагони арвоҳ) биёянд, то ҷонашонро бигиранд мепурсанд: «Он чизҳое, ки ба ҷои Аллоҳ парастиш мекардед, акнун куҷоянд?» Гӯянд: «Гум шуданд ва аз дасти мо рафтанд!» Ва дар ин ҳол ба зиёни худ шаҳодат диҳанд, ки кофир будаанд.[1]

قَالَ ٱدْخُلُوا۟ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ فِى ٱلنَّارِ ۖ كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُوا۟ فِيهَا جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَىٰهُمْ لِأُولَىٰهُمْ رَبَّنَا هَـٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمْ عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ ٱلنَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ ضِعْفٌ وَلَـٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

**38.** Гӯяд (Аллоҳ ба мушрикон): «ҳамроҳи умматҳое, ки пеш аз шумо будаанд, аз ҷинну инс дар оташ дохил шавед. Ҳар уммате, ки ба оташ дохил шавад, уммати ҳаммонанди худро лаъната кунад. То чун ҳамагӣ дар он ҷо гирд оянд, гурӯҳҳое, ки пайрав будаанд, дар бораи гурӯҳҳое, ки пешво будаанд, гӯянд: «Парвардигоро, инҳо моро дар дунё гумроҳ карданд, дучандон дар оташ азобашон кун». Гӯяд (Аллоҳ): «Азоби ҳама дучандон аст, вале шумо намедонед!»[2]

(1) Тафсир Бағавӣ 3/ 227

(2) Тафсир Бағавӣ 3/ 228

وَقَالَتْ أُولَىٰهُمْ لِأُخْرَىٰهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Пешвоён ба пайравон гӯянд: «Шуморо бар мо ҳеҷ бартарӣ нест, (Аллоҳ гӯяд ба ҳамаашон) инак, ба ҷазои корҳое, ки карда будед, азобро бичашед!»

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلْجَمَلُ فِى سَمِّ ٱلْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤٠﴾

**40.** Ҳамоно дарҳои осмон бар рӯи касоне, ки оёти Моро дурӯғ шумуридаанд ва аз онҳо саркашӣ кардаанд, ҳаргиз кушода нахоҳад шуд ва ба биҳишт дохил нахоҳанд шуд, то он гоҳ, ки шутур аз сӯрохи сӯзан бигзарад.(1) Ва муҷримонро инчунин ҷазо медиҳем!

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٤١﴾

**41.** Бистаре аз оташи ҷаҳаннам дар зер ва пӯшише аз оташи ҷаҳаннам бар рӯй доранд. Ва ситамкоронро инчунин ҷазо медиҳем!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَآ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Ба ҳеҷ кас ҷуз андозаи тавону тоқаташ таклиф (вазифадор) намекунем. Онон, ки имон овардаанд ва корҳои некӯ кардаанд, аҳли биҳиштанд ва дар он ҷо ҷовидонанд.

وَنَزَعْنَا مَا فِى صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى هَدَىٰنَا لِهَـٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِىَ لَوْلَآ أَنْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ ۖ

**43.** Ва ҳар гуна кинаеро аз дилашон бармеканем. Ҷӯйборҳо дар зери пояшон ҷорист. Гӯянд: «Сипос Аллоҳро, ки моро ба ин

(1) Таълиқи муҳол ба муҳол ифодаи муҳол мекунад, яъне ҳеҷ мумкин нест, ки дохили ҷаннат шаванд. Тафсири Саъдӣ 1/ 288

لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ وَنُودُوٓا۟ أَن تِلْكُمُ ٱلْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

роҳи рост раҳбарӣ карда ва агар моро раҳбарӣ накарда буд, роҳи хеш намеёфтем. Расулони Парвардигори мо ба дини ҳақ омаданд. Ва он гоҳ биҳиштиёнро нидо диҳанд, ки ба подоши корҳое, ки мекардед, ин биҳиштро ба шумо додаанд!»[1]

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا فَهَلْ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ قَالُوا۟ نَعَمْ ۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ أَن لَّعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Биҳиштиён дӯзахиёнро овоз диҳанд, ки мо ба ҳақиқат ёфтем он савоби амалҳое, ки Парвардигорамон ба мо ваъда дода буд, оё шумо низ ба ҳақиқат ёфтаед он иқоби амалҳое, ки Парвардигоратон ваъда дода буд? Гӯянд: «Оре». Он гоҳ нидодиҳандае дар миёнашон садо диҳад, ки лаънати Аллоҳ бар кофирон бод![2]

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ كَٰفِرُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Он кофирон худ ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ боз медоранд ва онро каҷравӣ мепиндоранд (яъне, мехостанд, ки бо шубҳаҳо роҳи ҳақро ботил созанд) ва ба қиёмат имон надоранд![3]

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 229

(2) Тафсири Табарӣ 12 / 447

(3) Тафсири Бағавӣ 3/ 231

**46.** Ва миёни биҳиштиён ва дӯзахиён деворест (он Аъроф аст) ва бар Аъроф мардоне[1] ҳастанд, ки ҳар як аз аҳли биҳишт ва дузахро ба симояшон[2] мешиносанд ва аҳли биҳиштро овоз медиҳанд, ки салом бар шумо бод. Инҳо ҳарчанд умеди биҳишт доранд, вале ҳанӯз ба он дохил нашудаанд.

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى ٱلْأَعْرَافِ رِجَالٌ يَعْرِفُونَ كُلًّا بِسِيمَٰهُمْ ۚ وَنَادَوْا۟ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۚ لَمْ يَدْخُلُوهَا وَهُمْ يَطْمَعُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Чун аърофиён чашм ба ҷониби дӯзахиён гардонанд, гӯянд: «Эй Парвардигори мо, моро дар шумори ситамкорон қарор мадеҳ!»

۞ وَإِذَا صُرِفَتْ أَبْصَٰرُهُمْ تِلْقَآءَ أَصْحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُوا۟ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Сокинони Аъроф пешвоёни куффорро, ки аз симояшон мешиносанд, овоз диҳанд ва гӯянд: «Он мол, ки дар дунё гирд оварда будед ва он ҳама саркашӣ, ки доштед, шуморо фоидае набахшид![3]

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلْأَعْرَافِ رِجَالًا يَعْرِفُونَهُم بِسِيمَٰهُمْ قَالُوا۟ مَآ أَغْنَىٰ عَنكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Аллоҳ ба мутакаббирони саркаши аҳли дӯзах мефармояд: Оё инҳо, (камбағалони аҳли Аъроф) нестанд, ки дар ҳаққашон савганд ёд кардед, ки раҳмати Аллоҳ насибашон

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ بِرَحْمَةٍ ۚ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٤٩﴾

(1) Он касоне ҳастанд, ки амалҳои хубу бадашон баробар шудааст ва умедвори раҳмати Аллоҳ мебошанд. Тафсири Табарӣ 12/ 452

(2) Яъне ба нишонаҳои онон, чун сафедӣ ё сиёҳии чеҳраҳояшон.

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 290

намешавад? Ба дурустӣ, аз гуноҳонашон даргузаштам ва ба фазлу раҳматам онҳоро насибадор кардам. Дароед эй аҳли Аъроф ба биҳишт ҳеҷ тарсе нест бар шумо, ки баъд аз ин ба азоб гирифтор шавед ва на ғамгин мешавед аз он чи ки дар дунё аз шумо фавт шуд!»[1]

**50.** Дӯзахиён биҳиштиёнро нидо кунанд, ки андаке об ё аз чизҳое, ки Аллоҳ ба шумо арзонӣ кардааст, бар мо фурӯ резед! Гӯянд: «ҳамоно Аллоҳ онҳоро бар кофирон ҳаром кардааст!

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ أَوۡ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠

**51.** Имрӯз ононро, ки динашонро бозичаву шӯхӣ ва масхара пиндоштанд ва зиндагии дунё фиребашон дода буд, фаромӯш мекунем онҳоро дар рӯзи қиёмат, ҳамчунон ки онҳо амал кардан барои ин рӯзро тарк карда буданд ва оёти Моро бовар намекарданд!

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٥١

**52.** Ҳамоно барои кофирон китоби Қуръон овардем, ки дар он ҳар чизеро аз рӯи дониш ба тафсил баён кардаем ва раҳмат аст барои қавме, ки имон меоранд

وَلَقَدۡ جِئۡنَٰهُم بِكِتَٰبٖ فَصَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ عِلۡمٍ هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

(1) Тафсири Табарӣ 12\472

ва амал ба шариати Ӯ мекунанд.

**53.** Оё кофирон ҷуз далели сидқи ин ваъдаро (яъне, ваъдаҳое, ки дар Қуръон дода шуда буданд), интизорӣ доранд? Рӯзе, ки далели сидқаш падидор шавад, кофироне, ки он рӯзро аз ёд бурда буданд, мегӯянд: « Ҳамоно паёмбарони Парвардигори мо ба ҳақ омаданд. Пас оё шафоъаткунандагоне ҳастанд, ки моро шафоъат кунанд? Ё бозгардонида шавем ба сӯи дунё, пас амал кунем ғайри он чи мекардем?» Ҳамоно ба худ зиён расонданд ва он бутонро, ки ба дурӯғ сохта буданд, инак аз даст додаанд.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأۡوِيلَهُۥۚ يَوۡمَ يَأۡتِي تَأۡوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ أَوۡ نُرَدُّ فَنَعۡمَلَ غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ قَدۡ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ҳамоно Парвардигори шумо Аллоҳ аст, ки осмонҳову заминро дар шаш рӯз[1] офарид. Сипас бар Арш муставӣ шуд.[2] Шабро ба рӯз мепӯшонад ва шаб шитобон ба дунболи рӯз дар ҳаракат аст. Ва офтобу

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَ يَطۡلُبُهُۥ حَثِيثٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ مُسَخَّرَٰتِۭ بِأَمۡرِهِۦٓۗ أَلَا لَهُ ٱلۡخَلۡقُ وَٱلۡأَمۡرُۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٥٤﴾

(1) Аз рӯзи якшанбе то рӯзи ҷумъа

(2) Яъне, “Истиво” иборат аст аз баландӣ, ки лоиқ ба бузургӣ ва азамати худаш Субҳонаҳу ва таъоло мебошад. Яъне бар арш баланд ва муртафиъ гардид. Тафсири Саъдӣ 1/ 291 (Имом Молик раҳматуллоҳи алайҳ гуфтаанд: Маънои ”истиво” маълум чӣ гуна будани он номаълум, имон овардан ба он воҷиб ва суол кардан аз он бидъат аст.)

моҳ ва ситорагон мусаххари (ромшудаи) фармони Ӯ ҳастанд. Инҳо аз нишонаҳои бузурги Аллоҳанд. Огоҳ бошед, ки Ӯрост офаринишу фармонравоӣ. Аллоҳ, он Парвардигори ҷаҳониён, бисёр бузург аст ва аз айбу нуқсон пок аст!

**55.** Эй мӯъминон бипурсед Парвардигоратонро бо зориву илтиҷо ва пинҳону пӯшида, то ки дуъоятон аз риё дур бошад. Ҳамоно Аллоҳ дӯст надорад аз ҳад гузарандагонро. (Бузургтарин аз ҳад гузарандагон, онҳоеанд, ки дар вақти дуъо кардан бо Аллоҳ шарик меоранд. Ба монанди талаб кардан аз мурдаҳо ва ғайра.)[1]

ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةًۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ва фасод (яъне гуноҳ) накунед дар рӯи замин баъди ислоҳ кардани Аллоҳ таъоло заминро бо фиристодани паёмбарон (алайҳимуссаллом). Ва Аллоҳро аз тарси азобаш ва умед ба раҳматаш парастиш кунед! Ҳамоно раҳмати Аллоҳ ба некӯкорон наздик аст.[2]

وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَا وَٱدۡعُوهُ خَوۡفٗا وَطَمَعًاۚ إِنَّ رَحۡمَتَ ٱللَّهِ قَرِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٥٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12 / 487

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 291

**57.** Ва Ӯст, ки пешопеши раҳмати худ[1] бодҳоро ба башорат мефиристад. Чун бодҳо абрҳои гаронборро бардоранд, Мо он абрро ба сарзаминҳои мурда (аз беобӣ) равон созем ва аз он борон мефиристем ва бо борон ҳар гуна меваҳоеро мерӯёнем. Чунон ки замини мурдаро бо оби борон зинда мегардонем, мурдагонро низ инчунин зинда мегардонем, шояд панд гиред!

وَهُوَ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ ٱلْمَآءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ва чун борон бар сарзамини хуб фуруд ояд, гиёҳи он ба фармони Парвардигораш ба осонӣ мерӯяд. Ва инчунин мӯъмин, ки ба ӯ оёти Аллоҳ нозил шавад, аз он баҳраманд мешавад ва ҳаёти хуш ба ӯ самара медиҳад. Ва дар замини бад ҷуз андак гиёҳи бефоидае падид намеояд. Ва инчунин кофир, аз шунидани оёти Аллоҳ фоида намебинад. Оёти Аллоҳро барои мардуме, ки сипос мегӯянд, инчунин гуногун баён мекунем!.[2]

وَٱلْبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَٱلَّذِى خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ҳамоно фиристодем Нӯҳ (алайҳиссалом)-ро ба сӯи қавмаш . Пас Нуҳ гуфт:

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ

(1) Яъне, пеш аз боридани борон

(2) Тафсири Бағавӣ 3/ 240

عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥٩

Эй қавми ман, ибодат кунед Аллоҳеро, ки нест шуморо ҳеҷ маъбуде ҷуз Ӯ. Ҳамоно ман метарсам аз азобу уқубати рӯзи бузург (қиёмат), ки бар шумо ояд.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٦٠

**60.** Бузургони қавмаш гуфтанд: «Ҳамоно туро -эй Нӯҳ- ошкоро дар гумроҳӣ мебинем».

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي ضَلَٰلَةٞ وَلَٰكِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦١

**61.** Нӯҳ алайҳиссалом гуфт: «Эй қавми ман, ман гумроҳ нестам ва лекин ман паёмбаре ҳастам аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنصَحُ لَكُمۡ وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦٢

**62.** Паёмҳои Парвардигорамро ба шумо мерасонам ва шуморо панд медиҳам ва аз Аллоҳ шариъатеро медонам, ки шумо онро намедонед.

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ لِيُنذِرَكُمۡ وَلِتَتَّقُواْ وَلَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٦٣

**63.** Оё инкор варзидед ва тааҷҷуб кардед аз он ки омад шуморо панду насиҳате аз ҷониби Парвардигоратон. Фуруд омад ин панди Аллоҳ ба забони марде[1] аз ҷинси худатон, то бим кунад шуморо аз азоби Аллоҳ ва то парҳезгорӣ кунед, то ки раҳмату меҳрубонӣ карда шавад бар шумо.

(1) Яъне, Нӯҳ алайҳиссалом.

**64.** Пас дурӯғгӯ пиндоштанд Нуҳро ва Мо, ӯ ва касонеро, ки бо ӯ дар киштӣ буданд, наҷот додем ва ононро, ки оёти Моро дурӯғ мепиндоштанд, ғарқ кардем, ки ҳамоно мардуми нобино буданд (яъне, ҳақро намедиданд)[1]!

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمًا عَمِينَ ٦٤

**65.** Ва бар қавми Од бародарашон[2] Ҳуд (алайҳиссалом)-ро фиристодем. Ҳангоме, ки бутҳоро парастиданд барояшон гуфт: «Эй қавми ман, Аллоҳро бипарастед, ки шуморо ҷуз Ӯ маъбуди барҳаққе нест ва чаро аз азоб ва ғазаби Ӯ наметарсед?»

۞وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٦٥

**66.** Бузургони қавми ӯ, ки кофир шуда буданд, гуфтанд эй Ҳуд: «Ҳамоно мебинем, ки ба бехирадӣ гирифтор шудаӣ ва пиндорем, ки аз дурӯғгӯён бошӣ».

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي سَفَاهَةٖ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦٦

**67.** Ҳуд (алайҳиссалом) гуфт: «Эй қавми ман, дар ман нишонае аз бехирадӣ нест, ман паёмбари Парвардигори ҷаҳониёнам.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي سَفَاهَةٞ وَلَٰكِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٧

(1) Тафсири Бағавӣ 3/ 241

(2) Бародарашон дар насаб на дар дин. Тафсири Бағавӣ 3/ 242

**68.** Паёмҳои Парвардигорамро ба шумо мерасонам ва ман хайрхоҳу аминам барои шумо.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Оё аз ин, ки бар марде аз худатон аз ҷониби Парвардигоратон ваҳӣ нозил шудааст, то шуморо битарсонад, таъаҷҷуб мекунед? Ба ёд оред (неъмати Аллоҳро) он замонро, ки шуморо ҷонишини қавми Нӯҳ сохт ва ба ҷисми шумо қувват дод[1]. Пас неъматҳои Аллоҳро ба ёд оваред, бошад, ки растагор гардед!»

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِي ٱلْخَلْقِ بَصْۜطَةً ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Қавми Од ба Ҳуд (алайҳиссалом) гуфтанд: «Оё назди мо омадаӣ, то танҳо Аллоҳро бипарастем ва он чиро, ки падаронамон мепарастиданд аз бутҳо, раҳо кунем? Агар рост мегӯӣ, он чиро, ки ба мо ваъда медиҳӣ (яъне азобро), биёвар!»

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ ٱللَّهَ وَحْدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ҳуд (алайҳиссалом) гуфт: «Азобу хашми Парвардигоратон ҳатман бар шумо нозил хоҳад шуд. Оё дар бораи ин бутҳое, ки худ ва падаронатон ба ин номҳо гузоштаед ва Аллоҳ ҳеҷ далеле бар онҳо нозил

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ وَغَضَبٌ ۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسْمَآءٍ سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾

(1) Қавми Од хело ҳам бузург ҷусса ва бо қувват буданд. Тафсири Табарӣ 12/505

насохтааст, бо ман ситезаву муноқиша мекунед? Пас интизор бошед азоби Аллоҳро, ҳамоно ман ҳам бо шумо мунтазир ҳастам».

**72.** Пас Ҳуд (алайҳиссаломро) ва ҳамроҳонашро ба фазлу раҳмати хеш наҷот додем ва касонеро, ки оёти Моро дурӯғ пиндоштанд ва имон наёварда буданд, аз реша баркандем.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا
وَقَطَعۡنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ وَمَا
كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٧٢

**73.** Бар қавми Самуд бародарашон Солеҳ (алайҳиссалом)-ро фиристодем. Гуфт: «Эй қавми ман, Аллоҳро бипарастед, шуморо ҷуз Ӯ ҳеҷ маъбуди барҳақ нест. Аз ҷониби Аллоҳ барои шумо нишонае ошкор омад. Ин модашутури Аллоҳ бароятон нишонаест. Раҳояш кунед, то дар замини Аллоҳ бичарад ва ҳеҷ осебе ба ӯ нарасонед, ки азобе дардовар шуморо фаро хоҳад гирифт.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ
جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ
ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ
أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٣

**74.** Ба ёд оред он замонро, ки шуморо пас аз қавми Од ҷонишинон қарор дод ва шуморо дар ин замин ҷой дод, то бар рӯи замини ҳамвораш қасрҳо барафрозед ва кӯҳҳояшро тарошида хонаҳое бисозед. Неъматҳои

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ
عَادٖ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَتَّخِذُونَ
مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ
بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٧٤

Аллоҳро ёд кунед ва дар замин табаҳкориву фасод макунед!»

**75.** Бузургони қавмаш, ки гарданкашӣ мекарданд, ба бечорагони қавм, ки имон оварда буданд, гуфтанд: «Оё медонед, ки Солеҳ аз ҷониби Парвардигораш омадааст?» Гуфтанд: «Мо ба он шариаъте, ки бар ӯ фиристода шудааст, имон дорем!»

قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ
لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِمَنْ ءَامَنَ مِنْهُمْ
أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحًا مُّرْسَلٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ
قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلَ بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Гарданкашон гуфтанд: «Мо ба касе, ки шумо имон овардаед, имон намеоварем».

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا بِٱلَّذِىٓ
ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Пас модашутурро куштанд ва аз фармони Парвардигорашон саркашӣ карданд ва гуфтанд: «Эй Солеҳ, агар паёмбар ҳастӣ, он чиро ба мо ваъда медиҳӣ аз азоб, биёвар!»

فَعَقَرُوا۟ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ
وَقَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ ٱئْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن
كُنتَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Пас ларзиши сахту (яъне, овози) даҳшатоваре ононро фурӯ гирифт ва дар хонаҳои худ ба зону афтода, пас ҳалок шуданд ва ҳеҷ касе аз онҳо боқӣ намонд.[1]

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ
جَٰثِمِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Солеҳ (алайҳиссалом) аз онон рӯй баргардонид ва гуфт: «Эй қавми ман,

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ
أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ

(1) Тафсири Бағавӣ 3\248

| | |
|---|---|
| рисолати Парвардигорамро ба шумо расонидам ва барои шумо некӯӣ хостам, вале шумо некхоҳонро дӯст надоред!» | لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٧٩﴾ |
| **80.** Ва *Лут* (алайҳиссаломро) фиристодем. Он гоҳ ба қавми худ гуфт: «Чаро кори баде мекунед, ки ҳеҷ кас аз мардуми ҷаҳон пеш аз шумо накардааст? | وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾ |
| **81.** Шумо ба ҷои занон бо мардон шаҳват меронед[1]. Шумо мардуми таҷовузкор ҳастед». | إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨١﴾ |
| **82.** Ҷавоби қавми ӯ ҷуз ин набуд, ки гуфтанд: «Онҳоро[2] аз деҳаи худ биронед, ки онон мардуме ҳастанд, ки аз кори мо безорӣ меҷӯянд»! (яъне, бо мардон ҷимоъ намекунанд )[3] | وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٢﴾ |
| **83.** *Лут* ва хонадонашро аз азоби худ наҷот додем, ҷуз занаш, ки кофира буд, ки бо дигарон дар шаҳр монд. | فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٨٣﴾ |
| **84.** Бар онҳо бороне аз санг боронидем, бингар -эй Паёмбар-, ки оқибати гунаҳкорону ситамкорон чӣ гуна буд? | وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٨٤﴾ |

(1) Яъне, мардон бо мардон алоқаи ҷинсӣ мекарданд, ки аз онон пеш ин кори зиштро ҳеҷ кас накарда буд. Тафсири Бағавӣ 3/ 255

(2) Яъне *Лут* алайҳи-с-салом ва пайравонашро

(3) Тафсир ибни Касир 3/ 445

**85.** Ва бар мардуми Мадян бародарашон Шуъайб (алайҳиссалом)ро фиристодем. Гуфт: «Эй қавми ман, Аллоҳро бипарастед, шуморо маъбуде ҷуз Ӯ нест. Аз ҷониби Парвардигоратон нишонае равшан омадааст. Паймонаву тарозуро пурра адо кунед ва ба мардум кам мафурӯшед ва аз он пас, ки замин ба салоҳ омадааст, (аз овардани паёмбарон дини ҳақро) дар он фасод макунед, ки агар имон овардаед, ин бароятон дар дунёву охират беҳтар аст![1]

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ
جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ فَأَوۡفُواْ
ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ وَلَا تَبۡخَسُواْ
ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ
لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨٥

**86.** Ва бар сари роҳҳо манишинед, то касонеро, ки ба Аллоҳ имон овардаанд бо азобу шиканҷаҳо битарсонед ва аз роҳи Аллоҳ боздоред ва ба каҷравӣ водоред. Ва ёд оред он гоҳ, ки андак (камқувват) будед, Аллоҳ бар шумори шумо афзуд ва шумо дорои қувват ва азиз гаштед. Ва бингаред, ки оқибати фасодкорон чӣ гуна будааст!

وَلَا تَقۡعُدُواْ بِكُلِّ صِرَٰطٖ تُوعِدُونَ
وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ
بِهِۦ وَتَبۡغُونَهَا عِوَجٗاۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ
كُنتُمۡ قَلِيلٗا فَكَثَّرَكُمۡۖ وَٱنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨٦

**87.** Агар гурӯҳе аз шумо ба он чӣ ман аз ҷониби Аллоҳ ба он фиристода шудаам, имон

وَإِن كَانَ طَآئِفَةٞ مِّنكُمۡ ءَامَنُواْ
بِٱلَّذِيٓ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٞ لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ

(1) Тафсири Табарӣ 12 / 556

фَاصْبِرُوا حَتَّىٰ يَحْكُمَ اللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨٧﴾

овардаанд ва гурӯҳе ҳанӯз имон наовардаанд, сабр кунед, то Аллоҳ миёни мо ҳукм кунад, ки Ӯ беҳтарини ҳукмкунандагон аст!»

۞ قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِن قَوْمِهِ لَنُخْرِجَنَّكَ يَا شُعَيْبُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَارِهِينَ ﴿٨٨﴾

**88.** Ашрофзодагони қавмаш, ки саркашӣ пеша карда буданд, гуфтанд: «Эй Шуъайб, ту ва касонеро, ки ба ту имон овардаанд, аз шаҳри хеш меронем, магар он ки ба дини мо бозгардед». Шуъайб (алайҳиссалом) гуфт: «Оё бозгардем ба дини куфр, агарчи аз он нафрат дошта бошем?

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِي مِلَّتِكُم بَعْدَ إِذْ نَجَّانَا اللَّهُ مِنْهَا ۚ وَمَا يَكُونُ لَنَا أَن نَّعُودَ فِيهَا إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّنَا ۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۚ عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا افْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِالْحَقِّ وَأَنتَ خَيْرُ الْفَاتِحِينَ ﴿٨٩﴾

**89.** Пас аз он ки Аллоҳ моро аз дини шумо наҷот додааст, агар ба он бозгардем, бар Аллоҳ дурӯғ баста бошем ва мо дигар бор ба он дин бознамегардем, магар он ки Аллоҳ, Парвардигори мо хоста бошад. Зеро илми Парвардигори мо бар ҳама чиз иҳота дорад. Мо бар Аллоҳ таваккал мекунем. Эй Парвардигори мо, миёни мову қавми мо ба ҳақ ҳукм кун, ки Ту беҳтарини ҳукмкунандагон ҳастӣ!»[1]

(1) Тафсири Бағавӣ 3/258

**90.** Ашрофзодагони қавмаш, ки кофир буданд, гуфтанд: «Агар аз Шуъайб пайравӣ кунед, сахт зиён кардаед».

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Пас ларзиши сахту даҳшатноке ононро фурӯ гирифт ва дар хонаҳои худ ба зону афтода, пас ҳалок шуданд.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Онон, ки Шуъайбро ба дурӯғгӯӣ нисбат доданд, гӯё, ки ҳаргиз дар он диёр набудаанд[1]. Онон, ки Шуъайбро ба дурӯғгӯӣ нисбат доданд, худ зиён карданд.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَا ۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَانُوا۟ هُمُ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Пас аз онҳо рӯй гардонид (Шуъайб) ва гуфт: «Эй қавми ман, ҳар оина паёмҳои Парвардигорамро ба шумо расонидам ва пандатон додам. Чӣ гуна бар мардуми кофир андӯҳгин шавам?»

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَنَصَحْتُ لَكُمْ ۖ فَكَيْفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ва Мо дар ҳеҷ деҳае паёмбареро нафиристодем, магар он ки аҳли онро ба сахтию ранҷ гирифтор кардем, то бувад, ки тавбаву зорӣ кунанд.

وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّبِىٍّ إِلَّآ أَخَذْنَآ أَهْلَهَا بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Боз додем ба онҳо ба ҷои балову ранҷ, хубиву роҳатро (дунёву сарват

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا۟ وَّقَالُوا۟ قَدْ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ

(1) Яъне, аз беху бунёд несту нобуд шуданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 296

ва хотирҷамъиро ), то шуморашон афзун шуда молҳояшон зиёд шуд, гуфтанд: «ҳароина расида буд падарони моро сахтиву роҳат ва ин одати замона аст, ки гоҳе сахтӣ ва гоҳе роҳат мебошад. Пас гирифтем ононро ба азоби ногаҳон ва онон хабар надоштанд.[1]

فَأَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ва агар мардуми деҳаҳо имон оварда ва парҳезгорӣ мекарданд, баракоти осмону заминро ба рӯяшон мекушодем[2]. Вале паёмбаронро ба дурӯғгӯӣ нисбат доданд. Мо низ ба ҷазои кирдорашон азобашон кардем.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْقُرَىٰٓ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَٰتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا۟ فَأَخَذْنَٰهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Оё мардумони ин деҳаҳо эмин шуданд аз ин ки азоби Мо ҳангоми шаб хоб рафтан, пеши онҳо биёяд.

أَفَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَٰتًا وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Ва оё мардумони ин деҳаҳо эмин шудаанд, аз ин ки азоби Мо чоштгоҳон ба суроғи онҳо биёяд, дар ҳоле ки онҳо бозӣ мекунанд.

أَوَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Оё, мардуми деҳа, ки куфр варзиданд, аз азоби Аллоҳ дар амонанд? Аллоҳ аввал мӯҳлаташон диҳад баъд аз

أَفَأَمِنُوا۟ مَكْرَ ٱللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩٩﴾

(1) Тафсири Табарӣ 12/ 576

(2) Яъне, ризқашон васеъу бобарака мешуд.

он ба ҳалокӣ гирифторашон кунад. Аз тадбири Аллоҳ ҷуз зиёнкорон эмин намешаванд.[1]

**100.** Оё барои онон, ки баъд аз ҳалоки сокинони замин вориси он мешаванд, равшан нашуд, ки агар мехостем, онҳоро ба сабаби гуноҳонашон ба уқубату азоб мерасонидем ва бар дилҳояшон мӯҳр мениҳем, то шунидан натавонанд?

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ أَهۡلِهَآ أَن لَّوۡ نَشَآءُ أَصَبۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡۚ وَنَطۡبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

**101.** Инҳо шаҳрҳое ҳастанд, ки мо аз қавми Нӯҳ, Ҳуд, Солеҳ, Лут ва Шуъайб ахборашонро бар ту, эй Расул ҳикоят мекунем. Паёмбаронашон бо далелҳои равшан омаданд. Ва ба он чизҳо, ки аз он пеш дурӯғ хонда буданд, ба сабаби саркашиашон ва тасдиқ накарданашон ҳақро имон наёварданд. Ва Аллоҳ бар дилҳои кофирон инчунин мӯҳр мениҳад! Ин ҷазо ва азобест аз ҷониби Аллоҳ. Ва Аллоҳ бар онҳо ситам накардааст, балки онон худ бар хештан ситам карданд[2]

تِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآئِهَاۚ وَلَقَدۡ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْ بِمَا كَذَّبُواْ مِن قَبۡلُۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٠١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\298

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 298

**102.** Дар бисёрии умматҳое ки паёмбароне ба сӯи онҳо фиристода шуд, вафодорӣ ба аҳд наёфтем, балки бештаринашонро нофармон ва фосиқ ёфтем (яъне аз итоати Аллоҳ берун рафта бо ҳавову ҳаваси худ пайравӣ намуданд)[1].

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَا
أَكْثَرَهُمْ لَفَاسِقِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Баъд аз онҳо Мӯсоро бо нишона ва мӯъҷизаҳоямон бар Фиръавни саркаш ва қавмаш фиристодем. Пас кофир шуданд ва таслим ба нишона ва мӯъҷизаҳои мо нашуданд. Инак, бингар, ки оқибати фасодкорон чӣ гуна будааст!

ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِآيَاتِنَا إِلَىٰ
فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَظَلَمُوا بِهَا ۖ فَانظُرْ
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Чун Мӯсо ба назди Фиръавн омад, ӯро даъват карда гуфт: «Эй Фиръавн, ман паёмбаре аз ҷониби Парвардигори оламиёнам, ки Ӯ офаридагор, мураббӣ ва подшоҳи ҳама чиз аст ва маро ба сӯи ту фиристод[2].

وَقَالَ مُوسَىٰ يَا فِرْعَوْنُ إِنِّي رَسُولٌ مِّن رَّبِّ
الْعَالَمِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Шоиста аст, ки дар бораи Аллоҳ ҷуз ба ростӣ сухан нагӯям. Ман барои тасдиқ кардани паёмбарии худ ҳамроҳ бо мӯъҷизае аз ҷониби Парвардигоратон

حَقِيقٌ عَلَىٰ أَن لَّا أَقُولَ عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ ۚ قَدْ
جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ
مَعِيَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٠٥﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 12\10

(2) Тафсири ибни Касир 3\454

омадаам. Бани Исроилро озод кун ва бо ман бифирист, то ба замини муқаддас бозгарданд ва Аллоҳро парастиш кунанд»[1].

قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ١٠٦

**106.** Фиръавн гуфт: «Агар рост мегӯӣ ва мӯъҷизае ба ҳамроҳ дорӣ, онро биёвар, ки ту фиристодаи Парвардигори оламиён ҳастӣ».

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ١٠٧

**107.** Пас Мӯсо асояшро ба замин андохт, ногаҳон он аждаҳои воқеӣ шуд.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّـٰظِرِينَ ١٠٨

**108.** Ва дасташро берун овард, дар назари онон, ки медиданд сафеду дурахшон буд.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هَـٰذَا لَسَـٰحِرٌ عَلِيمٌ ١٠٩

**109.** Пешвоёни қавми Фиръавн гуфтанд: «Ин шахс ҷодугари доно аст,

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُمْ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ١١٠

**110.** мехоҳад ҳамаи шуморо аз сарзаминатон (аз Миср) берун кунад. Фиръавн гуфт: Эй қавм чӣ мефармоед?»

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَـٰشِرِينَ ١١١

**111.** Гуфтанд: «Ӯ ва бародарашро нигаҳ дор ва ба онон мӯҳлат бидеҳ ва касонеро ба шаҳрҳо бифирист то ҳамаро ҷамъ кунанд[2],

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَـٰحِرٍ عَلِيمٍ ١١٢

**112.** то ҳамаи ҷодугарони доноро назди ту биёваранд».

---

(1) Тафсири Бағавӣ 2\262

(2) Тафсири Саъдӣ 1\299

**113.** Ҷодугарон назди Фиръавн омаданду гуфтанд: «Агар пирӯз шавем, моро мукофоте ҳаст?»

وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرۡعَوۡنَ قَالُوٓاْ إِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ﴿١١٣﴾

**114.** Гуфт: «Оре ва шумо аз наздиконам хоҳед буд».

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ لَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ҷодугарон гуфтанд: «Эй Мӯсо, ё ту он чиро ҳамроҳи худ дорӣ бияндоз ё мо бияндозем?»

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحۡنُ ٱلۡمُلۡقِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Мусо (алайҳиссалом) гуфт: «Шумо бияндозед». Чун ресмон ва асоҳояшонро андохтанд ногоҳ бар асари ҷодуяшон ресмонҳо ба морҳо табдил шуданд, ки роҳ мерафтанд[1], чашмони мардумро ҷоду карданд ва онҳоро тарсониданд ва ҷодуе азим оварданд.

قَالَ أَلۡقُواْۖ فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ سَحَرُوٓاْ أَعۡيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسۡتَرۡهَبُوهُمۡ وَجَآءُو بِسِحۡرٍ عَظِيمٖ ﴿١١٦﴾

**117.** Ва ба Мӯсо ваҳй кардем, ки асои худро бияфкан. Ба ногаҳ диданд, фурӯ мебарад он морҳоеро, ки ба дурӯғ сохта буданд ва ба он мардумро фиреб медоданд.

۞ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۖ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Пас ҳақ ба субут расид ва зоҳир шуд, корҳои ҷодугарон ботил гардид.

فَوَقَعَ ٱلۡحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Дар ҳамон ҷо мағлуб шуданд ва хору зор бозгаштанд. (Пас онон донистанд ин

فَغُلِبُواْ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُواْ صَٰغِرِينَ ﴿١١٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3\265

нишона ва мӯъҷизаи бузург аз нишонаҳои Аллоҳ аст, ки онро ҷуз ба паёмбарон ба ҳеҷ кас намедиҳад)[1]

**120.** Ҷодугарон ба саҷда афтоданд.

وَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ١٢٠

**121.** Гуфтанд: «Ба Парвардигори ҷаҳониён имон овардем, (яъне, ба мӯъҷизаҳое, ки Мӯсо оварадааст, тасдиқ намудем)[2]

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢١

**122.** Парвардигори Мӯсо ва Ҳорун».

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢

**123.** Фиръавн гуфт: «Оё пеш аз он ки ман ба шумо рухсат диҳам, ба ӯ имон овардед ва тасдиқ намудед? Ин ҳиллаест, ки дар бораи ин шаҳр андешидаед, то мардумашро берун кунед. Эй ҷодугарон ба зудӣ хоҳед донист, ки чи балое бар саратон хоҳад омад![3]

قَالَ فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ مَّكَرۡتُمُوهُ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ١٢٣

**124.** Дастҳову пойҳоятонро ба хилофи якдигар хоҳам бурид[4] ва ҳамаатонро дар дарахтони хурмо бар дор хоҳам овехт, то расво шавед. Аввалин шахсе ба дор овехт

لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٢٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\299

(2) Тафсири Табарӣ 13\32

(3) Тафсири Табарӣ 13\33

(4) Дасти рост ва пои чап ё баръакс

ва дасту поро бар хилофи яқдигар бурид, Фиръавн буд!»[1]

**125.** Ҷодугарон ба Фиръавн гуфтанд: «Мо ба назди Парвардигорамон бозмегардем, ки азоби Ӯ аз азоби ту сахттар аст, то ки худро аз азоби рӯзи қиёмат наҷот диҳем![2]

قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ١٢٥

**126.** Ва Ту моро мавриди айб ва ор қарор намедиҳӣ ва ту амали моро инкор намекунӣ, магар барои он ки чун нишонаҳои Парвардигорамон бар мо ошкор шуд, ба онҳо имон овардем. (Сипас аз Аллоҳ хостанд:) Эй Парвардигори мо, бар мо сабри бузурге ато кун ва моро мусалмон (яъне, таслими амри худат ва пайрави паёмбаронат ва бар дини Ислом дини халили Худат Иброҳим алайҳиссалом)[3] бимирон!

وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ١٢٦

**127.** Пешвоёни қавми Фиръавн гуфтанд: «Оё Мӯсо ва қавмашро мегузорӣ, то дар замин фасод кунанд ва туву маъбудонатро тарк

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ قَٰهِرُونَ ١٢٧

(1) Тафсири ибни Касир 3\459

(2) Тафсири Табарӣ 13 \35

(3) Тафсири Табарӣ 13 \35

гӯянд?» Фиръавн гуфт: «Писаронашонро хоҳам кушт ва занонашонро зинда хоҳам гузошт. Мо болотар аз онҳоем ва бар онҳо пирӯзӣ меёбем ва онҳо наметавонанд аз фармони мо сар битобанд ва берун раванд!»)[1]

**128.** Мӯсо ба қавмаш гуфт: «Аз Аллоҳ мадад ҷӯед ва сабр пеша созед ба он чи ки аз зарари Фиръавн нохушӣ дидед ва мунтазири пирӯзӣ бошед, ки ин замин аз они Аллоҳ аст ва ба ҳар кас аз бандагонаш, ки бихоҳад, онро ба мерос медиҳад. Ва оқибати нек аз они парҳезгорон аст!»[2]

قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱصْبِرُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱلْأَرْضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Қавми Мӯсо дар ҳоле ки муддати бисёре дар азоби Фиръавн буданд, гуфтанд: «Пеш аз он ки ту биёӣ, дар ранҷ будем ва пас аз он ки омадӣ, боз дар ранҷем». Мӯсо ононро ба пирӯзӣ умедвор карда гуфт: «Умед аст, ки Парвардигоратон душманатонро ҳалок кунад ва шуморо дар рӯи замин халифа гардонад. Он гоҳ бингарад, ки чӣ мекунед! Оё шукри Ӯро ба ҷо меоред ё

قَالُوٓا۟ أُوذِينَا مِن قَبْلِ أَن تَأْتِيَنَا وَمِنۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٢٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\300

(2) Тафсири Табарӣ 13\42

не? Ин ваъдае буд, ки Аллоҳ дар замони муқаррар ба он вафо кард»[(1)]

**130.** Қавми Фиръавнро ба қаҳтсолӣ ва камбудии меваҳо гирифтор кардем, шояд панд гиранд ва ба сӯи Аллоҳ ба тавба боз гарданд!

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ١٣٠

**131.** Чун қавми Фиръавнро некие (ризқи фаровон) насибашон мешуд, мегуфтанд: «Ҳаққи мост». Ва чун бадие (хушкӣ ва қаҳтӣ) ба онҳо мерасид, мегуфтанд: «Аз шумии Мӯсо ва пайравони ӯст». Огоҳ бошед, он неку бад, ки ба онҳо расад, аз қазо ва қадари Аллоҳ аст ва ба сабаби гуноҳ ва куфри ононанд, вале бештаринашон онро намедонанд![(2)]

فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣١

**132.** Ва қавми Фиръавн ба Мусо гуфтанд: «Ҳар гуна мӯъҷизае барои мо биёварӣ, ки моро ба он ҷоду кунӣ, ба ту имон нахоҳем овард»!

وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ لِّتَسۡحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

**133.** Мо низ ба онҳо нишонаҳое ошкор ва гуногун фиристодем, чун селе, ки дарахтон ва киштзорҳояшонро ғарқ кард ва малахро

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ مُّفَصَّلَٰتٖ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ١٣٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\300

(2) Тафсири Бағавӣ 3\269

фиристодем, мева, киштзор ва гиёҳонашонро хӯрд ва шабӯшк ва қурбоққаро фиристодем, ки зарфҳо ва ҷои хобашон аз қурбоққа пур шуд ва хунро фиристодем, ки онҳо менӯшиданд ва чашмаву ҷӯйҳояшон ба хун табдил мешуд. Инҳо аз нишонаҳои Аллоҳанд, ки ғайр аз Ӯ касе бар инҳо қодир шуда наметавонад. Бо вуҷуди ин қавми Фиръавн ин нишонаҳоро дида боз саркашӣ карданд, ки мардуме гунаҳгор буданд.[1]

**134.** Ва чун азоб (тоъун) бар онҳо фурӯд омад, гуфтанд: «Эй Мӯсо, ба он аҳде, ки Аллоҳро бо ту ҳаст, ӯро бихон, ки агар ин азобро аз мо дур кунӣ тавба мекунем, ба ту имон меоварем ва он чи ки ту моро ба он даъват мекунӣ, пайравӣ мекунем ва бани Исроилро озод мекунем ва бо ту мефиристем».[2]

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٣٤

**135.** Ва чун азобро то он замоне, ки ба он расандаанд, аз онҳо дур кардем, он гоҳ паймони худро шикастанд ва бар

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 301 ва ибни Касир 3\465

(2) Тафсири Бағавӣ 3\272

куфру гумроҳиашон боқӣ монданд[1].

**136.** Пас муддати муқаррар кардашуда омад, аз онҳо интиқом гирифтем ва дар баҳр ғарқашон кардем. Зеро оёти Моро инкор карданд ва аз он дар ғафлат монданд. (Ва ин ғафлат ба сабаби тасдиқ накарданашон ба оёти Аллоҳ буд)![2]

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦

**137.** Ва ба он мардуме (яъне бани Исроил), ки ба нотавонӣ афтода буданд, шарқу ғарби он сарзаминро (яъне Шом), ки баракат дода будем (бо зироат, меваҳо ва дарёҳо), ба мерос додем ва ваъдаи некӯе[3], ки Парвардигори ту ба бани Исроил дода буд, ба он сабаб, ки сабр варзида буданд, таҳқиқ ёфт ва ҳар чиро Фиръавну қавмаш месохтанд аз иморатҳо ва он чизеро, ки бино мекарданд, аз қасрҳо вайрон кардем!

وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ مَشَٰرِقَ ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلۡحُسۡنَىٰ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُواْۖ وَدَمَّرۡنَا مَا كَانَ يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ وَمَا كَانُواْ يَعۡرِشُونَ ١٣٧

**138.** Ва бани Исроилро аз баҳр гузаронидем. Пас бар қавме омаданд, ки парастиши бутҳои худро пайваста анҷом медоданд. Гуфтанд: «Эй

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ عَلَىٰ قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ ءَالِهَةٞۚ قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

(1) Тафсири Табарӣ 13\73

(2) Тафсири ибни Касир 3\ 466

(3) Ваъдаи Аллоҳ барои нусрат додани онҳо

Мӯсо, ҳамон тавр, ки онҳоро маъбудонест, барои мо ҳам маъбуде қарор бидеҳ». Ин гуфторашон аз рӯи шак набуд, балки аз ҷиҳати таъзим ва наздик шудан ба Аллоҳ буд. Аз ҳамин сабаб Мӯсо барояшон гуфт: «Шумо мардуми нодон ва бехирад ҳастед ва таъзими Аллоҳро намедонед, ки ибодат ҷуз ба Аллоҳи якто ба дигар чизе сазовор нест.[1]

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

**139.** Он чӣ онҳо дар он ширке, ки қарор доранд ва ибодате, ки барои он бутҳо анҷом медиҳанд, нобудшаванда ва коре, ки мекунанд, ботил аст ва азоби Аллоҳро аз онҳо дур карда наметавонанд».

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ فَضَّلَكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٠

**140.** Мӯсо гуфт: «Оё ҷуз Аллоҳ бароятон маъбуде[2] биҷӯям ва ҳол он ки Ӯст, ки шуморо бар ҷаҳониёни замонатон бартарӣ додааст?»

وَإِذۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُقَتِّلُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ١٤١

**141.** Ва ба ёд оваред, ҳангоме ки шуморо аз хонадони Фиръавн наҷот додем, ки: Ба азобҳои сахттарин гирифторатон мекарданд, писаронатонро мекуштанд ва занонатонро зинда

(1) Тафсири Бағавӣ 3\274

(2) Сазовори ибодат

мегузоштанд ва наҷот додани шумо аз азоби онҳо аз ҷониби Парвардигоратон неъмати бузург буд, ё ин ки азобе, ки онон ба шумо медоданд, дар ин озмоиши бузурге буд аз тарафи Парвардигоратон[1].

**142.** Сӣ шаб[2] бо Мӯсо ваъда ниҳодем ва даҳ шаби дигар бар он афзудем, то ваъдаи Парвардигораш чиҳил шаби комил шуд. Ва Мӯсо ба бародараш Ҳорун (хотиррасон карда) гуфт: «Бар қавми ман, то бозгаштани ман ҷонишини ман бош ва роҳи салоҳ пеш гир ва ба роҳи фасодкорон марав».

۞وَوَٰعَدۡنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيۡلَةٗ وَأَتۡمَمۡنَٰهَا بِعَشۡرٖ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخۡلُفۡنِي فِي قَوۡمِي وَأَصۡلِحۡ وَلَا تَتَّبِعۡ سَبِيلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤٢

**143.** Чун Мӯсо ба миъодгоҳи (ваъдагоҳи) Мо омад ва Парвардигораш бо ӯ сухан гуфт ва дастуроте аз амру наҳӣ ба ӯ пешниҳод кард. Мӯсо Парвардигорашро дӯст дошт ва ба дидани Ӯ муштоқ шуда гуфт: «Эй Парвардигори ман, худро бинамой, то дар Ту назар кунам». Гуфт: «Ҳаргиз Маро нахоҳӣ дид дар дунё. Вале

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرۡ إِلَيۡكَۚ قَالَ لَن تَرَىٰنِي وَلَٰكِنِ ٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡجَبَلِ فَإِنِ ٱسۡتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوۡفَ تَرَىٰنِيۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلۡجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكّٗا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقٗاۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٤٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\302

(2) Мурод аз си рӯз моҳи зулқаъда ва даҳ рӯзи боқӣ аз моҳи даҳаи аввали зулҳиҷҷа аст. Тафсири Табарӣ 13\86

ба он кӯҳ бинигар. Агар ба ҷои худ қарор ёфт, ту низ Маро хоҳӣ дид». Чун Парвардигораш бар кӯҳ ҷилвагар (зуҳур) шуд, кӯҳро ба замин яксон кард ва Мӯсо беҳӯш бияфтод. Чун ба ҳӯш омад, гуфт: «Бор Илоҳо, Ту аз ҳамаи он чи ки шоистаи азаматат нест, пок ҳастӣ, ба Ту бозгаштам ва ҷасорате, ки нисбат ба Ту раво доштам тавба кардам ва ман нахустини мӯъминонам».[1]

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّي ٱصۡطَفَيۡتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذۡ مَآ ءَاتَيۡتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

**144.** Аллоҳ гуфт: «Эй Мӯсо, Ман бо паёмҳоям ва сухан гуфтанам туро бевосита аз миёни мардум бартарӣ додам ва баргузидам, пас бигир он чиро ба ту додаам, аз амру наҳй ва аз сипосгузорон бош ва талаб макун он чиро, ки ту бар он тоқат надорӣ!»[2]

وَكَتَبۡنَا لَهُۥ فِي ٱلۡأَلۡوَاحِ مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡعِظَةٗ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ فَخُذۡهَا بِقُوَّةٖ وَأۡمُرۡ قَوۡمَكَ يَأۡخُذُواْ بِأَحۡسَنِهَاۚ سَأُوْرِيكُمۡ دَارَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٤٥

**145.** Барои ӯ дар он лавҳаҳо ҳар гуна панде, ки бандагон ба он ниёз (эҳтиёҷ) доранд ва тафсили ҳар чизеро аз аҳкоми шаръӣ, ақидаҳо ва ахлоқу одоб навиштем. Пас гуфтем: «Онро ба нерӯмандӣ (ҷиддӣ ва саъю кӯшиш) бигир ва қавматро

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 302 ва Табарӣ 13\91

(2) Тафсири ибни Касир 3\473

бифармой, то ба беҳтарини он амал кунанд, пас касе аз онҳо ё ғайри онҳо ба Ман шарик орад, ба зудӣ ба шумо бошишгоҳи фосиқон ва гунаҳкоронро нишон диҳам ва оташест, ки Аллоҳ онро барои душманонаш омода кардааст».[1]

**146.** Он касонеро, ки ноҳақ дар рӯи замин саркашӣ мекунанд, ба зудӣ аз фаҳми оёти хеш ва далелҳое, ки бар бузургии Ман ва шариъат ва аҳкоми Ман далолат мекунанд, дилҳояшонро бороздорам, чунон ки ҳар оятеро, ки бубинанд, (ки ибодат ба ҷуз Аллоҳ ба касе сазовор нест), ба сабаби кибрашон имон наёваранд ва агар тариқи ҳидоят бубинанд, аз он нараванд ва агар роҳи гумроҳӣ бубинанд, аз он бираванд ва онро барои худ дин гиранд. Зеро инҳо оётро дурӯғ бароварданд ва аз он ғафлат варзиданд ва тафаккур дар оёти Аллоҳ намекунанд ва ибрат намегиранд.[2]

سَأَصۡرِفُ عَنۡ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلرُّشۡدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلۡغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٤٦

**147.** Ва аъмоли касоне, ки оятҳои Мо ва мулоқоти охиратро

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ

(1) Тафсири Табарӣ 13\110

(2) Тафсири Табарӣ 13 \115

حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤٧﴾

дурӯғ доштанд, нобуд шавад[1] онҳо ҷуз ба он чи мекарданд, ҷазо дода нашаванд. (Яъне, мувофиқи кирдорашон ҷазояшон хоҳем дод, агар нек бошад, нек аст, бад бошад, бад аст)[2]

وَٱتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعْدِهِۦ مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ ۚ أَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا ۘ ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿١٤٨﴾

**148.** Қавми Мӯсо баъд аз рафтани ӯ ба ваъдагоҳи Парвардигораш ба кӯҳи Тур аз зеварҳояшон шакли гӯсолае сохтанд ва онро маъбуди худ гирифтанд, ки ӯ ҷасаде буд.[3] Оё намебинанд, ки он гӯсола бо онҳо сухан намегӯяд ва онҳоро ба ҳеҷ роҳе ҳидоят намекунад?» Онро барои худ маъбуд гирифтанд ва бар худ ситам карданд.

وَلَمَّا سُقِطَ فِىٓ أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا۟ أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّوا۟ قَالُوا۟ لَئِن لَّمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

**149.** Ва чун баъд аз омадани Мӯсо аз муноҷоти Парвардигораш аз он кор пушаймон шуданд ва диданд, ки дар гумроҳӣ афтодаанд, гуфтанд: «Агар Парвардигорамон ба мо раҳм накунад ва моро наёмӯрзад, дар зумраи зиёнкардагон хоҳем буд».

(1) Чунки амалҳои онҳо асосе надорад, зеро шарти асосии он вуҷуд надорад ва он; имон доштан ба оёти Аллоҳ ва тасдиқ кардан ба подош ва ҷазои Ӯст. Тафсири Саъдӣ 1\ 302

(2) Тафсири ибни Касир 3\475

(3) Ҷасадеро сохтанд аз тилло ва ҷон надошт ва аз он овозе мебаромад. Тафсири Бағавӣ 3\283

**150.** Чун Мӯсо хашмгину андӯҳнок назди қавми худ бозгашт (зеро Аллоҳ ӯро огоҳ намуд, ки қавмат дар фитнае мубтало шуданд ва онҳоро Сомирӣ ба залолат бурд), гуфт: «Дар набудани ман чӣ бад ҷонишинӣ кардед. Чаро бар фармони Парвардигори худ шитоб варзидед?» Ва лавҳаҳоро бар замин афканд ва мӯйи сари бародарашро гирифту ба сӯи худ кашид. Ҳорун гуфт: Эй писари модарам, ин қавм маро заъиф шумурданд ва наздик буд, ки маро бикушанд, пас гумон мабар, ки ман кӯтоҳӣ варзидаам, душманонро хурсанд макун ва маро дар шумори ситамкороне, ки хилофи амри туанд ва парастиши гӯсола кардаанд,[1] қарор мадеҳ!»

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗا قَالَ بِئۡسَمَا خَلَفۡتُمُونِي مِنۢ بَعۡدِيٓۖ أَعَجِلۡتُمۡ أَمۡرَ رَبِّكُمۡۖ وَأَلۡقَى ٱلۡأَلۡوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأۡسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيۡهِۚ قَالَ ٱبۡنَ أُمَّ إِنَّ ٱلۡقَوۡمَ ٱسۡتَضۡعَفُونِي وَكَادُواْ يَقۡتُلُونَنِي فَلَا تُشۡمِتۡ بِيَ ٱلۡأَعۡدَآءَ وَلَا تَجۡعَلۡنِي مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥٠

**151.** Вақте Мӯсо аз кардаи худ пушаймон шуд, гуфт: «Эй Парвардигори ман, маро аз ғазабам ва бародарамро аз он чи байни ӯ ва байни бани Исроил гузашт, биёмӯрз ва моро дар раҳмати хеш дохил кун, ки Ту меҳрубонтарини меҳрубононӣ!»[2]

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِأَخِي وَأَدۡخِلۡنَا فِي رَحۡمَتِكَۖ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٥١

(1) Тафсири Бағавӣ 3\284

(2) Тафсири Бағавӣ 3\284

**152.** Онон, ки гӯсоларо барои худ маъбуд интихоб карданд, ба зудӣ ба ғазаби сахти Парвардигорашон гирифтор хоҳанд шуд ва ба сабаби куфрашон дар зиндагонии ин дунё ба хорӣ хоҳанд афтод. Ва ба касоне, ки дурӯғ мебанданд ва ибодати ғайри Ӯро иқрор мекунанд, инчунин ҷазо медиҳем![1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ ٱلۡعِجۡلَ سَيَنَالُهُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَذِلَّةٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُفۡتَرِينَ ١٥٢

**153.** Онон, ки корҳои бадро анҷом медиҳанд (аз ширк ва гуноҳони кабира ва сағира), сипас тавба мекунанд ва ба Аллоҳ ва он чи воҷиб гардондаст, имон меоваранд, бидонанд, ки Парвардигори ту пас аз тавба омӯрзандаи гуноҳон аст, гарчи ба андозаи замин бошад ва меҳрубон аст бо пазируфтани тавба![2]

وَٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِهَا وَءَامَنُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٥٣

**154.** Чун хашми Мӯсо фурӯ нишаст, лавҳаҳоро баргирифт. Ва дар навиштаҳои он барои онҳое, ки аз Парвардигорашон метарсанд, ҳидоят ва раҳмат буд.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلۡغَضَبُ أَخَذَ ٱلۡأَلۡوَاحَۖ وَفِي نُسۡخَتِهَا هُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ هُمۡ لِرَبِّهِمۡ يَرۡهَبُونَ ١٥٤

**155.** Ва Мӯсо барои ваъдагоҳи Мо аз миёни қавмаш ҳафтод мардро ихтиёр

وَٱخۡتَارَ مُوسَىٰ قَوۡمَهُۥ سَبۡعِينَ رَجُلٗا لِّمِيقَٰتِنَاۖ فَلَمَّآ أَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ قَالَ رَبِّ لَوۡ شِئۡتَ

(1) Тафсири Табарӣ 13\135

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 303 ва Тафсири Табарӣ 13\ 137

кард ва онҳоро ба кӯҳи Тур баровард, то қавмаш аз Парвардигорашон маъзаратхоҳӣ кунанд. Пас, чун ҳозир шуданд, гуфтанд: “Эй Мӯсо Аллоҳро ба мо ошкоро нишон деҳ!”. Чун зилзила онҳоро фурӯ гирифт, беҳӯш афтоданд ва ҳалок шуданд. Ва Мӯсо ба зорӣ ва дуъо пардохт ва гуфт: «Эй Парвардигори ман, агар мехостӣ онҳоро ва маро пеш аз ин ҳалок мекардӣ. Оё ба хотири аъмоле, ки бехирадони мо анҷом додаанд, моро ба ҳалокат мерасонӣ? Ва ин ҷуз имтиҳони Ту нест. Ҳар касро бихоҳӣ, ба он гумроҳ мекунӣ ва ҳар касро бихоҳӣ, ҳидоят мекунӣ. Ту сарпарасти мо ҳастӣ, моро биёмӯрз ва бар мо раҳм фармо, ки Ту беҳтарини омӯрзандагон ҳастӣ![1]

أَهۡلَكۡتَهُم مِّن قَبۡلُ وَإِيَّٰيَۖ أَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآۖ إِنۡ هِيَ إِلَّا فِتۡنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهۡدِي مَن تَشَآءُۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَاۖ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡغَٰفِرِينَ ١٥٥

**156.** Барои мо дар ин дунё некӣ ва амали солеҳ муқаррар дор ва дар охират низ некӣ бинавис! Мо ба сӯи ту бозгаштаем (яъне, тавба кардем). Аллоҳ гуфт: «Азоби худро ба ҳар кас, ки бихоҳам, мерасонам

۞وَٱكۡتُبۡ لَنَا فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِنَّا هُدۡنَآ إِلَيۡكَۚ قَالَ عَذَابِيٓ أُصِيبُ بِهِۦ مَنۡ أَشَآءُۖ وَرَحۡمَتِي وَسِعَتۡ كُلَّ شَيۡءٖۚ فَسَأَكۡتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا يُؤۡمِنُونَ ١٥٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\303

ва раҳмати Ман[1] ҳама чизро дарбар мегирад. Онро барои касоне, ки парҳезгорӣ мекунанд[2] ва закот медиҳанд ва ба оёти Мо имон меоваранд, муқаррар хоҳам дошт,

**157.** Ин раҳматро барои касоне муқаррар дошт, ки аз Аллоҳ метарсанд ва аз маъсияти Ӯ дур мешаванд ва аз ин расул, ин паёмбари уммӣ (дарснахонда), ки номашро дар Тавроту Инҷили худ навишта меёбанд, пайравӣ мекунанд, он кӣ ба некӣ (тавҳиду тоъат) фармонашон медиҳад ва аз корҳои ношоиста (ширку маъсият) онҳоро бозмедорад ва чизҳои покизаро[3] бар онҳо ҳалол мекунад ва чизҳои нопокро[4] ҳаром ва бори гаронашонро аз дӯшашон бармедорад ва банду занҷирашонро мекушояд[5]. Пас касоне, ки ба паёмбари уммӣ (дарснахонда, Муҳаммад

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِيَّ ٱلْأُمِّيَّ
ٱلَّذِي يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي
ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم
بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَىٰهُمْ عَنِ ٱلْمُنكَرِ
وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ
ٱلْخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَٰلَ
ٱلَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ
وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلنُّورَ ٱلَّذِيٓ
أُنزِلَ مَعَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٧﴾

(1) Раҳмати Ман дарбар мегирад имоноварандагонро аз уммати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба Ман.

(2) Аз азоби Аллоҳ метарсанд ва фарзшудаҳояшро иҷро мекунанд ва аз нофармониаш дур меистанд. Тафсири Табарӣ 13\156

(3) Баҳира, соиба, васила ва ҳомӣ

(4) Мисли гӯшти хук

(5) Буридани мавзеъи наҷосат аз либос, сӯзондани ғаниматҳо

саллаллоҳу алайҳи ва саллам) имон оварданд ва ҳурматашро нигоҳ доштанд ва ёриаш карданд ва аз он китоби Қуръон, ки ба ӯ нозил кардаем ва ба суннати ӯ пайравӣ карданд, растагоронанд!»(1)

قُلْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَـٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

**158.** Бигӯ эй Расул, барои тамоми мардум: «Эй мардум, ман фиристодаи Аллоҳ бар ҳамаи шумо ҳастам на барои баъзеи шумо. Он Аллоҳе, ки фармонравоии осмонҳову замин ва он чи миёни онҳост аз они Ӯст ва ҳеҷ маъбуде барҳақ ҷуз Ӯ нест. Зинда мекунад ва мемиронад. Пас ба Аллоҳ ва расули Ӯ, он паёмбари уммӣ (дарснахонда), ки ба Аллоҳу суханони ӯ имон дорад, имон биёваред, ки ақида ва амалҳояш ба роҳи дуруст ва рост қарор дорад ва аз ӯ пайравӣ кунед, то манфиъатҳои динӣ ва дунявии худро дарёбед. Бошад, ки ҳидоят шавед!»(2)

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٩﴾

**159.** Гурӯҳе аз (миёни) қавми Мӯсо ҳастанд, ки мардумро ба сӯи ҳақ роҳ менамоянд ва одилона рафтор мекунанд.

(1) Тафсири ибни Касир 3\489

(2) Тафсири Саъдӣ 1\305

**160.** Бани Исроилро ба дувоздаҳ сибт (қабила ва шоха) тақсим кардем, ки сабаби пайдоиши насли ҳар қабила марде аз фарзандони Яъқуб буд. Ва чун қавми Мусо аз ӯ об хостанд, ба ӯ ваҳй кардем, ки асоятро бар санг бизан, пас бар санг зад, ки аз он санг дувоздаҳ чашма равон шуд. Ва ҳар гурӯҳ ҷои обхӯриши хешро бишинохт. Ва абрро барояшон соябон сохтем ва барояшон «манна ва салво[(1)]» нозил кардем. Бихӯред аз ин чизҳои покиза, ки бар шумо рӯзӣ додаем! Аммо ононро малол шуд аз бардавом фуруд омадани он неъматҳо, пас носипосӣ карданд. Ва онон ба мо ситам накарданд, вақте ки шукри неъматро ба ҷо наоварданд, балки ба худашон ситам мекарданд ва худро дар азоб қарор доданд. Ва ин дар вақти дар биёбон монданашон буд.[(2)]

وَقَطَّعْنَٰهُمُ ٱثْنَتَىْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسْتَسْقَىٰهُ قَوْمُهُۥٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنۢبَجَسَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْغَمَٰمَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Ва ба ёд ор эй Расул, нофармонии бани Исроил Парвардигорашонро ва паёмбарашон Мӯсо алайҳиссаломро ва табдил

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ ٱسْكُنُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ وَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطِيٓـَٰٔتِكُمْ ۚ سَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٦١﴾

(1) “Манна”; навъе аз ҳалво, яъне таъомест, ки маззаи он асалмонанд аст ва “салво”; гӯшти паррандае, ки аз беҳтарин навъҳои паррандагон аст (ва ба қавле бедона аст)

(2) Тафсири Саъдӣ 1\ 306

доданашон суханеро, ки ба онҳо фармудашуда буд гуфтанашро, вақте ки Аллоҳ ба онҳо фармуда буд, ки дар ин шаҳр[1] сукунат кунед ва ҳар ҷо ҳар чӣ хоҳед, бихӯред ва бигӯед, ки гуноҳони моро бирез ва саҷдакунон (бо фурӯтанӣ) аз дарвоза дохил шавед, то гуноҳонатонро биёмурзем. Ба подоши некӯкорон аз хайри дунё ва охират бароятон хоҳем афзуд. Пас онҳо аз дастури Аллоҳ фармон набурданд.[2]

**162.** Аз миёни онон, он гурӯҳ, ки бар худ ситам карда буданд, суханеро, ки ба онҳо гуфта шуда буд, дигаргун карданд. (Яъне, ба ҷои омӯрзиш талаб кардан, донаи гандум гуфтанд. Онҳоро мебоист бо таъзиму эҳтиром ба ин шаҳр дохил шаванд, балки Аллоҳро нофармонӣ карданд ва амрашро сабук шумориданд ва бо ҳолати хазидан ва нишаста дохили он шуданд)[3] Пас ба сабаби ситаме, ки мекарданд, бароящон аз осмон азоб фиристодем.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٢﴾

(1) Байтулмуқаддас

(2) Тафсири Табарӣ 13\178

(3) Тафсири Саъдӣ 1\306

**163.** Эй Паёмбар, аз яҳудиён дар бораи он шаҳре, ки наздик ба баҳр буд, аз онҳо бипурс. Он гоҳ, ки дар рӯзи шанбе аз ҳад (ҳудуд ва муқарароти Аллоҳ) таҷовуз мекарданд. Аллоҳ онҳоро дар озмоиши худ қарор дод, то рӯзи шанберо эҳтиром ва таъзим кунанд ва ба шикор напардозанд. Зеро дар рӯзе, ки эҳтироми он мекарданд, моҳиён ошкор бар рӯи об меомаданд ва дар ғайри рӯзи шанбе намеомаданд. Пас онҳо барои шикор кардан ҳилаеро ба кор бурданд. Чуқуриҳо канданд ва ба онҳо дом монданд. Вақте рӯзи шанбе фаро расид, моҳиён дар ин чуқуриҳо ба домҳо меафтоданд ва он моҳиёнро рӯзи якшанбе бармедоштанд. Онҳоро ба сабаби он, ки гуноҳ мекарданд, ҳамчунин меозмудем![1]

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Ва эй Расул, ба ёд ор он гоҳ, ки бани Исроил ба се гурӯҳ тақсим шуданд: (гурӯҳи аввал: золимон, дуввум: насиҳатгарон, сеюм: бетарафон) гурӯҳи бетарафон ба гурӯҳи

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ مُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ﴿١٦٤﴾

(1) Тафсири ибни Касир 3\493 ва Тафсири Саъдӣ 1\306

насиҳатгарон гуфтанд: «Чаро қавмеро, ки дар рӯзи шанбе аз ҳудуд ва муқаррароти Аллоҳ таҷовуз карданд, панд медиҳед, ки Аллоҳ ҳалокашон хоҳад кард ва ба азоби дарднок мубтало хоҳад сохт?» Гурӯҳи насиҳатгарон гуфтанд: «То моро назди Парвардигоратон узре[(1)] бошад. Ва бошад, ки парҳезгор шаванд.[(2)]

فَلَمَّا نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦٓ أَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذْنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ بِعَذَابٍۭ بَـِٔيسٍۭ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿١٦٥﴾

**165.** Чун пандеро, ки ба онҳо дода шуда буд, фаромӯш карданд (яъне насиҳатро қабул накарданд), ононро, ки аз бадӣ парҳез мекарданд, наҷот додем ва гунаҳкоронро, ки дар рӯзи шанбе таҷовуз карданд ва ҳаром кардаи Аллоҳро ҳалол шумориданд ба сабаби гуноҳашон онҳоро ба азоби сахт дучор кардем.[(3)]

فَلَمَّا عَتَوْا۟ عَن مَّا نُهُوا۟ عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا۟ قِرَدَةً خَـٰسِـِٔينَ ﴿١٦٦﴾

**166.** Пас, вақте ки дилҳои онҳо сахт шуд, аз тарки чизе, ки аз он манъашон карда буданд, сарпечӣ карданд, ҳақро қабул накарданд, гуфтем: «Бузинагони (маймунони) хоршуда шавед!»

(1) Яъне Аллоҳ таъоло моро ба тарки амри маъруф ва наҳйи аз мункар, ки аз воҷиботи муҳими динӣ бар зиммаи мост мавриди уқубат ва бозпурсӣ қарор надиҳад.

(2) Тафсири ибни Касир 3\494 ва тафсири Саъдӣ 1\306

(3) Тафсири Табарӣ 13\199

**167.** Ба ёд ор эй Расул, ки Парвардигори ту эълом кард, то касеро[1] бар яҳудиён бифиристад, ки то дар рӯзи қиёмат ба азоби сахт азобашон кунад (яъне, онҳоро хору залил мегардонад). Ҳароина Парвардигори ту зуд уқубат мекунад ва низ омӯрзандаву меҳрубон аст!.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبۡعَثَنَّ عَلَيۡهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَن يَسُومُهُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٦٧

**168.** Ононро (яҳудиёнро) гурӯҳ-гурӯҳ дар замин тақсим кардем, баъзе аз онҳо некӯкор ҳастанд ва баъзе дигар ғайри он ҳастанд. Ва онҳоро ба некиҳову (фаровонӣ ва тандурустӣ) бадиҳо (қаҳтӣ ва вазнинӣ) озмудем, шояд ба тоъати Аллоҳ бозгарданд ва тавба кунанд.[2]

وَقَطَّعۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُمَمٗاۖ مِّنۡهُمُ ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنۡهُمۡ دُونَ ذَٰلِكَۖ وَبَلَوۡنَٰهُم بِٱلۡحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٦٨

**169.** Баъд аз инҳо гурӯҳе бадкор ба ҷояшон нишастанд ва вориси он китоби Таврот шуданд, ки ба матоъи дунявӣ дил бастанд байни ҳалолу ҳаром фарқе намегузоштанд ва онро мегирифтанд ва иқрор мекарданд, ки ин кор гуноҳ аст ва мегуфтанд, ки ба зудӣ омӯрзида мешавем.

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦٩

(1) Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва умматаш. Тафсири Бағавӣ 3\295

(2) Тафсири Бағавӣ 3\295

Ва агар монанди он боз ҳам матоъе биёбанд, баргиранд. Оё аз онон дар китоб паймон гирифта нашуда буд, ки дар бораи Аллоҳ ҷуз ба ростӣ сухан нагӯянд, ҳол он ки он чӣ дар он китоб омада буд, хонда буданд? Сарои охират барои касоне, ки мепарҳезанд, беҳтар аст. Оё андеша намекунед?

**170.** Онон, ки дар илму амал ба китоби Аллоҳ тамассук (наздикӣ) меҷӯянд ва бо фармудаҳои он иқтидо мекунанд ва аз манъкардаҳои он дурӣ меҷӯянд ва намозро ба сурати зоҳирӣ ва ботиниаш адо менамоянд, бидонанд, ки подоши ислоҳгаронро бекор намесозем.[1]

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلْكِتَٰبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُصْلِحِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Ва ба ёд ор эй Расул, ки кӯҳро бар болои сарашон чун соябоне нигоҳ доштем ва мепиндоштанд, агар аҳкоми онро қабул накунанд, бар сарашон хоҳад афтод. Ва барояшон гуфтем: Китоберо, ки ба шумо додаем, бо нерӯмандӣ бигиред ва ҳар чиро, ки дар он омадааст, (аз аҳду паймон) ба ёд доред, бошад, ки парҳезгор шавед

۞ وَإِذْ نَتَقْنَا ٱلْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٌ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُۥ وَاقِعٌۢ بِهِمْ خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُوا۟ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧١﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\307

ва аз азоби Аллоҳ худро наҷот диҳед![1]

وَإِذۡ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِيٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَأَشۡهَدَهُمۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَلَسۡتُ بِرَبِّكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ شَهِدۡنَآۚ أَن تَقُولُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنۡ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ١٧٢

**172.** Ва ба ёд ор эй Расул, Парвардигори ту аз пушти бани Одам фарзандонашро берун овард[2]. Ва ононро бар худашон гувоҳ гирифт ва пурсид: «Оё Ман Парвардигоратон нестам?» Гуфтанд: «Оре, гувоҳӣ медиҳем ин ки Ту Парвардигори мо ҳастӣ». То дар рӯзи қиёмат нагӯед, ки мо аз он бехабар будем.

أَوۡ تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أَشۡرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبۡلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةٗ مِّنۢ بَعۡدِهِمۡۖ أَفَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ١٧٣

**173.** Ё нагӯед, ки падарони мо пеш аз ин мушрик буданд ва мо насле пас аз онҳо будем ба онҳо иқтидо кардем, оё ба сабаби коре, ки гумроҳон карда буданд, моро ба ҳалокат мерасонӣ?

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٧٤

**174.** Ҳамчунон баён кардем оётро ба умматҳои пешина, инчунин оётро барои қавмат эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба равшанӣ баён мекунем, шояд ки ба сӯи он чи ки бо Аллоҳ паймон бастаанд, аз ширкашон бозгарданд![3]

---

(1) Тафсири Табарӣ 13\217

(2) Яъне, рӯзи паймон аз Одам фарзандони ӯро пайдо кард ва аз пушти онон фарзандонашонро падид овард, ба тартибе ки минбаъд амалӣ шуд.

(3) Тафсири Табарӣ 13\252

**175.** Эй Паёмбар, бар уммати худ бихон хабари он мардеро аз бани Исроил, ки оятҳои китоби худро ба ӯ ато карда будем, пас олими бузург ва донишманди моҳир шуд ва ӯ пас аз донистани ин оятҳо хориҷ шуд ва шайтон дар паяш афтод ва ба сабаби мухолифати амри Парвардигор ва итоъати шайтон дар зумраи гумроҳон даромад.(1)

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱلَّذِيٓ ءَاتَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا فَٱنسَلَخَ
مِنۡهَا فَأَتۡبَعَهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ١٧٥

**176.** Агар хоста будем, ба сабаби он илм, ки ба ӯ дода будем, мартабаи баландаш мебахшидем, вале ӯ коре кард, ки расвоӣ ба бор овард ва аз паи ҳавою ҳаваси хеш рафт. Масали ӯ чун масали он саг аст, ки агар ба ӯ ҳамла кунӣ, забон аз даҳон берун орад ва агар раҳояш кунӣ, боз ҳам забон аз даҳон берун орад. Ин мисоли қавмест, ки оёти Моро дурӯғ шумориданд ва аз он итоъат нанамуданд. Пас қиссаро барояшон бихон, то шояд дар ин мисолҳо ба андеша фурӯ раванд!(2)

وَلَوۡ شِئۡنَا لَرَفَعۡنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخۡلَدَ إِلَى
ٱلۡأَرۡضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُۚ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلۡكَلۡبِ
إِن تَحۡمِلۡ عَلَيۡهِ يَلۡهَثۡ أَوۡ تَتۡرُكۡهُ يَلۡهَثۚ
ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۚ
فَٱقۡصُصِ ٱلۡقَصَصَ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 13\261

(2) Тафсири Саъдӣ 1\308

**177.** Чи бад аст масали мардуме, ки оёти Моро дурӯғ шумориданд ва ба сабаби рӯйгардонданашон аз пайравии ҳақ ва тоъати Парвардигорашон ба худашон ситам мекарданд![1]

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Ҳар касро, ки Аллоҳ ба сӯи имон ва тоъаташ роҳ намояд, пас ӯ ҳақиқатан роҳ ёфтааст. Ва ҳар касро, ки гумроҳ созад, бар анҷоми кори хайр тавфиқ надиҳад. Пас бегумон онҳо зиёнкоронанд.[2]

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٧٨﴾

**179.** Барои ҷаҳаннам бисёре аз ҷинну инсро биёфаридем. онҳоро дилҳоест, ки ба он намефаҳманд амри охиратро ва умеди савоб надоранд ва аз азоби Аллоҳ наметарсанд ва онҳоро чашмҳоест, ки ба он чизеро, ки фоидаашон бошад, намебинанд ва гӯшҳоест, ки намешунаванд ҳақро, (яъне маъно ва фаҳмиши он дар дилҳояшон роҳ намеёбад.) Инҳо монанди чорпоёнанд, ки ақл надоранд, ҳатто гумроҳтар аз онҳоянд. Зеро чорпоён нафъ ва зарари худро дарк менамоянд. Инҳо худ аз

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ﴿١٧٩﴾

(1) Тафсири ибни Касир 3\512

(2) Тафсири Саъдӣ 1\308

имони ба Аллоҳ ва тоъаташ дар ғафлатанд.[1]

**180.** Аз они Аллоҳ аст, некӯтарин номҳо, ки далолат бар камоли азаматии Ӯ ҳаст. Ба он номҳояш нидо кунед, он чиро ки ирода мекунед. Ва тарк кунед онҳоеро, ки ба номҳои Аллоҳ каҷравӣ[2] мекунанд. Ба зудӣ ҷазои он чиро ки мекунанд, хоҳанд дид.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦ ۚ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Аз офаридагони мо гурӯҳе[3] ҳастанд, ки ба дини ҳақ роҳ менамоянд ва ба адолат рафтор мекунанд ва онон пешвоёни роҳи ҳақанд, ки Аллоҳ бар онҳо имон ва амали солеҳ рӯзӣ кардааст.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٨١﴾

**182.** Ва ононро, ки оёти моро дурӯғ шумориданд ва инкор карданд ва панд нагирифтанд ба зудӣ барояшон рӯзии фаровон ато мекунем ва онон гумон мекунанд, ки бар ҳақиқатанд, пас азобашон кунем аз роҳе, ки худ намедонанд. Зина ба зина

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨٢﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 13\ 280

(2) Яъне, номҳои Аллоҳро тағйир медиҳанд ё онҳоро ба дигар маъно баён мекунанд.

(3) Уммати Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Тафсири Табарӣ 13\280

ононро то мавзеъи ҳалокат бикашем.[1]

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ١٨٣

**183.** Ва ба онҳо мӯҳлат диҳам, ки тадбири (макри) Ман устувор ва маҳкам аст.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٌ ١٨٤

**184.** Оё фикр накардаанд, ки дар ҳамнишинашон[2] нишоне аз девонагӣ нест ва ӯ ошкоро бимдиҳанда аст? (Яъне, мардумро ба сӯи он чи ки онҳоро аз азоб наҷот медиҳад ва подошро барои онҳо ҳақ медорад, даъват мекунад)[3]

أَوَلَمۡ يَنظُرُواْ فِي مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ وَأَنۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقۡتَرَبَ أَجَلُهُمۡۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ١٨٥

**185.** Касоне ки оёти Аллоҳро дурӯғ мешуморанд, оё дар подшоҳӣ ва тасарруфи осмонҳову замин ва чизҳое, ки Аллоҳ офаридааст, намеандешанд? Ва шояд, ки маргашон наздик бошад ва ногаҳон бар куфрашон ҳалок гарданд. Ва баъд аз Қуръон кадом суханро бовар доранд?

مَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَا هَادِيَ لَهُۥۚ وَيَذَرُهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٨٦

**186.** Ҳар касро, ки Аллоҳ гумроҳ кунад, ҳеҷ роҳнамое барояш нест. Ва ононро вомегузорад, то ҳамчунон дар саркашии хеш саргардон бимонанд.

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\310

(2) Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

(3) Тафсири Саъдӣ 1\310

**187.** Кофирони Макка дар бораи қиёмат аз ту эй Расул мепурсанд гӯё ту аз он бисёр пурсидаӣ ва омадани онро медонӣ, ки чӣ вақт фаро мерасад? Бигӯ: «Илми он назди Парвардигори ман аст. Танҳо Ӯст, ки чун замонаш фаро расад, ошкораш месозад. Фаро расидани он бар аҳли осмонҳову замин пӯшида аст, магар ин ки бар шумо ногаҳон меояд». Чунон аз ту мепурсанд, ки гӯё ту аз он огоҳӣ? Бигӯ: «Илми он назди Аллоҳ аст, вале бештари мардум намедонанд».

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى ۖ لَا يُجَلِّيهَا لِوَقْتِهَآ إِلَّا هُوَ ۚ ثَقُلَتْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا تَأْتِيكُمْ إِلَّا بَغْتَةً ۗ يَسْـَٔلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِىٌّ عَنْهَا ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Бигӯ эй Расул: «Ман барои худ нафъ ва зарар карда наметавонам, магар он чӣ Аллоҳ бихоҳад. Ва агар илми ғайб медонистам, ба хайри худ басе меафзудам ва ҳеҷ шарре ба ман намерасид. Ман фиристодаи Аллоҳ ҳастам ба сӯи шумо ва аз азобаш шуморо метарсонам ва мужда медиҳам ба савобаш қавмеро, ки рисолати маро тасдиқ менамояд ва ба шариъати ман амал мекунад».[1]

قُل لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِى نَفْعًا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَلَوْ كُنتُ أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ لَٱسْتَكْثَرْتُ مِنَ ٱلْخَيْرِ وَمَا مَسَّنِىَ ٱلسُّوٓءُ ۚ إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١٨٨﴾

(1) Тафсири Табарӣ 13\303

**189.** Аллоҳ Зоте аст, ки ҳамаи шуморо аз як шахс биёфарид, ки он падари шумо Одам аст. Ва аз Одам занашро (Ҳавворо) биёфарид, то ба ӯ оромиш ёбад. Чун бо ӯ даромехт, ба боре сабук бордор шуд(1) ва чанде бо он рӯзгорро ба сар бурд. Ва чун бор вазнин гардид, он ду нафар, Аллоҳ, Парвардигори хешро бихонданд, ки агар моро фарзанде шоиста диҳӣ, аз сипосгузорон хоҳем буд!

۞هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَجَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا لِيَسۡكُنَ إِلَيۡهَاۖ فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتۡ حَمۡلًا خَفِيفٗا فَمَرَّتۡ بِهِۦۖ فَلَمَّآ أَثۡقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنۡ ءَاتَيۡتَنَا صَٰلِحٗا لَّنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٨٩

**190.** Ва ҳангоме ки ба он ду фарзанди солеҳ ва солиме дод дар он чӣ Аллоҳ ба эшон дода буд, барои Аллоҳ шариконе қарор доданд. Ва Аллоҳ бартар аст аз он чи ба Ӯ шарик мегардонанд.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٩٠

**191.** Оё инҳо, мушрикон шарики Аллоҳ месозанд чизҳоеро, ки наметавонанд ҳеҷ чиз биёфаринанд ва худ махлуқ ҳастанд?

أَيُشۡرِكُونَ مَا لَا يَخۡلُقُ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ١٩١

**192.** Наметавонанд обидони худро ёварӣ кунанд ва на ба ёрии худ бархезанд. Пас чи гуна онҳоро бо ҳамроҳи Аллоҳ маъбуд гирифта мешавад?(2)

وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ لَهُمۡ نَصۡرٗا وَلَآ أَنفُسَهُمۡ يَنصُرُونَ ١٩٢

(1) Мурод аз "ҳамли сабук" марҳалаи аввалии халқи кӯдак (нутфа, хуни баста ва гӯштпора) мебошад ва "ҳамли вазнин" марҳалаи пеш аз таваллуд аст.

(2) Тафсири Табарӣ 13\319

**193.** Эй бутпарастон, агар бутҳоеро, ки ба ҷои Аллоҳ ибодат мекунед, то шуморо ҳидоят кунанд, ба шумо ҷавоб намедиҳанд. Бароятон баробар аст, чи даъваташон кунед ва чи хомӯш бошед. Зеро онҳо намешунаванд ва намебинанд ва на ҳидоят мекунанд ва на худ ҳидоят мешаванд.(1)

وَإِن تَدۡعُوهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمۡۚ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡ أَدَعَوۡتُمُوهُمۡ أَمۡ أَنتُمۡ صَٰمِتُونَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Эй мушрикон, онҳоеро, ки ғайр аз Аллоҳ мехонед, бандагоне чун шумоянд. Агар рост мегӯед, ки онҳо чизеро аз ибодат сазовор мешаванд, пас онҳоро бихонед, бояд дуъои шуморо иҷобат кунанд! Ва агар шуморо иҷобат карданд ва талаботи шуморо ба ҷо оварданд, рост гуфтаед, вагарна дар ин даъвоятон дурӯғгӯ ҳастед ва бузургтарин дурӯғро ба Аллоҳ нисбат медиҳед.(2)

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ أَمۡثَالُكُمۡۖ فَٱدۡعُوهُمۡ فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Оё он бутҳоро пойҳое ҳаст, ки бо он роҳ бираванд ё онҳоро дастҳое ҳаст, ки бо он бигиранд ё чашмҳое ҳаст, ки бо он бубинанд ё гӯшҳое ҳаст, ки бо он бишнаванд? Пас маъбудоне, ки шумо

أَلَهُمۡ أَرۡجُلٌ يَمۡشُونَ بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ أَيۡدٍ يَبۡطِشُونَ بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ أَعۡيُنٌ يُبۡصِرُونَ بِهَآۖ أَمۡ لَهُمۡ ءَاذَانٌ يَسۡمَعُونَ بِهَاۗ قُلِ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\311

(2) Тафсири Табарӣ 13\321 ва тафсири Саъдӣ 1\312

парастиш мекунед, чунин чизҳо дар онҳо вуҷуд дошта набошад, онҳоро ибодат кардани шумо барои чист? Бигӯ эй Расул, барои ин мушрикон: «Шариконатонро бихонед ва бар зидди ман макр кунед ва маро мӯҳлат мадиҳед, балки ба он шитобед. Зеро сарпарасти ман Аллоҳ аст, ки маро сарпарастӣ менамояд[1]

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَـٰبَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿١٩٦﴾

**196.** Сарпарасти ман Аллоҳ аст, ки ин китобро нозил карда ва Ӯ шоистакоронро сарпарастӣ менамояд.

وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٧﴾

**197.** Эй мушрикон, ононро, ки ба ҷои Аллоҳ маъбуд мехонед, на шуморо метавонанд ёрӣ кунанд ва на худро.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟ ۖ وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٨﴾

**198.** Ва агар бутҳоро ба роҳи ҳидоят бихонед, намешунаванд ва (эй Расул) мебинӣ, ки ба ту менигаранд, вале гӯё, ки намебинанд. Зеро на чашм доранд на биноӣ.

خُذِ ٱلْعَفْوَ وَأْمُرْ بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَـٰهِلِينَ ﴿١٩٩﴾

**199.** Эй Паёмбар ту ва умматат гузашт карданро пеш гир ва ба онҳо осонгирӣ кун, то аз ту магурезанд ва ба некӣ фармон деҳ ва аз нодонон рӯй гардон![2]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\312

(2) Тафсири Табарӣ 13 \326

**200.** Ва агар аз ҷониби шайтон дар ту ғазаб ё васвасае падид омад, ки туро аз кори хайр бозмедорад ё бар анҷоми кори бад васваса мекунад, ба Аллоҳ паноҳ бибар, зеро Ӯ ба ҳар сухан шунаво ва ба ҳар кор доност!(1)

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠

**201.** Касоне, ки парҳезгорӣ мекунанд ва аз азоби Аллоҳ метарсанд ва фарзҳои Ӯро ба ҷо меоранд ва аз он чи ки манъ кардааст, дурӣ меҷӯянд, чун аз шайтон васвасае ба онҳо бирасад ва он чиро ки Аллоҳ бар онҳо воҷиб намуда ёд мекунанд ва ногаҳон (барҳақ) бино шаванд. Ва аз Аллоҳ талаби омӯрзиш менамоянд.(2)

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ إِذَا مَسَّهُمۡ طَٰٓئِفٞ مِّنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ تَذَكَّرُواْ فَإِذَا هُم مُّبۡصِرُونَ ٢٠١

**202.** Ва бародаронашон (яъне, кофирон ва шайтонҳои инсӣ) ононро ба гумроҳӣ мекашанд ва шайтонҳои ҷин аз амали хеш бознамеистанд.

وَإِخۡوَٰنُهُمۡ يَمُدُّونَهُمۡ فِي ٱلۡغَيِّ ثُمَّ لَا يُقۡصِرُونَ ٢٠٢

**203.** Эй Расул, чун ояте барои мушрикон наоварӣ гӯянд: «Чаро аз худ чизе ихтироъ накардӣ?» Бигӯ: «Ман пайрави чизе ҳастам, ки аз Парвардигорам ба ман ваҳй мешавад. Ва зери тадбири

وَإِذَا لَمۡ تَأۡتِهِم بِـَٔايَةٖ قَالُواْ لَوۡلَا ٱجۡتَبَيۡتَهَاۚ قُلۡ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّيۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٠٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\313

(2) Тафсири ибни Касир 3\534

Аллоҳ мебошам ва Аллоҳ нишонаҳо ва оётро бар асоси бузургворӣ ва ҳикмати худ нозил мекунад. Ва ин Қуръон нишонаҳоест аз ҷониби Парвардигоратон ва раҳнамову раҳмат аст барои мардуме, ки имон меоваранд.(1)

وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْءَانُ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥ وَأَنصِتُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٢٠٤

**204.** Чун Қуръон хонда шавад, ба он гӯш диҳед ва хомӯш бошед, то ки шомили раҳмати Аллоҳ шавед!

وَٱذْكُر رَّبَّكَ فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْـَٔاصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ٢٠٥

**205.** Эй Расул, Парвардигоратро дар дили худ ба зориву тарс, бе он, ки садои худ баланд кунӣ, ҳар субҳу шом ёд кун ва аз ғофилон(2) мабош!

إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ۩ ٢٠٦

**206.** Албатта, онон, ки дар назди Парвардигори ту ҳастанд,(3) аз парастиши Ӯ сар наметобанд, балки ба ибодати Ӯ тан медиҳанд ва шабу рӯз тасбеҳаш мегӯянд ва барояш саҷда(4) мекунанд

(1) Тафсири Саъдӣ 1\313

(2) Онон, ки Аллоҳро фаромӯш кардаанд. Тафсири Саъдӣ 1\314

(3) Фариштагони муқарраб

(4) Дар ин оят саҷдаи тиловат мавҷуд аст.

## Тафсири сураи Анфол (Ғаниматҳо)



### Дар Мадина нозил шудааст ва аз 75 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَنفَالِۖ قُلِ ٱلۡأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَصۡلِحُواْ ذَاتَ بَيۡنِكُمۡۖ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١

1. Эй Паёмбар асҳобат туро аз ғаниматҳои[1] ҷанги "Бадр" мепурсанд, чи гуна ва бар чи касон онҳоро тақсим менамоӣ? Бигӯ барояшон: «Ғаниматҳои ҷангӣ аз они Аллоҳу паёмбар аст. Пас Расул ба амри Парвардигораш онро тақсим менамояд. Агар аз мӯъминон ҳастед, аз азоби Аллоҳ битарсед ва бар маъсияти Ӯ пеш наоед ва ба сабаби молҳо байни якдигар кашмакашӣ ва душманӣ макунед ва бо якдигар ба оштӣ зиндагӣ кунед ва аз Аллоҳу паёмбараш фармон баред!»[2]

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَإِذَا تُلِيَتۡ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتۡهُمۡ إِيمَٰنٗا وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٢

2. Мӯъминон касоне ҳастанд, ки чун номи Аллоҳ зикр карда шавад, хавф дилҳояшонро фаро гирад ва чун оёти Аллоҳ бар онон хонда шавад, имонашон ба сабаби андеша кардани оёташ афзун гардад ва бар

(1) Молҳое, ки ба ҷанг насиби мӯъминон гардидаанд

(2) Тафсири ибни Касир 4\10

Парвардигорашон таввакал мекунанд ва умед ба ҷуз Ӯ надоранд ва ғайр аз Ӯ аз касе намеҳаросанд,[1]

**3.** касоне, ки намози фарзиро дар вақташ мегузоранд ва аз он чӣ рӯзияшон додаем, садақа мекунанд.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

**4.** Инҳо мӯъминони ҳақиқӣ ҳастанд дар зоҳир ва ҳам дар ботин. Дар назди Парвардигорашон соҳиби дараҷот ва омӯрзишу ризқи пок ҳастанд. Ва он ҷаннат аст.[2]

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُمۡ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَمَغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٤

**5.** Чунон ки шумо дар ғаниматҳо кашмакаш кардед, Аллоҳ онҳоро аз шумо баргирифт ва тақсимоти онҳоро ба худ ва расулаш қарор кард. Инчунин Парвардигорат фармоиш дод, ки туро аз хонаат[3] ба ҳақ берун кунад ва берун омадани ту ба тариқи ваҳй буд, ки Ҷабраил бароят овард, ҳол он ки гурӯҳе аз мӯъминон нохушнуд буданд ба вохӯрии ҷанги мушрикон[4].

كَمَآ أَخۡرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيۡتِكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ لَكَٰرِهُونَ ٥

(1) Тафсири Табарӣ 13\385

(2) Тафсири Саъдӣ 1\315

(3) Барои сайди корвони Қурайш

(4) Тафсири ибни Касир 4\14

**6.** Эй Муҳаммад, чун барои онҳо ҳақ равшан шуд, ки ҷанг ба вуқуъ хоҳад пайваст, гурӯҳе аз мӯъминон дар бораи ҷанг бо Паёмбар муҷодала намуданд ва рӯ ба рӯ шудани душманро написандиданд, ки гӯё онҳоро ба сӯи марг меронанд ва онҳо ба он менигаранд.(1)

يُجَٰدِلُونَكَ فِي ٱلۡحَقِّ بَعۡدَ مَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلۡمَوۡتِ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٦

**7.** Ва ба ёд оваред онгоҳ, ки Аллоҳ ба шумо ваъда дод, яке аз ду гурӯҳ (яъне, корвони тиҷорати Қурайш ё ҷанги душман) аз они шумост ва бар он пирӯз мешавед. Ва шумо дӯст доштед, ки гурӯҳе насиби шумо гардад, ки қудрат ва силоҳ надоред, вале Аллоҳ мехоҳад, ки ҳақро бо суханонаш ошкор ва устувор бигардонад ва кофиронро решакан созад.(2)

وَإِذۡ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحۡدَى ٱلطَّآئِفَتَيۡنِ أَنَّهَا لَكُمۡ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيۡرَ ذَاتِ ٱلشَّوۡكَةِ تَكُونُ لَكُمۡ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقۡطَعَ دَابِرَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧

**8.** Аллоҳ мехост, то дини ҳақро собит ва ботилро (ширк ва аҳли онро) нобуд гардонад, ҳарчанд мушрикони гунаҳкор хушнуд набошанд.

لِيُحِقَّ ٱلۡحَقَّ وَيُبۡطِلَ ٱلۡبَٰطِلَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\315

(2) Тафсири Табарӣ 13\398

**9.** Ва ба ёд оред он неъматеро, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ кард дар ҷанги Бадр, он гоҳ, ки аз Парвардигоратон ёрӣ хостед ва Аллоҳ дуъои шуморо бипазируфт, ки Ман бо ҳазор фариштаи аз паи якдигар оянда, ёриатон мекунам![1]

إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلۡفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُرۡدِفِينَ ٩

**10.** Ва Аллоҳ ин мададро (яъне, фиристонидани фариштагонро) накард, магар барои шодмонии шумо, то дилҳоятон ба он ором гирад. Ва ёрӣ танҳо аз сӯи Аллоҳ аст на аз қуввату тавоноии шумо, ки Ӯ пирӯзманд аст дар мулкаш ва дар тадбиру шариаташ бо ҳикмат аст!

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ وَلِتَطۡمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمۡۚ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١٠

**11.** Ва ба ёд оред он замонеро, ки Аллоҳ аз хавфи душманатон чунон оромиатон дода буд, ки хоби сабуке шуморо фурӯ гирифт ва аз осмон бароятон бороне борид, то зоҳири шуморо ба он пок кунад ва ботинатонро аз васвасаҳои шайтон дур намояд ва дилҳоятонро бо сабр кардан дар муқобили душман қавӣ гардонад ва қадамҳоятонро устувор созад.[2]

إِذۡ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةٗ مِّنۡهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذۡهِبَ عَنكُمۡ رِجۡزَ ٱلشَّيۡطَٰنِ وَلِيَرۡبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمۡ وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلۡأَقۡدَامَ ١١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\316

(2) Тафсири Табарӣ 13\421

**12.** Ва ба ёд ор эй Паёмбар он замонеро, ки Парвардигорат ба фариштагон (ононе ки мусалмононро дар ҷанги Бадр ёрӣ доданд) ваҳй кард: «Ман бо шумоям. Шумо дилҳои мӯъминонро устувор созед. Ман дар дилҳои кофирон бим хоҳам афканд. гарданҳояшонро бизанед[1] ва тамоми пайвандҳои узви онҳоро бизанед!»

إِذۡ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّي مَعَكُمۡ فَثَبِّتُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ سَأُلۡقِي فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ فَٱضۡرِبُواْ فَوۡقَ ٱلۡأَعۡنَاقِ وَٱضۡرِبُواْ مِنۡهُمۡ كُلَّ بَنَانٖ ١٢

**13.** Зеро ин ба он сабаб аст, ки бо Аллоҳу паёмбараш ба мухолифат бархостанд. Ва ҳар ки бо Аллоҳу паёмбараш мухолифат варзад, бидонад, ки уқубати Аллоҳ сахт аст!

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَمَن يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٣

**14.** Ин азобро бичашед ва ин азоби шумо дар дунёст ва дар охират азоби оташ барои кофирон аст!

ذَٰلِكُمۡ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٤

**15.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, чун бо кофирон дар ҷанг рӯ ба рӯ шудед, пас пушт нагардонед ва нагурезед, балки собитқадам бошед ва дар баробари сахтиҳои ин кор сабр кунед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ زَحۡفٗا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلۡأَدۡبَارَ ١٥

(1) Ин хитоб ба фариштагон аст ё ба мӯъминон, ки Аллоҳ онҳоро меомӯзонад, ки чи гуна бо мушрикон биҷанганд ва раҳм накунанд. Тафсири Саъдӣ 1\316

Зеро ин амр боиси нусрат ва пирӯзии дини Аллоҳ мешавад.(1)

**16.** Ва ҳар кӣ аз онон дар вақти ҷанг пушти худро бигардонад ва рӯ ба гурез кунад, -магар он ки ҳадафаш аз канорагирӣ барои ҳамлаи дубора ё ба қасди пайвастан ба гӯруҳи дигар бошад- пас, мавриди хашми Аллоҳ қарор мегирад ва ҷойгоҳи ӯ ҷаҳаннам аст ва чи бад ҷойгоҳест!

وَمَن يُوَلِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفٗا لِّقِتَالٍ أَوۡ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٖ فَقَدۡ بَآءَ بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٦

**17.** Шумо ононро намекуштед ба тавоноӣ ва қудрати худ, Аллоҳ буд, ки онҳоро мекушт бо ин ки шуморо бар куштани онҳо қодир гардонид. Ва он гоҳ, ки рег ба сӯи онон андохтӣ, бар рӯи мушрикон бирасид, ту наяндохтӣ, балки Аллоҳ андохт то мӯъминонро хуб биозмояд ва ба василаи ҷиҳод ба болотарин дараҷаҳо бирасонад. Ва неъмати худашро бар онҳо шиносонад, то ки шукри Ӯро ба ҷо оранд. Албатта, Аллоҳ ба дуъо ва гуфтаҳое, ки пинҳон ё ошкор медоред, шунаво

فَلَمۡ تَقۡتُلُوهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمۡۚ وَمَا رَمَيۡتَ إِذۡ رَمَيۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ وَلِيُبۡلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡهُ بَلَآءً حَسَنًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١٧

(1) Тафсири Табарӣ 13\ 435

аст ва он чи дар он салоҳи бандагонаш аст, доност![1]

ذَٰلِكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيۡدِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٨

**18.** Ин пирӯзӣ аз ҷониби Аллоҳ буд, ки ба шумо расид! Ва Аллоҳ (дар оянда) заъифкунандаи ҳилаи кофирон аст, ё барои ҳақ сар фурӯ меоранд ё ҳалок мешаванд.[2]

إِن تَسۡتَفۡتِحُواْ فَقَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡفَتۡحُۖ وَإِن تَنتَهُواْ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَعُودُواْ نَعُدۡ وَلَن تُغۡنِيَ عَنكُمۡ فِئَتُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَوۡ كَثُرَتۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٩

**19.** Эй мушрикон, агар пирӯзии гурӯҳи ҳақро металабед, инак пирӯзӣ ба суроғи шумо омадааст (яъне, Муҳаммадро бар шумо нусрат додем) ва агар аз куфр бозистед, бароятон беҳтар аст ва агар бозгардед ба ҷанги зидди Муҳаммад, бозмегардем боз Муҳаммадро бар шумо нусрат медиҳем, он гуна ки дар Бадр шикаст хӯрдед ва гурӯҳи шумо ҳарчанд бисёр бошад, бароятон суде нахоҳад дошт, ки Аллоҳ бо мӯъминон аст бо кӯмак ва нусрати худ[3].

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَأَنتُمۡ تَسۡمَعُونَ ٢٠

**20.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, Аллоҳу паёмбарашро итоъат кунед ба он чи ки шуморо фармудааст ва аз он чи ки

(1) Тафсири Табарӣ13\448 ва Бағавӣ 3\339

(2) Тафсири ибни Касир 4\32

(3) Тафсири Бағавӣ 3\343

шуморо манъ кардааст ва тарки тоъати Ӯ ва расулаш макунед, дар ҳоле, ки сухани ӯро мешунавед аз он чи ки тиловат карда мешавад бароятон аз Қуръон.(1)

**21.** Ва эй мӯъминон, дар мухолифати амри Аллоҳ ва расулаш монанди мушрикон ва мунофиқоне мабошед, ки оятҳои Аллоҳ бар онҳо хонда мешуд, гуфтанд, ки шунидем, дар ҳоле, ки намешуниданд.(2)

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٢١

**22.** Ба дурустӣ бадтарини ҷонварон дар назди Аллоҳ ин кароне (касоне, ки ҳақро намешунаванд) гунгон (касоне, ки ҳақро намегӯянд) ҳастанд, ки ба ақл (амр ва наҳйи Аллоҳро) дарнамеёбанд.(3)

۞إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلۡبُكۡمُ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ٢٢

**23.** Ва агар дар онон Аллоҳ хайре меёфт, ҳақро ба онҳо мешунавонид, лекин медонад дар онҳо хайре нест ва имон намеоранд ва агар ҳам ба онон ҳақро мешунавонд аз сабаби саркашӣ ва инкорашон ҳақро, боз ҳам

وَلَوۡ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمۡ خَيۡرٗا لَّأَسۡمَعَهُمۡۖ وَلَوۡ أَسۡمَعَهُمۡ لَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣

---

(1) Тафсири Бағавӣ 3\343 ва ибни Касир 4\33

(2) Тафсири Табарӣ 13\458

(3) Тафсири Табарӣ 13\459

бармегаштанд ва аз ҳақ рӯй мегардониданд.[1]

**24.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед, ки Ӯ Парвардигори шумост ва ба Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), ки ӯ паёмбар ва фиристодаи Ӯст, чун Аллоҳу паёмбараш шуморо ба чизе фаро хонанд, ки зиндагиятон мебахшад (зиндагии маънавӣ, яъне шуморо ба сӯи дини ҳақ ва имон мехонад), даъваташонро иҷобат кунед ва эй мӯъминон бидонед, ки Аллоҳ миёни одамӣ ва қалбаш ҳоил аст[2] ва ҷамиъи ашё зери тасарруфи Ӯ ҳастанд. Сазовор аст, ки даъваташ пазируфта шавад ва бидонед, ки ҳама ба пешгоҳи Ӯ гирд оварда шавед! Ва некӯкорро ба некӯияш подош дода мешавад ва бадкорро ба бадиаш ҷазо дода мешавад.[3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَجِيبُواْ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمۡ لِمَا يُحۡيِيكُمۡۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيۡنَ ٱلۡمَرۡءِ وَقَلۡبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ва эй мӯъминон, битарсед аз фитнае (бало ва азоб), ки танҳо ситамкоронатонро[4] дар бар нахоҳад гирифт ва бидонед, ки Аллоҳ касеро, ки

وَٱتَّقُواْ فِتۡنَةٗ لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنكُمۡ خَآصَّةٗۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿٢٥﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3\343

(2) Дилҳоро ба ҳар тараф, ки бихоҳад, мегардонад

(3) Тафсири Табарӣ 13\472

(4) Мумкин аст шумии ин ба солеҳон бирасад.

ба мухолифати амр ва наҳяш барояд, ба сахтӣ уқубат мекунад![1]

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ أَنتُمۡ قَلِيلٞ مُّسۡتَضۡعَفُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ ٱلنَّاسُ فَـَٔاوَىٰكُمۡ وَأَيَّدَكُم بِنَصۡرِهِۦ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٢٦

**26.** Ва ба ёд оваред, эй мӯъминон, неъматеро, ки бар шумо арзонӣ кард, он замонеро, ки андак будед ва дар шумори хоршудагони ин сарзамини Макка будед ва бими он доштед, ки мардум шуморо аз миён бардоранд ва Аллоҳ паноҳатон дод дар Мадина ва ёрӣ кард ва пирӯзатон гардонид дар Бадр ва аз чизҳои покиза рӯзиатон дод, бошад, ки шукргузорӣ кунед!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَخُونُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ وَتَخُونُوٓاْ أَمَٰنَٰتِكُمۡ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٧

**27.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед ба Аллоҳ ва паёмбараш хиёнат макунед ва низ дар амонатҳои худатон хиёнат макунед ва худ медонед, ки он амонат аст ва вафо намудан бар он воҷиб аст.[2]

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٨

**28.** Эй мӯъминон, бидонед, ки дороиҳо ва фарзандон василаи озмоиши шумоянд, то шуморо маълум бидорад оё шумо Ӯро шукр мекунед ва итоъаташро ба ҷо меоред

(1) Тафсири Саъдӣ 1\318

(2) Тафсири Табарӣ 3\486

ё шуморо молу фарзанд аз тоъташ машғул месозад ва бидонед, ки подоши бузург дар назди Аллоҳ аст.[(1)]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَتَّقُواْ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّكُمۡ فُرۡقَانٗا وَيُكَفِّرۡ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

**29.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, агар аз Аллоҳ битарсед (ба анҷом додани амрҳояш ва дур будан аз манъ кардаҳояш), шуморо биноии шинохти ҳақ аз ботил диҳад ва гуноҳонатонро маҳв созад ва шуморо биёмӯрзад, ки Аллоҳ соҳиби фазлу карами[(2)] бузург аст![(3)]

وَإِذۡ يَمۡكُرُ بِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيُثۡبِتُوكَ أَوۡ يَقۡتُلُوكَ أَوۡ يُخۡرِجُوكَۚ وَيَمۡكُرُونَ وَيَمۡكُرُ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٣٠

**30.** Ва он ҳангомро ба ёд овар, ки кофирон дар бораи ту нақша мекашиданд, то дар зиндонат афкананд ё бикушандат ё аз шаҳри Макка берунат созанд. Онон нақша мекашиданд ва Аллоҳ низ макру ҳиллаи онҳоро ботил мекард ва Аллоҳ беҳтарини тадбиркунандагон аст.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا قَالُواْ قَدۡ سَمِعۡنَا لَوۡ نَشَآءُ لَقُلۡنَا مِثۡلَ هَٰذَآ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣١

**31.** Чун оёти Мо хонда шуд бар онон, ки аз рӯи ҷаҳл ва саркашиашон ба Аллоҳ ва оятҳои Қуръон кофир шуданд, гуфтанд: «Шунидем

(1) Тафсири ибни Касир 4\42

(2) Бахшиш

(3) Тафсири Бағавӣ 3\349

ва агар мехостем қатъан мо ҳам мисли ин Қуръонро мегуфтем, (вале аз рӯи саркашиашон гуфтанд), ки ин Қуръон ғайр аз афсонаҳои пешиниён чизи дигаре нест!»(1)

**32.** Ва эй Паёмбар сухани мушриконро ба ёд овар), ки гуфтанд: «Бор Илоҳо, агар ин (Муҳаммад) аз ҷониби Ту омадаву ҳақ аст, бар мо аз осмон бороне аз санг бибор ё азобе дардоваре бар мо бифирист».

وَإِذۡ قَالُواْ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلۡحَقَّ مِنۡ عِندِكَ فَأَمۡطِرۡ عَلَيۡنَا حِجَارَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئۡتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٢

**33.** То он гоҳ, ки ту (эй Расул), дар миёнашон ҳастӣ, Аллоҳ ин мушриконро азоб накунад ва то он гоҳ, ки аз Аллоҳ омӯрзиш металабанд, низ Аллоҳ азобашон нахоҳад кард.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمۡ وَأَنتَ فِيهِمۡۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمۡ وَهُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ٣٣

**34.** Чаро Аллоҳ мушриконро азоб накунад, ҳол он ки дӯстонаш (мӯъминон)-ро аз тавоф кардан ва намоз гузоридан дар Масҷидулҳаром бозмедоранд ва соҳибони он нестанд? Соҳибони он танҳо парҳезгоронанд, ки фарзҳои Аллоҳро барпо медоранд ва аз нофармонии

وَمَا لَهُمۡ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمۡ يَصُدُّونَ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَمَا كَانُوٓاْ أَوۡلِيَآءَهُۥٓۚ إِنۡ أَوۡلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\320

Ӯ дур меистанд, вале бештаринашон намедонанд![1]

**35.** Ва намози мушрикон дар назди хонаи Каъба ҷуз ҳуштак кашидан ва кафкубӣ чизи дигаре нест. Пас ба подоши куфратон азоби қатл ва асириро, ки дар рӯзи Бадр ба онон расид, бичашед![2]

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِندَ ٱلْبَيْتِ إِلَّا مُكَآءً وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Онон, ки ягонагии Аллоҳро инкор карданд ва паёмбарашро нофармонӣ карданд, амволашонро харҷ мекунанд ва ба мушрикон ва гумроҳон медиҳанд, то мардумро аз роҳи Аллоҳ боздоранд. Молҳояшонро харҷ хоҳанд кард ва ҳасрат хоҳанд бурд, мехоҳанд, ки нури Аллоҳро хомӯш кунанд, сипас бо дасти мӯъминон мағлуб мешаванд. Ва кофиронро дар ҷаҳаннам гирд меоваранд![3]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ لِيَصُدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحْشَرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** То Аллоҳ нопокро аз пок ҷудо намояд ва нопоконро баъзеро бо баъзеи дигар рӯи ҳам биниҳад. Он гоҳ ҳамаро гирд оварад ва ба

لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ ٱلْخَبِيثَ بَعْضَهُۥ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُۥ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُۥ فِى جَهَنَّمَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٣٧﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 3\354

(2) Гурӯҳе кушта шуданд ва гурӯҳи дигаре ба асир гирифта шуданд. Тафсири ибни Касир 4\53

(3) Тафсири Табарӣ 13\529

ҷаҳаннам афканад. Инҳо кофирон дар дунёву охират зиёнкоронанд!

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ فَقَدۡ مَضَتۡ سُنَّتُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**38.** Ба кофирони қавмат, ки ягонагии Аллоҳро инкор карданд, бигӯй, ки агар бозистанд аз куфр ва душманиашон бар Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва ба сӯи имон бозгарданд, гуноҳони гузаштаи онҳо омӯрзида мешавад ва агар бозгарданд ва давомат кунанд бар куфрашон, донанд, ки бо пешиниён чӣ рафторе шудааст (яъне Аллоҳ паёмбаронашро нусрат медиҳад ва душманонашро ҳалок мегардонад).[1]

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِۚ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣٩

**39.** Эй мӯъминон бо мушрикон биҷангед, то дигар фитнае (ширк) набошад ва дин, ҳама дини Аллоҳ гардад. Пас бало аз бандагони Аллоҳ бардошта мешавад. Пас агар бозистоданд (аз ширк), Аллоҳ кирдорашонро мебинад ва чизе бар Ӯ пӯшида ва пинҳон намемонад.[2]

(1) Тафсири Бағавӣ 3\356

(2) Тафсири Табарӣ 13\537

**40.** Ва агар ин мушрикон рӯй гардонанд аз даъват карданатон онҳоро ба сӯи имон (ба Аллоҳ ва расулаш) ва бо шумо ҷанг накарданро ва бар куфр ва ҷангидани шумо барпой истанд, пас бидонед, ки Аллоҳ мавлои(1) шумост, Ӯ мавло ва ёридиҳандаи некӯст!(2)

وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَىٰكُمۡۚ نِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ۝٤٠

**41.** Ва бидонед, ки он чи (моле), ки ғанимат ёфтед аз кофирон ва он мол аз ҳар ҷинсе, ки бошад, пас аз панҷ як ҳиссааш аз они Аллоҳ ва паёмбар ва хешовандони Паёмбар (ки қабилаи Ҳошим ва Мутталибанд) ва ятимон, мискинҳо, мусофирон аст, агар имон овардед ба Аллоҳ ва Қуръоне, ки фиристодем ба бандаи худ (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) дар он рӯзе, ки ҷудо шуд ҳақ аз ботил ва рӯзе, ки ба ҳам омаданд он ду гурӯҳ(3) ва Аллоҳ бар ҳама чиз тавоност.(4)

۞وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا غَنِمۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا يَوۡمَ ٱلۡفُرۡقَانِ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ۝٤١

---

(1) Мададгор, сарпараст

(2) Барои дӯстонаш. Тафсири Бағавӣ 3\357

(3) Яъне, гӯруҳе аз мӯъминон ва гӯруҳе аз мушрикон

(4) Тафсири Саъдӣ 1\321

**42.** Ба ёд оред, ҳангоме ки шумо дар канораи водии наздиктар (ба Мадина) будед ва душманони шумо дар канораи водии дуртар (аз Мадина) буданд ва он корвон дар макони поинтар (аз соҳили баҳри Сурх) аз шумо буд. Агар шумо бо якдигар замони ҷангро таъйин мекардед, боз ҳам аз он хилоф меварзидед, то коре, ки Аллоҳ муқаррар кардааст, воқеъ шавад, то ҳар ки ҳалок мешавад, ба далеле ҳалок шавад ва ҳар ки зинда мемонад, ба далеле зинда монад. Ва ба дурустӣ, ки Аллоҳ ба гуфтори ҳар ду гурӯҳ шунавост ва чизе бар Ӯ пӯшида намемонад ва ба ниятҳои шумо доност!

إِذۡ أَنتُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُم بِٱلۡعُدۡوَةِ
ٱلۡقُصۡوَىٰ وَٱلرَّكۡبُ أَسۡفَلَ مِنكُمۡۚ وَلَوۡ
تَوَاعَدتُّمۡ لَٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡمِيعَٰدِ وَلَٰكِن
لِّيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗا لِّيَهۡلِكَ
مَنۡ هَلَكَ عَنۢ بَيِّنَةٖ وَيَحۡيَىٰ مَنۡ حَيَّ
عَنۢ بَيِّنَةٖۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ٤٢

**43.** Ба ёд ор эй Паёмбар, Аллоҳ дар хоб миқдори душманонатро ба ту кам нишон дод. Пас мӯъминонро ба ин хабар додӣ, дилашон қувват пайдо кард ва бар ҷанги онҳо ҷасорат пайдо карданд. Агар шумораи онҳоро бисёр нишон медод, аз тарс нотавон мешудед ва дар тасмим ба ҷанг ба низоъ (ихтилоф) бармехостед, вале Аллоҳ шуморо аз душманон

إِذۡ يُرِيكَهُمُ ٱللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلٗاۖ وَلَوۡ
أَرَىٰكَهُمۡ كَثِيرٗا لَّفَشِلۡتُمۡ
وَلَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ سَلَّمَۚ
إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤٣

дар амон дошт, ки Ӯ ба он чӣ дар дилҳост, огоҳ аст![1]

**44.** Ва он гоҳ, ки чун ба ҳам расидед, ононро дар чашми шумо кам намуд ва шуморо низ дар чашми онон кам намудор кард, то ду гурӯҳ ба ҳамдигар ҳамлавар шаванд ва то Аллоҳ кореро, ки шуданӣ буд, ба анҷом расонад (ва он пирӯзии мусалмонон ва шикаст ва расвоии кофирон ва кушта шудани раҳбарони онон аст). Ва ҳамаи корҳо ба Аллоҳ бармегардад! Ва Аллоҳ покро аз нопок ҷудо месозад.[2]

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ ٱلْتَقَيْتُمْ فِىٓ أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِىٓ أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِىَ ٱللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٤٤﴾

**45.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, агар ба гурӯҳе аз душман бархӯрдед, пойдорӣ кунед ва Аллоҳро бисёр ёд кунед, то нусраташро ба шумо арзонӣ намояд, бошад, ки пирӯз шавед.[3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَٱثْبُتُوا۟ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ва ба Аллоҳу паёмбараш итоъат кунед ва бо якдигар ба низоъ барнахезед, ки нотавон ва буздил шавед ва давлату қуввати шумо

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُوا۟ فَتَفْشَلُوا۟ وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ وَٱصْبِرُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٤٦﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 3\364

(2) Тафсири Саъдӣ 1\322

(3) Тафсири Табарӣ 13\574

биравад. Дар муқобили душман сабр пеша гиред, ки Аллоҳ ҳамроҳи собирон аст! Онҳоро нусрат диҳад ва хорашон нагардонад.(1)

**47.** Монанди он касон (мушрикон) мабошед, ки сармасти мағрур ва барои худнамоӣ аз диёри хеш берун омаданд ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд. Ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунанд, иҳота (огоҳии комил) дорад.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بَطَرٗا وَرِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ﴿٤٧﴾

**48.** Ба ёд оред, вақте ки шайтон кирдори мушриконро дар назарашон биёрост ва барояшон гуфт: «Имрӯз аз мардум касе бар шумо пирӯз намешавад ва ман паноҳдиҳандаи шумоям». Вале чун ду гурӯҳ рӯ ба рӯ шуданд; мушрикон ҳамроҳи шайтон ва мӯъминон ҳамроҳи фариштагон шуданд. Ӯ (шайтон) бозгашту гуфт: «Ҳароина ман аз шумо безорам, дар ҳақикат ман чизҳоеро мебинам, ки шумо намебинед, (яъне шайтон нишонаҳои пирӯзии мусалмононро бо мадади Аллоҳ аз тариқи фиристодани фариштагон

وَإِذۡ زَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَإِنِّي جَارٞ لَّكُمۡۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ ٱلۡفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكُمۡ إِنِّيٓ أَرَىٰ مَا لَا تَرَوۡنَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَۚ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿٤٨﴾

(1) Тафсири Табарӣ 13\575

дид ва гуфт, ки) ман аз Аллоҳ метарсам, ки Ӯ ба сахтӣ уқубат мекунад шахсеро, ки ба Ӯ нофармонӣ кунад!»[1]

**49.** Ба ёд оред, вақте ки аҳли ширк ва мунофиқон ва он касоне, ки дар дил беморие доранд, ҳол он ки медиданд, ки мусалмонон андакеанд ва душманонашон бисёр, гуфтанд: «Дини инҳо (яъне мусалмонон) фирефта аст». Ва инҳо (мунофиқон) дарк накарданд, ки ҳар кас, ки ба Аллоҳ таваккал кунад ва ба ваъдаи Ӯ шак накунад, Аллоҳ ӯро хор накунад, ба дурустӣ, ки Аллоҳ тавоно аст ва ҳеҷ нерӯе наметавонад Ӯро шикаст диҳад ва дар он чи тақдир карда иҷро намудааст, бо ҳикмат мебошад![2]

إِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم
مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمْ ۗ وَمَن يَتَوَكَّلْ
عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Эй Расул, агар бубинӣ он замонро, ки фариштагон ҷони кофиронро меситонанд ва ба рӯю пушташон мезананд ва мегӯянд: «Азоби сӯзонро бичашед!»

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ
وَأَدْبَٰرَهُمْ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٥٠﴾

**51.** Ин азоб ба сабаби он кирдорҳоест, ки пеш аз ин карда будед ва Аллоҳ ба

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥١﴾

(1) Тафсири Бағавӣ \366

(2) Тафсири Саъдӣ 1\322

бандагонаш мисқоли заррае ситам раво намедорад.

**52.** Кирдори мушрикони Қурайш, ки дар ҷанги Бадр кушта шуданд, ба монанди одати қавми Фиръавн буд ва касоне, ки пеш аз онҳо буданд, онҳо ба оёти Аллоҳ кофир шуданд. Пас Аллоҳ онҳоро ба ҷазои гуноҳонашон азоб кард, ки Аллоҳ нерӯманд ва сахтуқубат аст! Ва ҳар касро ки бихоҳад бигирад, ӯ наметавонад Аллоҳро нотавон намояд.[1]

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٥٢

**53.** Ин ҷазои бад ба он хотираст, ки Аллоҳ неъматеро, ки ба қавме арзонӣ доштааст, дигаргун насозад, то ҳоли худро аз итоъат кардан ба анҷом додани гуноҳ тағйир диҳанд ва дар муқобили неъмат носипосӣ кунанд. Ва Аллоҳ ба гуфтори халқаш шунаво ва ба ҳолашон доност![2]

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمۡ يَكُ مُغَيِّرٗا نِّعۡمَةً أَنۡعَمَهَا عَلَىٰ قَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٥٣

**54.** Ҳоли инҳо (кофирон) монанди одати қавми Фиръавн буд, ки Мӯсоро дурӯғгӯй бароварданд ва касоне, ки пеш аз

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَۚ وَكُلّٞ كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٥٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\ 323 ва Тафсири Табарӣ 13\18

(2) Тафсири Саъдӣ 1\324

онҳо буданд, онҳо оёти Парвардигорашонро дурӯғ шумориданд ва Мо ба ҷазои гуноҳонашон ҳалокашон кардем ва қавми Фиръавнро ғарқ сохтем, зеро ҳама ситамгор буданд. Пас инчунин онҳоро ҳалок кардем дар Бадр ва баъзеашонро бо асир афтодан хор кардем.(1)

**55.** Албатта, бадтарин ҷунбандагон (инсонҳо) дар назди Аллоҳ онҳоянд, ки кофир шудаанд ва бар куфри худ давомат карданд ва ба расулони Аллоҳ имон намеоваранд ва ягонагии Ӯро иқрор намекунанд ва ба шариъати Ӯ низ пайравӣ намекунанд.(2)

إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٥

**56.** Касоне, ки ту аз онон (аз яҳудиёни Қурайза) паймон гирифтӣ, ки бо ту ҷанг намекунанд, сипас паёпай паймони хешро мешикананд ва бо шикастани паймонашон аз Аллоҳ наметарсанд,(3)

ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنۡهُمۡ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهۡدَهُمۡ فِي كُلِّ مَرَّةٖ وَهُمۡ لَا يَتَّقُونَ ٥٦

(1) Тафсири Табарӣ 14\21
(2) Тафсири Табарӣ 14\21
(3) Тафсири Бағавӣ 3\369

**57.** пас агар онҳоро[1] дар ҷанг биёбӣ, пароканадаашон соз (бо куштан), то пайравонашон низ пароканда шаванд ва ба ин гуна корашон ҷуръат накунанд ва низ дигар душманон (аз арабҳо ва ғайрашон) битарсанд ва бошад, ки ибрат гиранд[2]

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي ٱلْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Эй Расул, агар тарсидӣ, ки гурӯҳе дар паймон хиёнат меварзанд, ба онон эълон кун, ки байни ману шумо паймоне боқӣ намондааст, (яъне ҳар ду гурӯҳ донанд, ки байнашон паймоне намондааст) монанди худашон амал хоҳӣ кард. Зеро Аллоҳ хоинони аҳдшиканро дӯст надорад![3]

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَٱنۢبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Онон, ки кофир шудаанд, напиндоранд, ки пешдастӣ кардаанд (яъне, аз қудрати Аллоҳ берун шудаанд ва ӯ онҳоро ҷазо дода наметавонад)[4], зеро Аллоҳро нотавон карда наметавонанд.

وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَبَقُوٓا۟ ۚ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٥٩﴾

---

(1) Аҳду паймон шиканандагонро

(2) Тафсири Табарӣ 14\24

(3) Тафсири Саъдӣ 1\324

(4) Тафсири Саъдӣ 1\324

**60.** Ва (эй мусалмонон), дар баробари душманонатон метавонед нерӯ ва аспони саворӣ омода кунед, то душманони Аллоҳ ва душманони худ ва ғайри онҳоро, ки шумо онҳоро намешиносед ва Аллоҳ мешиносад, битарсонед. Ва он чиро, ки дар роҳи Аллоҳ харҷ мекунед, (андак ё бисёр) подоши он дар рӯзи қиёмат ба пуррагӣ ба шумо бозгардонда шавад ва аз савоби он аз шумо кам карда нашавад.[1]

وَأَعِدُّواْ لَهُم مَّا ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن قُوَّةٖ وَمِن رِّبَاطِ ٱلۡخَيۡلِ تُرۡهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمۡ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمۡ لَا تَعۡلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعۡلَمُهُمۡۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٦٠

**61.** Ва агар ба сулҳ майл кунанд, (эй Паёмбар) ту низ ба сулҳ майл кун ва бар Аллоҳ таваккал кун, ки Ӯст шунаво ба суханони шумо ва доно ба ниятҳои шумо!

۞وَإِن جَنَحُواْ لِلسَّلۡمِ فَٱجۡنَحۡ لَهَا وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦١

**62.** Ва агар онон, ки бо ту аҳд бастанд ва хостанд, ки туро бифиребанд, Аллоҳ барои ту кофист. Ӯст, ки туро ба ёрии хеш ва ёрии мӯъминон қувват додааст.

وَإِن يُرِيدُوٓاْ أَن يَخۡدَعُوكَ فَإِنَّ حَسۡبَكَ ٱللَّهُۚ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَيَّدَكَ بِنَصۡرِهِۦ وَبِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٢

**63.** Дилҳояшонро[2] ба якдигар меҳрубон сохт. Агар ту ҳамаи он чиро, ки дар рӯи замин аст, харҷ мекардӣ,

وَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡۚ لَوۡ أَنفَقۡتَ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مَّآ أَلَّفۡتَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٣

---

(1) Тафсири Бағавӣ 3\373

(2) Байни Авс ва Хазраҷ, ки дар ҷоҳилият байнашон шӯриш ва душманӣ буд. Тафсири Бағавӣ 3\374

наметавонистӣ, ки дилҳои онҳоро ба якдигар меҳрубон созӣ. Вале Аллоҳ дилҳояшонро ба якдигар меҳрубон кард, ки бо якдигар дӯсту бародар гаштанд. Ба дурустӣ, ки Ӯ пирӯзманду ҳаким аст!

**64.** Эй Паёмбар, Аллоҳ туро ва мӯъминонеро, ки аз ту пайравӣ мекунанд, аз бадии душманонатон кифоякунандааст.[1]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَسْبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Эй Паёмбар, мӯъминонро ба ҷанг барангез. Агар аз шумо бист тан сабркунандагон[2] бошанд ва дар ҷанг пойдорӣ кунанд, бар дусад тан аз душманонашон пирӯзӣ хоҳанд ёфт. Ва агар сад тан сабркунандагон бошанд, ба ҳазор тан аз кофирон пирӯз мешаванд. Зеро онҳо кофирон мардуме маҳрум аз илму фаҳманд. (Яъне мушрикон барои умеди савоб намеҷанганд ва дар ҷанг устувор намебошанд, зеро хавф мебаранд, ки кушта шаванд)[3]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَى ٱلْقِتَالِ ۚ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَـٰبِرُونَ يَغْلِبُوا۟ مِا۟ئَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّا۟ئَةٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٥﴾

(1) Тафсири Табарӣ 14\49

(2) Сабркунандагоне, ки умеди аҷру савоб мекунанд

(3) Тафсири Бағавӣ 3\375

**66.** Акнун Аллоҳ бар шумо сабук кард (эй мӯъминон) ва аз нотавониятон огоҳ шуд. Агар аз шумо сад тан сабркунандагон[1] бошанд ва дар ҷанг пой фушуранд, бар дусад тан пирӯз мешаванд. Ва агар аз шумо ҳазор тан бошанд, ба ёрии Аллоҳ бар ду ҳазор тан аз кофирон пирӯз мешаванд. Ва Аллоҳ бо сабркунандагон аст.

ٱلْـَٔـٰنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّا۟ئَةٌ صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا۟ مِا۟ئَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Барои ҳеҷ паёмбаре шоиста нест, ки дар вақти асир гирифтани кофирон, онҳоро ба хотири фидя гирифтан озод кунад, бояд онҳо аз байн бурда шаванд ва шарри онҳо кам гардад. Шумо бо гирифтани фидя ва зинда нигоҳ доштани онҳо молу матоъи дунёро мехоҳед ва Аллоҳ маслиҳати охиратро мехоҳад. Ва Ӯ пирӯзманду ҳаким аст![2]

مَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ ٱلدُّنْيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلْـَٔاخِرَةَ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٧﴾

**68.** Агар аз ҷониби Аллоҳ ҳукме, ки қазо ва қадари Ӯ бар он рафтааст, (яъне, бар ҳалол будани ғаниматҳо ва фидя гирифтан бар асирон)- намебуд, азоби бузург ба шумо мерасид.[3]

لَّوْلَا كِتَـٰبٌ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَآ أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾

(1) Сабркунандагоне, ки умеди аҷру савоб мекунад

(2) Тафсири Саъдӣ 1\326

(3) Тафсири Саъдӣ 1\326

فَكُلُوا۟ مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَٰلًا طَيِّبًا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٩﴾

**69.** Эй мӯъминон, аз он чӣ ба ғанимат гирифтаед, (аз моли мушрикон дар Бадр)[1] ки ҳалол асту покиза, бихӯред. Ва аз Аллоҳ битарсед. Албатта, Аллоҳ барои бандагонаш омӯрзанда ва ба онҳо меҳрубон аст!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّمَن فِىٓ أَيْدِيكُم مِّنَ ٱلْأَسْرَىٰٓ إِن يَعْلَمِ ٱللَّهُ فِى قُلُوبِكُمْ خَيْرًا يُؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٠﴾

**70.** Эй Паёмбар, ба асироне, ки дар дасти шумо ҳастанд, бигӯ: «Агар Аллоҳ дар дилҳоятон нишони имон бубинад, беҳтар аз он моле, ки аз шумо гирифта шудааст, ба шумо хоҳад дод ва аз фазли хеш хайри фаровоне бароятон фароҳам менамояд ва гуноҳонтонро меомӯрзад ва шуморо дохили биҳишт менамояд ва Аллоҳ тавбакунандагонро омӯрзанда ва ба онҳо меҳрубон аст!».[2]

وَإِن يُرِيدُوا۟ خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا۟ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

**71.** Агар қасди хиёнат[3] ба туро дошта бошанд, пеш аз ин ба Аллоҳ хиёнат варзидаанд ва Аллоҳ туро бар онҳо нусрат додааст ва Аллоҳ доно аст бар он чи дар замирҳо (дилҳо) ҳаст,

(1) Тафсири Табарӣ 14\72

(2) Тафсири ибни Касир 4\93

(3) Қавли асирафтодагон; Эй Муҳаммад, мо ба он чи овардаӣ, имон овардем ва шаҳодат медиҳем, ки ту расули Аллоҳ ҳастӣ. Тафсири Табарӣ 14\ 76

ҳаким аст дар тадбири ҳоли бандагонаш!

**72.** Онон, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаанд ва ба шариъати Ӯ амал кардаанд ва ҳиҷрат[1] кардаанд ва бо молу ҷони хеш дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод кардаанд ва онон[2], ки ба муҳоҷирон ҷой дода ва ёриашон кардаанд онҳо дӯстони ва ёрони якдигаранд. Ва онон, ки имон овардаанд ва ҳиҷрат накардаанд, шумо ҳомӣ ва нусратдиҳандаи онон нестед, то он гоҳ, ки муҳоҷират кунанд. Вале агар шуморо ба ёрӣ талабиданд, пас ёрӣ кардани онҳо ва дар канори онҳо ҷангидан воҷиб аст, магар он, ки бар зидди он гурӯҳе бошад, ки миёни шумо ва онҳо паймоне баста шуда бошад. Ва Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, биност! Ва ҳар якеро мувофиқи ният ва амалаш подош медиҳад.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟
بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ
ءَاوَوا۟ وَّنَصَرُوٓا۟ أُو۟لَٰٓئِكَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يُهَاجِرُوا۟ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم
مِّن شَىْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا۟ ۚ وَإِنِ ٱسْتَنصَرُوكُمْ
فِى ٱلدِّينِ فَعَلَيْكُمُ ٱلنَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمٍۭ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿٧٢﴾

**73.** Кофирон низ дӯст ва мададгори якдигаранд. Агар шумо бо мӯъминон дӯстӣ накунед ва бо кофирон душманӣ наварзед, дар ин

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ
إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِى ٱلْأَرْضِ وَفَسَادٌ
كَبِيرٌ ﴿٧٣﴾

(1) Муҳоҷирон

(2) Ансор

сарзамин фитнаву фасоди бузург падид хоҳад омад.[1]

**74.** Онон, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаанд ва тарки диёри худ[2] карда ҳиҷрат карданд ва дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод кардаанд ва онон[3], ки ҷояшон додаанд ва ёриашон кардаанд, ба ҳақиқат мӯъминонанд, омӯрзиши гуноҳон ва рӯзии некӯ дар ҷаннатҳои наъим аз они онҳост.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤

**75.** Ва ҳамчунин касоне, ки баъд аз муҳоҷирон ва ансор омадаанд ва ба хубӣ аз онон пайравӣ карда, имон овардаанд ва ҳиҷрат кардаанд ва ҳамроҳи шумо ҷиҳод кардаанд, аз шумо ҳастанд. (Яъне, он чи барои шумост, ба онон ҳам мерасад ва он чи ки ба зарари шумост, ба зарари онҳо низ мебошад) Ба ҳукми китоби Аллоҳ хешовандон ба якдигар сазовортаранд ба ҷуз асабаҳо ва касоне ки дорои саҳме аз тарака ҳастанд, касе дигар аз майит мерос намебарад. Ва агар

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٧٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1\327

(2) Аз Макка ба сӯи Мадина ҳиҷрат намуданд

(3) Ансор, касоне ҳастанд, ки дар Мадина истиқомат мекарданд ва Расули Аллоҳ ва асҳобашро ҷой доданд. Тафсири Бағавӣ 3\379

асабаҳо[1] ва касоне, ки дорои саҳме аз тарака ҳастанд, вуҷуд надошта бошанд, наздиктарин хешовандони мурда мерос мебаранд. Ва Аллоҳ бар ҳар чизе доност![2]

---

(1) Падару писар ва набераҳои писари ва амаку амакбачаҳо

(2) Тафсири Саъдӣ 1\327

## Сураи Тавба




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 129 оят иборат аст.**

1. Аллоҳу паёмбараш безоранд аз мушриконе, ки бо онҳо аҳду паймон бастаед.

بَرَآءَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١

2. Пас -эй мушрикон- чаҳор моҳ[1] ба шумо мӯҳлат дода шуд, ки дар ин сарзамин[2] бигардед ва бидонед, ки аз азоби Аллоҳ натавонед гурехт ва бидонед, ки Аллоҳ хоркунандаи кофирон аст дар дунё ба куштану асорат ва азоб дар охират.[3]

فَسِيحُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخۡزِي ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢

3. Дар рӯзи ҳаҷҷи бузург (яъне, рӯзи иди қурбон) аз ҷониби Аллоҳу паёмбараш ба мардум эълон мешавад, ки Аллоҳу паёмбараш аз мушрикон безоранд. Пас эй – мушрикон-, агар тавба кунед, бароятон беҳтар аст. Вале агар рӯй бигардонед аз қабули дини ҳақ, пас бидонед, ки аз Аллоҳ натавонед гурехт. Ва кофиронро ба азоби дардовар ҳам дар ин дунё ва ҳам дар охират хабар деҳ.[4]

وَأَذَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوۡمَ ٱلۡحَجِّ ٱلۡأَكۡبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِيٓءٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ وَرَسُولُهُۥۚ فَإِن تُبۡتُمۡ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣

---

(1) Раҷаб, зулқаъда, зулҳиҷҷа ва муҳаррам

(2) Замини Ҳарам (Макка)

(3) Тафсири Бағавӣ 4/ 8

(4) Тафсири Саъдӣ 1/ 328

**4.** Магар он гурӯҳ аз мушрикон, ки бо онҳо паймон бастаед ва дар паймони худ ҳеҷ камбудие наёвардаанд (яъне, хиёнат накарданд) ва бо ҳеҷ кас бар зидди шумо набаромадаанд. Бо инҳо ба паймони хеш то поёни муддаташ вафо кунед, ҳамоно Аллоҳ парҳезгоронро (ононро, ки хиёнат намекунанд), дӯст медорад![1]

إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ثُمَّ لَمْ يَنقُصُوكُمْ شَيْـًٔا وَلَمْ يُظَٰهِرُوا۟ عَلَيْكُمْ أَحَدًا فَأَتِمُّوٓا۟ إِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ إِلَىٰ مُدَّتِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤﴾

**5.** Пас чун моҳҳои ҳаром[2] ба поён расанд, ҳар ҷо, ки мушриконро ёфтед, бикушед ва бигиреду ба ҳабс афканед ва дар ҳама ҷо дар каминашон нишинед. Аммо агар тавба карданд ва бозгаштанд аз ширк ва исломро қабул карданд ва намозро барпо карданд ва закотро адо намуданд, пас раҳо кунед ононро, ки бародарони шумоанд дар ислом. Ҳамоно Аллоҳ омӯрзандаи тавбакунандагон ва меҳрубон аст бар онон![3]

فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلْأَشْهُرُ ٱلْحُرُمُ فَٱقْتُلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَٱحْصُرُوهُمْ وَٱقْعُدُوا۟ لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّوا۟ سَبِيلَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

**6.** Ва агар касе аз мушрикон аз ту эй Паёмбар паноҳ талаб кунанд, паноҳ бидеҳ ӯро, то каломи Аллоҳро (Қуръон)

وَإِنْ أَحَدٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٱسْتَجَارَكَ فَأَجِرْهُ حَتَّىٰ يَسْمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبْلِغْهُ مَأْمَنَهُۥ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 328

(2) Яъне, моҳи раҷаб, зулқаъда, зулҳиҷҷа ва муҳаррам

(3) Тафсири Бағавӣ 4/ 14

бишнавад, сипас ба макони амнаш бирасон, ин ҳукм ба сабаби он аст, ки мушрикон гурӯҳеанд, ки намедонанд ҳақиқати Исломро.

**7.** Чӣ гуна мушриконро бо Аллоҳ ва паёмбари Ӯ аҳду паймоне бошад? Магар онҳое, ки назди Масҷидулҳаром (дар Ҳудайбия) бо онҳо паймони сулҳ бастед, чун бар паймонашон собиту устувор истоданд, пас шумо ҳам бар паймонатон собиту устувор биистед. Ҳамоно Аллоҳ парҳезгоронро (ононро, ки дар аҳдашон устувор меистанд), дӯст медорад![1]

كَيۡفَ يَكُونُ لِلۡمُشۡرِكِينَ عَهۡدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ فَمَا ٱسۡتَقَٰمُواْ لَكُمۡ فَٱسۡتَقِيمُواْ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧

**8.** Чӣ гуна бошад мушриконро аҳду паймоне!? Зеро агар бар шумо пирӯз шаванд, ба ҳеҷ аҳду савганд ва хешовандӣ вафо накунанд. Ва шуморо фирефта накунад муомила карданашон аз тарси шумо, зеро ки онҳо бо забон хушнудатон месозанд ва қабул намекунад дилҳояшон ва бисёриашон аз дин хориҷанд ва аҳду паймонҳоро мешикананд.[2]

كَيۡفَ وَإِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ لَا يَرۡقُبُواْ فِيكُمۡ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ يُرۡضُونَكُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَتَأۡبَىٰ قُلُوبُهُمۡ وَأَكۡثَرُهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 169

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 16

**9.** Оёти Аллоҳро ба баҳои андаке аз моли дунё фурӯхтанд ва мардумро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд ва бадкорӣ карданд.

ٱشۡتَرَوۡاْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلٗا فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩

**10.** Аҳду савганд ва хешовандии ҳеҷ мӯъминеро риоят намекунанд ва инҳо (мушрикон) мардуми таҷовузкоранд.

لَا يَرۡقُبُونَ فِي مُؤۡمِنٍ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُعۡتَدُونَ ١٠

**11.** Пас агар тавба карданд аз ибодати ғайри Аллоҳ ва калимаи тавҳидро бар забон ронданд ва намоз ба ҷой оварданд ва закот доданд, бародарони динии шумо ҳастанд. Мо оёти Аллоҳро барои мардуме, ки аз доноӣ бархӯрдоранд, баён мекунем.(1)

فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِۗ وَنُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١١

**12.** Ва чун баъди бастани паймон мушрикон савгандҳои худро шикастанд ва дар дини шумо таъна заданд, бо пешвоёни куфр ҷанг кунед, ки онҳоро иродаи савганд нигоҳ доштан нест. Бошад, ки аз кирдори бади худ (яъне, таъна задан дар Ислом) бозистанд.(2)

وَإِن نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُم مِّنۢ بَعۡدِ عَهۡدِهِمۡ وَطَعَنُواْ فِي دِينِكُمۡ فَقَٰتِلُوٓاْ أَئِمَّةَ ٱلۡكُفۡرِ إِنَّهُمۡ لَآ أَيۡمَٰنَ لَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَنتَهُونَ ١٢

**13.** Оё намеҷангед бо мардуме, ки савганди худро шикастанд ва қасд карданд хориҷ

أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوۡمٗا نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ وَهَمُّواْ بِإِخۡرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم

(1) Тафсири Саъдӣ 1\329

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 17

кардани паёмбарро аз Макка ва онҳо бар зидди шумо аввалин шуда душманӣ (азият, озор ва ҷанг) оғоз карданд? Оё аз онҳо метарсед? Бояд аз Аллоҳ битарсед, агар мӯъмини воқеъӣ ва ҳақиқӣ бошед.(1)

بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ أَتَخْشَوْنَهُمْ فَاللَّهُ
أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Эй гӯруҳи мӯъминон, бо куффор биҷангед. Аллоҳ ба дасти шумо азобашон мекунад ва хорашон месозад ва шуморо пирӯзӣ медиҳад бар болои онон ва дилҳои мӯъминонро шифо мебахшад

قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ
وَيُخْزِهِمْ وَيَنصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ
قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

**15.** ва кина аз дилҳои мӯъминон дур кунад ва Аллоҳ тавбаи ҳар киро, ки бихоҳад, мепазирад. Ва Аллоҳ доност, медонад сидқи тавбаи тавбакунандагонро ва устуворкор аст дар корҳояш!

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ ۗ وَيَتُوبُ اللَّهُ عَلَىٰ
مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Эй мӯъминон, оё гумон кардед, ки гузошта шавед бе ҳеҷ имтиҳон (яъне таклифи амри ҷиҳод болоятон нашавад) ва ҳануз ҷудо насохта Аллоҳ аз шумо ононро, ки ҷиҳод карданд ва онон нагирифтанд ҳеҷ

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُوا وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ
جَاهَدُوا مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوا مِن دُونِ اللَّهِ
وَلَا رَسُولِهِ وَلَا الْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةً ۚ
وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 158

дӯстеро пинҳонӣ, ҷуз Аллоҳу паёмбараш ва мӯъминонро? Ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунед, огоҳ аст![1]

**17.** Мушриконро лоиқ нест, ки дар ҳоле, ки ба куфри худ иқрор мекунанд ва барои Аллоҳ шарик меоранд, масҷидҳои Аллоҳро обод созанд. Зеро амали ин кофирон ботил аст ва ҷовидонанд дар оташ![2]

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُوا۟ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلْكُفْرِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ وَفِى ٱلنَّارِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Масҷидҳои Аллоҳро касоне обод мекунанд, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон овардаанд ва намоз мегузоранд ва закот медиҳанд ва ҷуз аз Аллоҳ наметарсанд. Умед аст, ки инҳо аз ҳидоятёфтагон бошанд!

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ فَعَسَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ أَن يَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Оё об[3] додан ба ҳоҷиён ва обод сохтани Масҷидулҳаромро монанди кори касе қарор додаед, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон оварда дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод кардааст? Дар назди Аллоҳ баробар нестанд ва Аллоҳ гурӯҳи ситамкоронро ҳидоят намекунад.

۞ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ كَمَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَجَٰهَدَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 19

(2) Тафсири Табарӣ 14/ 166

(3) Яъне, оби Замзам. Тафсири Саъдӣ 1/ 331

**20.** Онон, ки имон оварданд ва ҳиҷрат[1] карданд ва дар роҳи Аллоҳ бо молу ҷони хеш ҷиҳод карданд, бузургтаранд дар мартаба назди Аллоҳ ва инҳоянд ба матлаб расидаву комёбшаванда.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ أَعۡظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Мужда медиҳад ҳиҷраткунандагонро Парвардигорашон ба раҳмату хушнудии худ ва ба биҳиште, ки дар он неъматҳои ҷовид доимӣ бувад.

يُبَشِّرُهُمۡ رَبُّهُم بِرَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَرِضۡوَٰنٖ وَجَنَّٰتٖ لَّهُمۡ فِيهَا نَعِيمٞ مُّقِيمٌ ٢١

**22.** Дар он биҳишт ҷовидон бимонанд ва инҳо савобҳои он амалҳои солиҳе мебошанд, ки дар дунё карда буданд. Ҳамоно аҷру музди бузург дар назди Аллоҳ аст![2]

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٢

**23.** Эй касоне, ки имон овардаед ба Аллоҳу Расулаш, агар падарону бародаронатон дӯст доранд, ки куфрро ба ҷои имон интихоб кунанд, онҳоро дӯст магиред ва сирру асрори мусулмононро ба онон фош накунед. Модоме, ки онон бар ақидаи куфрашон ҳастанд. Пас ҳар кас аз шумо дӯсташон бидорад, ҳамоно

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَابَآءَكُمۡ وَإِخۡوَٰنَكُمۡ أَوۡلِيَآءَ إِنِ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡكُفۡرَ عَلَى ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

(1) Яъне, аз диёри куфр ба диёри ислом

(2) Тафсири Табарӣ 14\175

нофармонбардории Аллоҳ кардааст ва аз ситамкорон хоҳад буд.[1]

**24.** Бигӯ (эй Расул): «Агар падаронатону фарзандонатон ва бародаронатону занонатон ва хешовандонатон ва молҳое, ки касб кардаед ва тиҷорате, ки аз беравнақии он метарсед ва хонаҳое, ки ба он дилхуш ҳастед, барои шумо аз итоъати Аллоҳу паёмбараш ва ҷиҳод кардан дар роҳи Ӯ маҳбубтар аст, мунтазир бошед, то Аллоҳ фармони хеш[2] биёварад». Ва Аллоҳ ононро, ки аз тоъати Ӯ баромаданд, ҳидоят нахоҳад кард![3]

قُلۡ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمۡ وَأَبۡنَآؤُكُمۡ وَإِخۡوَٰنُكُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ وَعَشِيرَتُكُمۡ وَأَمۡوَٰلٌ ٱقۡتَرَفۡتُمُوهَا وَتِجَٰرَةٞ تَخۡشَوۡنَ كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرۡضَوۡنَهَآ أَحَبَّ إِلَيۡكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٖ فِي سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُواْ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ ٱللَّهُ بِأَمۡرِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٤

**25.** Ҳамоно Аллоҳ шуморо дар бисёре аз ҷойҳо ёрӣ кард. Ва низ дар рӯзи Ҳунайн[4] он гоҳ, ки бисёрии адади лашкаратон шуморо ба тааҷҷуб оварда буд, вале барои шумо суде надошт ва замин бо ҳамаи васеъӣ ва ҳамвориаш бар шумо танг шуд (ва ин ба он сабаб буд,

لَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِي مَوَاطِنَ كَثِيرَةٖ وَيَوۡمَ حُنَيۡنٍ إِذۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡ كَثۡرَتُكُمۡ فَلَمۡ تُغۡنِ عَنكُمۡ شَيۡـٔٗا وَضَاقَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ ثُمَّ وَلَّيۡتُم مُّدۡبِرِينَ ٢٥

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 176

(2) Яъне азоб

(3) Дар ин ояти карима бузургтарин далел аст бар воҷиб будани муҳаббати Аллоҳу расулаш ва муқаддам доштани муҳаббати Аллоҳу расулаш аз муҳаббати ҳама чизҳо. Тафсири Саъдӣ 1/ 332

(4) Ғазваи "Ҳунайн" соли 8 уми ҳиҷрӣ воқеъ шуда буд

ки дар аввали ҷанг шикаст хӯрда будед). Пас бозгаштед ва ба душман пушт гардондед ва по ба гурез ниҳодед.[1]

**26.** Сипас, Аллоҳ оромиши хешро бар Паёмбараш ва бар мӯъминон нозил кард ва лашкарҳоеро, ки онҳоро намедидед (яъне, фариштагонро), фурӯ фиристод ва кофиронро азоб кард (яъне, баъзе аз онон кушта ва баъзе дигарашон асир шуданд) ва ин аст ҷазои кофирон.[2]

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودٗا لَّمۡ تَرَوۡهَا وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦

**27.** Сипас, баъд аз ин ҷанг касе аз куфри худ бозгашт ва дохили ислом шуд, боз қабул мекунад Аллоҳ баъд аз ин (ҷанг) тавбаро бар ҳар кӣ мехоҳад. Ва Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст![3]

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٧

**28.** Эй касоне, ки имон овардаед, ҳамоно мушрикон палиданд. Пас бояд, ки наздик нашаванд ба хонаи Каъба баъди ин сол (яъне, соли нуҳуми ҳиҷрӣ) ва агар метарсед аз камбағаливу дарвешӣ ба сабаби наёвардани мушрикон

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ فَسَوۡفَ يُغۡنِيكُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦٓ إِن شَآءَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 332

(2) Тафсирӣ Бағавӣ 4/ 31

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 332

хӯроку пӯшок ва дигар молҳои тиҷоратиро, пас тавонгар хоҳад сохт шуморо Аллоҳ аз фазлу карами худ агар хоҳад. Албатта Аллоҳ ба ҳоли шумо доно ва дар тадбири ҷамиъи халқаш ҳаким аст.[1]

**29.** Бо касоне аз аҳли Китоб, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон намеоваранд ва чизҳоеро, ки Аллоҳу паёмбараш ҳаром кардааст, бар худ ҳаром намекунанд ва дини ҳақро намепазиранд, ҷанг кунед, то он гоҳ, ки ба дасти худ, дар ҳоли хорӣ ҷизя[2] бидиҳанд.

قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلۡحَقِّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعۡطُواْ ٱلۡجِزۡيَةَ عَن يَدٖ وَهُمۡ صَٰغِرُونَ ٢٩

**30.** Яҳудиён гуфтанд, ки Узайр писари Аллоҳ аст ва насоро гуфтанд, ки Масеҳ (Исо) писари Аллоҳ аст. Ин суханест, ки асл надорад, монанди гуфтори касонест, ки пеш аз ин кофир буданд.[3] Аллоҳ лаънат ва нобудашон кунад. Пас чӣ гуна аз ҳақ ба сӯи ботил баргардонида мешаванд?[4]

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ عُزَيۡرٌ ٱبۡنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَى ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ ٱللَّهِۖ ذَٰلِكَ قَوۡلُهُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٣٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 14 / 192

(2) Яъне, он моле аст, ки кофирон ҳар сол як бор барои мусулмонон андоз месупоранд. Тафсири Саъдӣ 1/ 334

(3) Яъне, мисли сухани мушрикон, ки фариштагонро духтарони Аллоҳ мешумо-ридан, бе ягон ҳуҷҷату далеле.

(4) Тафсири Бағавӣ 4/ 38

**31.** (Яҳуду насоро) олимону обидони хеш ва Масеҳ писари Марямро ба ҷои Аллоҳ маъбуд гирифтанд[1] ва ҳол он, ки маъмур буданд, танҳо як Аллоҳро бипарастанд, ки ҷуз Ӯ ҳеҷ маъбуде барҳақ нест. Пок аст, аз он чӣ шарикаш месозанд!

ٱتَّخَذُوٓاْ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَٰنَهُمْ أَرْبَابًا مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعْبُدُوٓاْ إِلَٰهًا وَٰحِدًا لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ سُبْحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Кофирон мехоҳанд нури Аллоҳро (дини Исломро) бо даҳони худ бо суханони дурӯғ ва шубҳаҳояшон хомӯш кунанд ва Аллоҳ қабул намекунад, магар он ки нури худро (дини Исломро) комил созад. Ҳарчанд кофиронро хуш наояд.[2]

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Аллоҳ Зотест, ки паёмбари худ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)ро барои ҳидояти мардум фиристод бо Қуръон ва дини дурусту барҳақ, то Исломро бар ҳамаи динҳо пирӯз гардонад, ҳарчанд мушриконро дини Ислом хуш наояд.[3]

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Эй касоне, ки имон овардаед, ҳамоно бисёре аз олимону обидони аҳли китоб амволи

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْأَحْبَارِ وَٱلرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ

(1) Яъне, ҳар он чизҳоеро, ки олимонашон ба онон ҳалол ё ҳаром мегуфтанд онро қабул мекарданд, гарчанде он хилофи гуфти Аллоҳ бошад ҳам. (Тафсири Саъдӣ 1/ 334)

(2) Тафсири Табарӣ 14/ 214

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 335

أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۗ وَٱلَّذِينَ يَكۡنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلۡفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٤

мардумро ба ноҳаққӣ (аз роҳи ришва ва ҳаром) мехӯранд ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ бозмедоранд. Ва касонеро, ки тиллову нуқра захира мекунанд ва дар роҳи Аллоҳ харҷаш намекунанд (яъне, закот намедиҳанд), башорат деҳ онҳоро ба азоби дардовар.(1)

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكۡوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡنِزُونَ ٣٥

**35.** Рӯзе, ки дар оташи ҷаҳаннам порае аз он тиллову нуқраро гудохта шавад ва пешониву паҳлӯ ва пушташонро бо он доғ кунанд. Ва гуфта шавад: Ин аст ҷазои он чи захира намудед барои худ (яъне, закоташро надода будед), пас бичашед азоби он молеро, ки захира мекардед.(2)

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثۡنَا عَشَرَ شَهۡرٗا فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوۡمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ مِنۡهَآ أَرۡبَعَةٌ حُرُمٞۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُۚ فَلَا تَظۡلِمُواْ فِيهِنَّ أَنفُسَكُمۡۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ كَآفَّةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٦

**36.** Ҳамоно шумораи моҳҳо аз рӯи ҳукм ва тақдири Аллоҳ, дар китоби Аллоҳ - аз он рӯз, ки осмонҳову заминро биёфарида, -дувоздаҳ аст. Чаҳор моҳ(3) моҳҳои ҳароманд. Ин аст дини ҳақ. Дар он моҳҳо ба сабаби ҷангҳои ноҳақ бар хештан ситам макунед. Ва ҳамчунон, ки мушрикон ҳамагӣ ба ҷанги

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 217

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 44

(3) Муҳаррам, раҷаб, зилқаъда ва зилҳиҷҷа

шумо бархостанд, ҳамагӣ
ба ҷанги онҳо бархезед.
Ва бидонед, ки ҳамоно
Аллоҳ бо парҳезгорон аст,
ононро нусрат медиҳад ва
пойдорашон мегардонад![1]

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ
يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ
عَامٗا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ
مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ
زُيِّنَ لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ لَا
يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٧

**37.** Ҳамоно ба таъхир андохтани мушрикон моҳҳои ҳаром ва тағйиру табдил додани ҷойҳои онҳо, як зиёдатиест дар куфр, ки бо он кофирон гумроҳ гардонида мешаванд; он моҳро як сол ҳалол мешумуранд ва онро соли дигар ҳаром мешумуранд, то бо шумораи он чи ки Аллоҳ ҳаром сохтааст, мувофиқат кунанд. Пас чизеро ҳалол созанд, ки Аллоҳ ҳаром сохтааст. Кирдорҳои бадашон барои онҳо ороста карда шудааст. Ва Аллоҳ қавми кофиронро ба сӯи ҳақ ҳидоят намекунад.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَا لَكُمۡ إِذَا
قِيلَ لَكُمُ ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
ٱثَّاقَلۡتُمۡ إِلَى ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم بِٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ فَمَا مَتَٰعُ
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨

**38.** Эй касоне, ки имон ба Аллоҳ ва расули Ӯ овардаед, чаро ҳангоме ба шумо гӯянд, ки дар роҳи Аллоҳ барои ҷанги душманонатон шитобон берун оед, танбалӣ карда аз хонаҳоятон берун намеоед? Оё ба ҷои

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 336

(2) Аввалин шахсе, ки дар моҳҳои Аллоҳ тағйирот даровард, Амр ибни Луҳай буд.Тафсири Бағавӣ 4/ 47

зиндагии ҷовидонаи охират ба зиндагии дунё розӣ шудаед? Ҳамоно кайфу сафои ин дунёи гузаранда дар баробари неъматҳои ҷовидонаи охират ҷуз андаке нест.[1]

**39.** Эй мӯъминон, чун ба ҷанг сафарбар нашавед, Аллоҳ шуморо ба шиканҷаи дардноке азоб мекунад ва қавми дигареро ба ҷои шумо иваз мекунад ва ҳар гоҳ ба онон гуфта шавад, ки ба ҷанг бароед, онон ба ҷанг мебароянд ва итоъати Аллоҳу расулаш мекунанд ва агар аз майдони ҷанг ақибнишинӣ кардед ба Аллоҳ зиёне намерасонед, чунки Аллоҳ ба шумо ниёзманд нест, балки шумо ба Ӯ ниёзмандед. Ва Ӯ бе мадади шумо ҳам дин ва паёмбарашро нусрат хоҳад дод, зеро ки Ӯ бар ҳар коре тавоност![2]

إِلَّا تَنفِرُوا۟ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيْـًٔا ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Эй ёрони Паёмбар, агар Паёмбарро шумо ёриву нусрат надиҳед чи суд?. Ҳамоно Аллоҳ нусрат додааст ӯро, он гоҳ, ки берун карданд ӯро кофирони

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذْ
أَخْرَجَهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ثَانِىَ ٱثْنَيْنِ إِذْ
هُمَا فِى ٱلْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ
لَا تَحْزَنْ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَنَا ۖ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 251

(2) Тафсири ибни Касир 4\154

سَكِينَتَهُۥ عَلَيۡهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٖ لَّمۡ تَرَوۡهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلسُّفۡلَىٰۗ وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ هِيَ ٱلۡعُلۡيَاۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

қурайш аз Макка ва ҳамроҳаш каси дуввум (яъне, Абӯбакри сиддиқ разияллоҳу анҳу) буд. Чун ин ду кас (Паёмбар ва Абубакр) дар ғор буданд, он гоҳ Паёмбар (саллалоҳу алайҳи ва саллам), ки ба ёри худ мегуфт: “Ғам махӯр, Аллоҳ бо мост”. Пас фиристод Аллоҳ оромиши худро ба Паёмбар ва нусрату қувват дод ӯро ба лашкарҳое, ки надиданд онҳоро (яъне фариштагон) ва пасттару фурӯтар сохт сухани кофиронро ва сухани Аллоҳ суханест баланд. Ва Аллоҳ пирӯзманд аст дар мулкаш ва дурусткор аст дар тамоми корҳояш.(1)

ٱنفِرُواْ خِفَافٗا وَثِقَالٗا وَجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤١

**41.** (Эй мӯъминон), ба ҷанг шитобон биравед дар роҳи Аллоҳ хоҳ бар шумо осон бошад, хоҳ душвор ва бо молу ҷони хеш дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод кунед. Ин ҷиҳод беҳтар аст шуморо, агар медонистед.

لَوۡ كَانَ عَرَضٗا قَرِيبٗا وَسَفَرٗا قَاصِدٗا لَّٱتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنۢ بَعُدَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلشُّقَّةُۚ وَسَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَوِ ٱسۡتَطَعۡنَا

**42.** Агар нафъи зудҳосилшаванда ва сафари осон мебуд, аз пайи ту (мунофиқон) меомаданд,

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 261 Ин оят бузургии шаъни Абӯбакр разияллоҳу анҳуро баён мекунад.

لَخَرَجۡنَا مَعَكُمۡ يُهۡلِكُونَ أَنفُسَهُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾

вале акнун, (он чи ба он даъват мекунӣ ба баромадан ба ҷанги Табук), ки масофати роҳ ба онҳо дур намуд ва ҳаво гарм аст, паймуданашро душвор меҳисобанд. Ва ба Аллоҳ қасам мехӯранд, ки агар метавонистем, ҳамроҳи шумо берун меомадем. Инҳо тан ба ҳалокат месупоранд (бо он савганди дурӯғашон). Аллоҳ медонад, ки мунофиқон дурӯғ мегӯянд.[1]

عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَتَعۡلَمَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Аллоҳ туро бубахшояд эй Паёмбар, чаро ба ҷиҳод набаромадани мунофиқон рухсат додӣ? Мебоист онҳое, ки рост мегуфтанд, ошкор шаванд ва ту дурӯғгӯёнро ҳам бишносӣ.

لَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ أَن يُجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Онон, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон доранд, ҳаргиз барои ҷиҳод кардан бо молу ҷонашон дар роҳи Аллоҳ аз ту эй Паёмбар рухсат наметалабанд, балки мунофиқон рухсат металабанд ва Аллоҳ парҳезгоронро мешиносад![2]

---

(1) Тафсири Табарӣ 14/ 271

(2) Тафсири Табарӣ 14/ 274

إِنَّمَا يَسۡتَـٔۡذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَٱرۡتَابَتۡ قُلُوبُهُمۡ فَهُمۡ فِي
رَيۡبِهِمۡ يَتَرَدَّدُونَ ٤٥

**45.** Ҳамоно касоне, ки аз ту рухсат мехоҳанд[1] ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон надоранд ва амали солеҳ намекунанд ва дилҳояшонро шак фаро гирифтааст аз савоб ва иқоби рӯзи қиёмат ва ин шак онҳоро ба ҳайронӣ афкандааст.[2]

۞وَلَوۡ أَرَادُواْ ٱلۡخُرُوجَ لَأَعَدُّواْ لَهُۥ عُدَّةٗ
وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمۡ فَثَبَّطَهُمۡ وَقِيلَ
ٱقۡعُدُواْ مَعَ ٱلۡقَٰعِدِينَ ٤٦

**46.** Агар мунофиқон мехостанд, ки барои ҷанг берун шаванд, барои хеш асбоби сафар омода мекарданд, вале Аллоҳ сафарбар шудани ононро написандид ва аз ҷанг онҳоро боздошт ва ба онҳо гуфта шуд, ки ҳамроҳи касоне, ки бояд дар хона бинишинанд, бинишинед.[3]

لَوۡ خَرَجُواْ فِيكُم مَّا زَادُوكُمۡ إِلَّا خَبَالٗا
وَلَأَوۡضَعُواْ خِلَٰلَكُمۡ يَبۡغُونَكُمُ ٱلۡفِتۡنَةَ
وَفِيكُمۡ سَمَّٰعُونَ لَهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ
بِٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧

**47.** Эй мӯъминон агар бо шумо ба ҷанг берун оянд, чизе ҷуз фасод миёни шумо намеафзуданд ва албатта мешитофтанд ва кӯшиш мекарданд, ки дар байни шумо фасод ва фитна ангезанд ва шуморо аз ҷиҳод дар роҳи Аллоҳ боздоранд. Ва (эй мӯъминон), дар миёни

---

(1) Аз тарки ҷиҳод бо ҳамроҳии ту эй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам.

(2) Тафсири Табарӣ 14/ 275

(3) Яъне занону кӯдакон ва оҷизон. Тафсири Саъдӣ 1/ 339

шумо суханчинонест, ки ахбори шуморо барои онҳо мебаранд. Ва Аллоҳ ба ҳоли ситамкорону мунофиқон огоҳ аст![1]

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Ҳамоно пеш аз ин ҳам (яъне, дар ҷанги Табук) фитнагарӣ мекарданд ва барои ту эй Паёмбар корҳоро баръакс ва дигаргун ҷилва медоданд (яъне, кӯшиш мекарданд, ки ба ҳар роҳ аз пешрафти дини ту пешгирӣ кунанд), то он гоҳ, ки ҳақ ғолиб омад ва фармони Аллоҳ ошкор шуд, дар ҳоле, ки онҳоро хуш намеомад, ки дин пирӯз шавад.[2]

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Баъзе аз мунофиқон[3] касе аст, ки мегӯянд: «Маро барои боқӣ мондан дар Мадина рухсат деҳ ва ба фитна маяндоз маро. Огоҳ бош, ки инҳо худ ба сабаби нифоқашон ва нофармонии Аллоҳ ва Расулаш дар гуноҳи бузург афтодаанд ва ҳамоно оташи ҷаҳаннам кофиронро иҳота кардааст.[4]

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 56

(2) Тафсири Табарӣ 14/ 283

(3) Яъне, ин оят дар шаъни Ҷадд бинни Қайс нозил шудааст, ки ӯ мунофиқ ва бахил ва тарсу буд. Тафсири Бағавӣ 4/ 56

(4) Тафсири Бағавӣ 4/ 56

**50.** Агар неъмате (мисли пирӯзӣ ё ғанимат) ба ту эй Паёмбар расад, андӯҳгин созад мунофиқонро ва агар ба ту мусибате расад, мегӯянд: «Мо чораи кори хеш пеш аз ин андешидаем». Ва хушҳолшуда бармегарданд.

إِن تُصِبۡكَ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡۖ وَإِن تُصِبۡكَ مُصِيبَةٞ يَقُولُواْ قَدۡ أَخَذۡنَآ أَمۡرَنَا مِن قَبۡلُ وَيَتَوَلَّواْ وَّهُمۡ فَرِحُونَ ٥٠

**51.** Бигӯ эй Паёмбар, барои ин мунофиқон: «Мусибате ба мо ҳаргиз нахоҳад расид, ҷуз он чиро Аллоҳ барои мо дар Лавҳи Маҳфуз навиштааст. Ӯ сарпарасти мост ва мӯъминон бояд, ки бар Аллоҳ таваккал кунанд».(1)

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوۡلَىٰنَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٥١

**52.** Бигӯ эй Паёмбар: «Оё ҷуз яке аз он ду некӣ (шаҳодат ё пирӯзӣ) интизори чизи дигареро барои мо доред? Вале мо мунтазирем азоберо, ки аз ҷониби Ӯ ба шумо бирасад ё ба дасти мо шуморо ҳалок ё асир гардонад. Пас шумо мунтазир бошед, мо низ бо шумо мунтазир мемонем».(2)

قُلۡ هَلۡ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحۡدَى ٱلۡحُسۡنَيَيۡنِۖ وَنَحۡنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمۡ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٖ مِّنۡ عِندِهِۦٓ أَوۡ بِأَيۡدِينَاۖ فَتَرَبَّصُوٓاْ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ٥٢

**53.** Бигӯ эй Паёмбар барои мунофиқон: «Аллоҳ аз шумо намепазирад, чӣ аз рӯи розигӣ харҷ кунед, чи аз рӯи норозигӣ, зеро дар динатон

قُلۡ أَنفِقُواْ طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمۡ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٥٣

(1) Тафсири Табарӣ 14\290

(2) Тафсири ибни Касир 4\162

шак доред ва мардуми нофармон ҳастед».[1]

**54.** Сабаби қабул нашудани харҷҳояшон ин буд, ки онҳо дар замири худ куфрро пинҳон доштанд ва Паёмбари Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва салламро дурӯғ бароварданд. Ва ба намоз намеоянд, магар дар ҳоли танбалӣ ва харҷ намекунанд, магар дар ҳоле ки онҳо ночоранд. Онҳо умедвори савоби ин фарзшудаҳо надоранд ва ба сабаби куфрашон аз тарк кардани фарзҳои Аллоҳ хавф надоранд.[2]

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَاتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَٰرِهُونَ ٥٤

**55.** Дороиву фарзандони мунофиқон туро эй Паёмбар ба ҳайрат наандозад. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ мехоҳад ба онҳо дар ин дунё бо машаққату мусибатҳо дар молу фарзандонашон азобашон кунад ва ҷонашон дар ҳоле, берун ояд, ки кофир бошанд.[3]

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ٥٥

**56.** Мунофиқон ба Аллоҳ савганди дурӯғ мехӯранд, ки аз дини шумоянд ва

وَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ٥٦

(1) Тафсири Табарӣ 14\293

(2) Тафсири Бағавӣ 4\58

(3) Тафсири Табарӣ 14\296

ҳол он ки аз дини шумо нестанд, валекин онҳо гурӯҳе ҳастанд, ки метарсанд ақидаи куфрашонро барои шумо зоҳир кунанд.[(1)]

لَوۡ يَجِدُونَ مَلۡجَـًٔا أَوۡ مَغَٰرَٰتٍ أَوۡ مُدَّخَلٗا لَّوَلَّوۡاْ إِلَيۡهِ وَهُمۡ يَجۡمَحُونَ ﴿٥٧﴾

**57.** Агар инҳо мунофиқон паноҳгоҳ ё ғор ё даромадгоҳе меёфтанд, ки наҷоташон диҳад, аз шумо шитобон ба он ҷо рӯй меоварданд.

وَمِنۡهُم مَّن يَلۡمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنۡ أُعۡطُواْ مِنۡهَا رَضُواْ وَإِن لَّمۡ يُعۡطَوۡاْ مِنۡهَآ إِذَا هُمۡ يَسۡخَطُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Баъзе аз мунофиқон туро дар тақсими садақот ба зулм муттаҳам мекунанд[(2)], агар аз он садақот ба онҳо бисёр диҳанд, хушнуд мешаванд ва агар бисёр надиҳанд, хашм мегиранд.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ رَضُواْ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤۡتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ﴿٥٩﴾

**59.** Агар онон, ки туро дар тақсимоти садақот айбдор мекунанд, ба он чӣ Аллоҳу паёмбараш ба онон додааст, хушнуд бошанд ва бигӯянд: «Аллоҳ моро бас аст ва Аллоҳу паёмбараш моро аз фазли худ бенасиб нахоҳанд гузошт ва мо ба Аллоҳ рағбат мекунем?», ин барояшон беҳтар ва фоидаовар буд.[(3)]

۞إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلۡفُقَرَآءِ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡعَٰمِلِينَ عَلَيۡهَا وَٱلۡمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمۡ

**60.** Садақот (закоти фарзӣ) барои фақироне, ки чизеро аз мулк соҳиб нестанд ва

(1) Тафсири Бағавӣ 4\59

(2) Муҳаммад касеро дӯст дорад ба вай садақа медиҳад. Тафсири Бағавӣ 4\61

(3) Тафсири Бағавӣ 4\61

وَفِي ٱلرِّقَابِ وَٱلۡغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۖ فَرِيضَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦٠

барои мискиноне, ки дар зиндагӣ эҳтиёҷманданд ва барои коргузорони ҷамъоварии закот аст. Ва низ барои онҳое ки дилҳояшон моил карда мешавад ба ислом[1] ва барои озод кардани ғуломону қарздорон ва харҷ дар роҳи Аллоҳ (яъне, ҷиҳод) ва мусофирони мӯҳтоҷ ва он ҳукм фаризаест аз ҷониби Аллоҳ. Ва Аллоҳ ба маслиҳати бандагонаш доно ва дар таъин кардани фаризаи закот ҳаким аст!

وَمِنۡهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلنَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٞۚ قُلۡ أُذُنُ خَيۡرٖ لَّكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤۡمِنُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦١

**61.** Баъзе аз мунофиқон Паёмбарро меозоранду мегӯянд, ки ӯ ба сухани ҳар кас гӯш медиҳад ва бовар медорад. Бигӯ эй Паёмбар: «Муҳаммад барои шумо шунавандаи сухани хайр аст. Ба Аллоҳ имон дорад ва мӯъминонро дар суханонашон бовар дорад ва раҳматест барои онҳое, ки имон овардаанд. Ва онон, ки расули Аллоҳро ба ҳар навъе аз озорҳо биёзоранд, ба шиканҷае дардовар гирифтор хоҳанд шуд.

(1) Аз сабаби заъиф будани имонашон

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ لِيُرۡضُوكُمۡ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ أَن يُرۡضُوهُ إِن كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٦٢

**62.** Мунофиқон дар баробари шумо ба Аллоҳ савганди дурӯғ мехӯранд, то хушнудатон созанд ва ҳол он ки агар мӯъмин ҳастанд, шоистатар аст, ки Аллоҳу расулашро хушнуд созанд.

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدٗا فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡخِزۡيُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٣

**63.** Оё инҳо мунофиқон намедонанд, ки ҳар кас, ки ба Аллоҳу паёмбараш зиддият мекунад, ҷовидона дар оташи ҷаҳаннам хоҳад буд ва ин расвоии бузургест?

يَحۡذَرُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ سُورَةٞ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلِ ٱسۡتَهۡزِءُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ مُخۡرِجٞ مَّا تَحۡذَرُونَ ٦٤

**64.** Мунофиқон метарсанд, ки мабодо аз осмон дар бораи онҳо сурае нозил шавад ва аз он чӣ дар дил пинҳон кардаанд аз куфр, бохабарашон созад. Бигӯ эй Паёмбар барояшон: «Масхара кунед, ки Аллоҳ он чиро, ки аз он метарсед, ошкор хоҳад сохт».

وَلَئِن سَأَلۡتَهُمۡ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلۡعَبُۚ قُلۡ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ وَرَسُولِهِۦ كُنتُمۡ تَسۡتَهۡزِءُونَ ٦٥

**65.** Агар аз онҳо (мунофиқон) бипурсӣ –эй Паёмбар-, аз он чи ки сухани дурӯғ гуфтанд?(1) Мегӯянд: «Мо бо ҳам гап мезадем ва бозӣ мекардем». Бигӯ эй Паёмбар: «Оё ба Аллоҳ ва оёти Ӯ

(1) Яъне, Паёмбар ва мӯъминон, ки аз ҷанги Табук бозгаштанд ва гурӯҳе аз мунофиқон дар байнашон буданд, тамасхӯр карда мегуфтанд; Ин мард умед дорад, ки қасру қалъаҳои Шомро фатҳ кунад ва ҳофизони Қуръон бошанд, аз ҳама шикамкалон ва дурӯғгӯ ва дар рӯ ба рӯ омадани душман тарсончаканд. Тафсири Табарӣ. 14\334.

ва паёмбараш масхара мекардед?»

**66.** Узр наёваред -эй гурӯҳи мунофиқон-, аз узр овардани шумо фоидае нест. Пас аз имонатон ба гуфтани ин мақолаи масхараомез кофир шудаед. Агар аз гуноҳи гурӯҳе аз шумо бигзарем, гурӯҳи дигарро, ки гунаҳкор шудаанд, азоб хоҳем кард.[1]

لَا تَعۡتَذِرُواْ قَدۡ كَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡۚ إِن نَّعۡفُ عَن طَآئِفَةٖ مِّنكُمۡ نُعَذِّبۡ طَآئِفَةَۢ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ٦٦

**67.** Мардони мунофиқ ва занони мунофиқ дар ошкор кардани имонашон ва пинҳон кардани куфрашон монанди якдигаранд. Ба корҳои зишт фармон медиҳанд ва аз корҳои нек манъ мекунанд ва дастҳои худро аз харҷ дар роҳи Аллоҳ мебанданд. Аллоҳро фаромӯш кардаанд. Аллоҳ низ эшонро аз раҳмати худ фаромӯш кардааст, зеро мунофиқон аз роҳи ҳақ берунанд ва дар гумроҳӣ дохиланд.[2]

ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ بَعۡضُهُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمُنكَرِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَقۡبِضُونَ أَيۡدِيَهُمۡۚ نَسُواْ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمۡۚ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٦٧

**68.** Аллоҳ ба мардони мунофиқу занони мунофиқ ва кофирон ваъдаи оташи ҷаҳаннам додааст. Дар он ҷовидонаанд. Ҳамин барояшон бас аст. Лаънати Аллоҳ бар онҳо

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ هِيَ حَسۡبُهُمۡۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٦٨

---

(1) Тафсири ибни Касир 4\172

(2) Тафсири ибни Касир 4\173

бод ва ба азоби пойдоре гирифтор хоҳанд шуд.

69. Феълу хӯи шумо (эй мунофиқон дар тамасхӯр ва куфр) ба монанди касонест, ки пеш аз шумо нерумандар ва дорои амвол ва фарзандони бештаре буданд, пас онҳо аз насиби хеш баҳраманд шудаед, ҳамчунон касоне, ки пеш аз шумо будаанд, аз насиби хеш баҳраманд шуда буданд. Шумо суханони ботил гуфтед, ҳамчунон, ки онҳо сухани ботил мегуфтанд. Аъмоли онон дар дунёву охират ночиз гардид ва зиёнманд шуданд.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنكُمۡ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرَ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا فَٱسۡتَمۡتَعُواْ بِخَلَٰقِهِمۡ فَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِخَلَٰقِكُمۡ كَمَا ٱسۡتَمۡتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُم بِخَلَٰقِهِمۡ وَخُضۡتُمۡ كَٱلَّذِي خَاضُوٓاْۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٩

70. Оё инҳо мунофиқон хабари касонеро, ки пеш аз онҳо будаанд, чун қавми Нӯҳ, ки бо туфон ғарқ шуданд ва Од, ки ба боди сахти аз ҳаддаргузашта ҳалок карда шуданд ва Самуд, ки ба наъраи тунд ҳалок карда шуданд ва қавми Иброҳим, ки Намруд бо мулкаш сарнагун шуд, асҳоби Мадян, ки ба азоби рӯзи хорӣ ҳалок шуданд Муътафикаро, ки қавми Лут алайҳиссалом буд, заминро бар сарашон фурӯ

أَلَمۡ يَأۡتِهِمۡ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَقَوۡمِ إِبۡرَٰهِيمَ وَأَصۡحَٰبِ مَدۡيَنَ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتِۚ أَتَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٧٠

афканд, нашунидаанд, ки паёмбаронашон бо нишонаҳои ошкор бар онҳо фиристода шуданд? Аллоҳ ба онҳо ситам намекард, онон худ бар худ ситам мекарданд! (Оё ин мунофиқон худро дар амон меҳисобанд ба тамасхӯр карданашон Аллоҳ ва оёти Ӯ ва Паёмбарашро?)[1]

**71.** Мардони мӯъмин ва занони мӯъмин дӯстони якдигаранд дар дин. Ба некӣ фармон медиҳанд ва аз ношоистагӣ бозмедоранд ва намоз мегузоранд ва закот медиҳанд ва аз Аллоҳу паёмбараш фармонбардорӣ мекунанд. Аллоҳ инҳоро раҳмат хоҳад кард ва аз азобаш онҳоро наҷот хоҳад дод ва дохили биҳишташон хоҳад кард. Аллоҳ дар мулки худ пирӯзманд ва дар аҳкому шариъаташ ҳаким аст![2]

وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ
بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ
ٱلۡمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ
سَيَرۡحَمُهُمُ ٱللَّهُۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٧١

**72.** Аллоҳ ба мардони мӯъмин ва занони мӯъмин биҳиштҳоеро ваъда додааст, ки ҷӯйҳо дар он ҷорист ва биҳиштиён ҳамеша дар он ҷоянд ва низ ба онҳо дар биҳишти ҷовидона хонаҳое некӯ ваъда

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ وَرِضۡوَٰنٞ
مِّنَ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ٧٢

(1) Тафсири Табарӣ 14\344

(2) Тафсири Табарӣ 14\347

додааст. Вале хушнудии Аллоҳ аз ҳама бузургтар аст, ки пирӯзии бузург хушнудии Аллоҳ аст!

**73.** Эй Паёмбар, бо кофирону мунофиқон биҷанг ва бо онон ба шиддат рафтор кун, ҷойгоҳашон ҷаҳаннам аст, ки саранҷоми бадест!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُۖ وَبِئْسَ
ٱلْمَصِيرُ ٧٣

**74.** Мунофиқон ба Аллоҳ савганд мехӯранд, ки нагуфтаанд чизеро, ки Паёмбар ва мусалмонон аз он нороҳат шаванд, вале калимаи куфрро бар забон рондаанд. Ва пас аз он ки ислом оварда буданд, кофир шудаанд. Ва бар қасд кор карданд, ки ба Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам зарарҳо оваранд, аммо ба он ноил нашуданд. Ва мунофиқон чизеро инкор накарданд, магар Аллоҳу паёмбарашро, ки аз ғаниматҳо сарватмандашон карданд. Пас, агар тавба кунанд, некиашон дар он аст ва агар рӯй гардонанд, Аллоҳ ба азоби дардноке дар дунёву охират азобашон хоҳад кард ва онҳоро дар рӯи замин на дӯстдоре хоҳад буд, ки азоби Аллоҳро аз онҳо боздорад ва на мададкоре, ки

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُواْ وَلَقَدْ قَالُواْ كَلِمَةَ
ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُواْ بَعْدَ إِسْلَٰمِهِمْ وَهَمُّواْ بِمَا
لَمْ يَنَالُواْۚ وَمَا نَقَمُوٓاْ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥ مِن فَضْلِهِۦۚ فَإِن يَتُوبُواْ يَكُ خَيْرًا
لَّهُمْۖ وَإِن يَتَوَلَّوْاْ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ عَذَابًا
أَلِيمًا فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِۚ وَمَا لَهُمْ فِي
ٱلْأَرْضِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤

аз азоби Аллоҳ наҷоташон диҳад![1]

**75.** Баъзе аз мунофиқони камбағал бо Аллоҳ паймон бастанд, ки агар аз фазли худ моле насибамон кунад, закот медиҳем ва дар зумраи солеҳон медароем.

۞وَمِنۡهُم مَّنۡ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنۡ ءَاتَىٰنَا مِن فَضۡلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Чун Аллоҳ аз фазли худ моле насибашон кард, бахилӣ карданд ва эътирозкунон рӯй гардонданд аз ислом.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضۡلِهِۦ بَخِلُواْ بِهِۦ وَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ٧٦

**77.** Пас ин амали нифоқро, то рӯзе ки ба Аллоҳ вохӯранд дар дилҳояшон барқарор сохт ба сабаби он чи ки Ба Аллоҳ ваъда карда буданд (аз додани садақа) хилоф намуданд ва аҳдшиканӣ карданд ва ба сабаби он ки дурӯғ мегуфтанд.[2]

فَأَعۡقَبَهُمۡ نِفَاقٗا فِي قُلُوبِهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ يَلۡقَوۡنَهُۥ بِمَآ أَخۡلَفُواْ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ٧٧

**78.** Оё намедонанд, ки ниҳонҳо ва роз гуфтани ин мунофиқонро Аллоҳ медонад, зеро Аллоҳ аз ниҳонҳо ва розҳо огоҳ аст.

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ٧٨

**79.** Аллоҳ мунофиқонеро мавриди масхара қарор медиҳад, ки бар мӯъминони ба рағбат садақа диҳанда ва беш аз тавоноии хеш чизе

ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهۡدَهُمۡ فَيَسۡخَرُونَ مِنۡهُمۡ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنۡهُمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 14\368

(2) Тафсири Саъдӣ 1\345

наёбанда, айб мегиранд ва масхараашон мекунанд (яъне, агар аз мӯъминон касе бисёр садақа кард, мунофиқон мегӯянд, ки ӯ дар садақа додан худнамоӣ мекунад ва агар касе кам диҳад, мегӯянд, ки Аллоҳ ба ин гуна садақаи ночиз мӯҳтоҷ нест). Ва мунофиқонро азоби дардовар аст.[1]

**80.** Мехоҳӣ эй Расул барои мунофиқон бахшиш бихоҳ, мехоҳӣ бахшиш нахоҳ. Агар ҳафтод бор ҳам барояшон бахшиш бихоҳӣ. Аллоҳ барояшон нахоҳад бахшид, зеро ба Аллоҳу паёмбараш имон надоранд ва Аллоҳ мардуми фосиқро ҳидоят намекунад!

ٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ أَوۡ لَا تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ إِن تَسۡتَغۡفِرۡ
لَهُمۡ سَبۡعِينَ مَرَّةٗ فَلَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ
لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٨٠

**81.** Онон, ки дар хона нишастаанд ва аз ҳамроҳӣ бо расули Аллоҳ ақибнишинӣ карданд (дар Мадина), хушҳоланд. Ҷиҳод бо молу ҷони хешро дар роҳи Аллоҳ нохуш шумурданду ва ба ҳамдигар гуфтанд: «Дар ҳавои гарм ба ҷанг наравед!»[2] Агар мефаҳманд, бигӯ бар онҳо эй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам:

فَرِحَ ٱلۡمُخَلَّفُونَ بِمَقۡعَدِهِمۡ خِلَٰفَ رَسُولِ ٱللَّهِ
وَكَرِهُوٓاْ أَن يُجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُواْ لَا تَنفِرُواْ فِي ٱلۡحَرِّۗ قُلۡ
نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرّٗاۚ لَّوۡ كَانُواْ يَفۡقَهُونَ ٨١

(1) Тафсири Табарӣ 14\382, 383

(2) Дар ин воқеаи баромадан ба ҷанги Табук ҳаво бениҳоят гарм буд

«Гармии оташи ҷаҳаннам бештар аст!»

فَلۡيَضۡحَكُواْ قَلِيلٗا وَلۡيَبۡكُواْ كَثِيرٗا جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Ба ҷазои аъмоли анҷом додаашон (мунофиқон) бояд, ки андак биханданд ва бисёр бигирянд! (Яъне, дар ин дунёи гузаро баҳраманд шаванд ва ба лаззатҳои он хушҳол шаванд, зуд аст, ки бисёр бигирянд дар азоби дарднок ба сабаби он чи касб кардаанд дар дунё аз куфру нифоқ ва нофармонии амри Парвардигорашон).[1]

فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٖ مِّنۡهُمۡ فَٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِلۡخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخۡرُجُواْ مَعِيَ أَبَدٗا وَلَن تُقَٰتِلُواْ مَعِيَ عَدُوًّاۖ إِنَّكُمۡ رَضِيتُم بِٱلۡقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٖ فَٱقۡعُدُواْ مَعَ ٱلۡخَٰلِفِينَ ﴿٨٣﴾

**83.** Эй Расул, агар Аллоҳ туро аз ҷанг бозгардонид[2] ва бо гурӯҳе аз мунофиқоне, ки дар нифоқашон устуворанд, рӯ ба рӯ кард ва аз ту хостанд, ки барои ҷанги дигар берун оянд[3], бигӯ: «Шумо ҳаргиз бо ман ба ҷанг берун нахоҳед шуд ва ҳамроҳи ман бо ҳеҷ душмане набард нахоҳед кард, зеро шумо аз нахуст ба нишастан дар хона хушнуд будаед. Пас акнун ҳам бо онон, ки аз фармони Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) гарданкашӣ

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\346

(2) Аз ғазваи Табук

(3) Барои ба даст овардани ғаниматҳо

кардаанд, дар хона бимонед!»[1]

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٖ مِّنۡهُم مَّاتَ أَبَدٗا وَلَا تَقُمۡ عَلَىٰ قَبۡرِهِۦٓۖ إِنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُواْ وَهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨٤

**84.** Чун бимиранд, бар ҳеҷ яке аз мунофиқон намоз магузор ва бар қабрашон наист. Зеро онон ба Аллоҳ ва расулаш кофир шудаанд ва дар ҳолати ноитоъатии фармон мурдаанд! (Ин ҳукм ом аст ба ҳар касе, ки нифоқаш маълум шудааст).[2]

وَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَأَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي ٱلدُّنۡيَا وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ٨٥

**85.** Эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), бисёрии молу фарзандони онон туро ба ҳайрат наорад. Аллоҳ мехоҳад ба сабаби онҳо дар дунё азобашон кунад ва дар ҳолати куфр ҷон бисупоранд.

وَإِذَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٌ أَنۡ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَجَٰهِدُواْ مَعَ رَسُولِهِ ٱسۡتَـٔۡذَنَكَ أُوْلُواْ ٱلطَّوۡلِ مِنۡهُمۡ وَقَالُواْ ذَرۡنَا نَكُن مَّعَ ٱلۡقَٰعِدِينَ ٨٦

**86.** Чун сурае бар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) нозил шуд, ки ба Аллоҳ имон биёваред ва бо паёмбараш ба ҷанг биравед, тавонгаронашон аз ту рухсат хостанду гуфтанд: «Моро бигзор, то бо онҳое, ки бояд дар хона нишинанд, дар хона бинишинем!»

رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٨٧

**87.** Ба он розӣ шудаанд, ки ҳамроҳи хонанишинон[3] бошанд, ба сабаби нифоқашон

(1) Тафсири Бағавӣ 4\81

(2) Тафсири Саъдӣ 1\347

(3) Аз зану кӯдакон ва дардмандон

бар дилҳояшон мӯҳр ниҳода шуд ва намефаҳманд чӣ бароияшон шоиста аст.(1)

**88.** Вале Паёмбар ва касоне, ки бо ӯ имон овардаанд, бо молу ҷони худ дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод карданд. Некиҳо аз они онҳост ва онҳоянд, наҷотёфтагон!

لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ جَٰهَدُواْ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْخَيْرَٰتُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Аллоҳ бароияшон биҳиштҳое омода кардааст, ки дар он ҷӯйҳо равон аст ва дар он ҷо ҷовидонанд. Ин аст наҷоти бузург!

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ جَنَّٰتٖ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

**90.** Гурӯҳе аз арабҳои бодиянишин омаданд ва аз сустӣ ва нотавонии худ узр пурсиданд, то онҳоро рухсат диҳанд, ки ба ҷанг нараванд ва онҳое, ки ба Аллоҳу паёмбараш дурӯғ гуфта буданд, дар хона нишастанд. Ба зудӣ ба кофиронашон азоби дардовар хоҳад расид, дар дунё ба қатл ва дар охират ба оташ.

وَجَآءَ ٱلْمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٩٠﴾

**91.** Бар нотавонону беморон ва онон, ки маводи ҷангии хешро намеёбанд, ҳар гоҳ дар амал барои Аллоҳу паёмбараш ихлос кунанд, гуноҳе нест, агар ба ҷанг наёянд, ки бар некӯкорон

لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُواْ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ مَا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٖۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٩١﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\197

ҳеҷ гуна итобе нест ва Аллоҳ некӯкоронро бахшояндааст ва бо онон меҳрубон аст!

**92.** Ва низ гуноҳе нест бар онон, ки назди ту эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) омаданд, то барои набардашон саворӣ диҳӣ ва ту гуфтӣ, ки саворие надорам ва онҳо барои харҷ кардан ҳеҷ чизе наёфтанд ва ашкрезону ғамгин бозгаштанд.

وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوۡكَ لِتَحۡمِلَهُمۡ قُلۡتَ لَآ أَجِدُ مَآ أَحۡمِلُكُمۡ عَلَيۡهِ تَوَلَّواْ وَّأَعۡيُنُهُمۡ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمۡعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُواْ مَا يُنفِقُونَ ٩٢

**93.** Хашму азоби Аллоҳ бар касонест, ки дар ҳолати тавонгарӣ аз ту рухсат мехоҳанд ва онон мунофиқонанд ва ба он хушнуданд, ки бо хонанишинон дар хона бимонанд. Аллоҳ дар дилҳояшон мӯҳр гузоштааст ва оқибати бадашонро намедонанд, бо он чи ки аз гуноҳҳо касб кардаанд.[1]

۞إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ وَهُمۡ أَغۡنِيَآءُۚ رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٩٣

**94.** Эй мӯъминон, чун шумо ба наздашон бозгардед, (барои нарафтанашон ба ҷиҳод) меоянду узр мепурсанд. Бигӯ: «Узр мапурсед, гуфторатонро ҳаргиз бовар надорем, ки Аллоҳ моро аз ахбори шумо огоҳ кардааст.

يَعۡتَذِرُونَ إِلَيۡكُمۡ إِذَا رَجَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡۚ قُل لَّا تَعۡتَذِرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكُمۡ قَدۡ نَبَّأَنَا ٱللَّهُ مِنۡ أَخۡبَارِكُمۡۚ وَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\347

Ба зудӣ Аллоҳу паёмбараш амали шуморо дар дунё хоҳанд дид. Оё шумо аз нифоқи худ тавба мекунед ё бар он пойдор меистед? Он гоҳ шуморо назди он Аллоҳе, ки донои ниҳону ошкор аст, мебаранд, то аз натиҷаи аъмолатон огоҳатон созад!»[1]

**95.** Эй мӯъминон, чун аз ҷанг ба назди инҳо мунофиқон бозгардед, бароятон савганд мехӯранд, то аз хатояшон даргузаред. Аз онҳо рӯй гардонед ва таркашон кунед, ки мардуме палиданд ва ба хотири аъмолашон ҷой дар ҷаҳаннам доранд![2]

سَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ إِذَا ٱنقَلَبۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ لِتُعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ إِنَّهُمۡ رِجۡسٞۖ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٥

**96.** Эй мӯъминон, ин мунофиқон бароятон савганд мехӯранд, то аз онон хушнуд шавед. Агар шумо ҳам хушнуд шавед, Аллоҳ аз ин мардуми нофармон хушнуд нахоҳад шуд!

يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ لِتَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡۖ فَإِن تَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَرۡضَىٰ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٩٦

**97.** Арабҳои бодиянишин кофиртару мунофиқтар аз дигаронанд[3] ва ба надонистани ҳукмҳое, ки Аллоҳ бар паёмбараш

ٱلۡأَعۡرَابُ أَشَدُّ كُفۡرٗا وَنِفَاقٗا وَأَجۡدَرُ أَلَّا يَعۡلَمُواْ حُدُودَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٩٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 14\424

(2) Тафсири Бағавӣ 4\85

(3) Нисбат ба аҳли шаҳр

нозил кардааст, сазовортаранд. Ва Аллоҳ ба ҳамаи ҳоли онҳо доно ва дар тадбири кори бандагонаш дурусткор аст!

**98.** Баъзе аз арабҳои бодиянишин он чиро, ки нафақа мекунанд, чун зиёне мепиндоранд ва мунтазиранд, то ба шумо мусибате бирасад. Мусибати бад бар худашон бод ва Аллоҳ шунаво аст ба он чи мегӯянд ва доност ба ниятҳои вайронашон![1]

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ مَغۡرَمٗا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ ٱلدَّوَآئِرَۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٩٨

**99.** Ва баъзе аз арабҳои бодиянишин ба Аллоҳу рӯзи қиёмат имон доранд ва он чиро, ки дар роҳи Аллоҳ харҷ мекунанд сабаби наздикӣ ба Аллоҳ ва дуъои Паёмбар медонанд. Бидонед, ки ҳамин нафақа кардан ва садақоташон ва низ дуъоҳо ва омӯрзишхоҳии Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) сабаби наздикияшон ба Аллоҳ хоҳад шуд ва Аллоҳ ба раҳмати хеш дохили биҳишташон хоҳад кард, зеро омӯрзандаву меҳрубон аст!

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ قُرُبَٰتٍ عِندَ ٱللَّهِ وَصَلَوَٰتِ ٱلرَّسُولِۚ أَلَآ إِنَّهَا قُرۡبَةٞ لَّهُمۡۚ سَيُدۡخِلُهُمُ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\349

**100.** Аз он гурӯҳи нахустин аз муҳоҷирон[1] ва аҳли Мадина, ки пешкадам шуданд ва онон, ки ба хотири Аллоҳ ба некӣ аз онон пайравӣ карданд (дар эътиқод, гуфтор ва амалҳояшон), Аллоҳ хушнуд аст ва онҳо низ аз Аллоҳ хушнуданд. Аллоҳ бароящон биҳиштҳоеро омода кардааст, ки дар онҳо дарёҳо ҷорист ва ҳамеша дар он ҷо хоҳанд буд. Ин аст комёбии бузург!

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلْأَوَّلُونَ مِنَ ٱلْمُهَٰجِرِينَ
وَٱلْأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم بِإِحْسَٰنٍ
رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ
جَنَّٰتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١٠٠

**101.** Гурӯҳе аз арабҳои бодиянишин, ки атрофи шуморо гирифтаанд, мунофиқанд ва гурӯҳе аз мардуми Мадина низ дар нифоқ исрор меварзанд. Ту онҳоро намешиносӣ, Мо онҳоро мешиносем ва ду бор азобашон хоҳем кард; ба қатл ва асир гирифтан дар дунё ва дар охират ба азоби бузург гирифтор мешаванд.[2]

وَمِمَّنْ حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْأَعْرَابِ مُنَٰفِقُونَ ۖ
وَمِنْ أَهْلِ ٱلْمَدِينَةِ ۖ مَرَدُوا۟ عَلَى ٱلنِّفَاقِ لَا
تَعْلَمُهُمْ ۖ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ ۚ سَنُعَذِّبُهُم
مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٍ ١٠١

**102.** Ва гурӯҳи дигаре аз аҳли Мадина ба гуноҳи худ эътироф карданд, ки аъмоли некӯро бо корҳои зишт омехтаанд (ва он ақибнишинӣ кардан аз

وَءَاخَرُونَ ٱعْتَرَفُوا۟ بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا۟ عَمَلًا
صَٰلِحًا وَءَاخَرَ سَيِّئًا عَسَى ٱللَّهُ أَن يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٠٢

(1) Онон, ки ватанҳои худро тарк намуда аз Макка ба Мадина ҳиҷрат намуданд

(2) Тафсири Саъдӣ 1\350

ҷанг ҳамроҳи Расули Аллоҳ ва дигар амалҳои бад аст). Шояд Аллоҳ тавбаашонро бипазирад, зеро Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст![1]

**103.** Аз молҳои тавбакунандагоне, ки аъмоли некӯро бо корҳои зишт омехтаанд, садақа (закот) биситон, то ононро поку муназзаҳ созӣ ва барояшон дуъо кун, зеро дуъои ту мояи оромиши онҳост ва Аллоҳ ба ҳар дуъо шунаво ва ба аҳволи бандагон ва ниятҳояшон доност![2]

خُذۡ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡ صَدَقَةٗ تُطَهِّرُهُمۡ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّ صَلَوٰتَكَ سَكَنٞ لَّهُمۡۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٠٣

**104.** Оё ҳанӯз (инҳо ақибнишинандагон аз ҷиҳод ва дигарон) надонистаанд, ки Аллоҳ аст, ки тавбаи бандагонашро мепазирад, чун ба тоъати Аллоҳ баргарданд ва садақотро қабул мекунад ва Аллоҳ аст, ки тавбапазиру меҳрубон.[3]

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقۡبَلُ ٱلتَّوۡبَةَ عَنۡ عِبَادِهِۦ وَيَأۡخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

**105.** Бигӯ: «Амал кунед, Аллоҳу паёмбараш ва мӯъминон аъмоли шуморо хоҳанд дид ва шумо ба назди донандаи ниҳону ошкоро бозгардонида мешавед ва

وَقُلِ ٱعۡمَلُواْ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4\90

(2) Тафсири Табарӣ 14\454

(3) Тафсири Саъдӣ 1\351

Ӯ аз амалҳоятон огоҳатон хоҳад кард». Ва ин оят ваъда ба азоб аст барои онон, ки ҳамеша дар ботилу ситамкорианд.[1]

**106.** Ва гурӯҳе дигар аз касоне,[2] ки дар ҷанги Табук ақибнишинӣ карданд ва аз кардаи худ пушаймон шуданд ба машийяти (хости) Аллоҳ вогузошта шудаанд, ки ё азобашон мекунад ё тавбаашонро мепазирад. Ва Аллоҳ доно аст, ки сазовори уқубат ё бахшиш аст ва дар гуфтору кирдораш бо ҳикмат аст![3]

وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ва мунофиқон, барои зиён расонидани мӯъминон ва куфр овардан ба Аллоҳ ва тафриқа афкандан миёни мусалмонон масҷиде[4] бино карданд, то ки баъзеашон дар он намоз гузоранд ва масҷиди Қуборо, ки дар он мусалмонон намоз мегузориданд, тарк намоянд. Ва масҷиди бинокардаашон

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مَسْجِدًا ضِرَارًا وَكُفْرًا وَتَفْرِيقًۢا بَيْنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّا ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4\92

(2) Ва онҳо се нафар буданд: Мурора ибни Рабиъ, Каъб ибни Молик ва Ҳилол ибни Умайя

(3) Тафсири Саъдӣ 1\351

(4) Бо сардории Абӯ Омир роҳиби фосиқ ба нияти бад масҷид бино карда шуд, то мӯъминон даста-даста пароканда шаванд ва ихтилоф пайдо кунанд. Ва Аллоҳ ба вайрон кардани он амр намуд.

барои касоне, ки мехоҳанд бо Аллоҳу паёмбараш ҷанг кунанд, камингоҳе бошад Ва албатта савганд мехӯранд, ки аз бинои ин масҷид ҳадафе ҷуз некӣ ва хайр надоштем. Вале Аллоҳ гувоҳӣ медиҳад, ки онҳо яқинан дурӯғгӯянд.[1]

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى ٱلتَّقْوَىٰ
مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ
رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن يَتَطَهَّرُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ
ٱلْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

**108.** Эй Паёмбар, ҳаргиз дар он масҷид намоз магузор. Масҷиде, ки аз рӯзи нахуст бар парҳезгорӣ бунёд шуд ва он (масҷиди Расули Аллоҳ) шоистатар аст, ки дар он ҷо намоз гузорӣ. Дар он ҷо мардоне ҳастанд, ки дӯст доранд аз наҷосатҳову палидиҳо ва аз гуноҳҳову маъсиятҳо покиза бошанд, зеро Аллоҳ покизагонро дӯст дорад. [2]

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ ٱللَّهِ
وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ
شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَٱنْهَارَ بِهِۦ فِى نَارِ جَهَنَّمَ ۗ
وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Оё касе, ки бинои масҷидро бар тарсгорӣ аз Аллоҳ ва хушнудии Ӯ ниҳода, беҳтар аст ё он касе, ки бинои масҷидро бар канораи селрохе ниҳодааст, ки об зери онро шуста бошад[3], то бо ӯ дар оташи ҷаҳаннам сарнагун гардад? Ва Аллоҳ мардуми ситамгарро ҳидоят намекунад.

(1) Тафсири Табарӣ 14\470

(2) Тафсири Табарӣ 14\479

(3) Киноя аз риё дар корҳо аст

**110.** Он биное, ки ( мунофиқон барои зарар расондани масҷиди Расули Аллоҳ- бунёд кардаанд, ҳамеша сабаби шакку шубҳа[1] дар дилашон хоҳад буд, то он ҳангом, ки дилашон пора-пора гардад. Ва Аллоҳ доно аст ба мақсадашон, ҳаким аст дар тадбири корҳои бандагонаш!

لَا يَزَالُ بُنْيَـٰنُهُمُ ٱلَّذِى بَنَوْا۟ رِيبَةً فِى قُلُوبِهِمْ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Аллоҳ аз мӯъминон ҷонҳову молҳояшонро харид, то биҳишт барои онон бошад. Дар роҳи Аллоҳ ҷанг мекунанд, чӣ бикушанд ё кушта шаванд, ваъдае, ки Аллоҳ дар Тавроту Инҷил ва Қуръон[2] дода аст ба ҳақ бар ӯҳдаи Ӯст. Ва чӣ касе беҳтар аз Аллоҳ ба аҳди худ вафо хоҳад кард? Ба ин хариду фурӯхт, ки кардаед, шод бошед, -эй мӯъминон- ки комёбии бузургест!

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱشْتَرَىٰ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ ٱلْجَنَّةَ ۚ يُقَـٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ وَٱلْقُرْءَانِ ۚ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِ ۚ فَٱسْتَبْشِرُوا۟ بِبَيْعِكُمُ ٱلَّذِى بَايَعْتُم بِهِۦ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

**112.** Аз сифатҳое, ки барояшон башорат ба ҷаннат дода шудааст: тавбакунандагонанд, парастандагонанд, шукргузоронанд,

ٱلتَّـٰٓئِبُونَ ٱلْعَـٰبِدُونَ ٱلْحَـٰمِدُونَ ٱلسَّـٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّـٰجِدُونَ ٱلْـَٔامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَـٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

(1) Яъне, мунофиқон он масҷиди бино кардаашонро барои зарари мусалмонон ҳисоб кардаанд, ки онҳо некӯкоронанд. Тафсири Табарӣ 14\495

(2) Тавроте, ки ба Мӯсо ва Инҷиле, ки ба Исо ва Қуръоне, ки ба Муҳаммад алайҳимус салоту вассалом дода шуда буданд

рӯзадоронанд,
рукуъкунандагонанд,
саҷдакунандагонанд,
амркунандагон ба маъруф
ва манъкунандагон
аз мункаранд ва
нигоҳдорандагони ҳудуди
Аллоҳанд! Ва (эй Паёмбар),
мӯъминонеро, ки дорои
ин гуна сифатҳоянд мужда
бидеҳ!

**113.** Набояд Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва касоне, ки имон овардаанд, барои мушрикон, пас аз он ки донистанд[1], ки ба ҷаҳаннам мераванд, талаби бахшоиш кунанд, ҳарчанд аз хешовандон бошанд ҳам. Зеро Аллоҳ ҳукм кардааст, ки гуноҳони мушриконро намеомӯрзад.[2]

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن
يَسۡتَغۡفِرُواْ لِلۡمُشۡرِكِينَ وَلَوۡ كَانُوٓاْ
أُوْلِي قُرۡبَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُمۡ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١١٣

**114.** Бахшоиш хостани Иброҳим барои падараш набуд, магар аз рӯи ваъдаҳое, ки ба ӯ дода буд[3]. Ва чун барои ӯ ошкор шуд, ки падараш душмани Аллоҳ аст, аз ӯ безорӣ ҷуст ва барояш тарки омӯрзиши гуноҳ кард. Зеро Иброҳим

وَمَا كَانَ ٱسۡتِغۡفَارُ إِبۡرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا
عَن مَّوۡعِدَةٖ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ
أَنَّهُۥ عَدُوّٞ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنۡهُۚ إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ
حَلِيمٞ ١١٤

(1) Яъне, ба ақидаи ширкашон бимиранд

(2) Тафсири Табарӣ 14\509

(3) Яъне гуфта буд, ки Аз Парвардигорам бароят ҳидоят ва омӯрзиш хоҳам хост. Албатта Парвардигорам бар ман меҳрубон аст, қабул мекунад дуъои манро.

бисёр худотарсу бурдбор буд!

**115.** Аллоҳ қавмеро, ки ҳидоят кардааст, гумроҳ намекунад, то замоне ки он чиро бояд аз он бипарҳезанд, барояшон равшан намояд. Дар ҳақиқат Аллоҳ бар ҳар чизе доност!

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوۡمَۢا بَعۡدَ إِذۡ هَدَىٰهُمۡ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Фармонравоии осмонҳову замин аз они Аллоҳ аст! Ӯ дар офариниш ва тадбир ва парастиш ва шариаташ касеро шарик нагирифтааст. Зинда мекунаду мемиронад ва шуморо ҷуз Аллоҳ дӯстдоре нест, ки сарпарастиатон кунад ва мададгоре нест, ки бар душманатон шуморо ғолиб гардонад.(1)

إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ﴿١١٦﴾

**117.** Аллоҳ ба паёмбараш тавфиқашро арзонӣ кард ва муҳоҷирин ва ансорро ба тавба кардан мушарраф сохт, ки дар ғазваи Табук дар гармии сахт дар машаққату ташнагӣ пайравии ӯ карданд, баъд аз он ки қариб буд, ки дили гурӯҳе аз онон беҷо шавад ва шак кунад дар динаш ва аз ҷанг бигардад. Тавбаашонро пазируфт, зеро

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ وَٱلۡأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ ٱلۡعُسۡرَةِ مِنۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٖ مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّهُۥ بِهِمۡ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ﴿١١٧﴾

(1) Тафсири Табарӣ 14\538

ба онҳо рауфу (мушфиқу) меҳрубон аст![1]

**118.** Ва низ Аллоҳ пазируфт тавбаи он се тан (аз ансориҳо)-ро,[2] ки аз ҷанг хонанишинӣ карда буданд, то он гоҳ, ки замин бо ҳамаи кушодагияш бар онҳо танг шуд ва ҷон дар танашон намеғунҷид (ба сабаби ақибнишиниашон аз ҷанг) ва худ донистанд, ки ҷуз Аллоҳ ҳеҷ паноҳгоҳе надоранд, ки ба он рӯй оваранд. Пас Аллоҳ тавбаи ононро пазируфт, то ба Ӯ бозоянд, ки тавбапазиру меҳрубон аст!

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُواْ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوٓاْ أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

**119.** Эй касоне, ки имон ба Аллоҳ ва расули Ӯ овардаед, аз Аллоҳ битарсед, фармудаҳояшро баҷо оред ва аз манъкардашудаҳояш бозистед ва бо ростгӯён бошед!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَكُونُواْ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** Аҳли Мадина ва арабҳои бодиянишини атрофи онро насазад, ки аз ҳамроҳӣ бо паёмбари Аллоҳ қафокашӣ намоянд ва набояд, ки аз Ӯ ба худ (яъне, аз Ӯ гузашта ба ҳифзи ҷони худ бошанд) пардозанд. Зеро дар роҳи

مَا كَانَ لِأَهْلِ ٱلْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُم مِّنَ ٱلْأَعْرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ وَلَا يَرْغَبُواْ بِأَنفُسِهِمْ عَن نَّفْسِهِۦ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَطَـُٔونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ ٱلْكُفَّارَ وَلَا

(1) Тафсири Табарӣ 14\539

(2) Каъб ибни Молик, Ҳилол ибни Умайя ва Мурора ибни Рабеъ

Аллоҳ ҳеҷ ташнагӣ ва ранҷе бар онҳо нарасад ва ё ба гуруснагӣ дучор нашаванд ё қадаме барнадоранд, ки кофиронро хашмгин созад, ё ба душман дастбурде назананд, магар он ки амали солеҳе барояшон навишта шавад, ки Аллоҳ подоши некӯкоронро нобуд намесозад!

يَنَالُونَ مِنۡ عَدُوّٖ نَّيۡلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم بِهِۦ عَمَلٞ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢٠

**121.** Ва ҳеҷ харҷеро, хоҳ кам хоҳ зиёд намекунанд ва ҳеҷ сарзаминеро намегузаранд, магар барояшон навишта мешавад, то ки Аллоҳ некӯтарини он чи ки мекарданд, ба онон подош диҳад.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةٗ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةٗ وَلَا يَقۡطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمۡ لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢١

**122.** Ва мумкин нест мӯъминонро, ки ҳамагӣ барои ҷанги душманонашон ба сафар раванд. Пас чаро аз ҳар гурӯҳе чанд нафаре ба сафар нараванд, то дониши дини хешро биёмӯзанд ва чун бозгаштанд (баъди илм гирифтан), мардуми худро бим кунанд. Бошад, ки аз азоби Илоҳӣ битарсанд?

۞وَمَا كَانَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةٗۚ فَلَوۡلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرۡقَةٖ مِّنۡهُمۡ طَآئِفَةٞ لِّيَتَفَقَّهُواْ فِي ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُواْ قَوۡمَهُمۡ إِذَا رَجَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَحۡذَرُونَ ١٢٢

**123.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон овардаед, бо кофироне, ки наздики шумоянд, ҷанг кунед, то дар шумо шиддату дуруштӣ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ ٱلۡكُفَّارِ وَلۡيَجِدُواْ فِيكُمۡ غِلۡظَةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٢٣

ёбанд ва бидонед, ки Аллоҳ бо мадад кардан ва нусрат доданаш бо парҳезгорон аст![1]

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ فَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمۡ زَادَتۡهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنٗاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَزَادَتۡهُمۡ إِيمَٰنٗا وَهُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ١٢٤

**124.** Ва чун сурае нозил шавад, баъзе (аз мунофиқон ба қасди инкор ва тамасхӯр) мепурсанд: «Ин сура имони кадоми яке аз шуморо афзудааст?» Онон, ки имон овардаанд, ба имонашон афзуда шавад ва худ шодмонӣ мекунанд ба он чи ки Аллоҳ барояшон имону яқин арзонӣ намудаст[2].

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَتۡهُمۡ رِجۡسًا إِلَىٰ رِجۡسِهِمۡ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ١٢٥

**125.** Аммо онон, ки дар дилҳояшон (аз нифоқу шак) бемориест, ҷуз палидие бар палидиашон наяфзуд ва ҳамчунон кофир бимурданд.

أَوَلَا يَرَوۡنَ أَنَّهُمۡ يُفۡتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٖ مَّرَّةً أَوۡ مَرَّتَيۡنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمۡ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

**126.** Оё мунофиқон намебинанд, ки дар ҳар сол як ё ду бор мавриди озмоиш[3] қарор мегиранд? Вале на тавба мекунанд ва на панд мегиранд.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ نَّظَرَ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ هَلۡ يَرَىٰكُم مِّنۡ أَحَدٖ ثُمَّ ٱنصَرَفُواْۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ١٢٧

**127.** Ва чун сурае нозил шавад аз Қуръон ва дар он зикри айби мунофиқон аст баъзе ба баъзе дигар нигоҳ мекунанд ва баъд аз он мегӯянд: “Оё касе аз мӯъминон

---

(1) Тафсири Табарӣ 14\578

(2) Тафсири Бағавӣ 4\114

(3) Ба қаҳтӣ ва сахтӣ

шуморо мебинад?». Ва агар касе онҳоро набинад аз назди расул бархоста, бозмегаштанд, зеро ки таҳаммули шунидани оётро надоранд ва қироати сура, ки дар он зикри айби онҳост, ба гӯшашон надаромад. Аллоҳ дилҳояшонро аз имон мунсариф сохта (баргардонда), зеро онҳо мардуме нофаҳманд![1]

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**128.** Албатта паёмбаре аз худи шумо бар шумо фиристода шуд, ки шумо вайро мешиносед, ҳар он чӣ шуморо ранҷ медиҳад, бар ӯ гарон меояд. Бар ҳидояти шумо бисёр ҳарис аст ва бо мӯъминон мушфиқу меҳрубон аст.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

**129.** Агар мушрикон ва мунофиқон аз имон овардан ба ту рӯй гардонанд, бигӯ барояшон: «Аллоҳ барои ман кофист, маъбуде ҷуз Ӯ нест, бар Ӯ таваккал кардам ва ҳамаи амрамро ба Ӯ таслим намудам ва нусратдиҳанда ва мададгори ман аст ва Ӯст Парвардигори Арши бузург![2]

(1) Тафсири Табарӣ 14\582

(2) Тафсири Саъдӣ 1\355 ва Бағавӣ 4\116

## Сураи Юнус




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 109 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лом, Ро.[1] Ин аст оёти китоби боҳикмат.

الٓرۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

2. Оё мардуми Макка дар таъаҷҷубанд, аз ин ки бар марде аз худашон ваҳй кардем, ки мардумро битарсон ва мӯъминонро мужда деҳ, ба ин ки дар назди Парвардигорашон пойгоҳи баланде[2] доранд? Пас чун Расули Аллоҳ барояшон ваҳйи илоҳиро тиловат кард, кофирон гуфтанд, ки ин Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ҷодугарест ошкоро![3]

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ رَجُلٍ مِّنْهُمْ أَنْ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِندَ رَبِّهِمْۗ قَالَ ٱلْكَٰفِرُونَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

3. Парвардигори шумо Аллоҳ аст, ки осмонҳову заминро дар шаш рӯз биёфарид, сипас ба Арш баланд ва муртафеъ гардид[4] ва Ӯ тадбир мекунад

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِۖ يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ إِذْنِهِۦۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣﴾

---

(1) Сухан дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Савоби некӣ

(3) Тафсири Бағавӣ 4\120

(4) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд.

корҳоро. Ҷуз ба рухсати Ӯ шафоъаткунандае дар рӯзи қиёмат набошад. Ин аст Аллоҳ, Парвардигори шумо. Ӯро бипарастед! Чаро панд намегиред?[1]

**4.** Бозгашти ҳамаи шумо ба сӯи Ӯст. Ин ба яқин ваъдаи Аллоҳ аст. Ӯст офариниши махлуқотро оғоз мекунад, сипас онро ба ҳайъати аввал бозгардонад, то касонеро, ки имон оварда ва кори шоиста кардаанд, аз рӯи адл мукофот диҳад. Ва кофиронро ба ҷазои куфрашон шаробест аз оби ҷӯшон, ки рӯй ва меъдаҳоро пора-пора мекунад ва азоби дардоварест ба сабаби куфрашон.

إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقًّاۚ إِنَّهُۥ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ بِٱلۡقِسۡطِۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٤

**5.** Ӯст, он ки хуршедро дурахшанда ва моҳро мунаввар сохт ва барои моҳ манзилҳо[2] муъайян кард, то шумори сол ва ҳисобро бидонед. Аллоҳ ҳамаи инҳоро ҷуз ба ҳақ наёфарид ва оётро барои мардуме, ки медонанд, ба тафсил баён мекунад.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلشَّمۡسَ ضِيَآءٗ وَٱلۡقَمَرَ نُورٗا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ لِتَعۡلَمُواْ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلۡحِسَابَۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۚ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٥

(1) Тафсири Табарӣ 15\18

(2) Ба офтоб рӯзро ва ба маҳтоб моҳу солҳо дониста мешаванд. Тафсири ибни Касир 4\248

**6.** Дар рафтуомади шабу рӯз ва он чӣ Аллоҳ дар осмонҳову замин офаридааст, барои парҳезгорон ибратҳост!

إِنَّ فِي ٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَّقُونَ ٦

**7.** Касоне, ки ба дидори Мо умед надоранд ва аз рӯзи қиёмат наметарсанд ва савобу азобро дурӯғ меҳисобанд ва ба зиндагии дунявӣ хушнуд шуда ва ба он оромиш ёфтаанд ва онон, ки аз оёти оятҳои Қуръон ва муъҷизаҳои Мо бехабаранд,

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَٱطۡمَأَنُّواْ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِنَا غَٰفِلُونَ ٧

**8.** Чунин касоне, ки ба ҷазои корҳое, ки мекарданд, ҷойгоҳашон ҷаҳаннам аст.[1]

أُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨

**9.** Ононро, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, Парвардигорашон ба сабаби имонашон ба биҳиштҳои пурнеъмате, ки ҷӯйҳои об дар зери манзилҳояшон ҷорист, ҳидоят мекунад.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ يَهۡدِيهِمۡ رَبُّهُم بِإِيمَٰنِهِمۡۖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُ فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٩

**10.** Дуъояшон дар он ҷо "Парвардигоро, Ту покӣ" ва таҳияи Аллоҳ ва фариштагонаш ва таҳияи баъзеашон баъзеро дар ҷаннат "салом" аст ва поёни дуъояшон ин аст "Шукру сипоси махсус Парвардигори ҷаҳониёнро".

دَعۡوَىٰهُمۡ فِيهَا سُبۡحَٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمۡ فِيهَا سَلَٰمٞۚ وَءَاخِرُ دَعۡوَىٰهُمۡ أَنِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

(1) Тафсири Табарӣ 15\25

**11.** Агар бо ҳамон шитоб, ки мардум барои худ хайр металабанд, Аллоҳ барояшон шар мерасонид, ҳароина уқубат ва азоб онҳоро нобуд мекард. Пасононро, ки ба дидори Мо умед надоранд ва аз азоби Мо наметарсанд, вомегузорем, то дар гумроҳии хеш саргардон бимонанд.

۞ وَلَوْ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ ٱسْتِعْجَالَهُم بِٱلْخَيْرِ لَقُضِىَ إِلَيْهِمْ أَجَلُهُمْ ۖ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ва чун ба одамӣ зараре расад, чи бар паҳлӯ хуфта бошад ва чи нишаста ё истода, Моро ба дуъо мехонад. Ва чун он зарарро аз ӯ дур созем, боз ба мисли гузашта ба ширкаш давомат мекунад, чунон мегузарад, ки гӯё Моро барои дафъи он зараре, ки ба ӯ расида буд, ҳаргиз нахондааст. Аъмоли исрофкорон инчунин дар назарашон ороста шудааст.[1]

وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمْ يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ مَّسَّهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ва Мо мардумеро, ки пеш аз шумо буданд, чун ситам карданд ва ба Аллоҳ шарик оварданд ва ба паёмбаронашон, ки бо далелҳои равшан сӯи онҳо омада буданд, имон намеоварданд, ҳалок кардем. Мардуми табаҳкорро инчунин ҷазо медиҳем.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ مِن قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟ ۙ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٣﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 15\37

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لِنَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٤

**14.** Он гоҳ шуморо, эй мардум, дар рӯи замин ҷонишини онҳо гардонидем, то бингарем, ки чӣ гуна амал мекунед: оё нек мекунед ё бад?

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَاتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا ٱئۡتِ بِقُرۡءَانٍ غَيۡرِ هَٰذَآ أَوۡ بَدِّلۡهُۚ قُلۡ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أُبَدِّلَهُۥ مِن تِلۡقَآيِٕ نَفۡسِيٓۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۖ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

**15.** Чун оёти равшани мо бар мушрикон тиловат шуд, онҳо, ки ба дидори Мо умед надоранд ва аз рӯзи ҳисоб наметарсанд ва имон ба рӯзи аз нав зинда шудан надоранд, гуфтанд: «Қуръоне ғайри ин Қуръон биёвар ё дигаргунаш кун![1]» Бигӯ барояшон эй Паёмбар: «Маро нарасад, ки онро аз сӯи худ дигаргун кунам. Ҳар чӣ ба ман ваҳй мешавад, пайрави ҳамон ҳастам. Метарсам, ки агар ба Парвардигорам фармонбар нашавам, ба азоби он рӯзи бузург гирифтор оям».

قُل لَّوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا تَلَوۡتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَدۡرَىٰكُم بِهِۦۖ فَقَدۡ لَبِثۡتُ فِيكُمۡ عُمُرٗا مِّن قَبۡلِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦

**16.** Бигӯ эй Расул: «Агар Аллоҳ мехост, ман онро бар шумо тиловат намекардам ва шуморо Аллоҳ аз он огоҳ намесохт. Бидонед, ки он ҳақ аст аз ҷониби Аллоҳ. Ва ба дурустӣ, ки шумо ҳақиқати ҳоли маро медонистед, ки пеш аз ин дар миёни шумо умре зистаам ва нахондаам,

(1) Яъне, ҳалолашро ҳаром ва ҳаромашро ҳалол кун ва маъбудонамонро беайб гузор ва бузургонамонро бехирад маҳисоб. Тафсири Табарӣ 15\40

нанавиштаам, на дарс омӯхтам ва на аз касе таълим гирифтаам. Чаро ба ақл дарнамеёбед?»[1]

**17.** Кист ситамкортар аз он, ки бар Аллоҳ дурӯғ мебандад ё оёти Ӯро дурӯғ мепиндорад? Ҳароина гунаҳгорон растагор намешаванд!

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَـٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Мушрикон ғайри Аллоҳ чизҳоеро мепарастанд, ки на судашон мерасонад на зиён. Ва мегӯянд: «Инҳо (бутон) шафоаткунандагони мо дар назди Аллоҳанд». Бигӯ барояшон эй Паёмбар: «Оё хабардор мекунед Аллоҳро ба он чӣ намедонад дар осмонҳо ва замин? Аллоҳ пок аст ва аз он чӣ бо Ӯ шарик месозед, бузургтар аст!»[2]

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَـٰٓؤُلَآءِ شُفَعَـٰٓؤُنَا عِندَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Мардум дар аввал бар як дин буданд ва он ислом буд. Баъд аз он миёнашон ихтилоф афтод. Пас баъзе кофир шуданд ва баъзеи дигар бар ҳақ боқӣ монданд. Ва агар намебуд калимае[3] ки пеш содир шуда аз ҷониби Парвардигори ту ҳамоно

وَمَا كَانَ ٱلنَّاسُ إِلَّآ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَٱخْتَلَفُوا۟ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\359

(2) Тафсири Бағавӣ 4\126

(3) Он калима иборат буд аз мукофоти баду нек дар рӯзи қиёмат. Тафсири Бағавӣ 4\127

ҳукм карда мешуд миёни онҳо дар он чи ихтилоф доранд.

وَيَقُولُونَ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۖ فَقُلۡ إِنَّمَا ٱلۡغَيۡبُ لِلَّهِ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٢٠

**20.** Ва кофирони саркаш мегӯянд: «Чаро аз ҷониби Парвардигораш мӯъҷизае бар ӯ нозил намешавад, то бидонем, ки паёмбари барҳақ аст?» Бигӯ эй Расул барояшон: «Илми ғайб аз они Аллоҳ аст. Интизорӣ бикашед эй қавм амри Аллоҳро, то кӣ барҳақ аст ва кӣ ноҳақ! Ман низ бо шумо мунтазир мемонам!»[1]

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ مِّنۢ بَعۡدِ ضَرَّآءَ مَسَّتۡهُمۡ إِذَا لَهُم مَّكۡرٞ فِيٓ ءَايَاتِنَاۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسۡرَعُ مَكۡرًاۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكۡتُبُونَ مَا تَمۡكُرُونَ ٢١

**21.** Ва ҳар гоҳ пас аз зараре (қаҳтӣ), ки ба мардуми мушрик расидааст, раҳмате[2] ба онҳо бичашонем, бинӣ, ки дар оёти Мо бадандешӣ (тамасхӯр) мекунанд, бигӯ эй Паёмбар барои инҳо мушрикон: «Тадбири Аллоҳ зудтар аст». Расулони Мо (малоикаҳо) низ бадандешиҳои шуморо менависанд.[3]

هُوَ ٱلَّذِي يُسَيِّرُكُمۡ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَجَرَيۡنَ بِهِم بِرِيحٖ طَيِّبَةٖ وَفَرِحُواْ بِهَا جَآءَتۡهَا رِيحٌ عَاصِفٞ وَجَآءَهُمُ

**22.** Ӯст, ки шуморо дар хушкӣ ва дар дарё сайр медиҳад. То он гоҳ, ки дар киштиҳо ҳастанд ва боди мувофиқ

(1) Тафсири Бағавӣ 4\127

(2) Осонӣ, кушоиш ва осудаҳолӣ

(3) Тафсири Табарӣ 15\50

ба ҳаракаташон меоварад, шодмонанд. Чун тӯфон фаро расад ва мавҷ аз ҳар сӯ бар онҳо резад, чунон пиндоранд, ки дар муҳосираи мавҷ қарор гирифтаанд, (яқин мекунанд, ки ҳалок мешаванд), Аллоҳро аз рӯи ихлос ва ягонагӣ бихонанд, ки агар моро аз ин хатар бираҳонӣ, ҳатман, аз шукргузорон хоҳем буд.

ٱلْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Чун Аллоҳ онҳоро аз баҳр наҷот дод, бинӣ, ки дар замин ба ноҳақ саркашӣ кунанд ба сӯйи гуноҳ ва фасодкорӣ дар замин бармегарданд. Эй мардум, ин саркашӣ ба зиёни худатон аст. Манфиъат мебаред дар ин зиндагии дунявӣ. Он гоҳ ҳама ба назди Мо бозмегардед, то аз корҳое, ки мекардед, огоҳатон созем.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Масали зиндагии ин дунё чун боронест, ки аз осмон нозил кунем, то бар асари он ҳар гуна растаниҳо аз замин бирӯянд, аз он чи, одамиён мехӯранд ва он чи чорпоён мечаранд. Чун замин ҳусни хеш баргирифт ва ороста шуд (бо гулҳову гиёҳ) ва аҳли замин пиндоштанд,

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلْأَنْعَٰمُ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ قَٰدِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

ки худ қодир бар он ҳама будаанд, фармони Мо барои нобуд кардани набототи он ҳангоми шаб ё ба рӯз даррасад ва чунон аз бехаш барканем, ки гӯё дирӯз дар он макон ҳеҷ чиз набудааст. Оётро барои мардуме, ки меандешанд, инчунин тафсил медиҳем, то ки аз дунёву охираташон баҳравар шаванд.(1)

وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٥

**25.** Аллоҳ ба сарои амн ва амон (ҷаннат) даъват менамояд ва ҳар киро бихоҳад ба роҳи рост ҳидоят мекунад! (Ва он роҳ ислом аст).

۞ لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ ٱلۡحُسۡنَىٰ وَزِيَادَةٞۖ وَلَا يَرۡهَقُ وُجُوهَهُمۡ قَتَرٞ وَلَا ذِلَّةٌۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٦

**26.** Подоши онон, ки некӣ мекунанд, некист (ҷаннат) ва чизе афзун бар он дидори Аллоҳ аст. На сияҳрӯй шаванду на хор(2). Инҳо аҳли биҳиштанд ва дар он ҷовидонанд.

وَٱلَّذِينَ كَسَبُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةِۭ بِمِثۡلِهَا وَتَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ مَّا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۖ كَأَنَّمَآ أُغۡشِيَتۡ وُجُوهُهُمۡ قِطَعٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مُظۡلِمًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧

**27.** Ва барои онон, ки муртакиби бадиҳо шаванд, ҷазои ҳар кори баде ба андозаи он хоҳад буд ва ононро дар рӯзи қиёмат хорӣ фаро хоҳад гирифт. Касе онҳоро аз азоби Аллоҳ нигаҳ намедорад, чунон шаванд, ки гӯё рӯяшон

(1) Тафсири Саъдӣ 1\361

(2) Чунон ки дӯзахиёнро ба ин ҳолатҳо (хорию рӯсиёҳӣ) мубтало созад.

бо пораҳое аз шаби торик пӯшида шудааст. Инҳо аҳли ҷаҳаннаманд ва ҷовидона дар он ҳастанд.

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ مَكَانَكُمۡ أَنتُمۡ وَشُرَكَآؤُكُمۡۚ فَزَيَّلۡنَا بَيۡنَهُمۡۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمۡ إِيَّانَا تَعۡبُدُونَ ٢٨

**28.** Ва ба ёд ор эй Паёмбар, рӯзе ҳамаи онҳоро барои ҳисобу ҷазо дар маҳшар гирд оварем. Сипас мушриконро гӯем: «Шумо ва шариконатон (ононро, ки шарики Аллоҳ сохтаед) дар макони худ қарор гиред!» Сипас онҳоро аз якдигар ҷудо мекунем ва ба Аллоҳ шарик сохтаҳояшон мегӯянд: «Шумо ҳаргиз моро дар дунё намепарастидед».

فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ إِن كُنَّا عَنۡ عِبَادَتِكُمۡ لَغَٰفِلِينَ ٢٩

**29.** Ба Аллоҳ шарик сохтаҳояшон (маъбудҳояшон) барои мушрикон мегӯянд: Аллоҳ барои гувоҳӣ миёни мову шумо кофист, ки мо аз парастиши шумо ҳаргиз огоҳ набудаем.[1]

هُنَالِكَ تَبۡلُواْ كُلُّ نَفۡسٖ مَّآ أَسۡلَفَتۡۚ وَرُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٣٠

**30.** Дар он ҷо (рӯзи қиёмат, дар вақти ҳисоб) ҳар кас ҳар чӣ кардааст, подошашро хоҳад дид. Агар некӣ карда бошад, барояш некӣ аст ва агар бадӣ карда бошад, барояш бадӣ аст. Ва ҳамаро ба сӯи Аллоҳ мавлои ҳақиқияшон

(1) Тафсири Табарӣ 15\80

бозгардонида мешаванд, пас аҳли ҷаннат ба ҷаннат дохил мешавад ва аҳли дӯзах ба дӯзах ва ҳамаи он бутон, ки мушрикон ба ботил мепарастиданд, нобуд мешаванд.[1]

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أَمَّن يَمْلِكُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَمَن يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ وَمَن يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ ۚ فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣١

**31.** Бигӯ эй Паёмбар барои мушрикон: «Чӣ касе аз осмон борон фуруд меорад ва аз замин ба шумо навъҳои гуногун аз наботот ва дарахтҳо рӯзӣ медиҳад? Кист, ки шунавоиву биноиро молик бошад? Ва кист, ки зиндаро аз мурда (ҳамчунон, ки мӯъминро аз кофир ва чӯҷаро аз тухм) падид меорад ва мурдаро аз зинда (кофирро аз мӯъмин ва тухмро аз мурғ) ва кист, ки корҳоро ба сомон меоварад?» Хоҳанд гуфт: «Аллоҳ». Пас, бигӯ: «Оё аз азоби Аллоҳ наметарсед, ки бо Ӯ шарик меоред?»[2]

فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَمَاذَا بَعْدَ ٱلْحَقِّ إِلَّا ٱلضَّلَٰلُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ٣٢

**32.** Пас, он Аллоҳ, Парвардигори ҳақиқии шумост (яъне, Ӯ фақат мустаҳиқи ибодат аст), баъд аз ҳақиқат ҷуз гумроҳӣ чист? Пас, чи гуна аз ибодати Ӯ рӯй мегардонед

(1) Тафсири Саъдӣ 1\362

(2) Тафсири Саъдӣ 1\362

дар ҳоле ки Ӯ мустаҳиқи ибодат аст?[1]

كَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ فَسَقُوٓاْ أَنَّهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**33.** Ҳамчунон ки инҳо, мушрикон кофир шуданд ва ҳамеша бар ширки худ давомат карданд. Пас сухан (ҳукм ва қазои) Парвардигори ту дар бораи фосиқон[2] ба ҳақиқат пайваст, ки гуфт: «Инҳо ба ягонагии Аллоҳ ва на ба паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон намеоваранд»![3]

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۚ قُلِ ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٣٤

**34.** Бигӯ эй Паёмбар: «Оё аз ин шариконе, ки шумо ба Аллоҳ шарик сохтаед касе ҳаст, ки чизеро биёфаринад ва боз пас аз мурдан, зинда кунад?» Бигӯ эй Паёмбар: «Аллоҳи якто махлуқотро меофаринад ва боз пас аз мурдан, зинда мекунад. Пас чӣ гуна аз ҳақ бероҳаатон мекунанд?»

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهۡدِي لِلۡحَقِّۗ أَفَمَن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا يَهِدِّيٓ إِلَّآ أَن يُهۡدَىٰۖ فَمَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٥

**35.** Бигӯ эй Паёмбар, барои инҳо мушрикон: «Оё аз ин шариконе, ки шумо ба Аллоҳ шарик сохтаед, касе ҳаст, ки ба ҳақ роҳ намояд?» Бигӯ барояшон: «Аллоҳ гумроҳро

(1) Тафсири ибни Касир 4\267

(2) Касоне, ки аз тоъати Парвардигор берун рафтанд ва кофир шуданд

(3) Тафсири Табарӣ 15\85

ба ҳақ роҳ менамояд. Оё он Зоте, ки ба ҳақ роҳ менамояд ба пайравӣ сазовортар аст ё он касе ки ба ҳақ роҳ намеёбад, магар ин ки ба ҳақ ҳидоят карда шавад? Пас шуморо чӣ шудааст? Чӣ гуна ҳукм мекунед?»

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّاۚ إِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ ٱلْحَقِّ شَيْـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Ва бештари мушрикон фақат пайрави гумонанд дар ибодати бутон ва гумон наметавонад ҷои ҳақро бигирад. Албатта, Аллоҳ ба коре, ки ин мушрикон мекунанд, (аз куфрашон) огоҳ аст![1]

وَمَا كَانَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ أَن يُفْتَرَىٰ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Ва нашояд, ки касе ин Қуръонро аз назди ғайри Аллоҳ орад, зеро ҳеҷ кас бар он тавоноӣ надорад, балки тасдиққунандаи китобҳои пешина аст. Ва ин Қуръон баёни шариъат аст барои мардум. Дар он шакке нест, ки аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён аст.[2]

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُۖ قُلْ فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٨﴾

**38.** Ё мегӯянд, ки Қуръонро (Муҳаммад) ба дурӯғ ба Аллоҳ нисбат додааст. Бигӯ барояшон эй Расул: «Агар рост мегӯед, ҷуз Аллоҳ ҳар киро, ки метавонед, ба ёрӣ

(1) Тафсири Табарӣ 15\89

(2) Тафсири Саъдӣ 1\364

бихонед ва сурае монанди он биёваред».

**39.** Балки дурӯғ шумурданд чизеро ва кофир шуданд, ки ба илми он иҳота наёфта буданд ва ҳанӯз аз ҳақиқати он бехабаранд. Касоне, ки пеш аз онон буданд, низ ҳамчунин паёмбаронро ба дурӯғ нисбат доданд. Пас бингар эй Муҳаммад, ки оқибати кори ситамгорон чӣ гуна будааст.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِمَا لَمۡ يُحِيطُواْ بِعِلۡمِهِۦ وَلَمَّا يَأۡتِهِمۡ تَأۡوِيلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٩

**40.** Ва эй Паёмбар, баъзе аз қавми ту ба Қуръон имон меоваранд ва баъзе то мурданашон имон намеоваранд. Ва Парвардигори ту ба фасодкорон огоҳтар аст!

وَمِنۡهُم مَّن يُؤۡمِنُ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن لَّا يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤٠

**41.** Ва агар туро, эй Расул, мушрикон дурӯғ бароварданд, бигӯ барояшон: «Амали ман аз они ман аст ва амали шумо аз они шумост. Шумо аз он чи ман мекунам, безоред ва ман аз он чи шумо мекунед, безорам».

وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَلَكُمۡ عَمَلُكُمۡۖ أَنتُم بَرِيٓـُٔونَ مِمَّآ أَعۡمَلُ وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٤١

**42.** Ва баъзе аз он мушрикон ба ту гӯш медиҳанд, вале ҳидоят намеёбанд. Оё агар дарнаёбанд нафаҳманд маъноитсухани туро, ту метавонӣ

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يَعۡقِلُونَ ٤٢

ношунавоёнро шунаво созӣ? Ҳаргиз наметавонӣ, зеро онҳо каломи ҳақро намешунаванд[1].

**43.** Баъзе аз кофирон ба далелҳои[2] ҳақ будани паёмбарии ту менигаранд, валекин намебинанд, ки Аллоҳ аз нури имон туро чиҳо додааст. Оё агар набинанд, ту метавонӣ кӯрони[3] нобинoро роҳ бинамоӣ ?

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ تَهْدِي ٱلْعُمْىَ وَلَوْ كَانُوا۟ لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Аллоҳ ба мардум ҳеҷ ситам намекунад, вале мардум худ ба нафси худ ситам мекунанд ва ба сабаби гунаҳгориашон худро гирифтори ғазаби Аллоҳ месозанд![4]

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظْلِمُ ٱلنَّاسَ شَيْـًٔا وَلَٰكِنَّ ٱلنَّاسَ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ва рӯзе, ки Аллоҳ он мушриконро барои ҳисобу китоб дар маҳшар гирд оварад, чунон пиндорӣ, (эй Паёмбар), ки танҳо дар қабрҳояшон ба миқдори соате аз рӯз дар дунё истодаанд, то якдигарро бишиносанд. Баъд аз он аз ҳавли даҳшати қиёмат соати шиносоӣ бурида

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا سَاعَةً مِّنَ ٱلنَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿٤٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1 \365

(2) Роҳнамоӣ, ахлоқ ва амалҳои хуб. Тафсири Саъдӣ 1\365

(3) Кӯрии дил

(4) Тафсири Табарӣ 15\95

мешавад. Онҳо, ки дидор бо Аллоҳро дурӯғ меҳисобанд, зиёндидаанд ва ҳидоятнаёфтагонанд![1]

**46.** Ё баъзе аз чизҳоеро, ки ба онҳо ваъда додаем аз азоб, ба ту (эй Паёмбар) менамоёнем ё туро пеш аз нишон додани он азобҳо мемиронем. Бозгашти ҳамаашон ба назди мост ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунанд, нозир аст. Пас дар охират ҷазояшон хоҳад дод.[2]

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ ٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ٤٦

**47.** Ва ҳар умматеро паёмбаре буд чунон ки ба сӯи шумо Муҳаммадро фиристодам, ки шуморо ба дини Аллоҳ ва тоъати Аллоҳ мехонд ва чун паёмбарашон биёмад, корҳо миёнашон ба адолат ҳукм карда шуд ва онҳо ғайр аз амалҳои худ ба чизи дигаре мавриди ситам воқеъ нашуданд.[3]

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ فَإِذَا جَآءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٤٧

**48.** Ва мегӯянд: «Агар рост мегӯед, пас ин ваъдаи рӯзи қиёмат чӣ вақт хоҳад буд?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٤٨

**49.** Бигӯ эй Паёмбар: «Ман дар бораи худ молики ҳеҷ суду зиёне нестам, ҷуз он чӣ Аллоҳ бихоҳад. Марги ҳар

قُل لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ إِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٤٩

(1) Тафсири Бағавӣ 4\135

(2) Тафсири Бағавӣ 4\136

(3) Тафсири Табарӣ 15\99

умматеро замоне муайян аст. Чун замони маргашон фаро расад, на як лаҳза дер кунанд ва на як лаҳза пеш афтанд».

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُهُۥ بَيَٰتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Бигӯ эй Расул, бар ман бигӯед агар азоби Аллоҳ шабонагоҳ ё дар рӯз ба суроғи шумо биёяд, гунаҳкорон ба хотири чи чизе барои фаро расидани он (азоб) шитоб доранд?

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ ءَامَنتُم بِهِۦٓ ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Эй мушрикон оё чун азоб ба вуқӯъ пайвандад, пас имон меоваред, ҳол он ки имон оварданатон дар он вақт суде надорад? Он вақт барояшон гуфта шавад: Акнун ин ҳамон чизест[1], ки фаро расиданашро ба шитоб мехостед».[2]

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْخُلْدِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Он гоҳ ба ситамкороне, ки бар нафси хеш зулм карданд, гуфта шавад: «Азоби ҷовидро бичашед! Шумо ҷуз ба қадри он чи мекардед, ҷазо дода намешавед»

۞ وَيَسْتَنۢبِـُٔونَكَ أَحَقٌّ هُوَ قُلْ إِى وَرَبِّىٓ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Ва аз ту мепурсанд, ки оё азоби рӯзи қиёмат ҳақ аст? Бигӯ: «Оре, савганд ба Парвардигорам, ки ҳақ аст ва шумо Ӯро боздоранда аз

(1) Вақти фуруди омадани азоб

(2) Тафсири Бағавӣ 4\137 ва Табарӣ 15\101

азоб нестед, балки дар зери ҳукмронии Ӯ ҳастед!»[1]

**54.** Ва агар ҳар касе, шарик оварад ва кофир шавад, соҳиби ҳамаи сарвати рӯи замин бошад, барои наҷоти худ аз азоб албатта онро фидя диҳад. Ва чун (пешвоёни мушрикон) азобро бингаранд, пушаймонии хеш дар дил пинҳон доранд, миёнашон ба адолат ҳукм шавад ва мавриди ситам воқеъ нагарданд.[2]

وَلَوۡ أَنَّ لِكُلِّ نَفۡسٖ ظَلَمَتۡ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ لَٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٥٤

**55.** Бидонед, ки ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст, аз они Аллоҳ аст! Ва огоҳ бошед, ки ваъдаи Аллоҳ[3] ҳақ аст, вале бештарашон ҳақиқати онро намедонанд!

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٥

**56.** Ӯст, ки зинда мекунаду мемиронад ва ҳама ба сӯи Ӯ бозгардонида мешаванд.

هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٥٦

**57.** Эй мардум, барои шумо аз ҷониби Парвардигоратон панде омад, ки шуморо аз азоби Аллоҳ бим медиҳад ва он Қуръон аст, ки дорои ахлоқ ва аъмоли шоистаи шумо аст ва дар он шифоест

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَتۡكُم مَّوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَشِفَآءٞ لِّمَا فِي ٱلصُّدُورِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٧

(1) Тафсири Табарӣ 15\102

(2) Тафсири Табарӣ 15\103

(3) Расидан ба дидори Аллоҳ ва азобаш барои мушрикон.

барои он беморие, ки дар дил доред (аз нодонӣ, шакку шубҳа ва ширк) ва роҳнамоиву раҳматест барои мӯъминон.[(1)]

**58.** Эй Паёмбар, барои ҳамаи мардум бигӯ: Ба фазли Аллоҳу раҳмати Ӯ (ки Қуръон ва дини ислом аст), шодмон шаванд, зеро ин ду (яъне, фазлу раҳмати Аллоҳ) аз ҳар чӣ аз матои дунё ва лаззатҳои он ҷамъ мекунанд, беҳтар аст.[(2)]

قُلۡ بِفَضۡلِ ٱللَّهِ وَبِرَحۡمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ فَلۡيَفۡرَحُواْ هُوَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٥٨

**59.** Бигӯ эй Паёмбар, барои мушрикон: «Оё ба ризқе, ки Аллоҳ бароятон (аз ҳайвон, наботот ва хайрот) нозил кардааст, нигаристаед? Баъзеро ҳаром шумурдед ва баъзеро ҳалол». Бигӯ барояшон: «Аллоҳ ба шумо иҷоза додааст ё ба Ӯ дурӯғ мебандед?»[(3)]

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن رِّزۡقٖ فَجَعَلۡتُم مِّنۡهُ حَرَامٗا وَحَلَٰلٗا قُلۡ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمۡۖ أَمۡ عَلَى ٱللَّهِ تَفۡتَرُونَ ٥٩

**60.** Онон, ки дар бораи рӯзи қиёмат ба Аллоҳ дурӯғ мебанданд, чӣ гумон кардаанд? Оё гумон мекунанд, ки бо ин кирдорашон гуноҳонашон омурзида мешавад. Аллоҳ

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٦٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\365

(2) Тафсири Саъдӣ 1\365

(3) Тафсири Табарӣ 15\111

фазли худро ба мардумон арзонӣ медорад, ки онҳоро зуд ба азоб намегирад, балки дар дунё мӯҳлаташон медиҳад, вале бештаринашон шукр намегӯянд ва ба худ вазнинӣ меоранд ва ҳалолкардаи Аллоҳро бар худ ҳаром мекунанд![1]

**61.** Эй Расул, дар ҳар коре, ки бошӣ ва ҳар чӣ аз Қуръон бихонӣ; ва ҳар амалеро, ки мекунед аз неку бад, Мо гувоҳ бар шумо ҳастем. Ва мувофиқи он амалҳоятон подошатон хоҳем дод ва бар Парвардигори ту ҳатто ба миқдори заррае дар замину осмонҳо пӯшида нест. Ва ҳар чӣ хурдтар аз он ё бузургтар аз он бошад, дар Китоби мубин[2] навишта шудааст.[3]

وَمَا تَكُونُ فِي شَأۡنٖ وَمَا تَتۡلُواْ مِنۡهُ مِن قُرۡءَانٖ وَلَا تَعۡمَلُونَ مِنۡ عَمَلٍ إِلَّا كُنَّا عَلَيۡكُمۡ شُهُودًا إِذۡ تُفِيضُونَ فِيهِۚ وَمَا يَعۡزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثۡقَالِ ذَرَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصۡغَرَ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرَ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٦١

**62.** Огоҳ бошед, ки бар дӯстони Аллоҳ биме нест ва ғамгин намешаванд.

أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

**63.** Ва аз сифати дӯстони Аллоҳ ин аст, ки имон ба Аллоҳ оварданд ва расули Ӯро пайравӣ намуданд ва бинобар иҷро намудани амрҳояш ва дур будан

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٦٣

(1) Тафсири ибни Касир 4\276

(2) *Лавҳу-л-маҳфуз*: китобест, ки тақдири ҳама махлуқот дар он сабт шудааст

(3) Тафсири Табарӣ 15\114

аз маъсияташ аз Аллоҳ метарсанд.[1]

**64.** Барои дӯстони Аллоҳ дар зиндагии дунё ва охират башорат аст. Сухани Аллоҳ дигаргун намешавад. Ин аст комёбии бузург!

لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٤

**65.** Сухани мушрикон туро эй Расул ғамгин насозад. Зеро иззат комилан аз они Аллоҳ аст. Ӯ шунавову огоҳ аст.

وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٥

**66.** Огоҳ бошед, ки аз они Аллоҳ аст ҳар чӣ дар осмонҳо аст (аз фариштагон) ва ҳар чи дар замин аст (аз инсу ҷин ва ғайра) ва онон, ки ғайр аз Аллоҳ шариконеро фарёд мекунанд ғайр аз гумон чизи дигареро пайравӣ намекунанд ва корашон ғайр аз тахмин ва дурӯғ гуфтан чизи дигаре нест.[2]

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٦٦

**67.** Ӯст, ки шабро бароятон падид овард, то дар он орому роҳат ёбед ва рӯзро равшан кард, то дар он бубинед ва ризқу рӯзии зиндагиатонро дарёбед. Албатта, дар инҳо барои мардуме, ки мешунаванд, нишонаҳоест бар

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\368

(2) Тафсири Саъдӣ 1\368

ваҳдонияти Аллоҳ, ки Ӯст сазовори ибодат![1]

قَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ۖ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنْ عِندَكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ بِهَٰذَآ ۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Мушрикон гуфтанд: «Аллоҳ фарзанде гирифтааст». (Мисли гуфтаашон: фариштагон духтарони Аллоҳанд ё ки Исо писари Аллоҳ аст) Пок аст! Аллоҳ аз ин гуфтаҳо ва бениёз аст! Аз они ӯст ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст! Шуморо бар он сухани бофтаатон далеле нест. Чаро дар бораи Аллоҳ чизҳое мегӯед, ки ба он огоҳ нестед?[2]

قُلْ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Бигӯ: «Онҳо, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебанданд[3], наҷот намеёбанд.

مَتَٰعٌ فِى ٱلدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ ٱلْعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** Ба сабаби куфру дурӯғашон дар дунё, фоидаи андакест, сипас бозгашташон ба сӯи Мост. Он гоҳ ба сабаби куфре, ки меварзиданд, Мо азоби сахтеро ба онон мечашонем.[4]

۞ وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُم مَّقَامِى وَتَذْكِيرِى بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَعَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوٓا۟ أَمْرَكُمْ

**71.** Барои куффори Макка қиссаи Нӯҳро бихон, он гоҳ, ки ба қавми худ гуфт: «Эй қавми ман, агар истодани ман дар миёни шумо ва

(1) Тафсири ибни Касир 4\282
(2) Тафсири Табарӣ 15\146
(3) Яъне ба Аллоҳ фарзанд нисбат медиҳанд.
(4) Тафсири ибни Касир 4\283

ёдоварии оёти Аллоҳ бар шумо гарон меояд, ман бар Аллоҳ таваккал намудаам. Пас, дар кори худ ҳамроҳи бутҳоятон азм кунед, чунон ки ягон чиз аз коре, ки мекунед, бар шумо пӯшида набошад (яъне, бемалол ва ошкоро якҷоя бо бутҳо кор гиред, ман парвое надорам) ва он чиро мехоҳед дар ҳаққи ман анҷом диҳед ва маро мӯҳлат надиҳед!

وَشُرَكَآءَكُمۡ ثُمَّ لَا يَكُنۡ أَمۡرُكُمۡ عَلَيۡكُمۡ غُمَّةٗ ثُمَّ ٱقۡضُوٓاْ إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ ٧١

**72.** Ва агар аз даъвати ман рӯй гардонед ба ман зиёне намерасонед ман аз шумо ҳеҷ музде нахостаам ва музди ман ғайр аз Аллоҳ аз каси дигаре нест ва ман амр шудаам, ки аз таслимшудагон бошам!»

فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَمَا سَأَلۡتُكُم مِّنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٧٢

**73.** Пас қавмаш Нӯҳро дурӯғ шумориданд. Мо ӯ ва ҳамроҳонашро дар киштӣ наҷот додем ва ононро ҷонишини пешиниён сохтем ва касонеро, ки оёти Моро дурӯғ мешумурданд, ғарқ кардем. Пас (эй Расул) бингар, ки оқибати бимдодашудагон (яъне касоне, ки туро дурӯғ шумориданд ва бар

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَجَعَلۡنَٰهُمۡ خَلَٰٓئِفَ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣

куфрашон давомат карданд) чӣ гуна буд![1]

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Сипас баъди Нӯҳ паёмбароне ( чун Ҳуд, Солеҳ, Иброҳим, Лут ва Шуайб ва дигаронро) бар қавмашон фиристодем ва онон далелҳои равшане оварданд бар ҳақ будани паёмбариашон, вале мардум ба он чӣ пеш аз он дурӯғ бароварда буданд, насиҳатҳои паёмбаронро қабул накарданд ва имон наоварда буданд. Ҳамчунин бар дилҳои таҷовузкорон мӯҳр мениҳем![2]

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ بِـَٔايَٰتِنَا فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Ва пас аз паёмбароне, ки баъди Нӯҳ ба сӯи қавмашон фиристода будем, Мӯсову Ҳорунро низ ҳамроҳи оётамон бар Фиръавну бузургони қавмаш фиристодем. Ва онон саркашӣ карданд ва мардуми табаҳкоре буданд.[3]

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٦﴾

**76.** Ва чун ҳақ аз назди Мо ба сӯи онҳо омад, гуфтанд, ки ин ҷодуе ошкор аст.

قَالَ مُوسَىٰٓ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّٰحِرُونَ ﴿٧٧﴾

**77.** Мӯсо (бо тааҷҷуб) гуфт: «Оё сухани ҳақро, ки инак, бар шумо нозил шудааст,

(1) Тафсири Табарӣ 15 \153

(2) Тафсири Табарӣ 15\154

(3) Тафсири Табарӣ 15\155

ҷоду мехонед ва ҳол он ки ҷодугарон дар дунёву охират наҷот намеёбанд!»[1]

**78.** Гуфт Фиръавн ва қавмаш барои Мӯсо: «Оё пеши мо омадӣ, то моро аз он дин, ки бар он падарони худро ёфтаем, дур созӣ, мехоҳед шумо (Мӯсо ва бародараш Ҳорун) дар замин бузургӣ ва роҳбарӣ барои ду нафари шумо бошад. Вале мо ба шумо боварӣ надорем!»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَلۡفِتَنَا عَمَّا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا نَحۡنُ لَكُمَا بِمُؤۡمِنِينَ ٧٨

**79.** Ва Фиръавн гуфт: «Ҳамаи ҷодугарони доноро назди ман биёваред!»

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ٱئۡتُونِي بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٖ ٧٩

**80.** Пас, чун ҷодугарон омаданд, Мӯсо брояшон гуфт: «Партоед, он чиро аз ресмонҳо ва асоҳоятон, ки шумо бо худ доред!»[2]

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ٨٠

**81.** Чун ресмон ва асоҳояшонро партофтанд, Мӯсо брояшон гуфт: «Он чӣ шумо овардаед, ҷодуст ва Аллоҳ онро ботил хоҳад сохт, зеро Аллоҳ кори фасодкоронро ба салоҳ намеоварад!»[3]

فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئۡتُم بِهِ ٱلسِّحۡرُۖ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبۡطِلُهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصۡلِحُ عَمَلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨١

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\370

(2) Тафсири Табарӣ 15 \159

(3) Тафсири Саъдӣ 1\371

**82.** Ва Аллоҳ бо суханони худ ҳақро ба субот мерасонад, агарчи гунаҳкоронро нохуш ояд».

وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨٢

**83.** Пас ҳеҷ касе ба Мӯсо имон наовард, магар ҷавононе аз бани Исроил, он ҳам ба тарс аз Фиръавн ва бузургони қавми ӯ, ки мабодо онҳоро аз дин баргардонанд. Бегумон Фиръавн дар замин туғён карда буд ва аз зумраи таҷовузкорон буд.(1)

فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٞ مِّن قَوۡمِهِۦ عَلَىٰ خَوۡفٖ مِّن فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِمۡ أَن يَفۡتِنَهُمۡۚ وَإِنَّ فِرۡعَوۡنَ لَعَالٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٨٣

**84.** Ва Мӯсо гуфт: «Эй қавми ман, агар ба Аллоҳ имон овардаед ва агар мусалмон ҳастед, ба Ӯ таваккал кунед!»

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوۡمِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيۡهِ تَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم مُّسۡلِمِينَ ٨٤

**85.** Пас, қавми Мӯсо барояш гуфтанд: Бар Аллоҳ таваккал кардем, эй Парвардигори мо, моро мағлуби ин мардуми ситамкор макун, то гумон накунанд, ки онҳо барҳақанд.

فَقَالُواْ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَا رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٥

**86.** Ва ба раҳмати худ моро аз дасти ин кофирон наҷот деҳ, зеро қавми Фиръавн онҳоро ғулом мегирифтанд ва дар корҳои ифлос ба кор мебурданд(2)!

وَنَجِّنَا بِرَحۡمَتِكَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٦

---

(1) Тафсири ибни Касир 4\287

(2) Тафсири Табарӣ 15\171

**87.** Ба Мӯсо ва бародараш ваҳй кардем, ки барои қавми худ дар шаҳри Миср хонаҳо бигиред ва хонаҳои худро ибодатгоҳ созед ва намози фарзшударо дар вақташ гузоред ва мӯъминонро ба нусрат ва савоби бисёр мужда диҳед.[1]

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَٱجْعَلُوا۟ بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Мӯсо гуфт: «Эй Парвардигори мо, ба Фиръавну бузургони қавмаш дар ин ҷаҳон зинату (қасрҳо, хидматгорон, маркабҳои фохира) амволи бузург додаӣ, то дигаронро аз роҳи Ту гумроҳ кунанд. Эй Парвардигори мо, амволашонро нобуд соз ва бар дилҳояшон муҳр бинеҳ, пас имон наёранд, то он гоҳ, ки азоби дардоварро бубинанд».[2]

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا ٱطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَٱشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٨٨﴾

**89.** Аллоҳ гуфт: «Хости Шумо иҷобат шуд, дар ҳаққи Фиръавн ва гурӯҳаш ва молҳояшон, собитқадам бошед ва даъвататонро давом диҳед ва бо роҳи нодонон пайравӣ макунед».[3]

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَٱسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\289

(2) Тафсири Саъдӣ 1\372

(3) Тафсири Табарӣ 15\185

**90.** Мо бани Исроилро аз баҳр гузаронидем. Фиръавну лашкариёнаш ба қасди ситаму таҷовуз аз ақиби онҳо шуданд. Чун Фиръавн ғарқ мешуд, ва яқин донист, ки ҳалок мешавад гуфт: «Имон овардам, ки ҳеҷ маъбуде нест ҷуз он ки бани Исроил ба он имон овардаанд ва ман аз таслимшудагонам».

۞وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتۡبَعَهُمۡ فِرۡعَوۡنُ
وَجُنُودُهُۥ بَغۡيٗا وَعَدۡوًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدۡرَكَهُ
ٱلۡغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِيٓ
ءَامَنَتۡ بِهِۦ بَنُوٓاْ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩٠

**91.** Оё акнун (эй Фиръавн) Аллоҳро сазовори парастиш меҳисобӣ? Ва пеш аз расидани ин азоб Аллоҳро исён мекардӣ ва аз бадкорон будӣ. Дар ҳолати марг ва азоб туро тавба суд надиҳад.[1]

ءَآلۡـَٰٔنَ وَقَدۡ عَصَيۡتَ قَبۡلُ وَكُنتَ مِنَ
ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٩١

**92.** Имрӯз ҷисми туро аз дарё наҷот медиҳем[2] ба берун меафканем, то барои онон, ки пас аз ту мемонанд, ибрате бошӣ ва ҳол он ки бисёре аз мардум аз оёти Мо ғофиланд!

فَٱلۡيَوۡمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنۡ
خَلۡفَكَ ءَايَةٗۚ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنۡ
ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ٩٢

**93.** Албатта, бани Исроилро дар макони некӯе ҷой додем ва аз покиҳо рӯзияшон додем ва то он ҳангом, ки соҳиби дониш

وَلَقَدۡ بَوَّأۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدۡقٖ
وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا ٱخۡتَلَفُواْ حَتَّىٰ
جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٩٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 15\194

(2) Яъне бани Исроил дар ҳалок шудани Фиръавн бовар накарданд, пас Аллоҳ ҷисми мурдаи ӯро ба берун партофт, то яқин бидонанд, ки мурдааст. Тафсири Табарӣ 15\198

нашуда буданд, ихтилофе надоштанд[1]. Парвардигори ту дар рӯзи қиёмат дар он чӣ ихтилоф мекарданд, миёнашон ҳукм хоҳад кард!

**94.** Агар дар он чӣ бар ту нозил кардаем, дар шубҳа ҳастӣ, бипурс аз онҳое, ки пеш аз ту буданд, ки китоби Тавроту Инҷилро мехонанд ва аз омадани ту ихтилоф надоштанд, зеро ки дар китобҳояшон аз сифатҳои омадани ту хабардор буданд. Ҳароина ҳақ аст он чӣ аз ҷониби Парвардигорат бар ту нозил шудааст. Пас набояд аз ҷумлаи шубҳакунандагон бошӣ![2]

فَإِن كُنتَ فِي شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ فَسۡـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقۡرَءُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكَۚ لَقَدۡ جَآءَكَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ва мабош (эй Расул) аз онон, ки оёти Аллоҳро дурӯғ мешуморанд; онгоҳ аз зиёнкороне шавӣ, ки Аллоҳ ғазаб ва гирифтори азобашон кард![3]

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٩٥﴾

(1) Яъне, дар омадани паёмбари охири замон ихтилоф надоштанд, зеро сифатҳои ӯро дар китобашон меёфтанд. Чун паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба паёмбарӣ мабъус гардид, баъзе имон оварданд ва баъзе кофир шуданд. Тафсири Табарӣ 15\199

(2) Тафсири Табарӣ 15\200

(3) Тафсири Табарӣ 15\204

**96.** Касоне, ки сухани Парвардигори ту[1] дар бораи онон собит шуд, имон намеоваранд,

إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتۡ عَلَيۡهِمۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** агарчи бар онҳо ҳар нишона ва мӯъҷизае биёяд, то он гоҳ, ки азоби дардоварро бубинанд.

وَلَوۡ جَآءَتۡهُمۡ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ﴿٩٧﴾

**98.** Имон овардани ҳеҷ қавме ва миллате, дар вақти фуруд омадани азоби Парвардигор барояшон фоидае надод,[2] магар қавми Юнус, ки чун имон оваранд азоби хоркунандаро дар дунё аз онон бардоштем ва эшонро то замони муайяне аз зиндагии дунё бархурдор кардем.

فَلَوۡلَا كَانَتۡ قَرۡيَةٌ ءَامَنَتۡ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوۡمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ كَشَفۡنَا عَنۡهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ﴿٩٨﴾

**99.** Эй Расул агар Парвардигори ту (эй Расул) бихоҳад, ҳамаи касоне, ки дар рӯи заминанд, имон меоваранд. Лекин Ӯро дар ин ҳикматест; касеро бихоҳад ҳидоят мекунад ва касеро бихоҳад мувофиқи ҳикматаш гумроҳ месозад. Оё ту мардумро маҷбурӣ вомедорӣ, ки имон биёваранд?[3]

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَأٓمَنَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ كُلُّهُمۡ جَمِيعًاۚ أَفَأَنتَ تُكۡرِهُ ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ﴿٩٩﴾

---

(1) Яъне, ҳукми Аллоҳ бар лаънат ва ғазаб дар бораи онҳо собит шуд. Тафсири Табарӣ 15\205

(2) Чунон ки Фиръавн дар вақти ғарқ шудан имон овард, вале суде накард. Тафсири Табарӣ 15\205

(3) Тафсири Саъдӣ 1\374

**100.** Бе ҳукми Аллоҳ ҳеҷ кас наметавонад имон биёварад. Ва азобро бар касоне, ки хиради хеш ба кор намебаранд, муқаррар мекунад.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ١٠٠

**101.** Бигӯ эй Расул барои қавми худ: «Бингаред ва ибрат бигиред, аз чизҳое, ки дар осмонҳову замин аст аз нишонаҳои Парвардигор!» Ва ин оёту ҳушдориҳо қавмеро, ки имон намеоваранд, суд намекунад!

قُلِ ٱنظُرُوا۟ مَاذَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَا تُغْنِى ٱلْءَايَٰتُ وَٱلنُّذُرُ عَن قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ١٠١

**102.** Оё ҷуз ин аст, ки интизории рӯзеро мекашанд, монанди рӯзҳое, ки пешиниёнашон мунтазираш буданд? Бигӯ эй Расул: «Интизорӣ бикашед, азоби Аллоҳро, ки ман низ бо шумо мунтазирам!»

فَهَلْ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ١٠٢

**103.** Он гоҳ паёмбаронамон ва касонеро, ки имон овардаанд, аз азоби Худ наҷот медиҳем. Зеро бар Мо лозим аст, ки аз фазлу карами Худ мӯъминонро наҷот диҳем. Чунон ки паёмбарони гузаштаро бо ҳамроҳи имоноварандагонашон наҷот додем.[1]

ثُمَّ نُنَجِّى رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 15\ 216

**104.** Бигӯ эй Расул: «Эй мардум, агар шумо дар ҳақ будани дини ман шак доред, ман чизҳоеро (аз бутон), ки ба ҷои Аллоҳ мепарастед, намепарастам. Ман Аллоҳро мепарастам, ки шуморо мемиронад ва амр шудаам, ки аз мӯъминон бошам!»

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى شَكٍّ مِّن دِينِى فَلَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ ٱللَّهَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٤

**105.** Ва эй Паёмбар ба дини ислом ва яктопарастӣ рӯй овар ва аз мушрикон мабош, ки дар ибодати Парвардигорашон шариконеро муқаррар сохтанд ва худро ба он сабаб ҳалок сохтанд![1]

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٥

**106.** Ба ҷои Аллоҳ чизеро, ки ба ту на фоида мерасонад ва на зиён, махон (яъне ибодат макун онҳоро ба умеди фоида дидан ва ё хавф бурдан аз онҳо)! Агар чунин кунӣ, аз ситамкорон (аз мушрикон) хоҳӣ буд.[2]

وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٦

**107.** Ва агар Аллоҳ ба ту зиёне бирасонад, ҷуз Ӯ касе дафъи он натавонад кард. Ва агар барои ту хайре бихоҳад, ҳеҷ кас фазли ӯро бознатавонад дошт. Аллоҳ фазли худро ба ҳар кас аз бандагонаш, ки бихоҳад, мерасонад ва

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ لِفَضْلِهِۦ ۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٧

(1) Тафсири Табарӣ 15\218

(2) Тафсири Табарӣ 15\219

касе наметавонад монеъи он гардад ва Ӯ омӯрзандаи гуноҳони тавбакунандагон ва меҳрубон ба имондорони итоъаткор аст![1]

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ﴿١٠٨﴾

**108.** Бигӯ: «Эй мардум, паёми ростин, ки Қуръон аст аз ҷониби Парвардигоратон тавассути паёмбари содиқи охирзамон бароятон омадааст. Пас ҳар кас, ки ба роҳи рост ҳидоят ёбад, ҳидоят ба фоидаи ӯст. Ва ҳар кӣ аз ҳақ гумроҳ гардад, ба зиёни хеш ба гумроҳӣ афтодааст. Ва ман ӯҳдадори муроқиби аъмол ва масъули назорат бар афъоли шумо нестам ва қудрати онро надорам, ки шуморо аз куфр боздорам ва ба пазириши имон водор созам».[2]

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ وَٱصۡبِرۡ حَتَّىٰ يَحۡكُمَ ٱللَّهُۚ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Аз он чи, ки бар ту ваҳӣ мешавад, пайравӣ кун ва сабр кун дар баробари азият ва озоре, ки дар роҳи таблиғи рисолати осмонӣ ба ту мерасад, то он ки Аллоҳ миёни ту ва дигарон доварӣ ва файсала кунад ва фармони худро содир намояд ва Ӯ беҳтарини ҳукмкунандагон аст![3]

---

(1) Тафсири Табарӣ 15\219

(2) Тафсири Табарӣ 15\220

(3) Тафсири Табарӣ 15\221

## Сураи Ҳуд




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 123 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф, Лом, Ро.[1] ин Қуръон китобест, аз ҷониби Аллоҳ, нозил шудааст бар бандааш Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), ки оятҳояш устувор аз ҳар гуна нақсу камбудиҳо, сипас возеҳу равшан карда шудааст бо амру наҳӣ ва баён карда шудааст бо ҳалолу ҳаром ва савобу азоб; аз ҷониби Аллоҳи ҳакиме, ки корҳояш аз рӯи кордонӣ аст ва аз оқибати онҳо огоҳ аст.[2]

الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١

**2.** Эй Паёмбар, ба мардум бигӯ; ки ҷуз Аллоҳи якторо напарастед, ман аз ҷониби Ӯ аз азобаш шумоёнро бимдиҳанда ва ба савобаш муждиҳанда ҳастам.[3]

أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ ٢

**3.** Ва низ аз Парвардигоратон омӯрзиш бихоҳед ва ба даргоҳаш тавба кунед, то шуморо то муддати муайяне аз ризқе некӯ,

وَأَنِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُمَتِّعۡكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَيُؤۡتِ كُلَّ ذِي فَضۡلٖ فَضۡلَهُۥۖ وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ كَبِيرٍ ٣

(1) Сухан дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Тафсири Бағавӣ 4\155 ва Табарӣ 15\228

(3) Тафсири Саъдӣ 1\375

бархурдор гардонад. Ва дар охират баробари адлу доди хеш ҳар шоистаи неъматро неъмат диҳад. Ва агар аз имон ба Аллоҳ ва тоъату ибодати Ӯ рӯй гардонед, бар шумо аз азоби рӯзи бузург, ки рӯзи қиёмат аст, бимнокам.[1]

**4.** Бозгаштатон ба сӯи Аллоҳ аст ва Ӯ ба ҳар коре қодир аст!

إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤

**5.** Огоҳ бош, ки инҳо мушрикон дар замири худ куфрро пинҳон медоранд. Гумон мекунанд, ки он чӣ дар замири худ нигоҳ медоранд бар Аллоҳ пӯшида мемонад. Оё намедонанд, ҳаноме ки аз рӯи ҷаҳолаташон ҷомаҳои худ дар сар мекашанд, Аллоҳ медонад он чиро пинҳон медоранд ва он чиро ошкор мекунанд. Пинҳон ва ошкорашон назди Аллоҳ баробар аст. Чаро ки Ӯ донои рози дилҳост.[2]

أَلَآ إِنَّهُمۡ يَثۡنُونَ صُدُورَهُمۡ لِيَسۡتَخۡفُواْ مِنۡهُۚ أَلَا حِينَ يَسۡتَغۡشُونَ ثِيَابَهُمۡ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٥

**6.** Ҳеҷ ҷунбандае дар рӯи замин нест, ҷуз он ки рӯзии ӯ бар ӯҳдаи Аллоҳ аст ва ҷои қарори зист ва дафнашро медонад, зеро ҳама дар

۞ وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزۡقُهَا وَيَعۡلَمُ مُسۡتَقَرَّهَا وَمُسۡتَوۡدَعَهَاۚ كُلّٞ فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٦

(1) Тафсири Табарӣ 15\229

(2) Тафсири Табарӣ 15\235

Китоби мубин (Лавҳи Маҳфуз) омадааст.[1]

**7.** Ӯст, ки осмонҳову заминро дар шаш рӯз офарид ва пеш аз ин Арши Ӯ бар рӯи об буд. То биёзмояд, кадоме аз шумо амалҳои некӯтарро[2] анҷом медиҳад. Ва агар бигӯӣ –эй Расул-, барои мушрикон, ки баъд аз марг зинда мешавед, албатта ба дурӯғ бароварданӣ ту мешитобанд ва мегӯянд, ки ин Қуръон ҷуз ҷодуи ошкор нест!

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَكَانَ عَرۡشُهُۥ عَلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۗ وَلَئِن قُلۡتَ إِنَّكُم مَّبۡعُوثُونَ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡمَوۡتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

**8.** Ва агар муддати муайяне аз мушрикон азобашонро боздорем, масхаракунон мепурсанд: «Чӣ чиз монеъи он шудааст?» Огоҳ бошед, чун азобашон фаро расад, онро бознагардонанд ва он чиро масхара мекарданд, ононро он азоб аз ҳар тараф дар бар хоҳад гирифт.[3]

وَلَئِنۡ أَخَّرۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٖ مَّعۡدُودَةٖ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحۡبِسُهُۥٓۗ أَلَا يَوۡمَ يَأۡتِيهِمۡ لَيۡسَ مَصۡرُوفًا عَنۡهُمۡ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨

**9.** Агар инсонро раҳмате бичашонем, (аз саломатӣ ва эминӣ) сипас онро аз ӯ баргирем, бисёр ноумед мешавад ва ношукрӣ мекунад.

وَلَئِنۡ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةٗ ثُمَّ نَزَعۡنَٰهَا مِنۡهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٞ كَفُورٞ ٩

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\317

(2) Ва он амалест, ки холис барои Аллоҳ ва мувофиқ ба суннати Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам бошад. Тафсири ибни Касир 4\ 308

(3) Тафсири Табарӣ 15\254

**10.** Ва агар пас аз сахтиву ранҷ неъмату осоише ба ӯ бичашонем, мегӯяд: «Сахтиҳо аз ман дур шудааст». Ва дар ин ҳол шодмон аст ва худситоӣ мекунад,

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١٠﴾

**11.** магар касоне, ки сабр варзиданд бар машаққатҳо ва барои шукри неъматҳояш корҳои некӯ карданд, омӯрзиш ва музди бузург аз они онҳост![1]

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١١﴾

**12.** Мабодо, баъзе аз чизҳоеро, ки ба ту эй Расул ваҳй кардаем, тарк кунӣ ва ба он дилтанг бошӣ, ки мегӯянд: Чаро ганҷе (моли бисёре) бар ӯ фурӯ фиристода намешавад?[2] Ва чаро фариштае ҳамроҳи ӯ намеояд? Ҷуз ин нест, ки ту бимдиҳандае беш нестӣ ва Аллоҳ аст, ки корсози ҳар чизест.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌۢ بَعْضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَضَآئِقٌۢ بِهِۦ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌ ۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ё он ки мегӯянд ин мушрикони аҳли Макка, ки Муҳаммад аз худ бармебофад ва ба дурӯғ ба Аллоҳ нисбаташ мекунад. Бигӯ барояшон: Агар рост

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا۟ بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِۦ مُفْتَرَيَٰتٍ وَٱدْعُوا۟ مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٣﴾

(1) Тафсири Табарӣ 15 \257

(2) Ин гуфторашон аз рӯи зулм ва ҷаҳолаташон аст; ту бар амри Парвардигорат устувор бош ва ин гуфторҳо туро бознадоранд ва дилтанг машав! Тафсири Саъдӣ 1\378

мегӯед, ҷуз Аллоҳ ҳар киро, ки тавонед, ба ёрӣ биталабед ва даҳ сура монанди он ба ҳам барбофта биёваред.

**14.** Бигӯ эй Муҳаммад, барои инҳо мушрикон, пас агар шуморо иҷобат накарданд, (ба овардани даҳ сура монанди он ба ҳам барбофта) бидонед, ки Қуръон ба илми Аллоҳ нозил шуда ва низ ҳеҷ маъбуде барҳақ ҷуз Ӯ нест. Пас оё шумо мусалмон (фармонбардори Аллоҳ) ҳастед?(1)

فَإِلَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ
أُنزِلَ بِعِلۡمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَهَلۡ أَنتُم
مُّسۡلِمُونَ ١٤

**15.** Онон, ки (дар мақсадашон танҳо) зиндагиву зиннати ин дунёро бихоҳанд, пас ҳамаи музди кирдорашонро дар ин ҷаҳон пурра медиҳем ва дар он нуқсоне намебинанд.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ
إِلَيۡهِمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فِيهَا وَهُمۡ فِيهَا لَا
يُبۡخَسُونَ ١٥

**16.** Инҳо касоне ҳастанд(2), ки дар охират ҷуз оташ насибе надоранд ва ҳар чӣ дар дунё кардаанд, бекор карда шавад ва ҳар чӣ ба ҷой овардаанд, дурӯғ аст!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيۡسَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا
ٱلنَّارُۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُواْ فِيهَا وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ١٦

**17.** Оё он кас, ки аз ҷониби Парвардигори хеш далели равшане дорад ва дунболи вай гувоҳе аз ҷониби

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتۡلُوهُ شَاهِدٞ
مِّنۡهُ وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةًۚ
أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۚ وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ مِنَ

(1) Тафсири Табарӣ 15\261

(2) Яъне аз аҳли куффоранд, гуё ки барои дунё офарида шудаанд. Тафсири Саъдӣ 1\378

Парвардигори ӯ меояд (ва он Ҷабраил ё Муҳаммад алайҳимуссалом аст) ва пеш аз Қуръон ҳам китоби Мӯсо, ки худ пешвову раҳмате будааст, ба он гувоҳӣ додааст ва бо он кас, ки далеле надорад, баробар аст? Онҳо ба он китоби Қуръон имон меоваранд. Ва ҳар кӣ аз гурӯҳҳо ба Қуръон кофир шавад, ҷойгоҳаш дар оташ аст. Дар фуруд омадани Қуръон шак макун, эй Расул, ки ҳақ аст ва аз ҷониби Парвардигорат омадааст. Вале бештари мардум имон намеоваранд ва ба он чӣ фармуда шудааст, амал намекунанд! (Ва ин роҳнамуди ом барои уммати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аст).[1]

ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥ ۚ فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Чӣ кас ситамкортар аз он касест, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебандад? Онҳо ба пеши Парвардигорашон рӯзи қиёмат оварда мешаванд, пас аз амалҳояшон мепурсад ва шоҳидон[2] гувоҳӣ хоҳанд дод, ки инҳо касоне ҳастанд, ки бар Парвардигорашон

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ ٱلْأَشْهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4\167

(2) Фариштагон ва паёмбарон

дурӯғ мебастаанд. (Аллоҳ мефармояд:) *Лаънати Аллоҳ бар ситамкорон бод;*

**19.** Он ситамкороне, ки мардумро аз роҳи Аллоҳ[1] бозмедоранд ва онро каҷ ва нодуруст нишон медиҳанд ва онон кофиронанд, ба охират имон надоранд,

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ١٩

**20.** инҳо мушрикон наметавонанд дар рӯи замин Аллоҳро нотавон ва дармонда созанд ва ҷуз Ӯ ҳеҷ сарпарасте надоранд, азобашон дучандон мешавад. Онҳо на тавоноии шунидани ҳақро доранд, ки ба он баҳравар шаванд ва на тавоноии дидани далелҳои Аллоҳро доранд, ки ба он роҳ ёбанд.[2]

أُوْلَٰٓئِكَ لَمۡ يَكُونُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ مَا كَانُواْ يَسۡتَطِيعُونَ ٱلسَّمۡعَ وَمَا كَانُواْ يُبۡصِرُونَ ٢٠

**21.** Онҳо ба хештан зиён расониданд ва он чиро, ки бар он дурӯғ мебофтанд[3], аз даст додаанд.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢١

**22.** ҳатман онон дар охират зиёнкортаринанд, зеро онҳо манзалаҳои аҳли ҷаннатро фурӯхтанд ва бар ивази

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٢٢

(1) Аз имон овардани ба Аллоҳ ва иқрор кардани убудияташ ва аз ихлос ибодат карданашро бозмедоранд.

(2) Тафсири Табарӣ 15\286

(3) Аз шарик овардан ба Аллоҳ (аз бутҳои росткардашуда: аз санг ё чӯб ё мис). Тафсири Табарӣ 15\288

он манзалаҳои дӯзахро хариданд.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَخۡبَتُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٣

**23.** Касоне, ки ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд ва дар баробари Парвардигорашон сар хам намудаанд, аҳли биҳиштанд ва дар он ҷовидонанд.

۞مَثَلُ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ كَٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡأَصَمِّ وَٱلۡبَصِيرِ وَٱلسَّمِيعِۚ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٤

**24.** Мисоли ин ду гурӯҳ (мӯъминон ва кофирон) мисоли кӯру кар ва бинову шунавост. Гурӯҳи кофирон ҳақро намебинанд, ки онро пайравӣ намоянд ва намешунаванд, ки роҳ ёбанд, аммо гурӯҳи мӯъминон ҳуҷҷатҳои Аллоҳро мебинанд ва даъваташро қабул мекунанд. Оё мисоли ин ду гурӯҳ бо ҳам баробаранд? Чаро панд намегиред?[2]

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢٥

**25.** Ва Нӯҳро бар мардумаш ба паёмбарӣ фиристодем. Гуфт: Ман барои шумо бимдиҳандаи ошкорам,

أَن لَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ أَلِيمٖ ٢٦

**26.** ки ҷуз Аллоҳи барҳақро напарастед! Зеро аз азоби сахти рӯзи қиёмат бар шумо метарсам, агар шумо Ӯро

(1) Тафсири Табарӣ 15\288

(2) Тафсири ибни Касир 4\315

ба ягонагиаш парастиш накунед![1]

**27.** Бузургони қавмаш, ки кофир буданд, гуфтанд: Мо туро ҷуз инсоне монанди хеш намебинем. Ва намебинем, ки ҷуз бечораҳолони мо (фақиру, бемақом) аз ту пайравӣ кунанд. Ва намебинем, ки шуморо бар мо фазилате бошад дар ризқу рӯзӣ ва мол, балки эътиқод дорем, ки дурӯғ мегӯед.

فَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا
نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرٗا مِّثۡلَنَا وَمَا نَرَىٰكَ ٱتَّبَعَكَ إِلَّا
ٱلَّذِينَ هُمۡ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ ٱلرَّأۡيِ وَمَا نَرَىٰ
لَكُمۡ عَلَيۡنَا مِن فَضۡلِۭ بَلۡ نَظُنُّكُمۡ
كَٰذِبِينَ ٢٧

**28.** Нӯҳ гуфт: Эй қавми ман, чӣ мегӯед, агар аз сӯи Парвардигорам далели равшан дошта бошам, ин ки ман барҳақ ҳастам ва Ӯ ба ман раҳмати хеш (яъне, нубувват ва рисолат) арзонӣ карда бошад. Пас, ҳақиқати он, ба сабаби нодонӣ ва фирефташуданатон дар дунё бар шумо пинҳон монда бошад, оё дар ҳоле, ки худ намехоҳед, шуморо ба зӯрӣ ба даромадани ислом маҷбур созем? Лекин шуморо ба Аллоҳ месупорем, то Ӯ ҳукм намояд дар амри шумо он чи ки мебинад ва мехоҳад.[2]

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي
وَءَاتَىٰنِي رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِهِۦ فَعُمِّيَتۡ عَلَيۡكُمۡ
أَنُلۡزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمۡ لَهَا كَٰرِهُونَ ٢٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\380

(2) Тафсири Табарӣ 15\299

**29.** Ва эй қавми ман, дар баробари таблиғи рисолати хеш моле аз шумо наметалабам ва гумон мабаред, ки ман аз кори худ умеди моли дунё дорам. Музди ман танҳо ба Аллоҳ аст. Онҳоеро, ки имон ба ягонагии Аллоҳ овардаанд, аз худ намеронам, онон бо Парвардигори хеш рӯ ба рӯ хоҳанд шуд. Вале мебинам, ки шумо эй қавм мардуми нодон ҳастед, ки мефармоед маро дӯстони Аллоҳро аз худам биронам.[1]

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا
عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم
مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٩

**30.** Ва эй қавми ман, агар мӯъминонро аз худ биронам, чӣ касе дар баробари азоби сахти Аллоҳ маро ёрӣ хоҳад кард? Оё ҳақиқатро дарнамеёбед?

وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ
أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠

**31.** Ба шумо намегӯям, хазинаҳои Аллоҳ дар назди ман аст. Ва илми ғайб ҳам намедонам. Ва намегӯям, ки фаришта ҳастам. Ва намегӯям, ки Аллоҳ ба онон, ки дар назари шумо хору ҳақир метобанд[2], хайри худро ато накунад. Аллоҳ ба он чӣ дар дилҳои онҳост, огоҳтар аст. Агар

وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ
أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ أَقُولُ
لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ أَعۡيُنُكُمۡ لَن يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ
ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا لَّمِنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١

(1) Тафсири Табарӣ 15\301

(2) Мӯъминони заъифҳол

чунин кунам, аз ситамкорон хоҳам буд.

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢

**32.** Гуфтанд: «Эй Нӯҳ, бо мо ҷидол (баҳс, ситеза) кардӣ ва бисёр ҳам ҷидол кардӣ. Агар ту дар даъвои худ рост мегӯӣ, ҳар ваъдае аз азоб, ки ба мо додаӣ, биёвар!»

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣

**33.** Нӯҳ барои қавмаш гуфт: Аллоҳ аст, ки агар бихоҳад, он ваъдаро меорад ва шумо оҷизкунандаи Аллоҳ нестед.

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤

**34.** Ва агар Аллоҳ хоста бошад, ки гумроҳатон созад, агар ман бихоҳам шуморо панд диҳам, пандам суд нахоҳад кард. Ӯст Парвардигори шумо ва ҳама ба сӯи Ӯ дар охират барои ҳисобу ҷазо бозгардонида мешавед.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ ٣٥

**35.** Ё мушрикҳои қавми Нӯҳ мегӯянд, ки ин суханро ба Аллоҳ дурӯғ бастааст. Бигӯ барояшон: Агар онро ба Аллоҳ дурӯғ баста бошам, гуноҳаш бар ман аст ва ман аз гуноҳе, ки мекунед, пок ҳастам ва ба сабаби гуноҳи шумо ба азоб гирифта нашавам.[1]

(1) Тафсири Бағавӣ 4\173

**36.** Ва ба Нӯҳ ваҳй расид, ки аз қавми ту ҷуз он гурӯҳ, ки имон овардаанд, дигар имон нахоҳанд овард. Аз кирдори онон андӯҳгин мабош, ки Ман онҳоро ҳалоккунандаам ва туро аз онҳо наҷотдиҳандаам.[1]

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤْمِنَ مِن قَوْمِكَ إِلَّا مَن قَدْ ءَامَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Киштиро зери назар ва таълиму тавҷеҳи Мо бисоз ва дар бораи он ситамкорон бо ман сухан магӯй[2], ҳамоно, онҳо ғарқшавандагонанд.[3]

وَٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ ۚ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Нӯҳ киштӣ месохт ва ҳар бор, ки бузургони қавмаш бар ӯ мегузаштанд, масхарааш[4] мекарданд. Мегуфт: Агар шумо моро дар дунё масхара мекунед, ба зудӣ мо ҳам монанди шумо дар охират масхараатон хоҳем кард.[5]

وَيَصْنَعُ ٱلْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِّن قَوْمِهِۦ سَخِرُوا۟ مِنْهُ ۚ قَالَ إِن تَسْخَرُوا۟ مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ба зудӣ хоҳед донист, ки дар дунё бар сари чи касе азобе меояд, ки хораш созад ва азоби ҳамешагӣ дар охират бар вай фурӯд ояд!

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٣٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4\173

(2) Яъне, аз ман барои онҳо дархости муҳлат ва шафоъат макун

(3) Тафсири Бағавӣ 4\174

(4) Оё баъд аз паёмбарӣ ба устоӣ баргаштӣ ва киштиро дар хушкӣ ба кор мебарӣ?

(5) Тафсири Табарӣ 15\310

**40.** Чун фармони Мо ба ҳалоки онҳо даррасид ва танӯр[1] ҷӯшид, гуфтем: Аз ҳар ҷинсе ду тан (нару мода) ва низ хонадони худро дар киштӣ савор кун, ғайри он касе[2], ки фармони ҳалоки онҳо пеш содир шудааст ва низ ҳамроҳ гир онҳоеро, ки ба ту имон овардаанд. Ва ҷуз андаке ба ӯ имон наёварда буданд.[3]

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا ٱحۡمِلۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ وَمَنۡ ءَامَنَۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ ٤٠

**41.** Ва Нӯҳ барои касоне, ки аз аҳли имон бо ҳамроҳии ӯ буданд, гуфт: Бар он киштӣ савор шавед, ки равон шуданаш ва истоданаш ба номи Аллоҳ аст. Зеро Парвардигори ман омӯрзандааст тавбакунандагонро ва меҳрубон аст ба бандагонаш!

۞وَقَالَ ٱرۡكَبُواْ فِيهَا بِسۡمِ ٱللَّهِ مَجۡرٜىٰهَا وَمُرۡسَىٰهَآۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ٤١

**42.** Ва киштӣ ононро дар миёни мавҷҳое, ки баланд мешуд, чун кӯҳ мебурд. Ва Нӯҳ писарашро, ки дар гӯшае истода буд, нидо дод: Эй писаракам, бо мо савор шав ва бо кофирон мабош, ки ғарқ хоҳӣ шуд![4]

وَهِيَ تَجۡرِي بِهِمۡ فِي مَوۡجٖ كَٱلۡجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبۡنَهُۥ وَكَانَ فِي مَعۡزِلٖ يَٰبُنَيَّ ٱرۡكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٢

---

(1) Танӯри пухтупази нон, ки ҷӯшидани об аз он далолат бар омадани азоб мекунад

(2) Яъне, касе, ки ба Аллоҳ имон наовардаст монанди ҳамсараш ва яке аз писаронаш

(3) Тафсири Бағавӣ 4\176

(4) Тафсири Бағавӣ 4\178

**43.** Писари Нӯҳ гуфт: ман ба кӯҳе, паноҳ хоҳам бурд, ки маро аз об нигоҳ дорад. Нӯҳ гуфт: Имрӯз ҳеҷ нигаҳдорандае аз азоби Аллоҳ нест, магар касеро, ки Аллоҳ бар ӯ раҳм оварад. Ногаҳон мавҷи баланде миёни он дуро фаро гирифт ва ӯ аз ғарқшудагон гардид.

قَالَ سَـَٔاوِيٓ إِلَىٰ جَبَلٖ يَعۡصِمُنِي مِنَ ٱلۡمَآءِۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلۡيَوۡمَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَۚ وَحَالَ بَيۡنَهُمَا ٱلۡمَوۡجُ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُغۡرَقِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ва гуфта шуд: Эй замин, оби худ фурӯ бар ва эй осмон, аз боридан бозист. Об фурӯ шуд ва кор ба поён омад ва киштӣ бар кӯҳи Ҷудий қарор гирифт ва нидо омад аз ҷониби Аллоҳ, ки ҳалокат бод бар мардуми ситамкор!

وَقِيلَ يَـٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ва Нӯҳ Парвардигорашро нидо дод: Эй Парвардигори ман, писарам аз хонадони ман буд ва ваъдаи Ту ҳақ аст ва нерӯмандтарини ҳукмкунандагон Ту ҳастӣ!

وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِي مِنۡ أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ أَحۡكَمُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Аллоҳ гуфт: Эй Нӯҳ, ҳароина, ӯ аз хонадони ту нест (яъне, ӯ аз ҷумлаи касоне нест, ки онҳоро наҷот медиҳем), албатта, пурсидани ту наҷоти писаратро амали солеҳ нест, зеро писараш кофир буд. Пас ту Маро аз чизе суол макун, ки туро дониши он нест! Ба дурустӣ, ки панд медиҳам туро, ки аз мардуми

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٤٦﴾

нодон набошӣ. (Яъне,ту худ бар ҳалоки кофирон дуъо мекардӣ, баъд аз он наҷоти кофиронро суол мекунӣ)[1]

**47.** Нӯҳ гуфт: Эй Парвардигори ман, паноҳ мебарам ба Ту, аз он, ки аз Ту он чиро бипурсам, ки маро дониши он нест! Ва агар маро наёмӯрзӣ ва ба ман раҳм нанамоӣ, аз зиёнкардагон хоҳам буд.

قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٤٧

**48.** Гуфта шуд: Эй Нӯҳ, ҳароина ба саломат ва баракоте, ки бар туву онҳо, ки ҳамроҳи туанд, арзонӣ доштаем, фурӯд ой аз киштӣ. Ва умматҳое ҳастанд аз зурриёти ҳамроҳони ту, ки онҳоро аз неъматҳои дунё бархурдор месозем, он гоҳ мерасад онҳоро азоби дардовари Мо дар охират[2].

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٨

**49.** Аллоҳ барои Расулаш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мегӯяд: Инҳо аз хабарҳои ғайб ҳастанд, ки бар ту ваҳй мекунем. Пеш аз ин на ту ва на қавмат онҳоро намедонистед. Пас сабр кун, бар дурӯғ баровардани

تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ٤٩

(1) Тафсири Бағавӣ 4\181

(2) Тафсири ибни Касир 4\327

қавмат туро ва азият доданашон туро, ба дурустӣ, ки Мо туро нусрат хоҳем дод, зеро оқибати нек аз они парҳезгорон аст![1]

**50.** Ва бар қавми Од бародарашон Ҳудро фиристодем. Гуфт барояшон: Эй қавми ман, Аллоҳи барҳақро бипарастед, шуморо ҳеҷ маъбуди барҳақе ҷуз Ӯ нест, пас холис Ӯро ибодат кунед ва нестед шумо дар ибодати бутон магар дурӯғсозоне.[2]

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Эй қавми ман, он чи ки ман шуморо ба он даъват менамоям аз холис ибодат кардан барои Аллоҳ ва тарк кардани ибодати бутпарастӣ аз шумо музде наметалабам. Музди ман танҳо бо он касест, ки маро офаридааст. Чаро аз рӯи хирад намеандешед?[3]

يَٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِى فَطَرَنِىٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Ва эй қавми ман, аз Парвардигоратон омӯрзиш бихоҳед, он гоҳ ба сӯи Ӯ бо тавба бозгардед, то боронро пай дар пай бар шумо фурӯ резад ва бар

وَيَٰقَوْمِ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا وَيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمْ وَلَا تَتَوَلَّوْا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٥٢﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\328

(2) Тафсири Бағавӣ 4\182

(3) Тафсири Табарӣ 15\357

нерӯятон бияфзояд! Ва чун гунаҳкорон аз даъвати ман рӯй барматобед!

**53.** Гуфтанд: Эй Ҳуд, ту барои мо далели равшане наёвардаӣ ва мо ба гуфтори ту ибодати маъбудони хешро тарк намекунем ва ба ту имон намеоварем.

**54.** Ҷуз ин нагӯем, ки баъзе аз маъбудони мо ба ту озоре(1) расондаанд. Гуфт Ҳуд барояшон: «Аллоҳро гувоҳ мегирам ва шумо низ гувоҳ бошед, ки ман аз он чӣ ки шумо ғайри Аллоҳ мепарастед, безорам.

**55.** Ҳамагӣ (шумо ҳамроҳи бутҳоятон), бо ҳилагарӣ бар зидди ман бархезед ва маро мӯҳлат мадиҳед. (Ҳуд инро ба он хотир гуфт, ки боварии комил дошт, ки на онҳо ва на бутонашон барои ӯ чизе зарар оварда наметавонанд(2)

**56.** Ман бар Аллоҳи якто, ки Парвардигори ман ва Парвардигори шумост, таваккал кардам. Ва ҳеҷ чизе намерасад маро, магар ба амри Ӯ ва бар ҳама чиз Ӯ

قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ٥٣

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤

مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥

إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٦

(1) Яъне маъбудони моро айбу эрод мегирӣ ва моро ба бехирадӣ нисбат медиҳӣ ба ту осебе расондаанд. Муродашон аз ин осеб; девонагӣ аст

(2) Тафсири Табарӣ 15\361

тавоност. Ҳеҷ ҷунбандае, нест бар рӯи замин, магар Аллоҳ молики ӯст. Албатта, Парвардигори ман бар роҳи рост аст (яъне, дар қазо ва шариъат ва амраш одил аст, некӯкорро бо некӯияш ва бадкорро бо бадиаш ҷазо медиҳад)![1]

**57.** Пас, агар рӯй бигардонед аз иҷобат кардани даъвати ҳақ ба ростӣ ки он чиро ки бо он ба сӯи шумо фиристода шуда будам ба шумо расонидам ва Парвардигори ман мардуми дигареро ҷонишини шумо хоҳад гардонид, ки онҳо тавҳиди Ӯро ба ҷо оранд ва ибодаташро бо ихлос адо намоянд ва ба сабаби куфр ва исёнатон ҳеҷ ба ӯ зиёне намерасонед. Зеро Парвардигори ман нигаҳбони ҳамаи чизҳост![2]

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٥٧

**58.** Ва чун фармони Мо барои азоби қавми Ҳуд даррасид, ба раҳмати хеш Ҳуд ва касонеро, ки ба ӯ имон оварда буданд, наҷот додем ва онҳоро низ аз азоби сахти рӯзи қиёмат раҳонидем.[3]

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨

(1) Тафсири Табарӣ 15\364

(2) Тафсири Табарӣ 15\365

(3) Тафсири Табарӣ 15\365

**59.** Ва инҳо қавми Од буданд, ки оёти Парвардигорашонро инкор карданд ва паёмбаронашро нофармонӣ карданд ва ба фармони ҳар ҷаббори саркаш гардан ниҳоданд.

وَتِلْكَ عَادٌ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Ва дар ин дунёву рӯзи қиёмат гирифтори лаънат шуданд. Огоҳ бошед, ки қавми Од ба Парвардигорашон кофир шуданд, огоҳ бошед, ки лаънат бод бар Од, қавми Ҳуд!

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦٠﴾

**61.** Ва бар қавми Самуд бародарашон Солеҳро фиристодем, Пас барояшон гуфт: «Эй қавми ман, Аллоҳи барҳақро бипарастед! Шуморо ҷуз Ӯ маъбуди барҳақе нест. Ӯст, ки шуморо аз замин падид овардааст ва шуморо дар замин зиндагонӣ[1] ва бақо дод. Пас омӯрзиш хоҳед аз гуноҳонатон ва ба даргоҳаш бозгашта тавба кунед. Албатта, Парвардигори ман наздик аст барои шахсе, ки Ӯро бо ихлос ибодат мекунад ва дуъоҳоро иҷобат мекунад![2]

۞ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ هُوَ أَنْشَأَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُجِيبٌ ﴿٦١﴾

(1) Умри дарозашон дод, ҳатто яке аз онон аз сесад сол то ҳазор сол умр медид. Тафсири Бағавӣ 4\185

(2) Тафсири Бағавӣ 4\185

**62.** Гуфтанд Самудиён ба паёмбарашон: Эй Солеҳ, пеш аз ин ба ту умед медоштем. Оё моро аз парастиши он чӣ падаронамон мепарастиданд, бозмедорӣ? Мо аз он чӣ моро ба он мехонӣ[1], дар шаккем, ки моро дар шубҳаи бузург меандозад.

قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدۡ كُنتَ فِينَا مَرۡجُوّٗا قَبۡلَ هَٰذَآۖ أَتَنۡهَىٰنَآ أَن نَّعۡبُدَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٦٢

**63.** Солеҳ барои қавми худ гуфт: Эй қавми ман, хабар диҳед маро агар аз Парвардигорам ҳуҷҷате ҳамроҳи худ дошта бошам ва Ӯ ба ман раҳмати хеш (яъне, нубувват) арзонӣ карда бошад, чӣ касе маро ёрӣ мекунад, агар аз фармонаш сарпечӣ кунам? Агар аз шумо фармон барам, ҷуз ба зиёни ман нахоҳед афзуд.

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ٦٣

**64.** Ва эй қавми ман, ин шутури Аллоҳ аст ва нишонаест барои шумо бар ҳақиқат будани он чи ки ба он шуморо даъват менамоям. Пас, онро бигзоред, то дар замини Аллоҳ бичарад ва ба ӯ ҳеҷ зиёне нарасонед, ки агар чунин кардед, ба зудӣ азоб шуморо фурӯ гирад.[2]

وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٞ قَرِيبٞ ٦٤

---

(1) Ба ибодати Аллоҳи ягона.

(2) Тафсири Табарӣ 15\371

**65.** Пас Солеҳро дурӯғ бароварданд ва шутурро сар буриданд. Солеҳ гуфт: Се рӯз дар хонаҳои худ аз зиндагӣ насибадор шавед ва ин ваъдаест холӣ аз дурӯғ ва воқеъ шудани он ҳатмист.

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ﴿٦٥﴾

**66.** Чун амри Мо ба ҳалоки онҳо фаро расид, Солеҳ ва касоне, ки ба ӯ имон оварда буданд, ба раҳмати хеш аз хории он рӯз наҷот бахшидем. Зеро Парвардигори ту тавонову пирӯзманд аст!

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَمِنۡ خِزۡيِ يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ﴿٦٦﴾

**67.** Ва ситамгоронро он бонги сахти маргбор фурӯ гирифт, пас субҳ карданд дар хонаҳои худ хушк шуда ба зону афтода, мурданд.

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Чунин гӯӣ, ки ҳаргиз дар он диёр набудаанд. Огоҳ бошед, ки қавми Самуд ба Парвардигорашон кофир шуданд, Огоҳ бошед, ки дуриву ҳалокат бар қавми Самуд бод!

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّثَمُودَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ба таҳқиқ расулони[1] Мо барои Иброҳим ва ҳамсараш мужда оварданд[2]. Гуфтанд:

وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ﴿٦٩﴾

(1) Яъне, се фаришта; Ҷабрил, Микоил ва Исрофил

(2) Яъне, Иброҳим алайҳиссалом ва ҳамсараш Сорaро хушхабар доданд, ки барои онон фарзанде ба номи Исҳоқ таваллуд мешавад. Тафсири Бағавӣ 4/188

«Салом!» Гуфт: «Салом!» Ва лаҳзае баъд гӯсолаи фарбеҳи бирёншударо овард.

فَلَمَّا رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ قَالُواْ لَا تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠

**70.** Пас чун Иброҳим (алайҳис салом) дид, ки ба он меҳмонон даст дароз намекунанд, бар онон гумони бад кард ва дар дил аз онҳо хавф бурд. Гуфтанд (фариштагон): «Матарс, мо бар қавми Лут барои ҳалокашон фиристода шудаем».[1]

وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١

**71.** Ва зани Иброҳим Сора, ки дар паси парда истода буд, суханони фариштагонро шунида, пас аз хушҳолӣ хандид. Онгоҳ, ӯро ба Исҳоқ ва пас аз Исҳоқ бо омадани (набераaш) Яъқуб хушхабараш додем.

قَالَتۡ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٞ وَهَٰذَا بَعۡلِي شَيۡخًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عَجِيبٞ ٧٢

**72.** Гуфт (Сора): «Вой бар ман, оё дар ин пиронсолӣ таваллуд мекунам ва ин шавҳари ман низ пир аст? ҳамоно, ин кор чизи аҷибест!»

قَالُوٓاْ أَتَعۡجَبِينَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۖ رَحۡمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٞ مَّجِيدٞ ٧٣

**73.** Фариштагон гуфтанд: Оё аз қудрати Аллоҳ таъаҷҷуб мекунӣ? Раҳмату баракати Аллоҳ бар шумо, аҳли ин хона арзонӣ бод! Ҳароина, Аллоҳи бузург сазовори

(1) Тафсири Табарӣ 14\387

ситоиш ва баландмартаба аст![1]

**74.** Чун тарс аз Иброҳим дур шуд ва ӯро хушхабар омад, ки соҳиби фарзанд мешавад, бо фиристодагони Мо дар бораи қавми Лут ба баҳс бархост[2].

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنۡ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلرَّوۡعُ وَجَآءَتۡهُ ٱلۡبُشۡرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِي قَوۡمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Албатта, Иброҳим бурдбору раҳмдил ва ҳалиму фармонбардор ва руҷӯъкунанда ба сӯи Аллоҳ буд.

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٞ مُّنِيبٞ ﴿٧٥﴾

**76.** (Фариштагон гуфтанд): Эй Иброҳим, аз ин (баҳс, ки дар бораи қавми Лут меравад), рӯй гардон! Ҳамоно фармони Парвардигорат омадааст ва албатта бар онҳо азобе, ки ҳеҷ баргаштан надорад, фурӯд хоҳад омад.

يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ قَدۡ جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَإِنَّهُمۡ ءَاتِيهِمۡ عَذَابٌ غَيۡرُ مَرۡدُودٖ ﴿٧٦﴾

**77.** Ва чун расулони Мо назди Лут (алайҳис салом) омаданд, Лут аз омадани онҳо нохуш ва андӯҳгину дилтанг шуд, зеро намедонист онон

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗا وَقَالَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَصِيبٞ ﴿٧٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\386

(2) Яъне, чун Иброҳим донист, ки фариштагон барои ҳалоки қавми Лут омадаанд, аз онон пурсид: Агар дар миёни кофирон панҷоҳ нафар мусулмон бошад ҳам ҳалокашон мекунед? Фариштагон гуфтанд: Не. Агар чиҳил мусулмон бошад чӣ? Фариштагон гуфтанд: Не. Дар охир Иброҳим гуфт: агар як мусулмон бошад чӣ? Гуфтанд: Агар дар миёни кофирон як мусулмон ҳам бошад, ҳалокашон намекунем. Иброҳим гуфт: ин тавр бошад, дар миёни онон Лут (алайҳис салом) ҳаст ку? Дар ин вақт фариштагон ба Иброҳим наҷоти Лут ва онҳоеро, ки ба ӯ имон овардаанд, фаҳмониданд. Тафсири Бағавӣ 4\190

фиристодагони Аллоҳанд ва аз тарси он ки қавмаш ба онон зараре нарасонанд[1] гуфт: «Имрӯз, рӯзи сахтест».

**78.** Ва қавмаш шитобон назди ӯ омаданд ва онон пеш аз ин корҳои зишт (*ливота*) анҷом медоданд. *Лут* гуфт: «Эй қавми ман, инҳо духтарони ман[2] (яъне, духтарони уммати ман) ҳастанд, пас, онҳоро никоҳ кунед, ки барои издивоҷи Шумо покизатаранд. Аз Аллоҳ битарсед ва маро дар баробари меҳмононам бад макунед. Оё марди хирадманде дар миёни шумо нест?»[3]

وَجَآءَهُۥ قَوۡمُهُۥ يُهۡرَعُونَ إِلَيۡهِ وَمِن قَبۡلُ كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطۡهَرُ لَكُمۡۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ فِي ضَيۡفِيٓۖ أَلَيۡسَ مِنكُمۡ رَجُلٞ رَّشِيدٞ ٧٨

**79.** Гуфтанд: «Ту худ медонӣ, ки моро ба духтарони ту ниёзе нест ва низ медонӣ, ки чӣ мехоҳем (яъне, бо мардҳо расиданро мехоҳем)».

قَالُواْ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنۡ حَقّٖ وَإِنَّكَ لَتَعۡلَمُ مَا نُرِيدُ ٧٩

**80.** *Лут* ба қавмаш гуфт: Кош дар баробари шумо қудрате медоштам ё метавонистам ба такягоҳи устуворе паноҳ

قَالَ لَوۡ أَنَّ لِي بِكُمۡ قُوَّةً أَوۡ ءَاوِيٓ إِلَىٰ رُكۡنٖ شَدِيدٖ ٨٠

(1) Зеро фариштагон ба шакли навҷавонҳои хеле зебо буданд ва одати қавми *Лут* ин буд, ки бо мардон ливотат (алоқаи ҷинсӣ ) мекарданд ва қавмаш аз омадани ин меҳмонҳо бохабар шуданд ва аз ин сабаб *Лут* тарсид. Тафсири Саъдӣ 1/ 386

(2) Онҳоро ба духтарони худ нисбат дод, зеро ки ҳар як паёмбар дар қавми худ ба манзалаи падар аст.

(3) Тафсири Бағавӣ 4 / 192

бибарам (яъне, ба қабилаи қудратманде, ки маро дар муқобили шумо нусрат медоданд)![1]

**81.** Гуфтанд (фариштагон): Эй Лут, мо фиристодагони Парвардигори ту ҳастем, фиристода шудаем, то ин ки қавматро ҳалок кунем! Инҳо ҳаргиз ба ту нахоҳанд расид. Чун қисме аз шаб бигзарад, хонадони хешро аз ин деҳа берун бибар. Ва ҳеҷ як аз шумо ба қафо нанигарад, ҷуз ҳамсарат, ки (кофира аст) ба ӯ низ он чӣ ба онҳо расад, хоҳад расид. Ваъдаи онҳо субҳгоҳ аст. Лут хост, ки зудтар ҳалокашон кунад, вале фариштагон гуфтанд: Оё субҳ наздик нест?[2]

قَالُواْ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ إِلَيۡكَۖ فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٌ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمۡۚ إِنَّ مَوۡعِدَهُمُ ٱلصُّبۡحُۚ أَلَيۡسَ ٱلصُّبۡحُ بِقَرِيبٖ ﴿٨١﴾

**82.** Пас чун фармони Мо бар ҳалоки онҳо фаро расид, он деҳаро зеру забар кардем (яъне чаппа намудем) ва бар он деҳа бо бороне аз санггилҳо пай дар пай онҳоро сангборон кардем,

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ﴿٨٢﴾

**83.** ин сангҳо аз сӯи Парвардигорат нишондор[3] буданд ва инчунин ин сангҳо

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ﴿٨٣﴾

(1) Тафсири Табарӣ 15\418

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 386 ва Табарӣ 15\428

(3) Яъне, он сангҳо монанди сангҳои замин набуданд.

аз ситамгорон дур нестанд, (яъне, аз мушрикони Макка).[1]

**84.** Ва бар қабилаи Мадян[2] бародарашон Шуъайб (алайҳиссаломро) фиристодем. Гуфт: «Эй қавми ман, Аллоҳи якторо бипарастед, шуморо ҳеҷ маъбуди барҳақе ҷуз Ӯ нест! Ва дар паймонаву тарозу ҳаққи мардумро кам макунед! Ҳамоно, шуморо дар неъмат ва осудагӣ мебинам. Ва ба сабаби кам карданатон дар паймонаву тарозу аз рӯзе, ки азобаш шуморо фурӯ гирад, метарсам.[3]

۞وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤

**85.** Ва эй қавми ман, паймонаву тарозуро аз рӯи адл пурра ва комилан адо кунед ва ба мардум чизҳояшонро кам мадиҳед ва чун табаҳкорон дар замин фасод макунед.

وَيَٰقَوۡمِ أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥

**86.** Агар имон дошта бошед, он чӣ Аллоҳ аз моли ҳалоли худ боқӣ мегузорад ба сабаби вафо карданатон бар паймонаву тарозу бароятон беҳтар аст аз ҳаром ва

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ٨٦

(1) Тафсири Бағавӣ 4 / 194

(2) Қабилаи машҳуре аст, ки дар поёнгоҳи замини Фаластин зиндагӣ мекарданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 387

(3) Тафсири Табарӣ 15 / 443

камбудиҳое, ки аз тарозу мезанед. Ва ман бар шумо нигаҳбон нестам.[1]

**87.** Гуфтанд: «Эй Шуъайб, оё намозат ба ту фармон медиҳад, ки мо он бутҳоеро ки падаронамон мепарастиданд, тарк кунем ё дар амволи худ ончунон, ки худ мехоҳем, тасарруф накунем? Ба ростӣ ту марди бурдбору хирадманд ҳастӣ (лек аз ин сухан мақсадашон истеҳзо буд ва мегуфтанд, ки ту беақл ҳастӣ).[2]

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن نَّتۡرُكَ
مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا
مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ٨٧

**88.** Гуфт (Шуъайб): Эй қавми ман, чӣ мегӯед, агар барои ман аз ҷониби Парвардигорам ҳуҷҷате бошад барои тасдиқи он чи ки шуморо даъват мекунам ва Ӯ маро аз сӯи худ ризқи ҳалолу пок ато карда бошад? Оё метавонам ба хилофи дастуроти Ӯ амал кунам? Ва намехоҳам шуморо аз чизе манъ кунам ва худам муртакиби он шавам. Ман то он ҷо ки метавонам ҷуз ислоҳ чизеро намехоҳам. Тавфиқи ман танҳо ба фазли Аллоҳ аст. Ба Ӯ таваккал

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ
مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ
أُرِيدُ أَنۡ أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ
عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا
تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨

(1) Тафсири Табарӣ 15/ 448

(2) Тафсири Табарӣ 15/ 450

кардаам, ба даргоҳи Ӯ рӯй меоварам.[1]

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩

**89.** Ва эй қавми ман! Душманании ман шуморо ба он набарад, ки ба шумо он чи бирасад, ки ба қавми Нӯҳ ё қавми Ҳуд ё қавми Солеҳ расид; ва қавми Лут аз шумо дур нест.

وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠

**90.** Аз Парвардигоратон омӯрзиши гуноҳонатонро бихоҳед. Ба даргоҳаш тавба кунед, ки албатта, Парвардигори ман меҳрубону дӯстдоранда аст тавбакунандагонро!

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ وَلَوۡلَا رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡنَا بِعَزِيزٖ ٩١

**91.** Гуфтанд: Эй Шуъайб, бисёре аз чизҳоеро, ки мегӯӣ, намефаҳмем, туро дар миёни худ нотавон мебинем, агар ба хотири қабилаат набуд, сангсорат карда туро мекуштем ва ту назди мо арзиш ва эҳтироме надорӣ.[2]

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَهۡطِيٓ أَعَزُّ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَٱتَّخَذۡتُمُوهُ وَرَآءَكُمۡ ظِهۡرِيًّاۖ إِنَّ رَبِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٩٢

**92.** Гуфт (Шуъайб): Эй қавми ман, оё қабилаи ман дар назди шумо аз Аллоҳи барҳақ болотару гиромитар аст? Оё Аллоҳро пушти сар қарор медиҳед ва аз Ӯ наметарсед ва қудрат ва иззати Вайро бузург намедоред? Ва ҳол он ки

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 387

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 197

Парвардигори ман бар ҳар коре, ки мекунед, онро иҳота дорад. Ҳамаи амалҳои бандагонашро медонад ва мувофиқи он ҷазо медиҳад![1]

**93.** Ва эй қавми ман, шумо ҳамчунон, ки ҳастед, ба кори хеш машғул бошед ва ман ҳам ба кори хеш машғул мешавам. Ба зудӣ хоҳед донист, ки азоби расвокунанда ба чи касе мерасад ва хоҳед донист, ки чи касе дурӯғгӯй ҳаст. Мунтазир бимонед, ҳамоно ман низ бо шумо мунтазир мемонам![2]

وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي
عَٰمِلٞۖ سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ
يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي
مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣

**94.** Ва чун замони азоби Мо бар ҳалоки онҳо фаро расид, Шуъайб ва касонеро, ки ба ӯ имон оварда буданд, ба раҳмати хеш наҷот додем. Ва ситамкоронро наъраи ваҳшатангези азоб фурӯ гирифт ва дар хонаҳои хеш ба зону афтода, мурданд,[3]

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي
دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩٤

**95.** чунон ки гӯӣ ҳаргиз дар он диёр набудаанд. Огоҳ бош, дурӣ аз раҳмати Аллоҳ ва ҳалок бар мардуми Мадян бод, ҳамчунон ки дурӣ аз

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ كَمَا
بَعِدَتۡ ثَمُودُ ٩٥

(1) Тафсири Табарӣ 15/ 461
(2) Тафсири Табарӣ 15/ 463
(3) Тафсири Бағавӣ 4/ 197

раҳмати Аллоҳ ва ҳалок бар қавми Самуд шуд!

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٩٦

**96.** Ва ҳароина, Мо Мӯсо (алайҳиссалом)-ро ҳамроҳ бо оёту ҳуҷҷати ошкори хеш фиристодем,

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ فِرۡعَوۡنَۖ وَمَآ أَمۡرُ فِرۡعَوۡنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

**97.** ба назди Фиръавн ва бузургони қавмаш. Аммо қавми Фиръавн пайрави фармони Фиръавн шуданд. Ва фармони Фиръавн ба роҳи савоб роҳ наменамуд.

يَقۡدُمُ قَوۡمَهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَأَوۡرَدَهُمُ ٱلنَّارَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡوِرۡدُ ٱلۡمَوۡرُودُ ٩٨

**98.** Дар рӯзи қиёмат Фиръавн пешопеши қавми худ биёяд ва ҳамаро ба оташ даровараd, ки дохилшудагонро ҷойгоҳи баде аст![1]

وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِۦ لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ بِئۡسَ ٱلرِّفۡدُ ٱلۡمَرۡفُودُ ٩٩

**99.** Лаънати дунё ва охиратро аз ақиби азоб (яъне ғарқ шудан дар дарё) бар онҳо фиристода шуд ва чӣ бад атое (лаънат) ба онон дода шудааст![2]

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيۡكَۖ مِنۡهَا قَآئِمٞ وَحَصِيدٞ ١٠٠

**100.** Инҳо ахбори деҳаҳоест[3], ки барои ту (эй Паёмбар) ҳикоят мекунем; деҳаҳое, ки баъзе осори он ҳанӯз боқианд ва баъзе вайрон шуда нобуд шудаанд.

---

(1) Тафсири ибни Касир 4/ 348

(2) Тафсири Табарӣ 15 / 468

(3) Деҳаҳое, ки гирифтори азоби Аллоҳ шуданд

**101.** Мо ба онҳо ситам накардаем, балки худ ба ҷони худ ситам мекарданд, (яъне, ширк меоварданд). Ва чун амри Парвардигори ту барои ҳалоки онҳо фаро расид, маъбудоне, ки ба ҷои Аллоҳи барҳақ мепарастиданд, ҳеҷ ба ёриашон наомаданд ва ҷуз зиёнкорӣ ва ҳалокат чизе бар онон наяфзуданд.(1)

وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡۖ فَمَآ أَغۡنَتۡ عَنۡهُمۡ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِي يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ لَّمَّا جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَمَا زَادُوهُمۡ غَيۡرَ تَتۡبِيبٖ ١٠١

**102.** Ва инчунин аст ба азоб гирифтани Парвардигори ту, вақте ки бихоҳад деҳаҳои ситамкорро ба азоб кашад. Ба ростӣ, азоби Аллоҳ дарднок ва сахт аст.

وَكَذَٰلِكَ أَخۡذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلۡقُرَىٰ وَهِيَ ظَٰلِمَةٌۚ إِنَّ أَخۡذَهُۥٓ أَلِيمٞ شَدِيدٌ ١٠٢

**103.** Албатта, дар қисса ва ахбори гузаштагон барои касоне, ки аз азоби охират метарсанд, ибратест. Он рӯз рӯзест, ки мардум барои ҳисобу китоб ва подоши аъмол гирд оварда шаванд ва он рӯз, ки мардумро аз аввалин то охирин дар он ҳозир оваранд!(2)

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّمَنۡ خَافَ عَذَابَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمٞ مَّجۡمُوعٞ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوۡمٞ مَّشۡهُودٞ ١٠٣

**104.** Ва ҷуз то андак муддати муайяне (омадани рӯзи қиёматро) ба таъхир намеандозем.

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٖ مَّعۡدُودٖ ١٠٤

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 198

(2) Тафсири Табарӣ 15/ 477

**105.** Рӯзе, ки чун биёяд, ҳеҷ кас ҷуз ба фармони Ӯ сухан нагӯяд ва мардумон баъзе бадбахт бошанд ва баъзе некбахт.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Аммо онон, ки бадбахт шудаанд, пас дар оташанд ва ононро дар он дӯзах нолаи зору фарёди сахте бувад, (яъне, монанди овози хар).(1)

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ҳамеша дар дузах ҷовидон хоҳанд монд, то осмонҳову замин боқӣ аст, магар он чи Парвардигорат бихоҳад(2), албатта, Парвардигори ту (эй Паёмбар) ҳар чӣ хоҳад, ҳамон кунад!(3)

خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ва аммо ононе, ки некбахт гардонида шудаанд, то осмонҳову замин боқӣ ҳастанд, ҳамеша дар биҳишт ҷовидон бимонанд; магар он чӣ Парвардигорат бихоҳад(4). Атои Ӯ (неъматҳои ҷаннат) ҳеҷ қатъ намешавад.(5)

۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Пас, аз он чӣ инҳо (мушрикон) мепарастанд, ба шакку шубҳа мабош. Намепарастанд бутҳояшонро

فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُهُم مِّن قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١٠٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 200

(2) Яъне, гунаҳкорони муваҳҳидро баъд аз муддате аз дузах берун орад

(3) Тафсири Табарӣ 15/ 481

(4) Яъне, гунаҳкорони муваҳҳидро андак замон дар дузах нигоҳ дошта сипас ба ҷаннат дохилашон кунад

(5) Тафсири Табарӣ 15/ 488

ҷуз ба он гуна, ки падаронашон пеш аз ин мепарастиданд. Ва албатта, Мо насиби ононро аз азоб бе ҳеҷ каму костӣ адо хоҳем кард!

**110.** Ва ҳамоно ба Мӯсо (алайҳиссалом) китоби Таврот додем. Дар он китоб ихтилоф шуд, (яъне, баъзеҳо ба он имон оварданд ва баъзеашон онро инкор карданд). Агар намебуд сухане, ки пеш содир шуда аз ҷониби Парвардигорат, ҳатман миёнашон доварӣ мешуд. Ва онҳо ( яҳуд ва куффори қавмат) албатта, дар он китоб (яъне, Қуръон) сахт дар шубҳаанд.[1]

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَٱخۡتُلِفَ فِيهِۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١١٠

**111.** Ва қасам, ки албатта, Парвардигори ту (эй Паёмбар) ҷазои аъмоли ҳамаро ба пуррагӣ хоҳад дод ва ҳамоно Аллоҳ ба ҳар корҳое, ки мекунанд, огоҳ аст![2]

وَإِنَّ كُلّٗا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمۡ رَبُّكَ أَعۡمَٰلَهُمۡۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١١

**112.** Пас устувору собитқадам бош эй Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), ҳамчунон ки амр шудаӣ. Ва низ онҳое, ки тавба кардаанд, ҳамроҳи

فَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطۡغَوۡاْۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 390

(2) Тафсири Табарӣ 15/ 498

ту бояд чунин кунанд ва аз ҳад нагузаред! Ҳамоно Аллоҳ ба кирдори шумо биност.

**113.** Ва ба ситамкорон майл накунед, ки азоби оташи дӯзах шуморо бирасад. Шуморо ҷуз Аллоҳ ҳеҷ дӯсте нест ва касе ёриатон накунад!

وَلَا تَرْكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Ва намоз бигузор (эй Паёмбар) дар оғозу анҷоми рӯз ва чанд соате аз шаб. ҳамоно, некиҳо (намозҳои панҷгона) бадиҳоро аз миён мебаранд. Ин пандест барои пандпазирон.(1)

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ ۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Сабр кун (эй Паёмбар) ба барпой доштани намоз ва бар озору машаққатҳо, ҳамоно Аллоҳ музди некӯкоронро зоеъ (барбод) намесозад!(2)

وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Пас чаро аз мардуми он асрҳое, ки пеш аз шумо буданд, аҳли хирад нашуданд, ки аз фасод дар замин манъ кунанд, магар шумораи андаке аз онҳо, ки наҷот додем. Ва ситамгарон чизеро пайравӣ карданд, ки ба он осудагӣ дода шуданд ва ба лаззатҳои дунё машғул шуданд ва бо ин корашон

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُوْلُواْ بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ ۗ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَآ أُتْرِفُواْ فِيهِ وَكَانُواْ مُجْرِمِينَ ﴿١١٦﴾

(1) Дар ин оят ишорае аст ба намозҳои панҷвақта. Тафсири Саъдӣ 1/ 391

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 205

гунаҳкор буданд ва нобуд шуданд.[1]

**117.** Парвардигори ту (эй Паёмбар) ҳеҷ деҳотеро, ки мардумаш некӯкор бошанд ва аз фасоду ситам парҳезгор бошанд, ба ситам ҳалок нахоҳад сохт.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ وَأَهۡلُهَا مُصۡلِحُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Ва агар хоста буд Парвардигори ту, мегардонд ҳамаи мардумонро як миллат (яъне, дар дини Ислом), лекин Аллоҳ инро нахост, барои ҳамин ҳамеша мардум дар дин мухталифанд; (ва дар ин ҳама ҳикматест),[2]

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخۡتَلِفِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** магар онҳое, ки имон оварданд ба Аллоҳу расулаш ва дар роҳи ҳақ ҳамеша муттафиқанд Парвардигорат бар онҳо раҳмат карда ва онҳоро барои ҳикмати гуногуне (яъне, гурӯҳе некбахт ва гурӯҳе бадбахт, гурӯҳе дар биҳишт ва гурӯҳе дар дӯзах) биёфаридааст. Ва сухани Парвардигори ту бар ин муқаррар (лозим ва тамом) шуда, ки албатта, ҷаҳаннамро аз ҳамаи ҷинну инс пур мекунам.[3]

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمۡۗ وَتَمَّتۡ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ﴿١١٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 206

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 392

(3) Тафсирӣ Табарӣ 15/ 535

**120.** Ҳар хабаре аз ахбори паёмбаронро бароят (эй Паёмбар) ҳикоят мекунем, то дили туро собиту ором гардонем. Ва дар ин сура бар ту сухани ҳақ (мурод аз сухани ҳақ қиссаҳоест, ки пештар дар ин сура зикр шудаанд) ва барои мӯъминон мавъизаву панд ва ёдоварӣ омадааст.[1]

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِى هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ва бигӯ (эй Паёмбар), ба касоне, ки имон намеоваранд: «Шумо ба ҳар тавре, ки хоҳед, амал кунед, мо низ амал мекунем.

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَٰمِلُونَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ва шумо интизорӣ бикашед оқибати кори моро, мо низ мунтазир мебошем оқибати кори шуморо.

وَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ва аз они Аллоҳ аст илми ғайби[2] осмонҳову замин ва ба сӯи Ӯ ҳамаи корҳо бозгардонда мешавад рӯзи қиёмат. (Эй Паёмбар) Ӯро бипараст ва бар Ӯ таваккал кун, ки Парвардигори ту аз он чӣ ба ҷой меоваред (аз амалҳои неку бадатон, ки мувофиқи он шуморо ҷазо медиҳад), ғофил нест![3]

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ ٱلْأَمْرُ كُلُّهُۥ فَٱعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

(1) Тафсирӣ Табарӣ 15/ 540

(2) Яъне, илми он чизе, ки аз мардум пинҳон аст

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 392

# Сураи Юсуф



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 111 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лом, Ро(1). Ин оётҳои Китоб маъноҳояш равшан, роҳи ҳақ ва ҳалолу ҳаромро баён мекунад(2).

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ۝١

2. Мо Қуръонро ба забони арабӣ нозил кардем, то ин ки шумо (эй арабҳо) маънои онро бифаҳмед ва он чиро, ки дар он аст, ба ақл дарёбед ва ба роҳнамудиаш амал намоед!(3)

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ۝٢

3. Бо ин Қуръон, ки ба ту эй Расул ваҳй кардаем, беҳтарин қиссаҳоро ҳикоят мекунем ва туро бар онҳо хабардор месозем, ки ту пеш аз ин аз аҳволи қавмҳои гузашта аз бехабарон будӣ.

نَحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ أَحۡسَنَ ٱلۡقَصَصِ بِمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ۝٣

4. Эй Паёмбар, ба ёд ор он замонеро, ки чун Юсуф ба падари худ гуфт: «Эй падар, ман дар хоб ёздаҳ ситора ва хуршед ва моҳро дидам. Онҳоро

إِذۡ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّي رَأَيۡتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوۡكَبٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ رَأَيۡتُهُمۡ لِي سَٰجِدِينَ ۝٤

(1) Дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Тафсири Бағавӣ 4\209

(3) Тафсири Бағавӣ 4\209

дидам, ки саҷдаам мекунанд».[1]

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقۡصُصۡ رُءۡيَاكَ عَلَىٰٓ إِخۡوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيۡدًاۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٥

**5.** Яъқуб ба писараш Юсуф гуфт: «Эй писаракам, хобатро барои бародаронат ҳикоят макун, ки ба ту ҳасад мебаранд ва ба ту ҳиллае меандешанд. Зеро шайтон душмани ошкори одамиён аст! Пас Юсуф ба фармони падараш хобашро аз бародаронаш пинҳон кард[2].

وَكَذَٰلِكَ يَجۡتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعۡقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيۡكَ مِن قَبۡلُ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦

**6.** Ва он чунон ки дар хоб ба ту намуд, Парвардигорат туро ихтиёр мекунад ва таъбири хобро ба ту таълим медиҳад ва ҳамчунон, ки неъмати худро пеш аз ин бар падарони ту Иброҳиму Исҳоқ пурра карда буд, бар туву хонадони Яъқуб ҳам пурра мекунад, ки Парвардигорат доно аст, ҳар киро бихоҳад аз бандагонаш ихтиёр мекунад ва ҳаким аст дар ҷо ба ҷойгузории корҳои махлуқоташ!»[3]

۞لَّقَدۡ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخۡوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٞ لِّلسَّآئِلِينَ ٧

**7.** Бегумон дар саргузашти Юсуф ва бародаронаш барои онон, ки аз он

(1) Гуфта шудааст, ки хоби паёмбарон ваҳӣ аст. Тафсири Табарӣ 15\554 Ва ин хоб муждаест барои Юсуф алайҳиссалом, ки далолат ба баландии мартабаи ӯ мекунад.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\393

(3) Тафсири Табарӣ 15\561

пурсон мешаванд, ибратҳост.

**8.** Он гоҳ, ки бародаронаш гуфтанд: «Юсуф ва бародараш (Бинёмин, ки аз як падару як модаранд) назди падарамон маҳбубтар аз мо ҳастанд, ҳол он ки мо худ як гӯруҳи нерӯмандем. Албатта, падарамон дар иштибоҳи ошкорест[1]»

إِذْ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٨﴾

**9.** «Юсуфро бикушед ё дар сарзамини номаълуме биандозед, то таваҷҷӯҳи падар хоси шумо гардад ва аз он пас аз гуноҳатон пушаймонӣ карда, тавба мекунед мардуме шоиста ба шумор меоед, зеро, ки Аллоҳ тавбапазир аст ва падар ҳам узратонро қабул менамояд».[2]

ٱقْتُلُواْ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُواْ مِنۢ بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ﴿٩﴾

**10.** Яке аз онҳо гуфт: «Агар Юсуфро аз падар дур карданиед, ӯро макушед, ки куштори одами бегуноҳ аз гуноҳи азим аст, балки ӯро дар қаъри чоҳи торик бияфканед, то мусофироне ӯро бигиранд, агар мехоҳед коре бикунед».[3]

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُواْ يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿١٠﴾

---

(1) Яъне, падарамон иштибоҳ мекунад бар ин ки ду нафарро бар даҳ нафар тарҷеҳ медиҳад. Тафсири Табарӣ 15\563

(2) Тафсири Саъдӣ 1\394

(3) Тафсири Саъдӣ 1\394

**11.** Гуфтанд: «Эй падарҷон, чаро бар Юсуф ба мо боварӣ надорӣ, ҳол он ки мо хайрхоҳи ӯ ҳастем?

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأۡمَ۬نَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ١١

**12.** Фардо ӯро бо мо бифирист, то сайру гашту бозӣ кунад ва ҳамоно, мо нигаҳбони ӯ ҳастем».

أَرۡسِلۡهُ مَعَنَا غَدٗا يَرۡتَعۡ وَيَلۡعَبۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ١٢

**13.** Яъқуб гуфт: «Агар ӯро бибаред, ғамгин мешавам ва метарсам, ки аз ӯ ғофил шавед ва гург ӯро бихӯрад».

قَالَ إِنِّي لَيَحۡزُنُنِيٓ أَن تَذۡهَبُواْ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأۡكُلَهُ ٱلذِّئۡبُ وَأَنتُمۡ عَنۡهُ غَٰفِلُونَ ١٣

**14.** Бародарони Юсуф ба падарашон гуфтанд: «Бо ин ҷамоъати нейруманде, ки мо ҳастем, агар гург ӯро бихӯрад, ҳамоно, мо аз зиёнкорон хоҳем буд».

قَالُواْ لَئِنۡ أَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُ وَنَحۡنُ عُصۡبَةٌ إِنَّآ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ١٤

**15.** Пас, чун ӯро бурданд ва тасмим гирифтанд, ки дар қаъри чоҳи торик бияфкананд, ба ӯ ваҳй кардем, ки албатта, онҳоро дар оянда аз ин корашон огоҳ хоҳӣ сохт дар ҳоле, ки намефаҳманд ва онҳо туро намешиносанд.

فَلَمَّا ذَهَبُواْ بِهِۦ وَأَجۡمَعُوٓاْ أَن يَجۡعَلُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلۡجُبِّۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمۡرِهِمۡ هَٰذَا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٥

**16.** Ва бегоҳӣ бародарони Юсуф гирён назди падарашон бозомаданд.

وَجَآءُوٓ أَبَاهُمۡ عِشَآءٗ يَبۡكُونَ ١٦

**17.** Гуфтанд: «Эй падар, ҳамоно, мо ба мусобиқа (давидан ва тирандозӣ) рафта будем

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبۡنَا نَسۡتَبِقُ وَتَرَكۡنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُۖ وَمَآ

أَنتَ بِمُؤۡمِنٖ لَّنَا وَلَوۡ كُنَّا صَٰدِقِينَ ١٧

ва Юсуфро назди матоъи худ (либосҳоямон) гузошта будем, пас гург ӯро хӯрд. Ва ҳарчанд рост бигӯем ҳам, ту суханони моро бовар надорӣ».[(1)]

وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ بِدَمٖ كَذِبٖۚ قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٞۖ وَٱللَّهُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨

**18.** Ва ҷомаашро, ки ба хуни дурӯғин оғӯшта буд, оварданд, то бар дурӯғашон ҳуҷҷате шавад. Яъқуб алайҳиссалом ба фарзандонаш гуфт: «Нафси бади шумо кореро дар назаратон биёростааст, ки бо Юсуф чунин кардаед. Акнун барои ман сабри ҷамил (сабре, ки шикоят надошта бошад) беҳтар аст ва бар он чи шумо баён мекунед, Аллоҳ мададгори ман аст».[(2)]

وَجَآءَتۡ سَيَّارَةٞ فَأَرۡسَلُواْ وَارِدَهُمۡ فَأَدۡلَىٰ دَلۡوَهُۥۖ قَالَ يَٰبُشۡرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٞۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٩

**19.** Ва ҷамоате аз мусофирон омаданд; пас обкаши худро фиристоданд. Сатилро обкаш дар чоҳ[(3)] фурӯ кард, ки Юсуф дар гӯшае аз қаъри чоҳ қарор дошт, пас худро ба таноби сатил овезон кард, чун соҳиби сатил ӯро дид, зебоияш ӯро дар тааҷҷуб даровард ва гуфт: «Муждагонӣ, ин навҷавонест». Обкаш бо

(1) Тафсири Бағавӣ 4\222

(2) Тафсири Саъдӣ 1\394

(3) Чоҳе дар сарзамини Байтулмуқаддас, ки макони он маълум аст.

шарикони худ Юсуфро аз боқимондаи мусофирон чун матоъе пинҳон сохтанд ва Аллоҳ ба коре, ки ба Юсуф мекарданд, огоҳ буд.(1)

**20.** Ва бародарони Юсуф Юсуфро ба баҳои андак, ба чанд дирҳам фурӯхтанд, ки ҳеҷ рағбате ба ӯ надоштанд. Зеро онҳо намедонистанд, ки Аллоҳ ӯро ба манзалаи бузург ва ба паёмбарӣ мерасонад.(2)

وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۢ بَخۡسٖ دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠

**21.** Ва касе аз мардуми Миср (яъне азизи Миср), ки ӯро харида буд, ба занаш гуфт: «То дар ин ҷост, гиромияш бидор, шояд ба мо суде бирасонад ё ӯро ба фарзандӣ бипазирем». Ва ҳамчунин Юсуфро дар замини Миср мартабаи баланд додем ва ӯро молики хазинаҳои Миср гардонидем, то ба ӯ таъбири хоб омӯзем. Ва Аллоҳ бар кори хеш ғолиб аст. Вале бештари мардум намедонанд!(3)

وَقَالَ ٱلَّذِي ٱشۡتَرَىٰهُ مِن مِّصۡرَ لِٱمۡرَأَتِهِۦٓ أَكۡرِمِي مَثۡوَىٰهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗاۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢١

**22.** Ва чун ҷавони нерӯманд ва хирадманд шуд, ҳикмату донишаш додем

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٢

(1) Тафсири Табарӣ 15\3

(2) Тафсири ибни Касир 4\377

(3) Тафсири Бағавӣ 4\226

ва некӯкоронро ҳамчунин подош медиҳем.

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**23.** Ва зани азизи Миср, ки Юсуф дар хонааш буд, аз ҳусни зебои ӯ мафтун шуда Юсуфро бо сухани нарму мулоим ба назди худ талаб кард. Ва дарҳоро басту гуфт: «Биё ба сӯи ман». Юсуф гуфт: «Паноҳ мебарам ба Аллоҳ, аз он чи ки маро ба он даъват кардӣ, ӯ (яъне, шавҳари ту) сарвари ман аст ва маро обрӯи баланд дода ва аҳли ӯро нахоҳам хиёнат кард. Албатта, ситамкорон наҷот намеёбанд».[1]

وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤

**24.** Ва ба таҳқиқ он зан қасди ӯ кард. Ва агар бурҳони[2] Парвардигорашро намедид, ӯ низ қасди он зан мекард. Чунин кардем, то бадӣ (хиёнати сайид ё мавло) ва беҳаёиро аз ӯ дур созем. чунки Юсуф аз бандагони покиза ва ихтиёркардаи Мо буд!

وَٱسۡتَبَقَا ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ قَالَتۡ مَا جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٥

**25.** Юсуф ба сӯи дар фирор кард ва ҳамсари азиз аз пушти ӯ давид, то ӯро баргардонад ва зан ҷомаи ӯро аз ақиб бидаронд. Ва шавҳари он

(1) Тафсири Табарӣ 16\33

(2) Қавли аксари муфассирон; ин ки Юсуф сурати Яъқубро дид, ки бо ӯ мегуфт: Эй Юсуф, амали бехирадонро мекунӣ, ҳол он ки ту дар зумраи паёмбарон китобат шудаӣ! Тафсири Бағавӣ 4\232

занро тасодуфан наздики дар ёфтанд. Зан гуфт: «Ҷазои касе, ки бо зани ту қасди баде дошта бошад, чист ва тарсид, ки Юсуфро накушад ва гуфт: ҷуз ин ки ба зиндон афтад ё ба азобе дардовар гирифтор ояд?»[1]

**26.** Юсуф гуфт: «Ӯ аз нафси ман хоҳише кард ва маро ба худ хонд». Ва шоҳиде аз хонаводаи зан (яъне, кӯдаки ширхорае буд дар гаҳвора) гувоҳӣ дод, ки агар ҷомааш аз пеш даридааст, пас зан рост мегӯяд ва ӯ аз дурӯғгӯён аст.

قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ شَاهِدٞ مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ва агар ҷомааш аз пас даридааст, пас зан дурӯғ мегӯяд ва ӯ аз ростгӯён аст.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ فَكَذَبَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Пас, чун шавҳари зан дид, ҷомааш аз пас даридааст, гуфт: «Ин аз макри шумо аст, ҳамоно, макри шумо эй занон макри бузург аст!

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ إِنَّهُۥ مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ ﴿٢٨﴾

**29.** Азизи Миср гуфт: Эй Юсуф, забони хеш нигоҳ дор ва ба касе магӯ! Ва эй зан, аз гуноҳи худ омӯрзиш бихоҳ, ки ҳамоно, ту аз гунаҳкоронӣ».[2]

يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ ﴿٢٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4\234

(2) Тафсири ибни Касир 4\384

**30.** Ва ин хабар ба шаҳр расид, заноне дар шаҳр гуфтанд: «Зани Азиз[1] (сарвазири Миср) хостааст, ки ходими худро бифиребад ва ба худ хонад ва албатта, муҳаббат ва ишқи ин ҷавон дар қалбаш нуфуз кардааст. Мо ба таҳқиқ ӯро дар гумроҳии ошкоро мебинем».

۞ وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٠

**31.** Пас, чун зани Азиз ғайбат ва суханони бадашонро шунид, наздашон кас фиристод ва меҳмоние тартиб дод ва барои пӯст кардани мева ба ҳар яке корде дод ва гуфт: «Берун ой, то туро бингаранд». Чун Юсуфро диданд, бузургаш шумурданд ва аз ҳусну ҷамоли ӯ дасти хеш бибуриданд ва гуфтанд: «Маъозаллоҳ, ин одамизода нест, балки фариштае бузургвор аст!»[2]

فَلَمَّا سَمِعَتۡ بِمَكۡرِهِنَّ أَرۡسَلَتۡ إِلَيۡهِنَّ وَأَعۡتَدَتۡ لَهُنَّ مُتَّكَـٔٗا وَءَاتَتۡ كُلَّ وَٰحِدَةٖ مِّنۡهُنَّ سِكِّينٗا وَقَالَتِ ٱخۡرُجۡ عَلَيۡهِنَّۖ فَلَمَّا رَأَيۡنَهُۥٓ أَكۡبَرۡنَهُۥ وَقَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّ وَقُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٞ كَرِيمٞ ٣١

**32.** Зани Азиз гуфт: «Ин ҳамон аст, ки маро дар боби дӯст доштани ӯ маломат мекардед. Ва ҳамоно, ман ӯро ба худ хондаам ва ӯ хештанро нигоҳ дошт. Агар он чӣ фармонаш медиҳам,

قَالَتۡ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِي لُمۡتُنَّنِي فِيهِۖ وَلَقَدۡ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ فَٱسۡتَعۡصَمَۖ وَلَئِن لَّمۡ يَفۡعَلۡ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسۡجَنَنَّ وَلَيَكُونٗا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢

(1) Ибни Аббос гуфтааст: Номи Азиз, Қитфир буд ва масъулияти хазинаҳои Мисрро дошт. Тафсири Табарӣ 15\17

(2) Тафсири Бағавӣ 4\237

накунад, ба зиндон хоҳад афтод ва хор хоҳад шуд». Пас Юсуф бар худ зиндонро ихтиёр кард[1].

**33.** Гуфт Юсуф паноҳҷуёна аз шарри занон: «Эй Парвардигори ман, барои ман зиндон маҳбубтар аст аз он чӣ маро ба он мехонанд ва агар макри ин занонро аз ман нагардонӣ, ба онҳо майл мекунам ва дар шумори нодонон дармеоям.

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجۡنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِۖ وَإِلَّا تَصۡرِفۡ عَنِّي كَيۡدَهُنَّ أَصۡبُ إِلَيۡهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٣٣

**34.** Пас, Парвардигораш дуъояшро иҷобат кард ва макри занонро аз ӯ дур кард. Албатта, Аллоҳ ба дуъои Юсуф ва дуъои ҳар як дуъокунанда шунаво аст ва ба он чи ки Юсуф ва ҷамиъи бандагонаш ба он эҳтиёҷ доранд ва барояшон шоиста аст, доност![2]

فَٱسۡتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنۡهُ كَيۡدَهُنَّۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٤

**35.** Пас бо он нишонаҳо[3], ки бар Азиз ва ҷамоъаташ зоҳир шуд, тасмим гирифтанд, ки барои дафъи овозаи мардум муддати номаълуме ба зиндонаш бияфкананд.[4]

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا رَأَوُاْ ٱلۡأٓيَٰتِ لَيَسۡجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٖ ٣٥

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4\238

(2) Тафсири Табарӣ 16\90

(3) Яъне, куртаи Юсуф аз пушт дарида шуда буд.

(4) Тафсири Табарӣ 16\92

**36.** Ва ду ҷавон низ бо ӯ ба зиндон афтоданд. Яке аз он ду гуфт: Дар хоб худро дидам, ки ангур мефишорам, то шароб гардад. Дигаре гуфт: Худро дидам, ки нон бар сар ниҳода мебарам ва паррандагон аз он мехӯрданд. Моро аз таъбири он огоҳ кун, ки ҳамоно, мо туро мебинем, ки ибодати Аллоҳро ба хубӣ анҷом медиҳӣ ва бо мардум некӯкорӣ мекунӣ.[1]

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجۡنَ فَتَيَانِۖ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَعۡصِرُ خَمۡرٗاۖ وَقَالَ ٱلۡأٓخَرُ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَحۡمِلُ فَوۡقَ رَأۡسِي خُبۡزٗا تَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِنۡهُۖ نَبِّئۡنَا بِتَأۡوِيلِهِۦٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٦

**37.** Гуфт (Юсуф): «Ба шумо ҳеҷ навъ таъоме, ки дар хоб дода мешавед, нахоҳад омад, магар хабардор кунам шуморо ба таъбири он, пеш аз он ки далели сидқи ин таъбир дар бедорӣ ба шумо биёяд, чунон ки Парвардигорам ба ман омӯзонидааст. Ҳамоно, ман дини мардумеро, ки ба Аллоҳи якто имон надоранд ва ба рӯзи қиёмат кофиранд, тарк кардаам.[2]

قَالَ لَا يَأۡتِيكُمَا طَعَامٞ تُرۡزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأۡتُكُمَا بِتَأۡوِيلِهِۦ قَبۡلَ أَن يَأۡتِيَكُمَاۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّيٓۚ إِنِّي تَرَكۡتُ مِلَّةَ قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٧

**38.** Ва ман пайрави дини падаронам Иброҳиму Исҳоқу Яъқуб ҳастам ва моро насазад, ки ҳеҷ чизро шарики Аллоҳ қарор диҳем. Ин

وَٱتَّبَعۡتُ مِلَّةَ ءَابَآءِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشۡرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ عَلَيۡنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٣٨

(1) Тафсири Бағавӣ 4\241

(2) Тафсири Бағавӣ 4\241

(яктопарастӣ) фазилатест, ки Аллоҳ бар мову бар мардуми дигар арзонӣ доштааст, вале бештари мардум ношукрӣ мекунанд.

**39.** Юсуф барои ин ду ҷавон гуфт: Эй ду рафиқи зиндонии ман, оё ибодати маъбудони пароканда беҳтар аст ё ибодати Аллоҳи яктои ғолиб бар ҳамагон?

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ ءَأَرۡبَابٞ مُّتَفَرِّقُونَ خَيۡرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٣٩

**40.** Намепарастед ғайри Аллоҳи якто, магар бутонеро, ки худ ва падаронатон онҳоро ба номҳое хондаед (яъне, он бутҳоро маъбудони худ хондаед) ва Аллоҳ ҳуҷҷате бар сиҳатӣ ва исботи онҳо нозил накардааст. Ҳукм, ҷуз ҳукми Аллоҳ нест. Фармон додааст, ки ҷуз Ӯро напарастед. Ин аст дини росту устувор, вале бештари мардум ҳақиқати онро намедонанд.(1)

مَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسۡمَآءٗ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٠

**41.** Эй ду рафиқи зиндонии ман, пас яке аз шумо барои хоҷаи хеш шароб мерезад, пас дигареро, ба дор овехта мешавад ва паррандагон аз майнаи сари ӯ мехӯранд. Коре, ки дар бораи он мепурсед қабул кунед ё

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسۡقِي رَبَّهُۥ خَمۡرٗاۖ وَأَمَّا ٱلۡأٓخَرُ فَيُصۡلَبُ فَتَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِن رَّأۡسِهِۦۚ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ ٱلَّذِي فِيهِ تَسۡتَفۡتِيَانِ ٤١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\398

накунед, фармони Аллоҳ муқаррар шудааст».

**42.** Ва Юсуф ба яке аз он ду нафаре, ки медонист, наҷот меёбад, гуфт: «Қиссаи маро назди хоҷаи худ ёд кун, ки ман мазлумам ва бегуноҳ ба зиндон афтодаам!» Аммо шайтон қиссаи Юсуфро[1] аз хотираш дур кард, ки пеши мавлояш аз қиссаи ӯ ёд кунад ва Юсуф (алайҳиссалом) чанд сол дар зиндон бимонд.

وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٖ مِّنۡهُمَا ٱذۡكُرۡنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ ذِكۡرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِي ٱلسِّجۡنِ بِضۡعَ سِنِينَ ٤٢

**43.** Ва подшоҳ гуфт: «Дар хоб ҳафт гови фарбеҳро дидам, ки онҳоро ҳафт гови лоғар мехӯранд ва ҳафт хӯшаи сабз ва ҳафт хӯшаи хушки дигарро дидам. Эй пешвоёни халқ, хоби маро таъбир кунед, агар таъбири хоб медонед».

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ إِنِّيٓ أَرَىٰ سَبۡعَ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖۖ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ أَفۡتُونِي فِي رُءۡيَٰيَ إِن كُنتُمۡ لِلرُّءۡيَا تَعۡبُرُونَ ٤٣

**44.** Гуфтанд: «Ин хобҳо аз зумраи хобҳои парешон аст ва мо аз таъбири ин хобҳо огоҳӣ надорем».

قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمٖۖ وَمَا نَحۡنُ بِتَأۡوِيلِ ٱلۡأَحۡلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ٤٤

**45.** Ва яке[2] аз он ду ҷавони дар зиндон буда, ки аз қатл наҷот ёфта буд ва пас аз муддате хоҳиши Юсуф ба ёдаш омада

وَقَالَ ٱلَّذِي نَجَا مِنۡهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعۡدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأۡوِيلِهِۦ فَأَرۡسِلُونِ ٤٥

---

(1) Ибни Аббос ва аксари муфассирон мегӯянд: Шайтон аз хотири Юсуф ёди Парвардигорашро фаромӯш кунонд, вақте ки халосиро аз ғайри Ӯ хост ва ёрдам аз махлуқ талабид. Тафсири Бағавӣ 4\244

(2) Он ки барои хоҷаи хеш шароб мерезад

буд, гуфт: «Ман шуморо аз таъбири он хабар медиҳам. Пас, маро назди Юсуф бифиристед».[1]

**46.** Эй Юсуф, эй марди бисёр ростгӯй дар гуфтор ва росткор дар кирдор, барои мо таъбир кун, ки ҳафт гови фарбеҳро ҳафт гови лоғар мехӯранд ва ҳафт хӯшаи сабзу ҳафт хӯшаи хушк. Бошад, ки ман назди мардум бозгардам ва онон аз таъбири ин хоб огоҳ гарданд».[2]

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفۡتِنَا فِي سَبۡعِ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖ لَّعَلِّيٓ أَرۡجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٤٦

**47.** Юсуф ба пурсандаи хоби подшоҳ гуфт: Ҳафт сол пай дар пай бо ҷиддият кишт кунед ва ҳар чӣ ки медаравед, ҷуз андаке, ки мехӯред, боқимондаро бо хӯша анбор кунед, то замоне бисёр истад ва зуд вайрон нашавад.[3]

قَالَ تَزۡرَعُونَ سَبۡعَ سِنِينَ دَأَبٗا فَمَا حَصَدتُّمۡ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا تَأۡكُلُونَ ٤٧

**48.** Аз он пас ҳафт сол қаҳтӣ ва сахтӣ меояд ва дар он ҳафт сол он чӣ барояшон ҷамъ кардаед, бихӯранд магар каме, аз онро бо эҳтиёт нигоҳ доред.

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ سَبۡعٞ شِدَادٞ يَأۡكُلۡنَ مَا قَدَّمۡتُمۡ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا تُحۡصِنُونَ ٤٨

**49.** Пас аз он соле ояд, ки мардумонро борон дода шавад ва дар он

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَامٞ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعۡصِرُونَ ٤٩

(1) Тафсири Табарӣ 16\119

(2) Тафсири Саъдӣ 1\399

(3) Тафсири Бағавӣ 4\247

сол афшурданиҳоро мефишуранд (яъне, хайру баракат бисёр мешавад).[1]

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ ٱلنِّسْوَةِ ٱلَّـٰتِى قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ ۚ إِنَّ رَبِّى بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Ва подшоҳ ба муовинонаш гуфт: Таъбиркунандаи хоби маро аз зиндон озод кунед ва ӯро назди ман биёваред». Чун фиристода назди ӯ омад, Юсуф ба ӯ гуфт: «Назди хоҷаат бозгард ва бипурс: Ҳоли он занone, ки дастҳои худро буриданд, чист?[2] Албатта, Парвардигори ман ба макрашон огоҳ аст!»

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِۦ ۚ قُلْنَ حَـٰشَ لِلَّهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ ۚ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْـَٔـٰنَ حَصْحَصَ ٱلْحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ﴿٥١﴾

**51.** Подшоҳ гуфт: «Эй занон, чӣ гуна буд ин кори шумо, ки Юсуфро ба назди худ хондед, ӯ хоҳиши нафси шумо кард ё шумо хоҳиши нафси ӯ кардед?» Гуфтанд: «Маъозаллоҳ (паноҳ бар Аллоҳ)! Надидем аз ӯ ҳеҷ хиёнате, вале зани Азиз ба мо хабар дод, ки ӯ Юсуфро ба худ хондааст». Зани Азиз иқрор шуда гуфт: «Акнун ҳақ ошкор шуд. Ман хостам Юсуфро, вале ӯ худро аз ин амал боз дошт, албатта, ӯ дар зумраи ростгӯён аст дар суханоне, ки мегӯяд!»[3]

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4\247

(2) Яъне, то ҳақиқат ба ҳама маълум шавад, ки Юсуф аз гуноҳ пок аст. Тафсири ибни Касир 4\393

(3) Тафсири Табарӣ 16\139

**52.** Зани Азиз гуфт: Ин ҳама барои он аст, ки то бидонад Азиз, ки ман ғоибона хиёнати ӯ накардаам ва аз ман кори зиште содир нашудааст ва ҳамоно, Аллоҳ ҳилаи хоинонро ба мақсад намерасонад.[1]

ذَٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّي لَمْ أَخُنْهُ بِٱلْغَيْبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِي كَيْدَ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ва ман (яъне, зани Азиз) хештанро бегуноҳ намедонам, ҳамоно, нафс одамиро ба бадӣ (фаҳш ва гуноҳ) фармон медиҳад. Магар касе, ки Парвардигори ман ӯро нигоҳ дорад, албатта, Парвардигори ман омӯрзандаву меҳрубон аст!»[2]

۞وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِيٓۚ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةُۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓۚ إِنَّ رَبِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٥٣﴾

**54.** Ва подшоҳ гуфт: «Юсуфро назди ман биёваред то ҳамнишини хоси худ гардонам». Ва чун бо ӯ дар сухан шуд, гуфт: «Ҳамоно, ту аз имрӯз назди мо соҳибқадр ва амонатдор ҳастӣ».

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِي بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِيۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٞ ﴿٥٤﴾

**55.** (Юсуф) гуфт: «Маро бар хазинаҳои хӯрок ва амволи ин сарзамин муқаррар кун, ҳамоно, ман муҳофизаткунандаам

قَالَ ٱجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِۖ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٞ ﴿٥٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\400

(2) Тафсири ибни Касир 4\394

хазинаҳоро ва доноям ба сарфи дурусти он».[1]

**56.** Ва инчунин Юсуфро дар он сарзамини Миср обрӯ додем. Ҳар ҷо, ки мехост, ҷой мегирифт. Раҳмати худро ба ҳар кас, ки бихоҳем, арзонӣ медорем ва подоши некӯкоронро барбод намекунем.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَتَبَوَّأُ مِنۡهَا حَيۡثُ يَشَآءُۚ نُصِيبُ بِرَحۡمَتِنَا مَن نَّشَآءُۖ وَلَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

**57.** Ва албатта, подоши охират барои касоне, ки имон овардаанд ва парҳезгорӣ мекунанд, беҳтар аст (яъне, аз азоби Аллоҳ метарсанд ва амру наҳйяшро ба ҷо меоранд).[2]

وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٧

**58.** Ва бародарони Юсуф, ки дар сарзаминашон хушкӣ омада буд ба Миср омаданд ва бар назди ӯ дохил шуданд, Юсуф онҳоро шинохт ва онҳо ӯро нашинохтанд.

وَجَآءَ إِخۡوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَعَرَفَهُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٨

**59.** Ва Юсуф[3] чун борҳояшонро як шутур бор аз таъом ва ғалла муҳайё сохт, гуфт: «Бародари падариятонро

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ قَالَ ٱئۡتُونِي بِأَخٖ لَّكُم مِّنۡ أَبِيكُمۡۚ أَلَا تَرَوۡنَ أَنِّيٓ أُوفِي ٱلۡكَيۡلَ وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩

(1) Тафсири Табарӣ 16\149

(2) Тафсири Саъдӣ 1\400

(3) Юсуф кори худ номаълум карда онҳоро битарсонид ва гуфт шумо ҷосусонед! Гуфтанд: мо аз замини Канъонем. Ёздаҳ бародар, аз зодагони паёмбарон Иброҳиму Исҳоқу Яъқубем. Юсуф гуфт: агар ёздаҳ бародаред, чаро даҳ нафар омадед? Пас аз онҳо талаб кард, ки бародарашонро низ биёранд, то аз баҳри вай ҳам як хирвор гандум бидиҳад. Тафсири Бағавӣ 4\255

низ назди ман биёваред, оё намебинед, ки паймонаро комил адо мекунам ва беҳтарин мизбонам?

فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيۡلَ لَكُمۡ عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠

**60.** Пас, агар ӯро (яъне, бародаратонро) назди ман наёваред, паймонае (яъне, таъоме) назди ман нахоҳед ёфт ва ба ман наздик машавед».[1]

قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦١

**61.** Гуфтанд: «Мо ӯро ба кӯшиши зиёд аз падараш хоҳем хост ва ин корро албатта, хоҳем кард».

وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي رِحَالِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٦٢

**62.** Ва Юсуф (алайҳиссалом) ба ходимони худ гуфт: «Сармояашонро (яъне, пуле, ки ба ивази озуқа дода буданд) дар борҳояшон пинҳонӣ биниҳед, бошад, ки чун назди хонаводаашон бозгарданд ва онро (сармояашонро) бишиносанд ва меҳмондории моро қадр карда боз оянд».[2]

فَلَمَّا رَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيهِمۡ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلۡكَيۡلُ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَآ أَخَانَا نَكۡتَلۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٣

**63.** Пас, чун назди падар бозгаштанд, гуфтанд: «Эй падар, паймона бар мо манъ карда шуд. Бародарамонро бо мо бифирист, то паймона бозгирем. Ва ҳамоно, мо нигаҳдори ӯ ҳастем».

(1) Тафсири Табарӣ 16/ 155

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 255

قَالَ هَلْ ءَامَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبْلُ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَٰفِظًا وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Гуфт Яъқуб (алайҳиссалом): “Оё ман дар бораи ӯ (Бинёмин) ба шумо бовар кунам, ҳамон гуна ки қаблан дар бораи бародараш (Юсуф) ба шумо бовар кардам, пас ман ба аҳди шумо бовар намекунам, балки ба Аллоҳ таваккал менамоям, пас Аллоҳ беҳтарин нигоҳбон ва меҳрубонтарини меҳрубонон аст.![1]

وَلَمَّا فَتَحُوا۟ مَتَٰعَهُمْ وَجَدُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا نَبْغِى هَٰذِهِۦ بِضَٰعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٥﴾

**65.** Ва чун бори худро бикушоданд, сармояи худро ёфтанд, ки ба онҳо бозгардонида шудааст. Гуфтанд: «Эй падари мо, беш аз ин чӣ мехоҳем?! Ин сармояи мо аст, ки ба сӯи мо бозгардонида шудааст. Пас бозравем ва барои хонаводаҳои худ озуқа оварем; бародари худро нигаҳбонӣ кунем ва бори як шутур зиёда орем; ва ба даст овардани ин бор бароямон осон аст”.

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٦﴾

**66.** Гуфт Яъқуб (алайҳиссалом): «Ҳаргиз ӯро бо шумо намефиристам, то бо ман ба номи Аллоҳ паймоне бибандед ва ба номи Ӯ қасам хуред, ки ӯро ба назди ман

(1) Тафсири Табарӣ 16/ 161

бозмегардонед. Магар он ки чизе бар сари шумо ояд ва ҳама гирифтор шавед ва тавоноии аз он халос шуданро надошта бошед». Пас, чун аҳди хешро доданд, гуфт (Яъқуб): «Аллоҳ бар он чӣ мегӯем, гувоҳ аст!»[1]

**67.** Ва гуфт падарашон: «Эй писарони ман, чун ба Миср расидед, аз як дарвоза дохил нашавед, аз дарвозаҳои гуногун дохил шавед, то захми чашм нарасад бар шумо. Ва наметавонам чизеро ки Аллоҳ бар шумо муқаррар кардааст аз шумо дур кунам ва ҳеҷ фармоне ҷуз фармони Аллоҳ нест. Бар Ӯ таваккал кардам ва таваккалкунандагон бар Ӯ таваккал кунанд».[2]

وَقَالَ يَٰبَنِيَّ لَا تَدۡخُلُواْ مِنۢ بَابٖ وَٰحِدٖ
وَٱدۡخُلُواْ مِنۡ أَبۡوَٰبٖ مُّتَفَرِّقَةٖۖ وَمَآ أُغۡنِي
عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٍۖ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِۖ
عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُۖ وَعَلَيۡهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ٦٧

**68.** Ва чун аз ҷое, ки падар фармон дода буд, дохил шуданд, ин кор қазо ва ҳукми Аллоҳро бар онҳо бартараф накард. Танҳо ниёзе дар замири Яъқуб буд метарсид, ки ба фарзандонаш чашм нарасад, ки онро ошкор сохт, ва ҳамоно, Яъқубро илме буд, ки Худ ба ӯ омӯхта будем,

وَلَمَّا دَخَلُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَهُمۡ أَبُوهُم مَّا كَانَ
يُغۡنِي عَنۡهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٍ إِلَّا حَاجَةٗ
فِي نَفۡسِ يَعۡقُوبَ قَضَىٰهَاۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلۡمٖ لِّمَا
عَلَّمۡنَٰهُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعۡلَمُونَ ٦٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1 / 401
(2) Тафсири Табарӣ 16/ 166

вале бештари мардум намедонанд.[1]

وَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَخَاهُۖ قَالَ إِنِّيٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٦٩

**69.** Ва чун бар Юсуф дохил шуданд, бародарашро (Бинёмин) назди худ ҷой дод. Гуфт (пинҳонӣ ба бародараш): "Ҳамоно, ман бародари ту ҳастам. Аз коре, ки инҳо бар ман кардаанд, андӯҳгин мабош ва ин суҳбати моро ба ҳеҷ кас магӯй».[2]

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِي رَحۡلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلۡعِيرُ إِنَّكُمۡ لَسَٰرِقُونَ ٧٠

**70.** Пас, чун Юсуф борҳояшонро омода кард, ба ходимонаш фармуд, то зарферо, ки бо он гандум бармекашиданд дар бори бародараш (Бинёмин) ба тарзи пинҳонӣ бигузоранд. Он гоҳ нидокунанда нидо кард: «Эй корвониён, ҳамоно, шумо дуздонед».[3]

قَالُواْ وَأَقۡبَلُواْ عَلَيۡهِم مَّاذَا تَفۡقِدُونَ ٧١

**71.** Корвониён рӯй ба сӯи онҳо карданд ва гуфтанд: «Чӣ гум кардаед?»

قَالُواْ نَفۡقِدُ صُوَاعَ ٱلۡمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمۡلُ بَعِيرٖ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٞ ٧٢

**72.** Гуфтанд: «Зарфи подшоҳро, ки бо он паймона мекард[4], гум кардаем. Ва ҳар ки биёварадаш, ӯро мукофотест як бори шутур ва гуфт

(1) Тафсири Табарӣ 16/ 167

(2) Тафсири ибни Касир 4/ 400

(3) Тафсири ибни Касир 4/ 401

(4) Бар мекашид

нидокунанда ман ба ин ваъда зоминам».[1]

**73.** Гуфтанд бародарони Юсуф: «Ҳамоно қасам ба Аллоҳ, шумо худ медонед, кӣ мо барои фасод кардан дар ин сарзамини Миср наёмадаем ва дузд набудаем».[2]

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ عَلِمۡتُم مَّا جِئۡنَا لِنُفۡسِدَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كُنَّا سَٰرِقِينَ ٧٣

**74.** Гуфтанд: «Агар дурӯғ гуфта бошед, ҷазои дузд чист?»

قَالُواْ فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمۡ كَٰذِبِينَ ٧٤

**75.** Гуфтанд (бародарони Юсуф): «Сазояш ин аст, ки ҳар касе он паймона дар бораш ёфт шавад, асир гардад ва мо инчунин ҷазо медиҳем дар динамон касонеро, ки ба сабаби дуздӣ ба ҷони худ ситам мекунанд.[3]

قَالُواْ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِي رَحۡلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٥

**76.** Пас шурӯъ кард Юсуф ба кофтукови борхалтаҳояшон, пеш аз кофтани борхалтаи бародараш (Бинёмин), баъд аз он дар охир баровард паймонаро аз борхалтаи бародараш, ҳамчунин тадбир омӯхтем барои Юсуф, чунки Юсуф омода набуд, ки асир гирад бародари худро дар дини подшоҳи Миср, лек ба воситаи ин тадбир асир гирифтан иродаи хоси Аллоҳ

فَبَدَأَ بِأَوۡعِيَتِهِمۡ قَبۡلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسۡتَخۡرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِۚ كَذَٰلِكَ كِدۡنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي عِلۡمٍ عَلِيمٞ ٧٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 402

(2) Тафсири Бағавӣ 4 / 261

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 403

буд. Баланд мегардонем мартабаи ҳар касеро, ки хоҳем ва болои ҳар соҳибилм боз донишманде ҳаст.[1]

۞ قَالُوٓاْ إِن يَسۡرِقۡ فَقَدۡ سَرَقَ أَخٞ لَّهُۥ مِن قَبۡلُۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفۡسِهِۦ وَلَمۡ يُبۡدِهَا لَهُمۡۚ قَالَ أَنتُمۡ شَرّٞ مَّكَانٗاۖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ٧٧

**77.** Гуфтанд (бародаронаш): «Мумкин аст агар ӯ дуздӣ кунад, чунки бародараш (яъне Юсуф) низ пеш аз ин дуздӣ кардааст». Юсуф ҷавоби он сухан дар дил пинҳон дошт ва ҳеҷ изҳоре накард ва гуфт дар дили худ): «Шумо мақоми бадтаре доред ва Аллоҳ ба он чи ки баён мекунед, донотар аст!»[2]

قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٧٨

**78.** Гуфтанд (бародаронаш): «Эй азиз, ӯро падарест солхӯрда. Яке аз моро ба ҷои ӯ бигир, ҳамоно мебинем туро, аз некӯкорон».

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ٧٩

**79.** Гуфт (Юсуф): «Аллоҳ паноҳ диҳад, ки ҷуз он касро, ки бори хеш назди ӯ ёфтаем, бигирем. Агар чунин кунем, аз ситамкорон хоҳем буд».

فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ فِي يُوسُفَۖ فَلَنۡ أَبۡرَحَ ٱلۡأَرۡضَ حَتَّىٰ

**80.** Чун аз ӯ ноумед шуданд, барои машварат ба каноре рафтанд ва бузургтаринашон гуфт: «Оё намедонед, ки падаратон аз шумо ба номи Аллоҳ паймон[3] гирифта

(1) Тафсири Бағавӣ 4 / 263

(2) Тафсири ибни Касир 4/ 403

(3) Яъне, Бинёминро боз пас ба ман меоред

ва пеш аз ин низ дар ҳаққи Юсуф кӯтоҳӣ кардаед? Ман аз ин сарзамини Миср берун намеоям, то падарам маро иҷозат диҳад ё Аллоҳ дар ҳаққи ман доварие кунад, ки Ӯ беҳтарини доварон аст.[1]

يَأۡذَنَ لِيٓ أَبِيٓ أَوۡ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ لِيۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٠

**81.** Назди падар бозгардед ва бигӯед: «Эй падар, писарат дуздӣ кард ва мо ҷуз ба он чӣ медонистем, шаҳодат надодем ва аз ғайб низ огоҳ нестем. (Яъне, чун ба ту ваъда дода будем, ки ӯро ҳимоя мекунем, намедонистем, ки дар оянда дуздӣ мекунад)[2]

ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ ٨١

**82.** Аз аҳли шаҳре, ки дар он будаем ва аз корвоне, ки ҳамроҳаш омадаем, бипурс, ки ҳамоно мо рост мегӯем».

وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا فِيهَاۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٨٢

**83.** Гуфт (Яъқуб): «Балки, нафсҳои шумо кори бадеро дар назаратон зиннат дод ва маро сабри ҷамил[3] беҳтар аст. Умед ҳаст, ки Аллоҳ ҳамаро (яъне Юсуф, Бинёмин ва писари калониамро) ба ман бозгардонад, ки Ӯ доно аст бар ҳоли ман ва боҳикмат аст дар корҳояш![4]

قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٌۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَنِي بِهِمۡ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٨٣

---

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 265

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 403

(3) Сабре, ки дар он дар назди мардум нолаву шикояте нест.

(4) Тафсири Саъдӣ 1 / 403

**84.** Яъқуб рӯи худ аз онҳо бигардониду гуфт: «Эй вой бар андӯҳи ман, бар дурӣ аз Юсуф». Ва чашмонаш аз ғам сапедӣ гирифт ва ҳамчунон андӯҳи худ фурӯ мебурд.

وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبْيَضَّتْ عَيْنَاهُ مِنَ ٱلْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Гуфтанд писаронаш: «Ба Аллоҳ савганд, пайваста Юсуфро ёд мекунӣ, то бемор гардӣ ё бимирӣ».

قَالُواْ تَٱللَّهِ تَفْتَؤُاْ تَذْكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوْ تَكُونَ مِنَ ٱلْهَٰلِكِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Гуфт Яъқуб: «Ҷуз ин нест, ки шарҳи андӯҳи хеш танҳо бо Аллоҳ мегӯям. Зеро он чӣ ман аз Аллоҳ дар бобати меҳрубониву фазлу раҳматаш медонам, шумо намедонед![1]

قَالَ إِنَّمَآ أَشْكُواْ بَثِّي وَحُزْنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Эй писарони ман, бираведу Юсуф ва бародарашро биҷӯед ва аз раҳмати Аллоҳ ноумед машавед. Зеро танҳо кофирон аз раҳмати Аллоҳ ноумед мешаванд».

يَٰبَنِيَّ ٱذْهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيْـَٔسُواْ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ لَا يَاْيْـَٔسُ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Чун ба Миср рафтанд ва ба назди Юсуф дохил шуданд, гуфтанд: «Эй азиз, мову хонаводаамон ба гуруснагӣ афтодаем ва бо сармояи андак омадаем, паймонаи моро комил адо кун ва бар мо садақа бидеҳ, ҳамоно Аллоҳ садақадиҳандагонро дӯст дорад!»[2]

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيْهِ قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِي ٱلْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 404

(2) Тафсири ибни Касир 4/ 407

**89.** Гуфт Юсуф: «Медонед, ки аз рӯи нодонӣ бо Юсуф ва бародараш чӣ кардед?»

قَالَ هَلۡ عَلِمۡتُم مَّا فَعَلۡتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذۡ أَنتُمۡ جَٰهِلُونَ ٨٩

**90.** Гуфтанд: «Оё ба ҳақиқат ту Юсуфӣ?» Гуфт: «Ман Юсуфам ва ин бародари ман аст ва Аллоҳ ба мо неъмат дод ва байни моро ҷамъ кард. Ҳамоно ҳар кас, ки парҳезгорӣ кунад ва сабрро пеша кунад, Аллоҳ муздашро нобуд намегардонад, балки беҳтарин подош барояш ато хоҳад кард».[1]

قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَآۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠

**91.** Гуфтанд: «Ба Аллоҳ савганд, ки Аллоҳ туро бар мо фазилату бартарӣ додааст. Ва ҳамаи мо он чи қасдан дар ҳаққи ту ва бародарат кардем хато кардаем».

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١

**92.** Гуфт (Юсуф): «Имрӯз шуморо сарзанишу маломат набояд кард; Аллоҳ шуморо мебахшояд, ки Ӯ меҳрубонтарини меҳрубонон аст!

قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢

**93.** Ин ҷомаи маро бибаред ва бар рӯи падарам андозед, то бино гардад. Ва ҳамаи аҳлу аёли худро назди ман биёваред».

ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٣

(1) Тафсири Бағавӣ 4 / 274

**94.** Чун корвон аз Миср, берун шуд, падарашон гуфт: «Ҳамоно агар маро девона нахонед, бӯи Юсуфро ҳис мекунам».[1]

وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلْعِيرُ قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّى لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَ لَوْلَآ أَن تُفَنِّدُونِ ﴿٩٤﴾

**95.** Гуфтанд (ҳаммаҷлисонаш): «Ба Аллоҳ савганд, ки ҳамоно ту дар ҳамон гумроҳии деринаи хеш ҳастӣ!»

قَالُوا۟ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِى ضَلَٰلِكَ ٱلْقَدِيمِ ﴿٩٥﴾

**96.** Чун муждадиҳанда омад ва ҷома бар рӯи Яъқуб андохт, бино гашт. Гуфт: «Оё ба шумо нагуфтам, ки он чӣ ман аз Аллоҳ медонам дар бобати меҳрубониаш, шумо намедонед?»

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلْبَشِيرُ أَلْقَىٰهُ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ فَٱرْتَدَّ بَصِيرًا قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** 97.Гуфтанд писаронаш: «Эй падар барои гуноҳони мо аз Парвардигорат омӯрзиш бихоҳ, ки ҳамоно мо дар ҳаққи ту ва Юсуф гунаҳкор будаем».[2]

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Гуфт Яъқуб (алайҳиссалом): «Ба зудӣ аз Парвардигорам барои шумо омӯрзиш[3] хоҳам хост, ҳамоно Ӯ омӯрзандаи гуноҳи бандагон

قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4 / 275

(2) Тафсири Табарӣ 16/ 261

(3) Аксари муфассирон гуфтанд: ки Яъқуб алайҳиссалом дуъоро ба охири шаб таъхир кунонд, зеро он вақтест, Аллоҳ ба осмони дунё фуруд меояд ва мегӯяд: кист, ки дуъо кунад, то дуъояшро иҷобат намоям. Пас Аллоҳ дуъояшро қабул кард, аз гуноҳҳои ӯ ва фарзандонаш даргузашт. Тафсири Бағавӣ 4\217

ва бар тавбакунандагон меҳрубон аст!»

**99.** Чун бар назди Юсуф дохил шуданд, падару модарро ба оғӯш кашиду гуфт: «Ба Миср дароед, ки агар Аллоҳ бихоҳад (аз хушкиву қаҳтӣ), дар амон хоҳед буд!»[1]

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَبَوَيۡهِ وَقَالَ ٱدۡخُلُواْ مِصۡرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Падару модарро бар тахт баровард ва ҳама (падару модар ва ёздаҳ бародар) дар баробари Юсуф барои ҳурмату эҳтиром[2] ба саҷда даромаданд. Гуфт: «Эй падар, ин аст таъбири он хоби ман, ки ба таҳқиқ, Парвардигорам онро рост баровард. Ва чӣ қадар ба ман некӣ кардааст, он гоҳ, ки маро аз зиндон бираҳонид ва пас аз он, ки шайтон миёни ману бародаронам фасод карда буд, шуморо аз бодия ба ин ҷо овард. Парвардигори ман ба ҳар чӣ ирода кунад, санҷида, дақиқ анҷом медиҳад, ки Ӯ донову ҳаким аст![3]

وَرَفَعَ أَبَوَيۡهِ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ وَخَرُّواْ لَهُۥ سُجَّدٗاۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأۡوِيلُ رُءۡيَٰيَ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَعَلَهَا رَبِّي حَقّٗاۖ وَقَدۡ أَحۡسَنَ بِيٓ إِذۡ أَخۡرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجۡنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلۡبَدۡوِ مِنۢ بَعۡدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بَيۡنِي وَبَيۡنَ إِخۡوَتِيٓۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٞ لِّمَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿١٠٠﴾

(1) Тафсири Табарӣ 16 / 267

(2) Мурод аз саҷда кардан, ниҳодани пешониҳо бар рӯи замин нест, балки сар хам кардан ва фурӯтанӣ аст, ё гуфта шудааст, ки дар дини онҳо саҷда кардан ҷоиз буд, вале бо зуҳури ислом саҷда карданро дар назди инсон ҳаром гардонд. Тафсири Бағавӣ 4\200

(3) Тафсирӣ ибни Касир 4/ 412

**101.** Эй Парвардигори ман, маро подшоҳи додӣ ва маро илми таъбири хоб омӯхтӣ. Эй офаринандаи осмонҳову замин, Ту дар дунёву охират сарпарасти манӣ. Маро то охири ҳаётам мусалмон бимирон ва бипайванд маро бо бандагони солеҳат![1]

۞ رَبِّ قَدۡ ءَاتَيۡتَنِي مِنَ ٱلۡمُلۡكِ وَعَلَّمۡتَنِي مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَنتَ وَلِيِّۦ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ تَوَفَّنِي مُسۡلِمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ١٠١

**102.** Инҳо аз хабарҳои ғайб аст, ки ба ту эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ваҳй мекунем. Ва он ҳангом, ки бо якдигар (бародарони Юсуф) гирд омада буданд ва машварат мекарданд ва найранг[2] месохтанд, ту назди онҳо набудӣ!

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۖ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ أَجۡمَعُوٓاْ أَمۡرَهُمۡ وَهُمۡ يَمۡكُرُونَ ١٠٢

**103.** Ҳарчанд ту эй Паёмбар, ба имонашон (яъне, ба имон овардани қавмат) ҳарис бошӣ, мардуми қавми ту имон намеоваранд![3]

وَمَآ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوۡ حَرَصۡتَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Ва ту дар муқобили паёмбарият аз онҳо музде наметалабӣ ва ин Қуръон ҷуз панде барои мардуми ҷаҳон нест!

وَمَا تَسۡـَٔلُهُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

---

(1) Яъне, бо паёмбарон, некӯкорон ва баргузидагон. Тафсири Саъдӣ 1/ 406

(2) Яъне Юсуфро бо роҳи найранг ба саҳро бурда ва ӯро дар чоҳ меандозанд. Тафсири Бағавӣ 4/ 282

(3) Тафсири Табарӣ 16/ 284

**105.** Чӣ бисёр нишонаҳое[1] аст, ки далолат мекунанд ҳама ба ягонагии Аллоҳ дар осмонҳову замин, ки аз канори он мегузаранд ва аз он рӯй барметобанду ва панду ибрате намегиранд!

وَكَأَيِّن مِّنۡ ءَايَةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ يَمُرُّونَ عَلَيۡهَا وَهُمۡ عَنۡهَا مُعۡرِضُونَ ١٠٥

**106.** Ва бештарашон ба Аллоҳ имон намеоваранд, магар ин ки онон мушриканд.

وَمَا يُؤۡمِنُ أَكۡثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشۡرِكُونَ ١٠٦

**107.** Оё эмин ҳастанд, аз он ки азоби фарогире аз сӯи Аллоҳононро дарбар гирад, ё ногаҳон қиёмат ба суроғашон биёяд, дар ҳоле ки ғофил ва бехабар бошанд!?

أَفَأَمِنُوٓاْ أَن تَأۡتِيَهُمۡ غَٰشِيَةٞ مِّنۡ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوۡ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٠٧

**108.** Бигӯ эй Паёмбар: «Ин роҳи ман аст. Ману пайравонам ҳамагонро бо далелу ҳуҷҷат ба сӯи Аллоҳи ягона даъват мекунем. Пок аст Аллоҳ ва ман ҳаргиз аз мушрикон нестам!»

قُلۡ هَٰذِهِۦ سَبِيلِيٓ أَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۚ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِيۖ وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٨

**109.** Ва Мо пеш аз ту эй Паёмбар ба пайғамбарӣ нафиристодем, магар мардонеро аз мардуми шаҳрҳо ва ободиҳо, ки ба онҳо ваҳй мекардем. Оё дар рӯи замин намегарданд, то бингаранд, ки поёни кори пешиниёнашон онон, ки

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِم مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰٓۗ أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۗ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠٩

(1) Яъне ба монанди офтоб, моҳтоб, кӯҳҳо ва дарахтон. Тафсири Табарӣ 16 / 285

беимон буданд, чӣ будааст? Ва ҳамоно сарои охират[(1)] парҳезгоронро беҳтар аст, чаро намеандешед?[(2)]

**110.** Мӯҳлат додем аз ҳалокату омадани азоб, то замоне ки ноумед шуданд паёмбарон аз имон овардани он уммату қавми худ ва гумон карданд қавмҳояшон, ки онҳо ба дурӯғ ваъда карда шудаанд, ногоҳ ёриву нусрати Мо ба паёмбарон расид. Ва ҳар киро, ки хостем, аз паёмбарон ва пайравонашон наҷот додем ва азоби Мо аз мардуми гунаҳкор бозгардонида нашавад![(3)]

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسۡتَيۡـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ قَدۡ كُذِبُواْ جَآءَهُمۡ نَصۡرُنَا فَنُجِّيَ مَن نَّشَآءُۖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُنَا عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١١٠

**111.** Ҳамоно хирадмандонро дар қиссаҳои паёмбарон панду ибратест. Ин Қуръон сухани сохта нест, балки тасдиқи сухани китобҳои пешиниён ва баёнкунандаи ҳар чизест ва барои онҳо, ки имон овардаанд, раҳнамо ва раҳмат аст.[(4)]

لَقَدۡ كَانَ فِي قَصَصِهِمۡ عِبۡرَةٞ لِّأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِۗ مَا كَانَ حَدِيثٗا يُفۡتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَتَفۡصِيلَ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١١١

(1) Яъне ҷаннат

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 406

(3) Тафсири Табарӣ 16/ 296

(4) Тафсири Саъдӣ 1/ 406

## Сураи Раъд




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 43 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф, лом, мим, ро.[1] Инҳо оёти Қуръон аст ва он чӣ аз Парвардигорат бар ту эй Паёмбар нозил шудааст, ҳақ аст, вале бештари мардум имон намеоваранд.

الٓمٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِۗ وَٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١

**2.** Аллоҳ, ҳамон зотест, ки ҳафт осмонро бе ҳеҷ сутуне, ки онро мебинед, барафрошт. Сипас бар арш баланд ва муртафеъ гардид[2] ва офтобу моҳро ром кард, ки ҳар як то замоне муайян[3] дар сайранд. Аллоҳ тадбиркунандаи корҳои дунё ва охират аст ва аломату нишонаҳои қудрати худро баён мекунад, то шумо ба мулоқоти Парвардигоратон бовар кунед![4]

ٱللَّهُ ٱلَّذِي رَفَعَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُم بِلِقَآءِ رَبِّكُمۡ تُوقِنُونَ ٢

**3.** Ва Аллоҳ зотест, ки заминро паҳн кард ва дар он кӯҳҳову рӯдҳо қарор дод ва аз ҳар

وَهُوَ ٱلَّذِي مَدَّ ٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۡهَٰرٗاۖ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ جَعَلَ فِيهَا زَوۡجَيۡنِ

(1) Дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд.

(3) Ва он қиёмат аст.

(4) Тафсири Табарӣ 16 / 327

ٱثۡنَيۡنِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٣

намуди мева ҷуфт-ҷуфт (турушу ширин, сафеду сиёҳ) падид овард ва шабро дар рӯз мепӯшонад ва ба омадани шаб ҷаҳон торик мешавад. Ҳамоно дар ин ҳама офариниш аломату нишонаҳои қудрат аст, барои мардуме, ки меандешанд![1]

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ قِطَعٞ مُّتَجَٰوِرَٰتٞ وَجَنَّٰتٞ مِّنۡ أَعۡنَٰبٖ وَزَرۡعٞ وَنَخِيلٞ صِنۡوَانٞ وَغَيۡرُ صِنۡوَانٖ يُسۡقَىٰ بِمَآءٖ وَٰحِدٖ وَنُفَضِّلُ بَعۡضَهَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلۡأُكُلِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٤

**4.** Ва бар рӯи замин қитъаҳоест дар канори якдигар баъзеяшон сарсабзу хуррам ва баъзеашон хушк ва боғҳои ангуру киштзорҳо ва дарахтони хурмо, ки ду тана аз як реша рӯйида аст ё як бех аз як реша ва ҳама ба як об сероб мешаванд ва дар таъм ва маззаи мева баъзеро бар дигаре бартарӣ ниҳодаем. Албатта дар инҳо барои хирадмандон ибратҳост![2]

۞وَإِن تَعۡجَبۡ فَعَجَبٞ قَوۡلُهُمۡ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَاقِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٥

**5.** Агар ту эй Паёмбар аз имон наовардани куффор баъди дидани ҳамаи ин оётҳо дар тааҷҷуб меоӣ, пас таъаҷҷуб дар сухани онҳост, ки мегӯянд: оё он ҳангом, ки хок шавем, аз нав моро биёфаринад? Инҳо ба Парвардигорашон имон надоранд ва дар рӯзи қиёмат

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 294

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 295

бар гарданҳояшон занҷирҳо бошад ва аҳли ҷаҳаннаманд ва дар он ҷовидонанд.[1]

**6.** Кофирон ба шитоб аз ту эй Паёмбар омадани уқубату азобро пеш аз раҳмату некӣ металабанд. Ҳамоно пеш аз инҳо барои таксибкунандагон азобу уқубатҳо гузаштааст. Пас чӣ гуна ибрат намегиранд? Ҳамоно Парвардигори ту бо вуҷуди золим буданашон соҳиби омӯрзиш аст мардумонро. Ҳамоно Парвардигори ту сахт азобкунанда аст.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِ وَقَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِمُ ٱلۡمَثُلَٰتُۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلۡمِهِمۡۖ وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٦

**7.** Кофирон мегӯянд: «Чаро аз ҷониби Парвардигораш мӯъҷизае бар ӯ нозил намешавад?» Ҳамоно ту тарсонанда ҳастӣ кофиронро аз азоби Илоҳӣ. Ва барои ҳар қавм раҳнамое мебошад, ки ононро ба сӯи Аллоҳ даъват мекунад.[2]

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦٓۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٞۖ وَلِكُلِّ قَوۡمٍ هَادٍ ٧

**8.** Аллоҳ медонад, ҳоли ҳомиладории ҳар занро, ки дар шиками ӯ писар аст ё духтар, хушбахт аст ё бадбахт? Ва медонад ҳоли он тифлеро, ки занон пеш

ٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَحۡمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ ٱلۡأَرۡحَامُ وَمَا تَزۡدَادُۖ وَكُلُّ شَيۡءٍ عِندَهُۥ بِمِقۡدَارٍ ٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1 / 413

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 296

аз муддат мепартоянд ва медонад ҳоли он тифлеро, ки аз нӯҳ моҳ зиёда дар шикам меистад ва ҳар чизе назди Аллоҳ ба андоза аст.[1]

**9.** Аллоҳ зотест, ки донандаи пинҳону ошкор аст, бузург аст дар номҳо ва сифатҳояш, баландмартаба аст бар тамоми халқаш бо қудрати худ!

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡكَبِيرُ ٱلۡمُتَعَالِ ٩

**10.** Барои Ӯ баробар аст аз шумо ҳар кӣ сухан пинҳон гӯяд ё ошкоро. Ва он ки дар торикии шаб пинҳон амал мекунад ва он ки дар рӯз ошкоро амал мекунад.[2]

سَوَآءٞ مِّنكُم مَّنۡ أَسَرَّ ٱلۡقَوۡلَ وَمَن جَهَرَ بِهِۦ وَمَنۡ هُوَ مُسۡتَخۡفِۭ بِٱلَّيۡلِ وَسَارِبُۢ بِٱلنَّهَارِ ١٠

**11.** Одамиро фариштагонест, ки паёпай ба амри Аллоҳ аз рӯбарӯву пушти сараш меоянд ва нигаҳбонияш мекунанд ва амалҳои неку бадашро менависанд. Ҳароина, Аллоҳ он неъматеро, ки аз они мардумест, дигаргун накунад, то он мардум худ гуноҳ карда дигаргун шаванд. Чун Аллоҳ барои мардуме бадӣ хоҳад, ҳеҷ чиз монеъи он бадӣ натавонад шуд ва онҳоро ҷуз Аллоҳ ҳеҷ

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٞ مِّنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ يَحۡفَظُونَهُۥ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمۡۗ وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوۡمٖ سُوٓءٗا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥۚ وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَالٍ ١١

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 297

(2) Тафсири Табарӣ 16 / 366

тадбиркунандае нест, ки он бадиро дур кунад![1]

**12.** Ӯст, ки барқро гоҳ барои тарсонидан аз даҳшату оташаки он ва гоҳ барои умед бахшидан ба боридани борон ба шумо менамоёнад ва абрҳои гаронборро пайдо мекунад.[2]

هُوَ ٱلَّذِي يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ١٢

**13.** Раъд ба ситоиши Ӯ ва фариштагон аз тарси Ӯ тасбеҳ мегӯянд. Ва соъиқаҳоро мефиристад ва ҳар киро бихоҳад, бо он осеб мерасонад. Боз ҳам куффор дар бораи ягонагии Аллоҳ баҳсу мунозара мекунанд. Ва Ӯ таъолост, ки ба сахтӣ азоб мекунад![3]

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعۡدُ بِحَمۡدِهِۦ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ مِنۡ خِيفَتِهِۦ وَيُرۡسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ فَيُصِيبُ بِهَا مَن يَشَآءُ وَهُمۡ يُجَٰدِلُونَ فِي ٱللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ ٱلۡمِحَالِ ١٣

**14.** Аллоҳ аст шоистаи ибодат ва дуъо ва касонеро ки ба ҷои Ӯ аз бутҳо дуъо мепурсанд ба ҳеҷ ваҷҳе дуъояшонро иҷобат наменамоянд, магар монанди касе, ки ду дасти худро ба сӯи об бикушояд, то ба даҳонаш бирасад, вале ҳаргиз об ба даҳонаш нахоҳад расид. Ва дуъои кофирон ҷуз дар гумроҳӣ нест.[4]

لَهُۥ دَعۡوَةُ ٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسۡتَجِيبُونَ لَهُم بِشَيۡءٍ إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيۡهِ إِلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦۚ وَمَا دُعَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ١٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1 /414

(2) Тафсири Бағавӣ 4/303

(3) Тафсири Бағавӣ 4/ 303

(4) Тафсири Саъдӣ 1/ 415

**15.** Ва Аллоҳро саҷда мекунад хоҳу нохоҳ[1] ҳар чи дар осмонҳову замин аст. Ва сояҳояшон низ бомдодону шомгоҳон ба саҷда меоянд.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَالُهُم بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ۩ ﴿١٥﴾

**16.** Бигӯ эй Паёмбар: «Кист Парвардигори осмонҳову замин?» Бигӯ: «Аллоҳ». Бигӯ: «Оё ғайри Ӯ маъбудоне баргузидаед, ки қодир ба фоидаву зиёни хеш нестанд? Бигӯ эй Паёмбар: «Оё нобинову (кофир) бино (мӯъмин) баробаранд? Ё торикиву (куфр) равшанӣ (имон) баробаранд? Ё шариконе, ки барои Аллоҳ муқаррар карданд, чизҳое офаридаанд, монанди он чӣ Аллоҳ офаридааст ва онон дар бораи офариниш ба иштибоҳ афтодаанд?» Бигӯ: «Аллоҳ офаринандаи ҳар чизест ва Ӯ ягона сазовори ибодат аст ва қаҳҳор аст болои бандагон!»[2]

قُلْ مَن رَّبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ قُلِ اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَاتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمَاتُ وَالنُّورُ ۗ أَمْ جَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ خَلَقُوا كَخَلْقِهِ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ قُلِ اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿١٦﴾

**17.** Аллоҳ, аз осмон об фиристод ва ҳар рӯдхона ба андозаи хеш ҷорӣ шуд ва оби равон кафк бар сар овард. Ва аз он чӣ бар оташ мегудозанд

أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَاءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُ ۚ

(1) Яъне муъминону фариштагон бо хоҳиши худ саҷда мекунанд, аммо кофирону мунофиқон бо дили нохоҳам ва аз тарсе, ки ононро накушанд саҷда мекунанд. Тафсири Бағавӣ 4/ 306

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 307

كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ وَٱلْبَٰطِلَ ۚ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَآءً ۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمْكُثُ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ ﴿١٧﴾

аз маъданҳо ба монанди тиллову нуқраю мис, то зевару матоъе созанд, низ кафке бар сар ояд. Аллоҳ бадин сон ҳақ ва ботилро баён мекунад. Аммо кафк (ботил) ба каноре афтад ва нобуд шавад ва он чӣ (оби соф, яъне ҳақ) барои мардум судманд аст, дар замин пойдор бимонад. Аллоҳ инчунин барои мардум мисол меорад,[1] то ҳақ аз ботил равшан шавад.[2]

لِلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِرَبِّهِمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُۥ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْحِسَابِ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿١٨﴾

**18.** Барои мӯъминоне, ки даъвати Парвардигорашонро пазируфтанд, мукофоти некӯест (яъне ҷаннат аст). Ва касоне, ки даъвати Ӯро напазируфтаанд, ҷояшон дӯзах аст, агар ҳар он чиро, ки бар рӯи замин аст ва монанди онро дошта бошанд, онро фидя кунанд, то ки азоби Аллоҳро аз худ дур кунанд аз онон қабул карда нашавад. Онон ба сахтӣ пурсида шаванд аз амалҳои бадашон ва маконашон ҷаҳаннам аст ва он бад ҷойгоҳест![3]

(1) Яъне Қуръонро ба борон, дили бандагонро ба рудхонаҳо, ҳақро ба оби соф ва ботилро ба кафк тамсил кардааст..

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 308

(3) Тафсири Табарӣ 16 / 416

**19.** Оё касе, ки медонад он чӣ аз ҷониби Парвардигорат бар ту эй Паёмбар нозил шуда ҳақ аст ва имон меорад, монанди касест, ки нобиност ва имон намеорад? Ҳамоно хирадмандон панд мегиранд:

۞ أَفَمَن يَعۡلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ كَمَنۡ هُوَ أَعۡمَىٰٓۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩

**20.** касоне, ки ба аҳди Аллоҳ вафо мекунанд ва худ аҳду паймон намешикананд;

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلۡمِيثَٰقَ ٢٠

**21.** Ва онон, ки он чиро Аллоҳ ба пайвастани[1] он фармон дода, мепайванданд ва аз Парвардигорашон метарсанд ва аз сахтии пурсиши Аллоҳ метарсанд, ки мабодо мағфират карда нашаванд.[2]

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلۡحِسَابِ ٢١

**22.** Онон, ки барои ба даст овардани розигии Парвардигори хеш сабр пеша карданд ва намоз гузориданд ва дар ниҳону ошкор аз он чӣ ба онҳо рӯзӣ додаем, хайр карданд[3] ва бадиро бо некӣ дур мекунанд, ин гӯруҳ барояшон сарои охират (яъне ҷаннат) хоси онҳост.

وَٱلَّذِينَ صَبَرُواْ ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٢

(1) Бамонанди хоҳару бародар, хешу табор ва мӯҳтоҷон

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 416

(3) Яъне закот ва садақот доданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 416

**23.** Биҳиштҳои ҷовидон; онҳо ва ҳар кӣ некӯкор будааст аз падарону ҳамсарон ва фарзандонашон, ба он дохил шаванд ва фариштагон аз ҳар дар ба наздашон оянд, то гӯянд ба онон:

جَنَّٰتُ عَدۡنٍ يَدۡخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَدۡخُلُونَ عَلَيۡهِم مِّن كُلِّ بَابٖ ٢٣

**24.** Салом бар шумо ба хотири он ҳама сабре, ки дар роҳи Аллоҳ варзидаед. Сарои охират (яъне ҷаннат) чи сарое некӯст!

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٤

**25.** Ва он бадбахтоне, ки паймони Аллоҳро пас аз устувор карданаш мешикананд ва он чиро, ки Аллоҳ ба пайвастани он (силаи раҳм) фармон дода, қатъ мекунанд ва дар замин фасод мекунанд, лаънат (дурӣ аз раҳмати Аллоҳ) бар онҳост ва бадиҳои он ҷаҳон (дӯзахи сӯзон) насибашон аст.(1)

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٢٥

**26.** Аллоҳ ҳар киро хоҳад, рӯзии (пулу мол) бисёр диҳад ё рӯзии андак. Ва кофирон ба зиндагии дунё хушнуданд, ҳол он ки зиндагии дунё дар баробари зиндагии охират ҷуз андак матоъе нест.(2)

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ٢٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 16 / 428

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 315

**27.** Кофирон мегӯянд: «Чаро аз ҷониби Парвардигораш мӯъҷизае бар ӯ (Муҳаммад) нозил намешавад?» Бигӯ: «Аллоҳ ҳар киро бихоҳад, гумроҳ мекунад. Ва ҳар киро ба даргоҳи Ӯ рӯй оварад, ҳидоят мекунад».

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ٢٧

**28.** Онон, ки ба ягонагии Аллоҳ имон овардаанд ва дилҳояшон ба ёди Ӯ[1] оромиш меёбад, огоҳ бошед, ки дилҳо ба ёди Аллоҳ оромиш меёбанд!

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ ٱلۡقُلُوبُ ٢٨

**29.** Зиндагии хуш ва бозгаштгоҳи некӯ (яъне ҷаннат) аз они касонест, ки имон овардаанд ба Аллоҳу расулаш ва корҳои шоиста кардаанд.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ طُوبَىٰ لَهُمۡ وَحُسۡنُ مَـَٔابٖ ٢٩

**30.** Ҳамчунин туро эй Паёмбар ба миёни уммате, ки пеш аз онҳо умматҳое дигар будаанд, ба пайғамбарӣ фиристодаем, то он чиро, ки бар ту ваҳй кардаем (яъне Қуръонро), барояшон тиловат кунӣ ва онҳо ба ягонагии Раҳмон кофир мешаванд. Бигӯ: «Ӯ Парвардигори ман аст. Аллоҳе ҷуз Ӯ маъбуде нест. Бар Аллоҳ таваккал кардаам

كَذَٰلِكَ أَرۡسَلۡنَٰكَ فِيٓ أُمَّةٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهَآ أُمَمٞ لِّتَتۡلُوَاْ عَلَيۡهِمُ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَهُمۡ يَكۡفُرُونَ بِٱلرَّحۡمَٰنِۚ قُلۡ هُوَ رَبِّي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ مَتَابِ ٣٠

(1) Зикри Аллоҳ, яъне хондани Қуръон, тасбеҳу таҳлил.... Тафсири Саъдӣ 1/417

ва бозгашти ман ба даргоҳи Ӯст!»[1]

**31.** Агар Қуръоне мебуд, ки ба сабаби он кӯҳҳо равон карда мешуд ё ба сабаби он замин пора-пора мешуд ва дарёҳо равон карда мешуд ё ба сабаби он мурдагон ба сухан дароварда шаванд низ имон намеоваранд, балки ҳамаи корҳо дар дасти Аллоҳ аст. Оё мӯъминон ҳанӯз надонистаанд, ки агар Аллоҳ мехост, ҳамаи мардумро ҳидоят мекард (бидуни мӯъҷиза)? Ва кофиронро пайваста ба сабаби аъмолашон мусибате (ба монанди куштор ё ба асири афтодан) расад ё он ҳодиса дар наздикии хонаҳояшон фурӯд меояд, то он гоҳ, ки ваъдаи Аллоҳ расад, зеро Аллоҳ хилофи ваъда намекунад![2]

وَلَوۡ أَنَّ قُرۡءَانٗا سُيِّرَتۡ بِهِ ٱلۡجِبَالُ أَوۡ قُطِّعَتۡ بِهِ ٱلۡأَرۡضُ أَوۡ كُلِّمَ بِهِ ٱلۡمَوۡتَىٰۗ بَل لِّلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ جَمِيعًاۗ أَفَلَمۡ يَاْيۡـَٔسِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُواْ قَارِعَةٌ أَوۡ تَحُلُّ قَرِيبٗا مِّن دَارِهِمۡ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ وَعۡدُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٣١

**32.** Паёмбароне ҳам, ки пеш аз ту буданд, ба масхара гирифта шуданд. Ман ба кофирон мӯҳлат додам, сипас онҳоро ба азоб гирифтор кардам ва он азоби ман чӣ сахт буд!

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَأَمۡلَيۡتُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٣٢

(1) Тафсири Бағавӣ 4/ 318

(2) Тафсири Бағавӣ 4/ 320

**33.** Оё он зоте, ки бар ҳамаи мардум ва аъмолашон нозир аст, монанди бутон аст? Барои Аллоҳ онон аз рӯи нодониашон шариконе қарор доданд, ки онро ибодат мекунанд. Бигӯ эй Паёмбар: «Ном ва сифатҳои он бутонро зикр кунед ва намеёбед дар сифатҳояшон чизеро, ки ононро лоиқи ибодат гардонад. Оё Аллоҳро аз он чи ки дар замин огоҳ нест, хабар медиҳед, ё ба суханони беҳуда фирефта мешавед?» Балки дар назари кофирон шайтон амалашонро зиннат дода ва онҳоро аз роҳи рост бероҳа кардааст. Ва ҳар киро Аллоҳ гумроҳ кунад, ҳеҷ роҳнамое надорад![1]

أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۗ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى ٱلْأَرْضِ أَم بِظَـٰهِرٍۢ مِّنَ ٱلْقَوْلِ ۗ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍۢ ﴿٣٣﴾

**34.** Дар ин зиндагии дунё ба азобе (ба монанди куштор, асирӣ ва хорӣ) гирифтор шаванд ва азоби охират сахттар аст ва онҳоро ҳеҷ нигаҳдорандае аз азоби Аллоҳ нест!

لَّهُمْ عَذَابٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍۢ ﴿٣٤﴾

**35.** Сифати биҳиште, ки ба парҳезгорон ваъда шудааст: об аз зери дарахтонаш равон аст ва меваҳову сояаш ҳамешагист. Ин саранҷоми

۞ مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ أُكُلُهَا دَآئِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ ۖ وَّعُقْبَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ٱلنَّارُ ﴿٣٥﴾

(1) Тафсири Табарӣ 16/ 462

касонест, ки парҳезгоранд[1] ва саранҷоми кофирон оташ аст.

**36.** Ва касоне, ки ба онҳо[2] китоби Таврот ва Инҷилро додаем ва ба муқтазои китобашон амал мекунанд аз он чӣ ба сӯи ту нозил шуда шод мешаванд. Ва аз он ҷамоъати кофирон[3] касоне ҳастанд, ки бахше аз онро инкор мекунанд. Бигӯ: «Ман амр шудаам, ки танҳо Аллоҳи якторо бипарастам ва ба Ӯ ширк наёварам. Ба сӯи Ӯ даъват мекунам ва бозгашти ман ба сӯи Ӯст!

وَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَۖ وَمِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ مَن يُنكِرُ بَعۡضَهُۥۚ قُلۡ إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَلَآ أُشۡرِكَ بِهِۦٓۚ إِلَيۡهِ أَدۡعُواْ وَإِلَيۡهِ مَـَٔابِ ٣٦

**37.** Ҳамчунин Қуръонро муҳкам (яъне кушоду равшан) ба забони арабӣ нозил кардем, то ба он ҳукм намоӣ. Агар пас аз донише, ки ба ту расида, аз пайи ҳавову ҳаваси онон биравӣ, дар баробари азоби Аллоҳ корсозу нигаҳдорандае нахоҳӣ дошт.[4]

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ حُكۡمًا عَرَبِيّٗاۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا وَاقٖ ٣٧

---

(1) Онҳое, ки аз Аллоҳ тарсиданд, пас аз гуноҳҳо парҳез карданд ва фарзҳоро адо намуданд. Тафсири Табарӣ 16 /472

(2) Ба монанди Абдулло бинни Салом, ки яҳудӣ буд ва Наҷҷошӣ, ки насронӣ буд.

(3) Ба монанди ду роҳбари насорои наҷрон Усайд ва Оқиб ва низ монанди Каъб бинни Ашраф

(4) Тафсири ибни Касир 4/ 467

**38.** Ба таҳқиқ пеш аз ту паёмбароне фиристодаем ва барояшон ҳамсарону фарзандон қарор додаем. Ва ҳеҷ паёмбареро ҳаққи он набуд, ки ҷуз ба фармони Аллоҳ ояте (мӯъҷизае) биёварад ва ҳар амреро замони муайянест.[1]

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Аллоҳ ҳар чиро бихоҳад, (аз ҳукмҳои шариъат) маҳв ё боқӣ мегузорад ва Уммулкитоб[2] назди Ӯст.

يَمْحُو اللَّهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ ۖ وَعِندَهُ أُمُّ الْكِتَابِ ﴿٣٩﴾

**40.** Агар порае аз азобе, ки ба душманонат ваъда кардаем, ба ту бинамоёнем, ё туро пеш аз он, ки онро бубинӣ бимиронем, дар ҳар ҳол он чи бар ӯҳдаи туст таблиғ (яъне расонидани даъват) аст ва он чӣ бар ӯҳдаи Мост, ҳисоб кардан![3]

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿٤٠﴾

**41.** Оё ҳанӯз надонистаанд, ки мо аз атрофи ин сарзамин[4] кам мекунем ва Аллоҳ ҳукм мекунад ва ҳеҷ чиз ҳукми Ӯро рад намекунад ва Ӯ зуд ба ҳисоби ҳама мерасад?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهِ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٤١﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 419

(2) Яъне асли ҳамаи ҳукмҳо дар Лавҳу-л- маҳфуз аст. Тафсири Бағавӣ 4/326

(3) Тафсири Табарӣ 16/ 493

(4) Яъне, заминҳои гирду атрофи Макка, ки замини куфр буданд, ҳама аз они мусалмонон шуданд. Тафсири Табарӣ 16/ 493

**42.** Касоне, ки пеш аз инҳо буданд бар муқобили паёмбаронашон макрҳо карданд, вале ҳамаи тадбирҳо назди Аллоҳ аст[1]. Медонад, ки ҳар касе чӣ мекунад. Ва кофирон ба зудӣ хоҳанд донист, ки сарои охират аз они кист!

وَقَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَلِلَّهِ ٱلۡمَكۡرُ جَمِيعٗاۖ يَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٖۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلۡكُفَّٰرُ لِمَنۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ﴿٤٢﴾

**43.** Кофирон мегӯянд, ки ту эй Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) паёмбар нестӣ. Бигӯ: «Аллоҳ ва ҳар кас, ки (аз яҳуду насоро) аз китоб огоҳӣ дошта бошад, ба шоҳидӣ миёни ману шумо кофист.[2]

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَسۡتَ مُرۡسَلٗاۚ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ وَمَنۡ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡكِتَٰبِ ﴿٤٣﴾

---

(1) Яъне, Аллоҳи мутаъол макру ҳилаи онҳоро ботил кард ва онояро ноумед гардонид. Тафсири Саъдӣ 1/ 420

(2) Тафсири Табарӣ 16/ 501

## Сураи Иброҳим




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 52 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф, Лом, Ро[1]. Ин Қуръон китобест, ки бар ту эй Паёмбар нозил кардем, то мардумро (дар партави таълимоти он) ба фармони Парвардигорашон аз торикӣ[2] ба рӯшноӣ[3] ва ба роҳи Аллоҳи пирӯзманде, ки сазовори ситоиш аст, роҳ намоӣ.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ١

**2.** Аллоҳе, ки ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст, азони Ӯст! Пас вой бар кофирон, ки имон ба Аллоҳ наёварданд ва пайрави расул нашуданд ва дар рӯзи қиёмат барояшон азоби сахтест.

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٢

**3.** Ва инҳо касонеанд, ки рӯй тофтанд ва имон ба Аллоҳ наоварданд ва пайравии расулаш накарданд, балки зиндагии дунёро аз охират дӯсттар доранд ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ бозмедоранд ва роҳи

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۢ بَعِيدٖ ٣

---

(1) Баёни ин ҳарфҳо дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Гумроҳии куфр ва нодонӣ

(3) Нури имон

Аллоҳро нодуруст ва каҷ нишон медиҳанд ва онҳо сахт дар гумроҳии дуру дароз ҳастанд.[1]

**4.** (Эй Муҳаммад) ва ҳеҷ паёмбареро нафиристодем, магар ба забони мардумаш сухангӯ бошад, то паёми Аллоҳро барояшон баён кунад ва ҳақро бифаҳмонад. Пас Аллоҳ ҳар киро ки ба фармонаш гӯш накардааст бихоҳад, гумроҳ мекунад ва ҳар киро ки мувофиқи дастураш амал намудааст бихоҳад, ҳидоят мекунад ва Ӯст пирӯзманду ҳаким![2]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤

**5.** Ва батаҳқиқ Мӯсоро бо оёти худ, ки далолат бар ҳақиқати паёмбарии ӯ мекунад, фиристодем, ки қавми худро аз торикӣ ба рӯшноӣ берун ор ва рӯзҳои Аллоҳро ба ёдашон биёвар ва дар ин ёдовариҳо барои ҳар сабркунандаи итоъаткор бар тоъати Ӯ ва парҳезгор аз маъсияти Ӯ ва шукргузор бар неъматҳо ва атоҳои Илоҳӣ ибратҳост![3]

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٥

(1) Тафсири Табарӣ 16\515

(2) Тафсири Саъдӣ 1\421

(3) Тафсири Саъдӣ 1\421

**6.** Ба ёд ор барои қавмат, эй Паёмбар, қиссаи Мӯсоро ва онгоҳ ки Мӯсо ба қавми худ гуфт: «Неъматеро, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ доштааст, ба ёд оваред, он гоҳ ки шуморо аз фиръавниён наҷот дод. Ба сахтӣ озоратон мекарданд ва писаронатонро мекуштанд ва занонатонро зинда мегузоштанд ва дар ин аз ҷониби Парвардигоратон барои шумо озмоиши бузурге буд».[1]

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ أَنجَىٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٦﴾

**7.** Ва Мӯсо барояшон гуфт: ба ёд оред вақтеро, ки Парвардигоратон эълом кард, ки агар Маро шукр гӯед, бар неъмати шумо меафзоям ва агар ношукрӣ кунед, бидонед, ки азоби Ман сахт аст![2]

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِن شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ ۖ وَلَئِن كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِى لَشَدِيدٌ ﴿٧﴾

**8.** Ва Мӯсо барояшон гуфт: «Агар шумо ва ҳамаи мардуми рӯи замин кофир шавед ҳаргиз ба Аллоҳ чизеро зарар оварда натавонед, зеро, Аллоҳ мӯҳтоҷ нест аз офаридагонаш ва сазовори ситоиш аст дар ҳама ҳол!»

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكْفُرُوٓا۟ أَنتُمْ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿٨﴾

(1) Тафсири Табарӣ 16\523

(2) Тафсири Саъдӣ 1\422

**9.** Эй уммати Муҳаммад оё ба шумо нарасидааст хабари касоне, ки пеш аз шумо будаанд, чун қавми Нӯҳ ва Од ва Самуд ва низ касоне, ки баъд аз онҳо будаанд,? Ҷуз Аллоҳ касеро аз онон огоҳӣ нест. Паёмбаронашон ҳамроҳ бо далелҳои равшан омаданд ва онҳо даст бар даҳон бурданду аз ниҳояти тааҷҷуб ва инкор ангуштони худро газиданд гуфтанд: «Мо ба он чӣ ба он амр шудаед, имон намеоварем ва дар чизе, ки моро ба он мехонед, сахт дар шубҳа ҳастем».[1]

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا۟ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓا۟ أَيْدِيَهُمْ فِىٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَقَالُوٓا۟ إِنَّا كَفَرْنَا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَنَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٩﴾

**10.** Паёмбаронашон гуфтанд: «Оё дар зоти Аллоҳ ва якто парастии Ӯ, ки офаринандаи осмонҳову замин аст, шакке ҳаст? Шуморо даъват мекунад, то гуноҳонатонро биёмӯрзад ва то муддати муайян шуморо зинда гузорад ва дар дунё азобатон накунад». Гуфтанд: «Шумо ба ҷуз одамӣ, монанди мо каси дигар нестед. Мехоҳед моро аз он чӣ падаронамон мепарастиданд, боздоред ва дар ҳақиқат будани он чи

۞ قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِى ٱللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يَدْعُوكُمْ لِيَغْفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ قَالُوٓا۟ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿١٠﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4\338

ки мегӯед барои мо далеле равшан биёваред!»[1]

**11.** Вақте ки паёмбарон суханони қавмашонро шуниданд, барояшон гуфтанд: Мо ба ҷуз одамӣ монанди шумо каси дигар нестем, вале Аллоҳ ба ҳар яке аз бандагонаш, ки бихоҳад, неъмати фаровон медиҳад ва ба рисолати худ бармегузинад. Ва он чи талаб доред аз далели равшан моро мумкин нест, ки ҷуз ба ҳукми Аллоҳ ҳуҷҷате биёварем ва мӯъминон дар ҳама корашон бар Аллоҳ таваккал мекунанд.[2]

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِن نَّحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأْتِيَكُم بِسُلْطَٰنٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ва чаро бар Аллоҳ таваккал накунем ва ҳол он ки Ӯ роҳи наҷоти моро ба мо нишон дод? Ва бар озорҳое, ки шумо бар мо мерасонед (ба сабаби даъватамон шуморо ба яктопарастӣ) албатта сабр хоҳем кард ва таваккалкунандагон бар Аллоҳ тавваккал мекунанд ва аммо касе ки кофир бошад, сарпарасташ шайтон аст».[3]

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنَا سُبُلَنَا ۚ وَلَنَصْبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيْتُمُونَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿١٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\422

(2) Тафсири ибни Касир 4\483

(3) Тафсири Табарӣ 16\539

**13.** Ва кофирон ҳолашон аз даъвати паёмбаронашон ба танг омад ба паёмбаронашон гуфтанд: «Ё шуморо аз сарзамини худ меронем ё ба дини мо бозгардед». Пас Парвардигорашон ба паёмбарон ваҳй кард, ки ситамкоронро, ҳатман, ҳалок хоҳем кард.[1]

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِرُسُلِهِمۡ لَنُخۡرِجَنَّكُم مِّنۡ أَرۡضِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَاۖ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ رَبُّهُمۡ لَنُهۡلِكَنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٣

**14.** Ва шуморо пас аз он кофироне, ки ҳалокашон сохтем дар он сарзамин ҷой хоҳем дод. Ин ваъда барои касест, ки аз истодан дар пешгоҳи Ман ва аз ваъдаи азоби Ман битарсад![2]

وَلَنُسۡكِنَنَّكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ وَعِيدِ ١٤

**15.** Пирӯзӣ хостанд паёмбарон аз Парвардигори худ бар душманонашон ва ҳар золими саркаше ноумед шуд ва ҳалок гашт.[3]

وَٱسۡتَفۡتَحُواْ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ١٥

**16.** Аз пеши ҳар саркаши кофир ҷаҳаннам аст, то дар он ҷо ӯро аз оби чирку хуне, ки аз бадани аҳли дӯзах мерезад, бихӯронанд.[4]

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسۡقَىٰ مِن مَّآءٖ صَدِيدٖ ١٦

**17.** Қатра-қатра бинӯшад ва натавонад, ки ба осонӣ фурӯ барад онро (яъне аз гулӯяш

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأۡتِيهِ ٱلۡمَوۡتُ مِن كُلِّ مَكَانٖ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٖۖ

(1) Тафсири Саъдӣ 1\423

(2) Тафсири Бағавӣ 4\340

(3) Тафсири Табарӣ 16\542

(4) Тафсири Табарӣ 16\546

ба осонӣ нагузарад) ва биёяд ӯро марг аз ҳар ҷонибе ва ӯ мурда набувад ва пеши вай аст азоби сахт.

وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٌ ﴿١٧﴾

**18.** Мисоли корҳои касоне, ки ба Аллоҳ кофир шудаанд (ба монанди некӯӣ ва силаи раҳм), чун хокистарест, ки дар рӯзи тӯфоне боди сахте бар он вазад. Тавоноии нигоҳ доштани он чиро, ки ба даст овардаанд, надоранд, зеро куфр амалҳояшонро бирабуд, чунон ки шамол хокистарро. Ин аст гумроҳии дуру дароз![1]

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَرَمَادٍ ٱشۡتَدَّتۡ بِهِ ٱلرِّيحُ فِي يَوۡمٍ عَاصِفٖۖ لَّا يَقۡدِرُونَ مِمَّا كَسَبُواْ عَلَىٰ شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ﴿١٨﴾

**19.** Оё надидаӣ[2], ки Аллоҳ осмонҳову заминро бар ҳақ офаридааст? (Ва офариниши ҳар ду бар камоли қудрати Аллоҳ далолат мекунанд, то Ӯро ба танҳоӣ парастиш кунанд ва ба Ӯ шарик наоранд) Агар бихоҳад, шуморо аз байн мебарад ва офариниши нав меоварад.[3]

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ﴿١٩﴾

**20.** Ва ин ҳалок шуданатон ва дар ҷои шумо махлуқи нав овардан барои Аллоҳ мушкил нест.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ﴿٢٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\424

(2) Мурод аз ин хитоб барои ҳамаи мардум аст

(3) Тафсири Саъдӣ 1\424

**21.** Ва ҳама халоиқ аз зери қабрҳо берун оянд ва дар пешгоҳи Аллоҳ ҳозир шаванд. Нотавонон (тобеъон) ба мутакаббирон (пешвоён) гӯянд: «Мо пайравони шумо будем. Оё акнун метавонед андаке аз азоби Аллоҳ аз мо дур кунед?» (Пешвоён барои тобеъонашон) гӯянд: «Агар Аллоҳ моро ҳидоят карда буд, мо низ шуморо ҳидоят мекардем. Ҳоло моро роҳи халосӣ нест. Барои мо баробар аст, чӣ бетоқатӣ кунем, чӣ сабр варзем, ҳеҷ паногоҳе надорем».[1]

وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ
ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم
مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ قَالُوا۟
لَوْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ ۖ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ
أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾

**22.** Чун кор ба поён ояд[2], шайтон гӯяд: «Аллоҳ ба шумо омадани рӯзи қиёматро ваъда дод ва ваъдаи Ӯ дуруст буд ва ман низ ба шумо ваъдаи нусрат додам, вале ваъдаи худ хилоф кардам. Ва бароятон ҳеҷ далелу бурҳоне наёвардам, ҷуз он ки ба куфру гумроҳӣ даъвататон кардам, шумо низ даъвати маро иҷобат кардед, пас маро маломат макунед, худро маломат кунед зеро гуноҳ, гуноҳи шумост. На ман фарёдраси

وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ لَمَّا قُضِىَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ
وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ
فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِىَ عَلَيْكُم
مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ أَن دَعَوْتُكُمْ فَٱسْتَجَبْتُمْ
لِى ۖ فَلَا تَلُومُونِى وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠
بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ ۖ إِنِّى
كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ ۗ إِنَّ
ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\424

(2) Вақте ки биҳиштиён ба биҳишту ва дӯзахиён ба дӯзах дароянд.

шумоям аз азоби Аллоҳ, на шумо фарёдраси ман. Аз ин ки маро пеш аз ин дар дунё шарики Аллоҳ карда будед, безорам». Зеро барои ситамкорон азобест дардовар![1]

**23.** Ва касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ба биҳиштҳое, ки дарёҳо дар он ҷорист, дароваранд, ба фармони Парвардигорашон дар он ҷо ҷовидона бимонанд ва дурудашон дар он ҷо салом гуфтан аст.

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ٢٣

**24.** Оё намедонӣ, эй Расул, ки Аллоҳ чӣ гуна мисол меорад? Сухани пок[2] чун дарахти (хурмо) пок аст, ки решааш дар замин устувор ва шохаҳояш боло ба сӯи осмон аст.[3]

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا كَلِمَةٗ طَيِّبَةٗ كَشَجَرَةٖ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٞ وَفَرْعُهَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٢٤

**25.** Ба фармони Аллоҳ ҳар фасле меваи худро медиҳад. Ҳамчунин дарахти имон решааш дар дили мӯъмин устувор аст ҳам дар илм ва ҳам дар эътиқод ва шохаҳояш амалҳои солеҳ ва ахлоқи ҳамида аст, ки ба сӯи

تُؤْتِيٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينِۭ بِإِذْنِ رَبِّهَاۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٢٥

(1) Тафсири Табарӣ 16\561

(2) Ва он калимаи тавҳид аст: “*Ло илоҳа иллаллоҳ!*”

(3) Тафсири Саъдӣ 1\425

Аллоҳ боло меравand ва ҳама вақт соҳиби савоб мешавад Аллоҳ барои мардум мисолҳо меоварад, шояд, ки панд гиранд![1]

**26.** Ва мисоли сухани нопок (куфр) чун дарахти нопок[2] аст, ки реша дар замин надорад ва барпо натавонад монд. Ҳамчунин сухани куфри кофир ва маъсияташ устувор нест ва дар вай хайр вуҷуд надорад ва амалҳояш ба сӯи Аллоҳ боло намеравand ва аз он чизе қабул намешавад.[3]

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجۡتُثَّتۡ مِن فَوۡقِ ٱلۡأَرۡضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٖ ﴿٢٦﴾

**27.** Аллоҳ мӯъминонро дар зиндагонии дунё ба сабаби эътиқоди мустаҳкамашон, ки он гувоҳӣ доданашон ба калимаи “Ло илоҳа иллаллоҳу Муҳаммадан расулуллоҳ” аст ва дар охират (яъне, дар қабр ба ҷавоб додани суоли Накиру Мункар) устувор медорад. Ва золимонро гумроҳ месозад дар дунёву охират ва Аллоҳ ҳар чӣ хоҳад, ҳамонро мекунад.[4]

يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡقَوۡلِ ٱلثَّابِتِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَۚ وَيَفۡعَلُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ﴿٢٧﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 4\347

(2) Ба мисли дарахти ҳанзал, ки таъмаш нохуш ва решаҳояш қариб аст аз рӯи замин ва асли он устувор нест ва шохаҳои баланд надорад.

(3) Тафсири ибни Касир 4\494

(4) Тафсири Бағавӣ 4\349

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ كُفۡرٗا وَأَحَلُّواْ قَوۡمَهُمۡ دَارَ ٱلۡبَوَارِ ٢٨

**28.** Оё надидаӣ (эй Муҳаммад) он касонеро, ки (аз қурайшиҳо ва қавмат) неъмати Аллоҳро[1] ба куфр иваз сохтанд ва мардуми худро ба диёри ҳалокат бурданд?

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٢٩

**29.** Он сарои нобудӣ ҷаҳаннам аст, ки дохили он мешаванд ва ҷойгоҳи баде аст.[2]

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلُّواْ عَن سَبِيلِهِۦۗ قُلۡ تَمَتَّعُواْ فَإِنَّ مَصِيرَكُمۡ إِلَى ٱلنَّارِ ٣٠

**30.** Ва инҳо кофирон барои Аллоҳ ҳамтоёне қарор доданд, то мардумро аз роҳи Ӯ гумроҳ созанд. Бигӯ барояшон эй Муҳаммад: «Акнун дар зиндагонии дунёи фонӣ баҳра ва лаззат баред, ки оқибати бозгаштатон оташ аст».[3]

قُل لِّعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣١

**31.** Ба бандагони Ман, ки имон овардаанд, бигӯ, эй Расул, то намоз бигузоранд ва аз он чӣ рӯзияшон додаем, ниҳону ошкоро инфоқ (харҷ) кунанд, пеш аз он, ки рӯзе фаро расад, ки дар он на хариду фурӯше бошад ва на ҳеҷ дӯстие ба кор ояд.

---

(1) Яъне, Аллоҳ бар қурайшиҳо аз ҷинси худашон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро паёмбар ва раҳмат фиристод, онҳо ӯро тасдиқ накарданд ва куфр варзиданд.

(2) Тафсири Бағавӣ 4\352

(3) Тафсири Саъдӣ 1\426

**32.** Аллоҳ аст, ки осмонҳову заминро (аз нестӣ) офарид ва аз осмон борон нозил кард ва замини мурдаро зинда гардонд ва ба он борон барои рӯзии шумо меваҳо рӯёнид ва киштиҳоро роми шумо кард, то ба фармони Ӯ дар баҳрҳо равон шаванд ва дарёҳоро мутеъи шумо сохт.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْفُلْكَ لِتَجْرِىَ فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْأَنْهَٰرَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ва офтобу моҳро, ки ҳамеша дар ҳаракатанд, роми шумо кард ва шабро барои истироҳат ва рӯзро барои маишати зиндагӣ фармонбари шумо гардонид.[1]

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ دَآئِبَيْنِ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ва ҳар чӣ аз Ӯ хостед, ба шумо арзонӣ доштааст ва агар хоҳед, ки неъматҳояшро шумор кунед, натавонед ҳисоби онро ва на адо намудани шукрашро, ки ҳароина одамӣ бисёр ситамкор ва ношукри неъмат аст![2]

وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۚ وَإِن تَعُدُّوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ لَا تُحْصُوهَآ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Ва ба ёд ор, эй Расул вақте ки Иброҳим ба Парвардигораш дуъо хонда гуфт: «Эй Парвардигори ман, ин сарзаминро эмин гардон ва марову

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَٰذَا ٱلْبَلَدَ ءَامِنًا وَٱجْنُبْنِى وَبَنِىَّ أَن نَّعْبُدَ ٱلْأَصْنَامَ ﴿٣٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\426

(2) Тафсири Бағавӣ 4\354

фарзандонамро аз парастиши бутон дур бидор.

**36.** Эй Парвардигори ман, инҳо бутҳо бисёре аз мардумро гумроҳ кардаанд, пас ҳар кас, ки аз ман пайравӣ кунад, аз дин ва суннати ман аст ва ҳар кас фармони ман набарад, ту омурзандаву меҳрубонӣ![1]

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضۡلَلۡنَ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِۖ فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُۥ مِنِّيۖ وَمَنۡ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٦

**37.** Эй Парвардигори мо, баъзе аз фарзандонамро ба водии бекишт, наздики хонаи гиромии Ту ҷой додам, эй Парвардигори мо, ин ҳама ба фармони Ту кардаам, то намозро барпо доранд. Дилҳои мардумонро чунон кун, ки таваҷҷӯҳи ба онҳо кунанд ва аз ҳар меваҳо рӯзиашон деҳ, бошад, ки сипос гузоранд!

رَّبَّنَآ إِنِّيٓ أَسۡكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيۡرِ ذِي زَرۡعٍ عِندَ بَيۡتِكَ ٱلۡمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجۡعَلۡ أَفۡـِٔدَةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهۡوِيٓ إِلَيۡهِمۡ وَٱرۡزُقۡهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡكُرُونَ ٣٧

**38.** Эй Парвардигори мо, ҳар чиро пинҳон медорем, ё ошкор месозем, Ту ба он огоҳӣ. Ва назди Аллоҳ ҳеҷ чиз дар замину осмон пӯшида нест!

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعۡلَمُ مَا نُخۡفِي وَمَا نُعۡلِنُۗ وَمَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٣٨

**39.** Сипос Аллоҳеро, ки дар синни пирӣ Исмоъилу Исҳоқро ба ман ато кард. Парвардигори ман дуъоҳоро мешунавад ва маро ноумед нагардонд!

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى ٱلۡكِبَرِ إِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

(1) Тафсири Бағавӣ 4\355

**40.** Эй Парвардигори ман, маро ва фарзандони маро (ба пуррагӣ) барпойдорандагони намоз гардон. Эй Парвардигори мо, дуъои маро бипазир.

رَبِّ ٱجۡعَلۡنِي مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِيۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلۡ دُعَآءِ ﴿٤٠﴾

**41.** Эй Парвардигори мо, маро ва падару модарам ва ҳамаи мӯъминонро дар рӯзе, ки ҳисоб барпо мегардад[1] биёмурз![2]

رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡحِسَابُ ﴿٤١﴾

**42.** Ва мапиндор, эй Расул, ки Аллоҳ аз кирдори ситамкороне, ки туро ва дигар паёмбаронро дурӯғ мебароранд ва мӯъминонро азият медиҳанд, ғофил аст. Азобашонро то он рӯз, ки чашмҳо дар он хира мемонанд, ба таъхир мегузорад!

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعۡمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمۡ لِيَوۡمٖ تَشۡخَصُ فِيهِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ﴿٤٢﴾

**43.** Рӯзе ситамкорон аз қабрҳояшон бошитоб бармехезанд барои ҳисоб, сарҳо ба боло шах шуда, аз сахтии он рӯз чашм бар ҳам намезананд ва дилҳояшон холӣ аст ба ҷуз аз ғаму ғусса.[3]

مُهۡطِعِينَ مُقۡنِعِي رُءُوسِهِمۡ لَا يَرۡتَدُّ إِلَيۡهِمۡ طَرۡفُهُمۡۖ وَأَفۡـِٔدَتُهُمۡ هَوَآءٞ ﴿٤٣﴾

(1) Рӯзи қиёмат

(2) Ва ин дуъо пеш аз душмании падараш бо Аллоҳ буд. Ва чун барои ӯ ошкор шуд, ки падараш душмани Аллоҳ аст аз ӯ безорӣ ҷуст ва барояш тарки омӯрзиши гуноҳ кард. Тафсири Саъдӣ 1\427

(3) Тафсири Саъдӣ 1\427

**44.** Эй Расул мардумро аз он рӯзи қиёмат, ки азоб фаро мерасад, битарсон. Ва он замон ситамкорон мегӯянд: «Бор Илоҳо, моро каме мӯҳлат деҳ, то даъвати Туро иҷобат кунем ва аз паёмбарони Ту пайравӣ кунем». (Пас бароящон гуфта шавад:) Оё шумо пеш аз ин дар ҳаёти дунё савганд намехӯрдед, ки ҳаргиз аз байн намеравед?[1]

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوۡمَ يَأۡتِيهِمُ ٱلۡعَذَابُ
فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رَبَّنَآ أَخِّرۡنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٖ
قَرِيبٖ نُّجِبۡ دَعۡوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَۗ أَوَلَمۡ
تَكُونُوٓاْ أَقۡسَمۡتُم مِّن قَبۡلُ مَا لَكُم
مِّن زَوَالٖ ٤٤

**45.** Дар хонаҳои касоне, ки худ бар хештан ситам мекарданд (ба монанди қавми Ҳуд ва Солеҳ), ҷой гирифтед ва барои шумо баён карда шуд, ки бо онон чӣ гуна рафтор кардем ва бароятон дар Қуръон мисолҳо овардем. Пас чаро панд намегиред?[2]

وَسَكَنتُمۡ فِي مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
وَتَبَيَّنَ لَكُمۡ كَيۡفَ فَعَلۡنَا بِهِمۡ وَضَرَبۡنَا
لَكُمُ ٱلۡأَمۡثَالَ ٤٥

**46.** Ҳамоно мушрикони Макка барои куштани Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) макру ҳила намуданд. Ва Аллоҳ доност ба макру ҳилаашон. Ва ҳарчанд, ки бо макрашон кӯҳҳо аз ҷо канда шаванд, вале макрашон заъифу ночиз аст.

وَقَدۡ مَكَرُواْ مَكۡرَهُمۡ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكۡرُهُمۡ
وَإِن كَانَ مَكۡرُهُمۡ لِتَزُولَ مِنۡهُ
ٱلۡجِبَالُ ٤٦

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\427

(2) Тафсири Бағавӣ 4\363

**47.** Мапиндор эй Расул, ки Аллоҳ ваъдаеро[1], ки ба паёмбаронаш додааст, хилоф мекунад. Аллоҳ пирӯзманд ва интиқомгиранда аст.[2]

فَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخۡلِفَ وَعۡدِهِۦ رُسُلَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٖ ٤٧

**48.** Он рӯз, ки замин ба замине ғайри ин замин (монанди нуқра тоза) иваз шавад ва инчунин осмонҳо ба осмони дигар ва ҳама аз қабрҳояшон берун оянд ва дар пешгоҳи Аллоҳи ягонаи ғолиб ҳозир оянд![3]

يَوۡمَ تُبَدَّلُ ٱلۡأَرۡضُ غَيۡرَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُۖ وَبَرَزُواْ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ٤٨

**49.** Эй Расул гунаҳкоронро дар он рӯзи қиёмат бо занҷирҳо, дасту по ба гардан, баста бубинӣ, ки дар ҳолати хорӣ ва пастӣ бошанд.

وَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ مُّقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٤٩

**50.** Ҷомаҳояшон аз миси гудохташуда алангазанандааст ва оташ чеҳраҳояшонро мепӯшад.[4]

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٖ وَتَغۡشَىٰ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ٥٠

**51.** То Аллоҳ ҳар касро баробари амалаш нек ё бад ҷазо диҳад, ҳароина Аллоҳ зуд ҳисобгир аст!

لِيَجۡزِيَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٥١

---

(1) Нусрат додани мӯъминон ва ҳалок гардондани кофирон. Тафсири Бағавӣ 4\361

(2) Хитоб агар чи ба Паёмабар саллаллоҳу алайҳи ва саллам хос аст, вале барои ҳамаи уммат ом мебошад.

(3) Тафсири Бағавӣ 4\363

(4) Тафсири Табарӣ 17\55

**52.** Ин Қуръон паёмест барои мардум, то ба он бим карда шаванд ва бидонанд, ки Ӯст маъбуди якто[1] ва то хирадмандон панд бигиранд!

هَٰذَا بَلَٰغٞ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُواْ بِهِۦ وَلِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَلِيَذَّكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ۝٥٢

---

(1) Ба ягонагӣ Ӯро ибодат кунанд ва ба Ӯ шарик наоранд. Тафсири Табарӣ 17\55

# Сураи Ҳичр



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 99 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лом, Ро.[1] Ин оёти китоби Илоҳӣ нозил шудааст бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва Қуръонест, ки оятҳояш равшан аст ва баёнкунандаи ҳақ аст.[2]

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١

2. Борҳо, кофирон орзу мекунанд дар дӯзах, ки эй кош дар дунё мусалмон мебуданд.[3]

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢

3. Эй Паёмбар кофиронро бигузор, то бихӯранд дар дунё ва баҳравар шаванд ва орзуҳояшон онҳоро ғофил созад аз имону тоъат ба зудӣ натиҷаи аъмолашонро хоҳанд донист.[4]

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣

4. Эй Расул аз барои тасдиқ накардани паёмбарии ту фуруд омадани азобро талаб карданд, вале Мо ҳеҷ шаҳреро ҳалок накардаем, магар он ки

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤

(1) Тафсири ин ҳарфҳо дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\429

(3) Тафсири Бағавӣ 4\368

(4) Тафсири Бағавӣ 4\368

барои ҳалокиашон муддати муайяне доштааст.

5. Ҳеҷ уммате аз аҷали хеш на пеш меафтад ва на пас мемонад.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥

6. Ва ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам масхараомезона гуфтанд: «Эй марде, ки Қуръон ба ту нозил шуда, ҳаққо, ки ту девонаӣ! (Ба муҷарради сухани ту мо аз пайравии падаронамон рӯй барнаметобем)[1]

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦

7. Агар рост мегӯӣ, чаро фариштагонро барои мо намеоварӣ, то гувоҳӣ диҳанд, ки Аллоҳ туро ба паёмбарӣ фиристодааст.

لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

8. Ва Аллоҳ дар ҷавобашон мефармояд: Мо фариштагонро нозил намекунем, ҷуз ба ҳақ ва агар ба он имон наёваранд дар он ҳангом дигар мӯҳлаташон надиҳанд ва фавран азоби Илоҳӣ гиребонгирашон мегардад.[2]

مَا نُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ إِذٗا مُّنظَرِينَ ٨

9. Ҳамоно Мо Қуръонро ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам худ нозил кардаем ва қатъан

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\429

(2) Тафсири Бағавӣ 4\369

худ нигаҳбонаш ҳастем, ки дар он чизе на кам карда мешавад ва на зиёд.[1]

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي شِيَعِ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Ва ба таҳқиқ Мо расулони худро пеш аз ту –эй Муҳаммад- ба миёни қавмҳои пешин фиристодаем.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١١﴾

**11.** Ҳеҷ паёмбаре бар онҳо фиристода нашуд, магар ки масхарааш мекарданд. (Пас ҳаминчунин мушрикон бо ту карданд, он гуна ки бо паёмбарони пешина карда шуд).[2]

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُۥ فِي قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٢﴾

**12.** Ин гуна он истеҳзоро ба дилҳои гунаҳкорон дохил мегардонем.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

**13.** Ба он Қуръон имон намеоваранд ва шеваи қавмҳои пешина доимӣ чунин будааст.

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَظَلُّوا۟ فِيهِ يَعْرُجُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Агар барои кофирони Макка аз осмон даре бикушоем, ки аз он боло раванд, ҳатто мушоҳида кунанд он чи ки дар осмон мавҷуд ҳаст аз аҷоиботи мулки Аллоҳ, ҳароина имон наоварданд.[3]

---

(1) Тафсири Табарӣ 17\68

(2) Тафсири Саъдӣ 1\429

(3) Тафсири ибни Касир 4\528

15. Албатта, гӯянд: «Мо чашмбандӣ шудаем, балки мо мардуме ҷодузада ҳастем!»

لَقَالُوٓاْ إِنَّمَا سُكِّرَتۡ أَبۡصَٰرُنَا بَلۡ نَحۡنُ قَوۡمٞ مَّسۡحُورُونَ ١٥

16. Ва ҳароина, дар осмони дунё бурҷҳое офаридем барои ситорагон ва осмонро бо ситорагон барои бинандагонашон биёростем, то андеша кунанд ва панд бигиранд.[1]

وَلَقَدۡ جَعَلۡنَا فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجٗا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ١٦

17. Ва осмонро аз ҳар шайтони раҷиме ки аз раҳмати Аллоҳ маҳрум аст, ҳифз кардем.[2]

وَحَفِظۡنَٰهَا مِن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٍ ١٧

18. Магар он шайтоне, ки дуздона гӯш медод ва шиҳобе (оташпорае) равшан дар паи вай афтад[3].

إِلَّا مَنِ ٱسۡتَرَقَ ٱلسَّمۡعَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ مُّبِينٞ ١٨

19. Ва заминро васеъ кардем ва дар он кӯҳҳои азиме партофтем. Ва барои эҳтиёҷи бандагон аз ҳар чизе санҷида дар он рӯёнидем.[4]

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡزُونٖ ١٩

20. Ва дар он ҷо барои шумо асбоби зиндагӣ қарор додем ва низ касонеро, ки шумо рӯзидиҳандаи онҳо нестед, аз ходимону чорпоҳо.

وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسۡتُمۡ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ٢٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\430

(2) Тафсири Табарӣ 17\77

(3) Ва гоҳо шайтон қабл аз расидани оташпора ба дӯстони худ хабарро мерасонад. Тафсири Саъдӣ 1/430

(4) Тафсири Бағавӣ 4\374

وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢١

**21.** Ҳар чи ҳаст, хазинаҳои он назди Мост ва Мо ҷуз ба андозае муъайян онро фурӯ намефиристем.

وَأَرۡسَلۡنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَسۡقَيۡنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمۡ لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ٢٢

**22.** Ва бодҳои бордоркунанда абрҳоро фиристодем ва аз паси он аз осмон обе нозил кардем барои нӯшокии шумо ва заминатон ва чорпоёнатон ва шуморо бо он сероб сохтем ва шумо хазинадори он нестед.[1]

وَإِنَّا لَنَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ٢٣

**23.** Албатта, Мо ҳастем, ки зинда мекунем ва ҷамиъи халоиқро мемиронем ва баъд аз ҳама боқӣ мемонем.[2]

وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَقۡدِمِينَ مِنكُمۡ وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَـٔۡخِرِينَ ٢٤

**24.** Ва ба таҳқиқ медонем ҳоли касонеро ки аз шумо аз ин пеш рафтаанд аз мурдаҳо ва кушташудаҳо ва медонем ҳоли касоне, ки боқӣ мондаанд дар ҳаёт ё баъд ба дунё меоянд.[3]

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحۡشُرُهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ٢٥

**25.** Ва ҳамоно Парвардигори ту ҳамаро аз аввал то охир барои ҳисобу ҷазо зинда карда, ҷамъ мегардонад, зеро Ӯст ҳакиму доно чизе аз Ӯ пинҳон намемонад![4]

(1) Тафсири ибни Касир 4\531
(2) Тафсири Бағавӣ 4\376
(3) Тафсири Бағавӣ 4\377
(4) Тафсири Табарӣ 17\95

**26.** Мо одамиро аз гили хушк, аз лойи сиёҳи бӯйгирифта офаридем.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٦

**27.** Ва ҷинро пеш аз он аз оташи сӯзандаи бедуд офарида будем.

وَٱلۡجَآنَّ خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28.** Ва ба ёд ор эй Паёмбар ҳангоме, ки Парвардигорат ба фариштагон гуфт: «Ҳамоно ман аз гили хушкида, аз гили сиёҳи бӯйнок инсонеро меофаринам.

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٨

**29.** Пас чун ӯро рост кунам ва аз рӯҳи Худ дар он бидамам, дар баробари ӯ ба саҷда бияфтед[1]».

فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٢٩

**30.** Пас фариштагон ҳамагӣ саҷда карданд,

فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ٣٠

**31.** магар Иблис, ки саркашӣ кард, ки бо саҷдакунандагон бошад.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١

**32.** Аллоҳ ба Иблис гуфт: «Эй Иблис, чаро ту аз саҷдакунандагон набудӣ?»

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢

**33.** Иблис кибр ва ҳасади худро зоҳир карда гуфт: «Ман барои башаре, ки аз гили хушк, аз лойи сиёҳи мутағайир офаридаӣ, саҷда намекунам».[2]

قَالَ لَمۡ أَكُن لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣

---

(1) Мурод аз саҷдаи таҳият ва эҳтиром аст, на саҷдаи ибодат

(2) Тафсири Табарӣ 17\ 101

**34.** Аллоҳ гуфт: «Аз он ҷаннат берун шав, ки ту рондашуда ҳастӣ.[1]

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ﴿٣٤﴾

**35.** Ба дурустӣ, то рӯзи қиёмат лаънати Аллоҳ бар туст!»

وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٣٥﴾

**36.** Иблис гуфт: “Эй Парвардигори ман, маро то рӯзе, ки дубора зинда мешаванд, мӯҳлат деҳ” (ва он рӯзи қиёмат аст).

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Аллоҳ гуфт: «Ту ба яқин дар шумори мӯҳлатёфтагонӣ,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** то он рӯзе, ки вақташ маълум[2] аст».

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ﴿٣٨﴾

**39.** Иблис гуфт: «Эй Парвардигори ман, чун маро ноумед ва гумроҳ кардӣ, дар рӯи замин барои фарзандони Одам бадиҳоро дар назарашон биёроям ва ҳамаро гумроҳ кунам,

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** магар онҳо, ки бандагони боихлоси Ту бошанд».

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Аллоҳ гуфт: «Роҳи ихлос, роҳи ростест, ки ба Ман мерасад.

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ مُسۡتَقِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Туро бар бандагони Ман ғолибияте нест, магар ғалабаи ту бар он гумроҳоне,

إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ﴿٤٢﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\534

(2) Ва он рӯзест, ки ҳамаи халқ баъди дамидани сури аввал мемиранд, на рӯзи аз нав зинда шудан

ки туро пайравӣ кунанд ва ризоияти туро аз ризоияти Ман бартар донанд.

**43.** Ва ба дурустӣ, ҷаҳаннам миъоди Иблис ва ҳамаи пайравони вай аст.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٤٣

**44.** Ҷаҳаннам ҳафт дар дорад ва ҳар дар аз дигаре поёнтар аст барои ҳар дар гурӯҳе аз онон муъайян шудаанд.[1]

لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ٤٤

**45.** Парҳезгорон[2] дар бустонҳову чашмаҳо бошанд.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ٤٥

**46.** Ба саломат ва хотирҷамъӣ ба он дохил шавед.

ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ٤٦

**47.** Ҳар кинаеро аз дилашон берун мекашем, ҳама бародарона, бар тахтҳо рӯ ба рӯи ҳам менишинанд.

وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٧

**48.** Ҳеҷ ранҷе дар он ҷо ба онҳо намерасад ва аз он ҷо берун нагарданд ва ҷовидона дар онҷо бимонанд.

لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا بِمُخۡرَجِينَ ٤٨

**49.** Эй Паёмбар ба бандагонам хабар деҳ, ки ман омӯрзандаву меҳрубонам барои мӯъминони тавбакор.

۞ نَبِّئۡ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٤٩

**50.** Ва азоби Ман, азоби дардовар аст, барои касоне,

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ٥٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\431

(2) Онон ки амри Аллоҳро ба ҷо оварданд ва аз манъкардашудаҳои Аллоҳ дур истоданд.

ки аз гуноҳи худ тавба намекунанд.

وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٥١

**51.** Ва эй Паёмбар онҳоро аз меҳмонони Иброҳим хабардор кун(1).

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗا قَالَ إِنَّا مِنكُمۡ وَجِلُونَ ٥٢

**52.** Он гоҳ, ки фариштагон бар ӯ дохил шуданд ва гуфтанд: «Салом!» Иброҳим низ ҷавоби салом гуфт ва барояшон таъом пешкаш намуд, вале онҳо нахӯрданд ва Иброҳим гуфт: «Мо аз шумо метарсем!»(2)

قَالُواْ لَا تَوۡجَلۡ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٥٣

**53.** Фариштагон гуфтанд: «Матарс, эй Иброҳим мо туро ба писари доное(3) мужда медиҳем».

قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ٥٤

**54.** Иброҳим ба тааҷҷуб гуфт: «Оё маро мужда медиҳед, бо он ки пир шудаам ва ҳамсарам низ пир аст. Ба чи чиз муждаам медиҳед?»(4)

قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡقَٰنِطِينَ ٥٥

**55.** Гуфтанд: «Мо туро ба ростӣ мужда додаем, пас аз ноумедон мабош!»(5)

---

(1) Фариштагоне буданд, ки на танҳо барои башорат додан -ба фарзанд- ба назди Иброҳим омада, балки низ барои ҳалок кардани қавми Лут алайҳимуссалом омада буданд. Тафсири Бағавӣ 4\384

(2) Тафсири ибни Касир 4\540

(3) Вай Исҳоқ аст

(4) Тафсири Саъдӣ 1\432

(5) Ҳеҷ шакке нест дар он, ки Аллоҳ бар ҳама чиз қодир аст. Тафсири Саъдӣ 1\432

**56.** Иброҳим гуфт: «Ба ҷуз гумроҳон кист, ки аз раҳмати Парвардигораш ноумед шавад?»

قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ٥٦

**57.** Гуфт: «Эй фиристодагон, чӣ кори муҳиме доред?»

قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٥٧

**58.** Фариштагон гуфтанд: «Мо ба сӯи қавми гунаҳкорон фиристода шудаем ва ҳамаро нобуд мекунем,

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ٥٨

**59.** магар хонадони Лутро, ки ҳамаашонро наҷот медиҳем,

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٩

**60.** магар ҳамсарашро, ки муқаррар намудаем, ки аз боқимондагон дар азоб бошад».

إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٦٠

**61.** Чун фариштагон назди хонадони Лут омаданд,

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٦١

**62.** Лут барояшон гуфт: «Шумо гурӯҳи ношиносед».

قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٦٢

**63.** Фариштагон гуфтанд матарс: «Балки, барои ту он чизеро (азоберо), ки дар он шак мекарданд, овардаем.

قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٦٣

**64.** Мо туро хабари рост овардаем ва мо ростгӯёнем, ки Аллоҳ қавми туро ҳалоккунандааст.

وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤

**65.** Чун қисме аз шаб бигзарад, хонадони худро ва мӯъминонро берун бибар ва худ аз паи онҳо рав

فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥

ва онҳо пеш-пеши ту ва набояд ҳеҷ як аз шумо ба ақиб бингарад[1]. Ва ҳар ҷо, ки Аллоҳ фармонатон дод, зуд биравед, то дар амон бимонед.[2]

وَقَضَيْنَآ إِلَيْهِ ذَٰلِكَ ٱلْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٦﴾

**66.** Ва барои *Лут* ҳодисаро ҳикоят кардем, ки чун субҳ фаро расад, ҳамаи онҳо нобуд ва решакан хоҳанд шуд.

وَجَآءَ أَهْلُ ٱلْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Ва Аҳли шаҳр аз дидани меҳмонон (фариштагон) шодикунон омаданд.

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِى فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٨﴾

**68.** *Лут* барояшон гуфт: «Инҳо меҳмонони мананд, маро расво макунед.

وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٦٩﴾

**69.** Аз Аллоҳ битарсед ва маро шармсор масозед».

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٠﴾

**70.** Қавми *Лут* гуфтанд: «Магар туро аз меҳмондорӣ ва паноҳ додани мардум манъ накарда будем?»

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِىٓ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿٧١﴾

**71.** *Лут* барояшон гуфт: «Агар қасде барои издивоҷ ва баровардани хоҳишоти шаҳвонӣ доред, инҳо, занҳоятон духтарони ман ҳастанд никоҳ кунед»[3].

---

(1) Яъне, ақибнишинӣ накунад, то ба азоб дучор нагардад.

(2) Тафсири Табарӣ 17\116

(3) *Лут* алайҳиссалом аз он сабаб занҳои онҳоро духтаронам номид, ки зеро паёмбари ҳар як уммат ба манзалаи падар барояшон ҳисобида мешавад.

**72.** Эй Паёмбар ба ҷони ту савганд[1], ки онҳо дар мастии шаҳват ва ҷаҳолати хеш саргашта буданд.

لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢

**73.** Чун ба вақти тулӯъи офтоб, ононро наъраи сахте (садои ваҳшатноке) фурӯ гирифт ва нобудашон кард.[2]

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣

**74.** Пас он шаҳрро зеру забар кардем ва бо сангпораҳое аз санг ҳамаашонро сангборон кардем.

فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤

**75.** Ба дурустӣ, дар ин ибратҳост барои ибратгирандагон.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥

**76.** Ва он шаҳр акнун дар сари роҳи мусофирон аст, ки доим дар рафту омаданашон онро мебинанд.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦

**77.** Ба дурустӣ, дар ин кор (дар ҳалок кардани Мо онҳоро) нишонаи бузурге барои мӯъминон аст.[3]

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧

**78.** Ва мардуми Айка[4] низ ситамкор буданд.

وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨

**79.** Пас аз онон интиқом гирифтем ва ҳар дуи онон

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ٧٩

---

(1) Ин қасам барои эҳтироми Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аст. Барои Аллоҳ ҷоиз аст, ки ба чизе аз махлуқоташ хоҳад, қасам ёд мекунад. Аммо барои махлуқ ба ҷуз ба номи Аллоҳ савганд ёд кардан, ҳаром аст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\423

(3) Тафсири ибни Касир 4\544

(4) Қавми Шуъайб алайҳиссалом, ки соҳибони он шаҳр соҳиби бустону дарахтони бисёр буданд.

(сарзамини қавми Лут ва Айка) дар сари роҳи намоён ҳастанд.[1]

وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٨٠

**80.** Ба дурустӣ, мардуми Ҳиҷр[2] низ паёмбаронро ба дурӯғ нисбат доданд.[3]

وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٨١

**81.** Оёти Хешро[4] бар онон (қавми Солеҳ) расонидем, вале аз он рӯй гардониданд.

وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢

**82.** Хонаҳои худро, аз кӯҳҳо метарошиданд ва хотирҷамъ буданд.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ٨٣

**83.** Пас субҳгоҳон фарёд ва садои маргборе эшонро фаро гирифт.[5]

فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤

**84.** Чизе, ки касб карда буданд аз ҷамъоварии мол ва сохтани қасрҳо аз онон дафъи бало накард.[6]

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥

**85.** Осмонҳову замин ва он чиро, ки миёни онҳост, ҷуз ба ҳақ наёфаридаем. Ва бешак, қиёмат, ҳатман, фаро мерасад. Пас эй Паёмбар, аз беодобиҳои эшон гузашт кун, гузашти неке ва

(1) Тафсири Саъдӣ 1\433

(2) Қавми Солеҳ алайҳиссалом ва онҳо Самудиён буданд

(3) Зеро касе як паёмбарро дурӯғ барорад, ҳамаи паёмбаронро дурӯғ баровардааст, чунки онон бар як динанд. Тафсири Саъдӣ 1\434

(4) Яъне барояшон шутурро имтиҳон фиристода шуд.

(5) Тафсири ибни Касир 4\545

(6) Тафсири Саъдӣ 1\434

бузургворона ва ҳакимона ба даъвати худ идома бидеҳ ва дар баробари азият ва озори куффор, бурдбор бош.[1]

**86.** Ҳароина Парвардигори ту офаринандаву доно аст чизе бар Ӯ пинҳон намемонад!

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨٦

**87.** Ва ба ростӣ, ки Мо сабъ-ул-масонӣ[2] ва Қуръони бузургро ба ту эй Паёмбар додаем.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ٨٧

**88.** Агар баъзе аз кофиронро ба чизе баҳравар сохтаем, ту ба он нигоҳ макун. Ва ғами он кофиронро махӯр, ки чаро ба ту имон намеоваранд. Ва дар баробари мӯъминон хоксор бош.[3]

لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

**89.** Ва ба кофирон бигӯ: «Ҳамоно ман бимдиҳандаи ошкорам».

وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩

**90.** Фуруд хоҳем овард азобро ҳамчуноне, ки бар тақсимкунандагон.[4] нозил кардем:

كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠

---

(1) Тафсири ибни Касир 4\545

(2) Сураи Фотиҳа, ки аз ҳафт оят иборат аст ва дар ҳар намоз такрор мешавад.

(3) Тафсири Бағавӣ 4\392

(4) Касоне ки Қуръонро тақсим намуда ба баъзеаш имон оварданд ва ба баъзе дигараш куфр оварданд, аз яҳуду насоро ва дигарон Тафсири Табарӣ 17\142

**91.** Касоне, ки Қуръонро ба қисмҳо[1] тақсим карда буданд.

ٱلَّذِينَ جَعَلُواْ ٱلۡقُرۡءَانَ عِضِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ба Парвардигорат савганд, ки ҳамаро, ҳатман дар рӯзи қиёмат аз он чи ки онҳо дар китоби Аллоҳ айбу нуқсон ва таҳрифу табдил додаанд, суол мекунем

فَوَرَبِّكَ لَنَسۡـَٔلَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** ба хотири корҳое, ки мекарданд![2]

عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Пас ошкоро кун он чиро ки ба он фармон дода мешавӣ ва аз мушрикон рӯй бигардон.

فَٱصۡدَعۡ بِمَا تُؤۡمَرُ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Мо макру азият ва озори масхаракунандагонро аз ту бозмедорем,

إِنَّا كَفَيۡنَٰكَ ٱلۡمُسۡتَهۡزِءِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** касоне, ки маъбуди дигарро ҳамроҳ ба Ӯ қарор медиҳанд, дарояндаи наздик ҳақиқатро хоҳанд донист.[3]

ٱلَّذِينَ يَجۡعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ва ба ростӣ, медонем, ки ту аз он чи ки мегӯянд, дилтанг мешавӣ ва аз истеҳзо, таҳқир ва лафзҳои ширколудашон дилат ба дард меояд.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدۡرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٧﴾

---

(1) Баъзе аз муфассирон мегӯянд, ки ин оят низ мушрикони Маккаро дарбар мегирад, ки онҳо қисматеро ҳақ ва қисматеро ботил медонистанд ва ё онро шеър, сеҳр, кизб ва асотир меномиданд, то ин ки мардумро аз роҳи ҳақ боздоранд. Тафсири Табарӣ 17\146

(2) Тафсири Саъдӣ 1\435

(3) Тафсири Саъдӣ 1\435

**98.** Пас, ба покӣ ёд кун Парвардигоратро ҳангоми фарогирии ғаму андӯҳ ва аз зумраи саҷдакунандагон (намозгузорон) бош![1]

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ва давомат кун дар парастиши Парвардигорат, то ҳангоме ки марг ба суроғат меояд.

وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ﴿٩٩﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 4\553

## Сураи Наҳл (Занбӯри асал)




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 128 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй мушрикон, он чи Аллоҳ ба шумо дар рӯзи қиёмат аз азоб ваъда додааст, наздик омад, инак барои вуқӯъи он фармони Аллоҳ даррасид, пас онро бо шитобзадагӣ талаб макунед ва барои расулонаш масхаракунон нагӯед, ки агар рост мегӯед, ки қиёмате ҳаст аз Аллоҳ бихоҳед ҳар чи зудтар азоби онро бинамояд. Ӯ пок аст аз сифатҳое, ки мушрикон дар бораи Ӯ ба забон меронанд ва аз ҳар чӣ, ки шарики Ӯ месозанд, болотар аст.(1)

أَتَىٰٓ أَمۡرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوهُۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١

2. Фариштагонро ҳамроҳи ваҳй, ки фармони Ӯст, бар ҳар яке аз бандагонаш, ки бихоҳад, фурӯ мефиристад, то бим диҳед бандагони Маро аз шарик овардан ба Ман, ки ҷуз Ман, ҳеҷ маъбуди барҳақе нест, пас аз Ман битарсед бо адо намудани фарзҳо ва холис Маро ибодат кунед.(2)

يُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرُوٓاْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

(1) Тафсири Табарӣ 17\164

(2) Тафсири Табарӣ 17\165

3. Осмонҳову заминро бар ҳақ биёфарид, аз ҳар чӣ бо Ӯ шарик месозанд, пок аст.(1)

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ۝٣

4. Одамиро аз нутфа биёфарид, чун ӯ тавоноӣ ёфт, ба он мағрур мешавад. Пас онгоҳ ӯ ошкоро хусумат мекунад бо Офаридгори худ, ба монанде ки мегӯяд: "ки устухонҳои пӯсидаро зинда мегардонад"(2).

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ۝٤

5. Чаҳорпоёнро (чун гову, бузу, шутуру гӯсфанд) бароятон биёфарид, шуморо аз пашм ва пӯсти онҳо гармӣ дод ва дигар фоидаҳоест чун насл гирифтан ва ширу саворӣ дарёфт кардан. Ва аз гӯшти ҳалоли онҳо мехӯред.(3)

وَٱلْأَنْعَٰمَ خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَٰفِعُ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ۝٥

6. Ва бароятон дар онҳо зебоиву ҳусну ҷамол аст, чун ҳангоми шаб онҳоро аз чарогоҳон бозмегардонед ва бомдодон онҳоро ба саҳро берун меронед,

وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ۝٦

7. Борҳоятонро ба шаҳрҳое, ки ҷуз ба ранҷи бисёре ба онҳо натавонед расид, ба худ бардошта мебаранд. Ҳамоно

وَتَحْمِلُ أَثْقَالَكُمْ إِلَىٰ بَلَدٍ لَّمْ تَكُونُوا۟ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلْأَنفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ۝٧

(1) Аллоҳ ба бузургии худ барои бандагонаш ҳуҷҷат меорад, ки Ӯ дар офариниши осмонҳову замин касеро шарик нагирифтааст, инчунин дар ибодаташ касеро шарик нагирифтааст. Пас Ӯ танҳо сазовори ибодат шуда метавонад Тафсири ибни Касир 4\555

(2) Тафсири ибни Касир 4\557

(3) Тафсири Бағавӣ 5\9

Парвардигоратон мушфиқу меҳрубон аст![1]

**8.** Ва аспону уштурону харонро барои он офаридааст, ки саворашон шавед ва низ зиннати шумо бошанд. Ва Аллоҳ чизҳоеро меофарад, ки шумо намедонед.

وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨

**9.** Ҳидояти мардум бар Аллоҳ аст, ки роҳи ростро бинамояд роҳе, ки ба хайру ҳақ мерасад ва он Ислом аст. Аз миёни роҳҳо низ роҳе кач ҳаст, ки ба хайр ё ҳақ намерасад ва он роҳи тамоми миллатҳои куфр аст. Агар Аллоҳ мехост, ҳамаи шуморо ҳидоят мекард.[2]

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩

**10.** Ӯ зоте аст, ки аз осмон бароятон борон нозил кард. Аз он менӯшед ва аз он гиёҳ ва дарахт мерӯяд ва чорпоёнро дар он мечаронед.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم مِّنۡهُ شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

**11.** Ва бо он борон бароятон киштзор ва зайтуну хурмоҳо ва ангур ва ҳар навъ мева бирӯёнад. Албатта, дар ин боридани борон ва рӯёнидани гиёҳ ибратест барои мардуме, ки меандешанд.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\9

(2) Тафсири Бағавӣ 5\11

**12.** Ва мусаххару тобеъи шумо кард шабро барои роҳати шумо ва рӯзро барои дарёфти зиндагиатон ва хуршедро бароятон равшан сохт ва моҳро бароятон партави нур гардонд ва ситорагон ҳама дар осмон фармонбардори амри Ӯ ҳастанд. Албатта дар ин кори офаридан ва мутеъ сохтан, ки хирадмандон меандешанд, ибратҳост.[1]

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتُۢ بِأَمۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Дар замин чизҳое бо рангҳои гуногун офарид аз чорпоён, дарахтҳо ва меваҳо[2], ҳамоно дар ин ибратест барои мардуме, ки панд мегиранд!

وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ӯст, ки дарёро мусаххар сохтааст, то аз он гӯшти моҳие, ки сайд мекунед тоза бихӯред ва зеварҳое аз луълӯву марҷон берун оред ва хештанро бо он биёроед ва киштиҳоро бинӣ, ки баҳрро мешикофанд ва пеш мераванд ва меоянд ва саворашон мешавед, то аз фазли Аллоҳ рӯзӣ биталабед, бошад, ки шукр гӯед бар он неъмати бузурге, ки ба шумо арзонӣ

وَهُوَ ٱلَّذِي سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُواْ مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ﴿١٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\437

(2) Тафсири Табарӣ 17\180

кард, пас ғайри Ӯро ибодат макунед![1]

**15.** Ва бар замин кӯҳҳоро устувор ва мустаҳкам қарор дод, то шуморо наларзонад. Ва дарёҳову роҳҳо падид овард. Шояд ҳидоят ёбед!

وَأَلْقَىٰ فِي ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَٰرًا وَسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ва дар рӯз нишонаҳоеро қарор дод чун дарёҳо ва кӯҳҳо ва дар шаб ба василаи ситорагон роҳ меёбанд.[2]

وَعَلَٰمَٰتٍ وَبِٱلنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Оё он касе ки меофарад, ҳамаи чизҳоро монанди касест, ки намеофарад? Оё аз бузургии Аллоҳ панд намегиред, то Ӯро ба ягонагиаш парастиш намоед.[3]

أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Агар бихоҳед неъматҳои Аллоҳро шумор кунед, пас аз сабаби бисёр ва гуногун буданаш ҳисобидан натавонед. Албатта Аллоҳ барои шумо омӯрзандаву меҳрубон аст ва аз камбудиҳоятон неъматашро аз шумо қатъ намекунад ва шуморо тез ба уқубат намегирад![4]

وَإِن تَعُدُّوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحْصُوهَآ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 17\182

(2) Тафсири Табарӣ 17\185

(3) Тафсири Саъдӣ 1\437

(4) Тафсири Бағавӣ 5\14

**19.** Он чиро, ки пинҳон мекунед ва ё ошкор месозед, Аллоҳ ба он огоҳ аст. Ва аз он дар рӯзи қиёмат ҳисобатон хоҳад кард[1]

وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ١٩

**20.** Ва онҳоеро, ки ба ҷои Аллоҳ маъбуд мехонанд аз бутон, наметавонанд чизе биёфаринанд ва худ офарида мешаванд.

وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ٢٠

**21.** Он бутҳоеро, ки мепарастанд мурдаанд ва беҷонанд, намедонанд, ки чи вақт зинда мешаванд.[2]

أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ٢١

**22.** Аллоҳи шумо ягона маъбудест, ки Ӯст сазовори ибодат. Ва онон, ки ба охират имон намеоваранд, дилҳояшон ягонагии Аллоҳро инкоркунандааст ва аз сабаби натарсиданашон аз азоби Парвардигор худашон мутакаббир ҳастанд.[3]

إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٞ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٢٢

**23.** Ба ростӣ, ки Аллоҳ медонад, ки чи дар ақидаҳо, гуфторҳо ва кирдорҳо пинҳон медоранд ва чи чизеро аз он ошкор месозанд ва Ӯ мутакаббиронро дӯст намедорад ва рӯзи қиёмат

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡتَكۡبِرِينَ ٢٣

(1) Тафсири Табарӣ 17\187

(2) Тафсири Табарӣ 17\188

(3) Тафсири Табарӣ 17\189

мувофиқи аъмолашон онҳоро ҷазо хоҳад дод![1]

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡ قَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

**24.** Чун ба онҳое ки ба охират имон намеоранд аз мушрикон гуфта шавад: «Парвардигоратон чӣ чизҳоеро нозил кардааст?» Ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мегӯянд: «Афсонаҳои гузаштагонро нозил кардааст».[2]

لِيَحۡمِلُوٓاْ أَوۡزَارَهُمۡ كَامِلَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَمِنۡ أَوۡزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥

**25.** То дар рӯзи қиёмат ҳамаи бори гуноҳи хеш[3] ва бори гуноҳи касонеро, ки ба нодонӣ гумроҳашон карда буданд, бардоранд. Огоҳ бош, ки чи бори баде бар дӯш мебардоранд!

قَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنۡيَٰنَهُم مِّنَ ٱلۡقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّقۡفُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٦

**26.** Дар ҳақиқат пеш аз мушрикон аҳли куффор низ бар паёмбаронашон ва барои рад кардани он чи аз даъвати ҳақ оварда буданд ҳилаву найрангҳоро ба кор бурданд. Пас фармони Аллоҳ даррасид ва он биноҳояшонро аз поя вайрон сохт ва сақф аз болои сарашон фурӯ афтод ва азоби Аллоҳ аз ҷое ки

(1) Тафсири Табарӣ 17\189

(2) Тафсири Саъдӣ 1\438

(3) Ба сабаби имон наоварданашон ба Аллоҳ ва куфр оварданашон ба он чи нозил шудааст ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Тафсири Табарӣ 17\190

фикрашро намекарданд, ба онон расид, балки гумони он доштанд, ки комилан дар амонанд.[1]

**27.** Пас дар рӯзи қиёмат хорашон месозад ва мефармояд: «Бутоне, ки шарики Ман мехондед ва бар сари онҳо бо якдигар ихтилоф мекардед, акнун куҷоянд то ки аз шумо азобро дур кунанд?» Донишмандони мӯъминон мегӯянд: «Ба ростӣ, имрӯз насиби кофирон хориву ранҷ аст!»[2]

ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمْۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ إِنَّ ٱلْخِزْىَ ٱلْيَوْمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Касоне ҳастанд, ки бар худ ситам раво доштаанд дар ҳоли куфрашон, чун фариштагон ҷонашонро биситонанд, сари таслим фуруд оранд ва гӯянд: «Мо ҳеҷ кори баде (ширке) намекардем». Фариштагон барояшон гӯянд: Оре, Аллоҳ аз корҳое, ки мекардед, огоҳ аст ва бар он амалҳоятон ҷазоятон хоҳад дод.[3]

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْۖ فَأَلْقَوُا۟ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِن سُوٓءٍۭۚ بَلَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Сипас аз дарҳои ҷаҳаннам дохил шавед, дар ҳоле ки дар он ҷо ҷовидона хоҳед

فَٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٢٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\438

(2) Тафсири Бағавӣ 5\16

(3) Тафсири Саъдӣ 5\16

буд. Чӣ бад аст ҷойгоҳи мутакаббирон!

**30.** Ва аз парҳезгороне, ки аз Аллоҳ метарсанд, пурсанд: «Парвардигори шумо бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам чӣ чиз нозил кардааст», мегӯянд: «Хайр ва хубӣ, ки барои некӯкорон дар ҳамин дунё некӣ аст ва сарои охират беҳтар хоҳад буд ва чи хуб аст сарои парҳезгорон»![1]

۞وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡۚ قَالُواْ
خَيۡرٗاۗ لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا
حَسَنَةٞۚ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞۚ وَلَنِعۡمَ دَارُ
ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٠

**31.** Ба боғҳои биҳишт, ки ба он ворид мешаванд, ҷуйборҳое дар зери дарахтони он равон аст, дар он ҷо ҳар чӣ бихоҳанд, хоҳанд дошт. Аллоҳ инчунин ба парҳезгорон подош медиҳад.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ لَهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ
كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١

**32.** Онон, ки фариштагон дар ҳоле ҷонашонро мегиранд, ки бар тақвои Аллоҳ пойдор буданд, мегӯянд: «Салом бар шумо! Ба подоши корҳое, ки мекардаед, ба биҳишт дароед».

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ
سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٣٢

**33.** Оё мунтазиранд, ки фариштагон наздашон биёянд ва дар ҳоли куфрашон ҷонашонро бигиранд, ё фармони Парвардигорат фаро расад

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣

(1) Тафсири Бағавӣ 5\17

ва ба азоб ҳалокашон созад? Гурӯҳе низ, ки пеш аз онҳо буданд, чунин мекарданд, пас Аллоҳ ҳалокашон кард ва Аллоҳ ба онон ситам накард, балки онон худ ба худ ситам мекарданд.[(1)]

**34.** Пас ба ҷазои кирдори бадашон расиданд ва ҳамон чизҳоеро, ки ба масхара мегирифтанд, (яъне азоб) бар сарашон омад.[(2)]

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٣٤

**35.** Мушрикон аз рӯи истеҳзо ва тамасхӯр гуфтанд: «Агар Аллоҳ мехост, мову падаронамон ғайр аз Аллоҳ ҳеҷ чизеро намепарастидем ва он чиро ҳаром кардаем, ҳаром намекардем[(3)]». Мардуме ҳам, ки пеш аз онҳо буданд, чунин мекарданд (ва бо ин гуна баҳонаҳо ва ҳаром гардонидани чизҳо мақсадашон қабул накардани ҳақ буд, вале худашон медонистанд, ки ин дар назди Аллоҳ ҳуҷҷат намешавад.)[(4)]. Бар паёмбарон ҷуз таблиғи ошкоро вазифаи дигаре нест.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُواْ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍ نَّحْنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَهَلْ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ٣٥

(1) Тафсири Бағавӣ 5\18

(2) Тафсири Саъдӣ 1\439

(3) Ба монанди “баҳира” ва “соиба” ва “васила” ва “ҳом”. Тафсири Бағавӣ 5\18. Нигар ба сураи Моида, ояти 103

(4) Тафсири Саъдӣ 1\440

**36.** Ва ба таҳқиқ дар миёни ҳар миллате паёмбаре фиристодем, ки Аллоҳро бипарастед ва аз тоғут[(1)] дурӣ ҷӯед. Баъзеро, ки Аллоҳ ҳидоят кард, ки илман ва амалан пайрави паёмбарон буданд ва бар баъзе гумроҳӣ муқаррар гашт, ки онон пайрави роҳи гумроҳӣ буданд. Пас дар замин бигардед ва бинед, ки оқибати кори касоне, ки паёмбаронро ба дурӯғ нисбат медоданд, чӣ гуна будааст.[(2)]

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ
فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ حَقَّتۡ
عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

**37.** Ва агар ту ба ҳидояти онҳо ҳарис бошӣ, ҷаҳди худро дар онҳо сарф намоӣ Аллоҳ онро, ки гумроҳ кардааст, ҳидоят намекунад ва ин гумроҳонро ҳеҷ ёридиҳандае нест, ки аз азоби Аллоҳ наҷоташон диҳад[(3)].

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي
مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧

**38.** Ва ба таври ҷиддӣ ба Аллоҳ қасам хӯрданд, ки Аллоҳ мурдаро рӯзи қиёмат аз нав зинда намекунад, аммо Аллоҳ ин қасамҳои онҳоро дурӯғ бароварда мегӯяд: Оре, ин ваъдаест (яъне дубора зинда кардани

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ
مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨

---

(1) Ҳар чизе ки ғайр аз Аллоҳ парастиш карда мешавад; аз шайтон, бут, мурдаҳо ва ғайра.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\440

(3) Тафсири Саъдӣ 1\440

Аллоҳ мурдагонро), ки бешубҳа, анҷом додани он бар ӯҳдаи Ӯст, вале бештари мардум аз сабаби ҷаҳлашон намедонанд ва мухолифати паёмбарон карда дучори куфр мешаванд.[1]

**39.** Оре Аллоҳ ҳама бандагонро зинда мегардонад, то он чиро, ки дар он ихтилоф мекарданд, барояшон ошкор кунад ва ҳамоно кофирон бидонанд, ки ҳақиқатан дурӯғ мегуфтанд.[2]

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمْ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ҳаргоҳ фармони Мо ба ҳар чизе[3], ки иродаашро бикунем, ин аст, ки мегӯем: «Мавҷуд шав!», пас мавҷуд мешавад.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَىْءٍ إِذَآ أَرَدْنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٠﴾

**41.** Ва ононе, ки мавриди ситам қарор гирифтанд ва дар роҳи Аллоҳ муҳоҷират карданд, дар ин ҷаҳон[4] ҷойгоҳе некӯ медиҳем. Ва агар инҳо, пасмондагон медонистанд, чи гуна аҷри охират бузургтар аст, ҳеҷ кас аз муҳоҷират кардан дар роҳи Аллоҳ

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِى ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَلَأَجْرُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُواْ يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\571

(2) Тафсири Табарӣ 17\204

(3) Яъне аз нав зинда гардониданбар Мо осон аст. Тафсири Бағавӣ 5\19

(4) Дар Мадина.

дар ватанаш боқӣ намемонд.[1]

**42.** Ононе, ки сабр пеша карданд ва бар Парвардигорашон таваккал мекунанд.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ва нафиристодем пеш аз ту эй Расул магар паёмбаронеро, ки ваҳй фиристодем ба сӯяшон аз мардони башарият буданд на фариштагон. Ва агар худ намедонед эй мушрикони Қурайш, пас аз уламои аҳли китоб бипурсед, ки оё паёмбарон башар буданд?[2]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Онҳоро ба далелҳои равшан ва китобҳои осмони фиристодем. Ва ба сӯи ту эй Расул низ Қуръонро нозил кардем, то он чиро барои мардум нозил шудааст, барояшон баён кунӣ ва бошад, ки бияндешанд ва итоъат кунанд[3].

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Оё он мушрикони араб, ки муртакиби бадиҳо мешаванд, магар эминанд аз ин, ки замин ба фармони Аллоҳ онҳоро

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ﴿٤٥﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\440

(2) Аз ин оят чунин қоида бар меояд, ки агар инсон чизеро аз масоили дини нафаҳмад бояд аз олимони собит қадам дар илм бипурсад. Тафсири Саъдӣ 1 /441

(3) Тафсири Табарӣ 17\211

фурӯ барад ё азоб аз ҷое, ки намедонанд, бар сарашон фуруд ояд?

**46.** Ё ба ҳангоми омаду рафт онҳоро фурӯ бигирад, пас онҳо оҷиз карда наметавонанд Аллоҳро.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦

**47.** Ё ин ки дар ҳоли бим ва ҳаросе аз марг, беморӣ, тангдастӣ ва дигар балову мусибатҳо азобашон кунанд? Пас ҳароина Парвардигоратон мушфиқу меҳрубон аст, зуд ба уқубат намегирад![1]

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٌ ٤٧

**48.** Оё инҳо кофирон чизҳоеро, ки Аллоҳ офаридааст, наменигаранд, ки барои саҷда ба даргоҳи Ӯ сояҳояшон аз росту чап ҳаракат доранд ва дар баробари Ӯ фурӯтан шудаанд.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدٗا لِّلَّهِ وَهُمۡ دَٰخِرُونَ ٤٨

**49.** Ва он чӣ дар осмонҳову замин аст аз ҷунбандагон ва фариштагон Аллоҳро саҷда мекунанд ва онҳо такаббур намеварзанд.

وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن دَآبَّةٖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ٤٩

**50.** Малоикаҳо аз Парвардигорашон, ки дар болои сарашон аст, метарсанд ва ба ҳар чӣ

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ۩ ٥٠

(1) Тафсири Бағавӣ 5\21

амр шудаанд, ҳамонро мекунанд.[1]

**51.** Аллоҳ ба бандагонаш гуфт: «Ду маъбудро мапарастед ва ҷуз ин нест, ки Ӯ таъоло маъбуди ягона. Пас аз Ман битарсед!»

۞وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٥١

**52.** Ҳар чи дар осмонҳову замин аст аз фариштагону бандагон, аз они Ӯст ва ҳамеша бо ихлос парастиш кардан хоси Ӯст. Оё аз ғайри Аллоҳ метарсед?[2]

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًاۚ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ٥٢

**53.** Ва ҳар неъмате, аз саломати, фарохии ризқ ва фарзанд шумо доред, аз ҷониби Аллоҳ аст ва чун ранҷе ба шумо расад аз камбағалӣ, касалӣ ва қаҳтӣ, пас ба сӯи Ӯ зорӣ ва илтиҷо мекунед.[3]

وَمَا بِكُم مِّن نِّعۡمَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ٥٣

**54.** Ва боз чун сахтиро аз сари шумо бардорад, гурӯҳе аз шумо ба Парвардигорашон мушрик мешаванд.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٥٤

**55.** Бигузор, то неъматеро, ки ба онҳо додаем, ношукрӣ кунанд. Пас баҳраманд шавед, дар дунё андаке ба

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥

(1) Дар ин оят исботи сифати олӣ ва боло будани Аллоҳу таъоло бар ҷамиъи махлуқоташ омадаст.

(2) Тафсири Бағавӣ 5\23

(3) Тафсири Саъдӣ 1\442

зудӣ хоҳед донист оқибати исён ва куфри худро(1)!

وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَفۡتَرُونَ ٥٦

**56.** Ва он гоҳ аз он чӣ рӯзиашон додаем, барои бутоне, ки ҳеҷ фоида ва зараре намерасонанд, ҳиссае муъайян мекунанд. Ба Аллоҳ савганд, ба сабаби дурӯғе, ки мебандед, пурсида мешавед!

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ ٥٧

**57.** Ва кофирон барои Аллоҳ духтаронро муқаррар мекунанд, ки Ӯ пок аст ва ниёз ба фарзанд надорад ва барои худ ҳар чӣ дӯст доранд аз писарон, онро муқаррар мекунанд.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ٥٨

**58.** Ва чун ба якешон муждаи таваллуди духтар диҳанд, сияҳрӯй шавад аз ғаме, ки ба ӯ расидааст ва хашмгин гардад.(2)

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓۚ أَيُمۡسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمۡ يَدُسُّهُۥ فِي ٱلتُّرَابِۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٥٩

**59.** Ба хотири ин муждаи бад аз мардум пинҳон мешавад ва ба андеша афтад, ки оё бо хорӣ духтарро нигоҳаш дорад ё зинда дар зери хок қарораш кунад? Огоҳ бошед, ки чи қазовати баде мекарданд.(3)

(1) Тафсири ибни Касир 4\577
(2) Тафсири Саъдӣ 1\442
(3) Тафсири Саъдӣ 1\442

**60.** Сифати бад аз они касонест, ки ба қиёмат имон намеоваранд ва сифати бартар ва олӣ аз они Аллоҳ аст. Ва Ӯст пирӯзманду ҳаким!

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٠﴾

**61.** Ва агар Аллоҳ бихоҳад, ки мардумро ба гуноҳашон ҳалок кунад, бар рӯи замин ҳеҷ ҷунбандае боқӣ нагузорад, вале Аллоҳ бо меҳрубониаш ононро то муддате муайян ба таъхир меафканад. Ва чун аҷалашон фаро расад, на соате бозмонанд ва на соате пеш раванд.[1]

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ва он чиро намеписананд барои худашон аз духтарон, ба Аллоҳ нисбат мекунанд ва забонҳояшонро бо дурӯғ пардохта мегӯянд, ки хубиҳо (яъне ҷаннат) аз они онҳост. На, бешак насиби онҳо дар охират оташ аст ва онҳоро ба шитоб ба сӯи он баранд![2]

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ ۚ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ба Аллоҳ савганд чунон ки ба ин уммат паёмбар фиристодаем барои мардуме ҳам, ки пеш аз ту будаанд, паёмбароне фиристодаем. Ва шайтон аъмоли бадашонро

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\26

(2) Тафсири Бағавӣ 5\26

дар чашмашон биёрост. Пас имрӯз шайтон дӯст ва ёри онҳо аст ва барои онҳо дар охират азоби дарддиҳанда ҳаст![1]

وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٦٤

**64.** Мо ин китобро (Қуръонро) бар ту нозил кардаем, барои он ки ҳар чиро, ки дар он ихтилоф доранд, барояшон баён кунӣ. Ва низ роҳнамову раҳмате барои мӯъминон бошад.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٥

**65.** Ва Аллоҳ аз осмон борон фиристод ва замини мурдаро (хушкро) бо он зинда кард. Бегумон барои мардуме, ки гӯши шунаво доранд, дар ин ибратест!

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيۡنِ فَرۡثٖ وَدَمٖ لَّبَنًا خَالِصٗا سَآئِغٗا لِّلشَّٰرِبِينَ ٦٦

**66.** Ва бегумон дар вуҷуди чорпоён барои шумо пандест. Аз шири холис, ки аз шикамашон, аз миёни саргину хун, берун меояд, ба шумо менӯшонем. Шире, ки барои нӯшандагон гуворост.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلۡأَعۡنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنۡهُ سَكَرٗا وَرِزۡقًا حَسَنًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٦٧

**67.** Ва бароятон низ ибратест аз меваҳои дарахтони хурмоҳову ангурҳо шароби мастиоваре ва ризқи некӯ ба даст меоваред ва хирадмандонро дар ин ибратест.[2]

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\27

(2) Ин оят пеш аз ҳаром шудани арақ (хамр) нозил шуда буд. Тафсири Табарӣ 17\241

**68.** Парвардигори ту ба занбӯри асал илҳом кард, ки аз кӯҳҳову дарахтон ва дар биноҳое, ки мардум месозанд, лонае интихоб кун.

وَأَوۡحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحۡلِ أَنِ ٱتَّخِذِي مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعۡرِشُونَ ٦٨

**69.** Он гоҳ аз ҳар мева бихӯр ва фармонбардорона ба роҳи Парвардигорат бирав. Аз шикамҳои занбӯрон шаробе (асали) рангоранге (сафед, сурх, зард) берун меояд, ки дар он шифо аст барои мардум. Ҳамоно барои гурӯҳе, ки тафаккур мекунанд, дар ин ибратест.[1]

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسۡلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلٗاۚ يَخۡرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٞ لِّلنَّاسِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٦٩

**70.** Ва Аллоҳ шуморо биёфарид, баъд аз он мемиронад шуморо дар синни кудакӣ ё ҷавонӣ ва аз миёни шумо касеро ба пирӣ мерасонад, то ҳар чиро, ки омӯхтааст, аз ёд бибарад, зеро Аллоҳ донову тавоност![2]

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمۡۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡ لَا يَعۡلَمَ بَعۡدَ عِلۡمٖ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٧٠

**71.** Аллоҳ рӯзии баъзе аз шуморо аз баъзе дигар афзун кардааст.[3] Пас онон, ки ризқу рӯзиашон зиёд шуд, аз рӯзии худ ба зердастони хеш намедиҳанд, то ҳама дар ризқу рӯзӣ баробар шаванд, пас чи гуна барои Аллоҳ

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلرِّزۡقِۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُواْ بِرَآدِّي رِزۡقِهِمۡ عَلَىٰ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَهُمۡ فِيهِ سَوَآءٌۚ أَفَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٧١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\30

(2) Тафсири Бағавӣ 5\30

(3) Баъзе доро, баъзе камбағал, баъзе шоҳу баъзе гадо.

шариконеро муқаррар менамоянд, ки бо Аллоҳ баробар бошанд. Оё неъмати Аллоҳро инкор мекунанд, агар ба неъмати Аллоҳ иқрор мебуданд, ҳеҷгоҳ барои Ӯ шарик намеоварданд?[1]

**72.** Аллоҳ барои шумо аз ҷинси худатон занонро офарид то бо онҳо оромиш ёбед ва аз занонатон барои шумо писарону наберагонро офарид, то бароятон хизмат кунанд ва ҳоҷатҳоятонро баробар намоянд ва аз чизҳои ҳалолу пок рӯзиятон дод. Оё ҳанӯз ба ботил (бутон) имон меоваранд ва неъмати Аллоҳро ношукрӣ мекунанд?[2]

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةٗ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ هُمۡ يَكۡفُرُونَ ٧٢

**73.** Ва ғайр аз Аллоҳ касонеро мепарастанд, ки барояшон аз осмонҳо борон ва аз замин чизе рӯзӣ дода наметавонанд ва қудрату тавоноӣ надоранд.[3]

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ رِزۡقٗا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٧٣

**74.** Пас барои Аллоҳ чизеро мисол (шабеҳ, назир, анбоз) наёваред; Албатта Аллоҳ медонад ва гувоҳӣ медиҳад ин ки ба ҷуз Ӯ ҳеҷ касеро

فَلَا تَضۡرِبُواْ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡثَالَۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\444

(2) Тафсири Бағавӣ 5\32

(3) Тафсири Саъдӣ 1\445

ибодат карда намешавад ва шумо намедонед ва ба Ӯ шарик меоред.(1)

**75.** Аллоҳ баён мекунад ақидаи вайрони мушриконро ба мисоли ғуломеро, ки ҳеҷ қудрате надорад, ки молеро дар роҳи Аллоҳ хайр кунад ва касеро ки аз назди худ ризқи некӯяш (ҳалол) додаем ва дар пинҳону ошкоро нафақа мекунад. Оё ин ду баробаранд? Сипосу ситоиш хоси Аллоҳ аст, балки бештари мушрикон намедонанд.(2)

۞ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبۡدًا مَّمۡلُوكًا لَّا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَمَن رَّزَقۡنَٰهُ مِنَّا رِزۡقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنۡهُ سِرًّا وَجَهۡرًاۖ هَلۡ يَسۡتَوُۥنَۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٧٥

**76.** Ва Аллоҳ мисоли ду марди дигареро баён мекунад, ки яке гунг асту намефаҳмад ва фаҳмонида наметавонад ва бар ҳеҷ чиз қудрате надорад ва ӯ бар хоҷаи худ гарон аст, ҳар ҷо, ки ӯро бифиристад, ҳеҷ фоидае ҳосил намекунад. Оё ин мард бо он кас, ки мардумро ба адл фармон медиҳад ва худ бар роҳи рост меравад, баробар аст? (Пас чи гуна байни бутони гунгу кар ва байни Аллоҳи қодиру мунъим баробар медонед).(3)

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلَيۡنِ أَحَدُهُمَآ أَبۡكَمُ لَا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوۡلَىٰهُ أَيۡنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأۡتِ بِخَيۡرٍ هَلۡ يَسۡتَوِي هُوَ وَمَن يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٦

(1) Тафсири ибни Касир 4\588

(2) Тафсири Табарӣ 17\261

(3) Тафсири Табарӣ 17\262

**77.** Аз они Аллоҳ аст илми ниҳони (ғайб) осмонҳову замин. Ва фаро расидани қиёмат танҳо як чашм барҳам задан (як мижа задан) ё наздиктар аз он аст. Ҳамоно Аллоҳ бар ҳар коре тавоност!

وَلِلَّهِ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَآ أَمۡرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمۡحِ ٱلۡبَصَرِ أَوۡ هُوَ أَقۡرَبُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٧٧

**78.** Аллоҳ шуморо аз батни модаронатон берун овард ва ҳеҷ чизро намедонистед. Ва бароятон чашму гӯшу дил биёфарид, то ки шукргузорӣ кунед.[1]!

وَٱللَّهُ أَخۡرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٧٨

**79.** Оё инҳо мушрикон он паррандагони ромшударо дар фазои осмон намебинанд? Ҳеҷ кас ҷуз Аллоҳ онҳоро дар ҳаво нигоҳ дошта наметавонад. Ҳамоно дар ин паррандаи ромшудае, ки дар ҳаво парвоз мекунад барои мардуме, ки имон меоваранд, ибратҳост.[2]

أَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ مُسَخَّرَٰتٖ فِي جَوِّ ٱلسَّمَآءِ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٧٩

**80.** Ва Аллоҳ хонаҳоятонро ҷои оромишатон қарор дод ва дар он аз гармию хунукӣ шуморо муҳофизат намуд ва аз пӯсти чаҳорпоён бароятон чодарҳо сохт, ки ба ҳангоми сафар ва ҳангоми иқомат сабукашон меёбед ва аз

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ إِقَامَتِكُمۡ وَمِنۡ أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٨٠

(1) Яъне ақл дод, то неку бадро ҷудо намоед ва биноӣ дод, то бубинед ва якдигарро бишносед ва шунавоӣ дод, то бишунавед овозҳоро. Тафсири Табарӣ 17\265

(2) Тафсири Табарӣ 17\266

бардоштани онҳо дар ранҷ намеафтед. Ва аз пашми гӯсфанд ва пашми шутур ва мӯи буз то рӯзи қиёмат бароятон асоси хона ва асбоби зиндагӣ сохт.[1]

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ
لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ
لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ
وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ
نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١

**81.** Ва Аллоҳ барои шумо аз чизҳое, ки офаридааст мисли дарахтон ва дигар чизҳо, сояҳо падид овард. Ва дар кӯҳҳо бароятон ғорҳо сохт. Ва ҷомаҳо аз пахтаю пашм, ки шуморо аз гармӣ ва хунукӣ ҳифз мекунад ва либосҳое (зиреҳҳо), ки дар ҷанг нигаҳдори шумост. Аллоҳ неъматҳои худро инчунин бар шумо комил мекунад. Бошад, ки таслими фармони Ӯ шавед ва дар ибодати Ӯ чизеро шарик наоред.[2]

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢

**82.** Пас агар аз тоъати Ӯ рӯй гардонанд, ҷуз ин нест, ки вазифаи ту таблиғи ошкор аст, аммо ҳидоят аз тарафи Мост, эй Расул[3].

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا
وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

**83.** Инҳо мушрикон неъматҳои Аллоҳро мешиносанд ва он ба паёмбарӣ фиристода шудани Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

(1) Тафсири Саъдӣ 1\446

(2) Тафсири Табарӣ 17\270

(3) Тафсири Саъдӣ 1\446

аст, боз ҳам мункири нубуввати он мешаванд, зеро бисёрии онҳо кофиронанд.(1)

**84.** Хабар деҳ, эй Муҳаммад, барояшон, ки рӯзе қиёмат фаро мерасад аз ҳар уммате паёмбарашро бар қавми худ гувоҳе бигирем, сипас ба кофирон рухсати сухан гуфтан дода нашавад то узри худ баён кунанд ва узрашон пазируфта нашавад.(2)

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

**85.** Ва чун ситамкорон (яъне кофирон) азоби дӯзахро бингаранд, локин азобашон аз онон сабук намешавад ва онон мӯҳлат намеёбанд.(3)

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

**86.** Ва чун мушрикон рӯзи қиёмат маъбудони худро, ки шарики Аллоҳ месохтанд, бубинанд, мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, инҳо шарикони мо ҳастанд, ки мо ба ҷои Ту онҳоро ибодат мекардем». Маъбудонашон дар ҷавоб мегӯянд, ки шумо дурӯғ мегӯед!(4)

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\36

(2) Тафсири Саъдӣ 1\446

(3) Тафсири Бағавӣ 5\37

(4) Яъне шуморо ба ин амр накардаем ва дар гумони он набудем, ки мо шоистаи парастиш ҳастем, пас худро маломат кунед. Тафсири Саъдӣ 1\446

**87.** Ва дар ин рӯз ҳамаи мушрикон баъд аз такаббур ва саркашиҳои дунявӣ ба бандагӣ хештанро таслими Аллоҳ мекунанд ва он дурӯғҳо, ки мебофтанд, нобуд шавад.[1]

وَأَلۡقَوۡاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٨٧

**88.** Онон, ки кофир шуданд ва паёмбарии туро, эй Муҳаммад инкор намуданд ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд, ба ҷазои фасоде, ки мекарданд, азобе бар азобашон хоҳем афзуд[2].

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
زِدۡنَٰهُمۡ عَذَابٗا فَوۡقَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ
يُفۡسِدُونَ ٨٨

**89.** Ва рӯзе бошад, ки аз ҳар уммате гувоҳе аз худашон бар худашон бифиристем ва туро бар онон (қавмат ва умматонат) гувоҳ мегирем. Ва мо Қуръонро, ки баёнкунандаи ҳар чизест аз ҳалолу ҳаром, савобу азоб, ҳидояту раҳмат ва муждаест барои мусалмонон, бар ту нозил кардаем.[3]

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدًا عَلَيۡهِم
مِّنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَجِئۡنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ
هَٰٓؤُلَآءِۚ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ تِبۡيَٰنٗا
لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ وَبُشۡرَىٰ
لِلۡمُسۡلِمِينَ ٨٩

**90.** Ҳамоно Аллоҳ дар ин китоб бар адлу инсоф эҳсон ба мардум ва бахшиш ба хешовандон, силаи раҳм фармон медиҳад. Ва аз фаҳшову зиштгорӣ аз

۞إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَٱلۡإِحۡسَٰنِ وَإِيتَآيِٕ
ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَيَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِ
وَٱلۡبَغۡيِۚ يَعِظُكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٩٠

(1) Тафсири Табарӣ 17\276

(2) Тафсири Табарӣ 17\276

(3) Тафсири Табарӣ 17\278

гуфтору кирдори бад ва он чи дар шариъат писандида нашудааст ва аз ситам кибру зулм, бозмедорад. Шуморо панд медиҳад, бошад, ки панд бигиред.[1]

**91.** Чун бо Аллоҳ аҳду паймон бастед ё ки бо мардум, пас он аҳду паймонатон мухолифи китоби Аллоҳ ва суннати паёмбар набошад. Ва ба он вафо кунед ва чун савганд хӯрдед баъди таъкид сохтан, онро нашиканед, ки шумо Аллоҳро бар худатон нигаҳбон гардонидаед ва ҳамоно Аллоҳ медонад, ки чӣ мекунед. Ва ҳар касеро мувофиқи ният ва мақсадаш ҷазо хоҳад дод![2]

وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمۡ وَلَا تَنقُضُواْ ٱلۡأَيۡمَٰنَ بَعۡدَ تَوۡكِيدِهَا وَقَدۡ جَعَلۡتُمُ ٱللَّهَ عَلَيۡكُمۡ كَفِيلًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Ва дар аҳду паймонҳои худ мабошед, монанди он зан, ки риштаеро, ки маҳкам тофта буд, аз ҳам кушод ва пора-пора кард ва савгандҳои худро василаи фиреби якдигар насозед, то гурӯҳе аз гурӯҳе афзунтар шавад.[3] Ба дурусти, ки Аллоҳ шуморо ба он меозмояд ва албатта дар рӯзи қиёмат чизеро, ки

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّتِي نَقَضَتۡ غَزۡلَهَا مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثٗا تَتَّخِذُونَ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرۡبَىٰ مِنۡ أُمَّةٍۚ إِنَّمَا يَبۡلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\39

(2) Тафсири Саъдӣ 1\447

(3) Яъне, барои фоидаи дунё, то молу чизҳои зиёда ба даст орад.

дар он ихтилоф мекардед, бароятон баён мекунад.[1]

**93.** Агар Аллоҳ мехост, ҳамаи шуморо як уммат (яъне бар миллати ислом) карда буд, вале ҳар киро бихоҳад, бо адолаташ гумроҳ месозад ва ҳар киро бихоҳад, аз фазли худ тавфиқу ҳидоят мекунад ва албатта аз ҳар коре, ки мекунед, рӯзи қиёмат ҳатман пурсида мешавед.[2]

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Савгандҳои худро василаи фиреби якдигар масозед, то қадамеро, ки устувор сохтаед, билағжад ва ба сабаби рӯйгардониатон аз роҳи Аллоҳ ба гирифтори бад дучор шавед ва ба азоби бузург гирифтор оед.

وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُواْ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Паймони Аллоҳро ба баҳои андак барои моли дунё мафурӯшед, бегумон агар бидонед, он чӣ дар назди Аллоҳ аст, аз савоб бароятон беҳтар аст![3]

وَلَا تَشْتَرُواْ بِعَهْدِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ إِنَّمَا عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Он чи назди шумост, дар дунё фано мешавад ва он чи назди Аллоҳ аст, боқӣ мемонад. Ва ҳамоно ононро, ки сабр варзиданд бар вафо

مَا عِندَكُمْ يَنفَدُ ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓاْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\40

(2) Тафсири Бағавӣ 5\40

(3) Тафсири Бағавӣ 5\41

кардан дар осудаҳолию сахтӣ, подоши беҳтар аз кирдорашон хоҳем дод.[1]

**97.** Ҳар зану марде, ки кори некӯ анҷом диҳад, агар ба Аллоҳ ва расули Ӯ имон оварда бошад, зиндагии хушу покизае (яъне, ризқи ҳалолу пок) ба ӯ хоҳем дод агарчанде молу мулки каме ҳам дошта бошад ва дар охират подоши беҳтар аз кирдорашон ато хоҳем кард.[2]

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَنُحۡيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةٗ طَيِّبَةٗۖ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَجۡرَهُم بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٧

**98.** Ва чун эй мӯъмин, хоҳӣ ки Қуръон бихонӣ, пас аз шайтони раҷим, ки аз раҳмати Аллоҳ ронда шудааст ба Аллоҳ паноҳ бубар.[3]

فَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٩٨

**99.** Албатта шайтонро бар касоне, ки имон оварданд ва бар Аллоҳ таваккал мекунанд, ғолибияте нест.[4]

إِنَّهُۥ لَيۡسَ لَهُۥ سُلۡطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٩٩

**100.** Ҳамоно ғолибияти ӯ танҳо бар касонест, ки дӯсташ медоранд ва ӯро итоъат мекунанд ва аз фармонаш берун намеоянд ва касоне,

إِنَّمَا سُلۡطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوۡنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشۡرِكُونَ ١٠٠

(1) Тафсири Бағавӣ 5\41

(2) Тафсири ибни Касир 4\601

(3) Тафсири Бағавӣ 5\42

(4) Яъне шайтон бар онҳо ғолиб шуда наметавонад, ки онҳоро бар гуноҳе барад, ки омӯрзида нашавад. Тафсири Бағавӣ 5\43

ки ба Аллоҳ ширк меоваранд.[1]

**101.** Ва чун оятеро ба ҷои ояти дигар ҷойгир кунем[2], Аллоҳ беҳтар медонад, ки чи чизеро барои бандагонаш хубӣ меорад ва медонад дар чи чиз ҳукмашро тағйир диҳад. Мушрикон мегӯянд: Эй Муҳаммад ба дурустӣ, ки ту бар Аллоҳ дурӯғ мебандӣ, балки бештари онҳо намедонанд![3]

وَإِذَا بَدَّلۡنَآ ءَايَةٗ مَّكَانَ ءَايَةٖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مُفۡتَرِۭۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١

**102.** Бигӯ: «Он Қуръонро Руҳулқудс (Ҷабраил) ба ҳаққу ростӣ аз ҷониби Парвардигорат нозил кардааст, то мӯъминонро устувор созад ва ҳидояту башорате бошад барои мусалмонон».[4]

قُلۡ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلۡقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ١٠٢

**103.** Ва ба ростӣ медонем, ки мушрикон мегӯянд: «Ин Қуръонро башаре ба ӯ меомӯзонад». Забони касе[5], ки ба ӯ нисбат медиҳанд, ғайри арабист, ҳол он ки ин

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّهُمۡ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٞۗ لِّسَانُ ٱلَّذِي يُلۡحِدُونَ إِلَيۡهِ أَعۡجَمِيّٞ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيّٞ مُّبِينٞ ١٠٣

(1) Тафсири Бағавӣ 5\43

(2) Яъне, ҳукми оятеро ба ҳукми ояти дигар бекор кунем. Тафсири Бағавӣ 5\43

(3) Тафсири Бағавӣ 5\43

(4) Тафсири ибни Касир 4\603

(5) Яъне ишора ба марди аҷамие мекунанд, ки насронӣ буд, ҳол он ки вай арабиро хуб намедонист, магар чизе андаке ба қадри ҷавоб додан. Гӯё Паёмбар аз ӯ хабар гирифта ба онҳо мегӯяд. Тафсири ибни Касир 4\604

Қуръон бо забони арабии равшанест, ки ҳатто шумо арабҳо ҳам дар фасоҳати он ҳайрон ва аз сохтани як сурааш нотавон ва дармондаед.[1]

**104.** Бегумон Аллоҳ касонеро, ки ба оёташ имон намеоваранд, ҳидоят намекунад ва барояшон азоби дардоваре муҳайёст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهۡدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ҳақиқатан касоне, ки дурӯғ мебофанд, ба оёти Аллоҳ имон надоранд ва инҳо худ дурӯғгӯянд. Аммо Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба оёти Аллоҳ имон дорад ва фармонбардори Парвардигораш аст, маҳол аст, ки ӯ дурӯғ бофад.[2]

إِنَّمَا يَفۡتَرِي ٱلۡكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ҳамоно дурӯғ мебофад ба Аллоҳ касе, ки ба ихтиёри худ, пас аз имон оварданаш ба Аллоҳ кофир мешавад, магар он ки ӯро ба зӯрӣ маҷбур карда шавад, то изҳори куфр кунад ва ҳол он, ки дилаш ба имони хеш оромгирандаву осуда аст. Вале онон, ки дари дилро ба рӯи куфр мекушоянд, (яъне розӣ ҳастанд) мавриди

مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنۡ أُكۡرِهَ وَقَلۡبُهُۥ مُطۡمَئِنُّۢ بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلۡكُفۡرِ صَدۡرٗا فَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ﴿١٠٦﴾

(1) Тафсири ибни Касир 4\603

(2) Тафсири Саъдӣ 1\450

хашми Аллоҳанд ва барояшон азоби бузург аст.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٠٧

**107.** Ва ин хашми Аллоҳ ва азоби бузург ба он сабаб аст, ки ин мушрикон зиндагии дунёро бештар аз зиндагии охират дӯст доранд ва Аллоҳ мардуми кофирро ҳидоят намекунад.[1]

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡغَٰفِلُونَ ١٠٨

**108.** Онҳо касоне ҳастанд, ки Аллоҳ бар дилу гӯшҳо ва чашмонашон мӯҳр ниҳодааст ва онҳо аз азоби Аллоҳ бехабаранд, пас имон намеоранд ва ҳидоят намеёбанд.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٠٩

**109.** Шак нест, ки дар охират ҳам аз зиёндидагон бошанд.[2]

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا فُتِنُواْ ثُمَّ جَٰهَدُواْ وَصَبَرُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٠

**110.** Сипас Парвардигори ту эй Муҳаммад барои касоне, ки пас аз ранҷ кашидан ҳиҷрат карданд ва баъд аз он ба ҷиҳод дар роҳи Аллоҳ рафтанд ва дар баробари сахтиҳо сабр ва шикебоӣ варзиданд, албатта Парвардигорат баъд аз ин ҳама машаққатҳо омӯрзандаву меҳрубон аст.[3]

(1) Тафсири Табарӣ 17\305

(2) Яъне ҳалокшавандаанд. Тафсири Табарӣ 17\306

(3) Тафсири Бағавӣ 5\47

**111.** Ба ёд ор барояшон эй Паёмбар, ки рӯзи қиёмат ҳар кас барои дифоъи худ ба муҷодала[1] мепардозад ва ба ҳар шахс ҷазои он чи кардааст, ба пуррагӣ дода шавад ва онҳо ситам карда нашаванд.[2]

۞ يَوۡمَ تَأۡتِي كُلُّ نَفۡسٖ تُجَٰدِلُ عَن نَّفۡسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١١١

**112.** Аллоҳ деҳаеро (яъне, Маккаро) мисол меорад, ки амну ором буд, ризқи мардумаш ба фаровонӣ аз ҳар ҷо мерасид, аммо ношукрии неъмати Аллоҳ карданд (яъне оёти Аллоҳро инкор карданд ва ба расулаш имон наоварданд) ва Аллоҳ ба ҷазои аъмолашон ба гуруснагӣ ва хавф аз лашкарҳои паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам мубталояшон сохт.[3]

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا قَرۡيَةٗ كَانَتۡ ءَامِنَةٗ مُّطۡمَئِنَّةٗ يَأۡتِيهَا رِزۡقُهَا رَغَدٗا مِّن كُلِّ مَكَانٖ فَكَفَرَتۡ بِأَنۡعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلۡجُوعِ وَٱلۡخَوۡفِ بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١١٢

**113.** Аллоҳ таъоло ба аҳли Макка, Паёмбареро аз худашон ба наздашон фиристод, ки ӯ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд, насабу ростӣ ва амонаташро медонистанд, вале он чиро ки барояшон овард, қабулаш накарданд, дурӯғгӯяш номиданд, пас

وَلَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡهُمۡ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١١٣

---

(1) Ҳуҷҷат меорад

(2) Тафсири Бағавӣ 5\48

(3) Тафсири Табарӣ 17\311

азоби сахт ва гуруснагию хавф он ситамкоронро фурӯ гирифт.[1]

**114.** Пас эй мӯъминон аз ин чизҳои ҳалолу покизае, ки Аллоҳ ба шумо рӯзӣ додааст, бихӯред ва шукри неъматашро ба ҷой оваред, агар Аллоҳро мепарастед ва Ӯро дар он чи ки амр ва наҳӣ мекунад, итоъат мекардед![2]

فَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا
وَٱشْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ
تَعْبُدُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Аллоҳ ҳаром кардааст бар шумо моли худмурдаву хун ва гӯшти хук ва ҳар чиро, ки дар вақти забҳ бо номи ғайри Аллоҳ забҳ кунанд. Аммо касе, ки ночор шавад, ба хотири ҳифзи ҷон аз чизи ҳаром бихӯрад, дар ҳоле, ки ситамгор набошад ва аз ҳад таҷовуз накунад, пас Аллоҳ таъоло омӯрзандаву меҳрубон аст.[3]

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ
وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۖ
فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Ва чизеро ки забони шумо ба дурӯғ баёни ҳукми он мекунад, нагӯед, ки ин ҳалол аст ва ин ҳаром аст, то бар Аллоҳ дурӯғро бандед. Албатта касоне, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебанданд, наҷот

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ
ٱلْكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ
لِّتَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 17\312

(2) Тафсири Табарӣ 17\312

(3) Тафсири Саъдӣ 1\451

намеёбанд на дар дунё ва на дар охират![1]

**117.** Чизи андакест дар дунё ва дар охират барояшон азоби дардовар аст.[2]

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١١٧﴾

**118.** Ва Мо бар яҳудиён он чиро, ки пеш аз ин барои ту эй Паёмбар ҳикоят кардем, ҳаром карда будем[3]. Мо ба онҳо ситам накардаем, онон худ ба хештан ситам кардаанд.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا مَا قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُۖ وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Пас бегумон Парвардигори ту барои касоне, ки аз рӯи нодонӣ анҷомдиҳандаи кори зиште шаванд, сипас тавба кунанд аз гуноҳони худ ва ислоҳ шаванд ва ба он чи ки Аллоҳ дӯст медорад ва розӣ аст, амал намоянд, ҳамоно Парвардигори ту баъд аз тавбаашон барои онҳо омӯрзандаву меҳрубон аст![4]

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٌ ﴿١١٩﴾

**120.** Дар ҳақиқат Иброҳим пешвои аҳли ҳидоят итоъаткунанда ва фармонбари Аллоҳ

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةٗ قَانِتٗا لِّلَّهِ حَنِيفٗا وَلَمۡ يَكُ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿١٢٠﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\451

(2) Тафсири Бағавӣ 5\50

(3) Яъне, ҳар ҳайвон ва паррандаи соҳибнохунеро ва аз гову гӯсфанд чарбаи он ҳар дуро, ҷуз он чӣ бар пушти онҳост ё бар чарби рӯдаи онҳост ё ба устухонашон часпида бошад. Тафсири Табарӣ 17\315

(4) Тафсири Табарӣ 17\316

ва соҳиби дини ҳаниф (ҳақгаро) буд. Ва аз мушрикон набуд.

**121.** Ва шукргузори неъматҳои Ӯ буд, Аллоҳ ӯро ба паёмбари баргузид ва ба роҳи рост ҳидоят кард.[1]

شَاكِرٗا لِّأَنۡعُمِهِۚ ٱجۡتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٢١

**122.** Ва бинобар итоъати Парвардигораш ва шукргузории неъматаш ва ихлос дар ибодаташ,[2] дар дунё ба ӯ некӣ иноят кардем ва албатта ӯ дар охират низ аз ҷумлаи солеҳон хоҳад буд.

وَءَاتَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٢٢

**123.** Сипас эй Паёмбар ба ту низ ваҳй кардем, ки ба дини ҳанифи Иброҳим пайравӣ кун, ки ӯ мусалмон буд ва аз мушрикон набуд.[3]

ثُمَّ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ أَنِ ٱتَّبِعۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٢٣

**124.** Ҳамоно бузург доштани рӯзи шанбе воҷиб гардид барои яҳудиҳое, ки дар он ихтилоф карда буданд. Албатта Парвардигори ту дар рӯзи қиёмат дар бораи он чи ихтилоф мекарданд, ҳукм хоҳад кард![4]

إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبۡتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٢٤

(1) Яъне ба дини Ислом, на дини яҳуд ва насоро. Тафсири Табарӣ 17\316

(2) Тафсири Табарӣ 17\319

(3) Тафсири Бағавӣ 5\51

(4) Тафсири Бағавӣ 5\52

ٱدۡعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلۡحِكۡمَةِ وَٱلۡمَوۡعِظَةِ ٱلۡحَسَنَةِۖ وَجَٰدِلۡهُم بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Мардумро бо ҳикмат (Қуръону суннат) ва панду насиҳати некӯ ба роҳи Парвардигорат даъват кун ва бо беҳтарин тарз бо онон гуфтугӯ кун(1). Бегумон Парвардигори ту ба ҳоли касоне, ки аз роҳи Ӯ гумроҳ мешаванд, огоҳтар аст ва Ӯ ба роҳёфтагон донотар аст.

وَإِنۡ عَاقَبۡتُمۡ فَعَاقِبُواْ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبۡتُم بِهِۦۖ وَلَئِن صَبَرۡتُمۡ لَهُوَ خَيۡرٞ لِّلصَّٰبِرِينَ ﴿١٢٦﴾

**126.** Ва агар хоҳед, ки интиқом (қасос) кунед, пас чунон интиқом кунед, ки шуморо интиқом кардаанд. Ва агар сабр кунед, собиронро сабр некӯтар аст.

وَٱصۡبِرۡ وَمَا صَبۡرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُ فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ﴿١٢٧﴾

**127.** Эй паёмбар! Сабр кун, ки сабри ту ҷуз ба тавфиқи Аллоҳ нест ва барояшон (яъне барои имон наёвардани кофирон, ки туро мухолифат мекунанд) ғамгин мабош ва аз макру душманиашон дилтангӣ нанамой.

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحۡسِنُونَ ﴿١٢٨﴾

**128.** Бегумон Аллоҳ бо ҳамроҳи касоне аст, ки парҳез мекунанд ва онон некӯкоронанд!(2)

(1) Яъне, аз хусумату азияташон рӯй гардон ва дар расонидани рисолати ҳақ камбудӣ макун. Тафсири ибни Касир 4\613

(2) Яъне, бо нусрат ва мададаш.Тафсири ибни Касир 4\615

# Сураи Исро



**Дар Макка нозил шудааст ва 111 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Пок аст он Аллоҳе, ки бандаи худро бо ҷасаду рӯҳ, бедор на хоб шабе аз Масҷидулҳаром (Макка) ба Масҷидулақсо, (Байтулмуқаддас) ки гирдогирдашро бо зироату меваҳо баракат додаем, сайр дод, то баъзе аз оёти худро ба ӯ бинамоем, албатта, Ӯ шунавову биност![1]

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١

2. Ва китоби Тавротро ба Мӯсо додем ва он китобро роҳнамои бани Исроил гардонидем, ки ҷуз Ман сарпарасти дигаре дар амри дину дунёятон интихоб накунед.[2]

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ٢

3. Эй фарзандони мардуме, ки бо Нӯҳ дар киштияшон бардоштем, Мо падарони шуморо аз ғарқ шудан наҷот додем. Пас Аллоҳро дар муқобили неъматҳояш шукргузор бошед, бидонед,

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\453

(2) Тафсири Саъдӣ 1\453

ки ӯ (Нӯҳ) бандае сипосгузор буд.[1]

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤

**4.** Ва бани Исроилро дар Тавроте, ки ба онҳо нозил шуда буд, хабар додем, ки ду бор дар замини (Шом ва Байтулмуқаддас) фасод мекунед ва низ саркашӣ мекунед, ва сар ба туғён хоҳед дошт.[2]

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٥

**5.** Чун аз он ду бор ваъдаи нахустин даррасид, гурӯҳе аз бандагони хешро, ки ҷанговароне зӯрманд буданд, бар сари шумо фиристодем. Онон ҳатто даруни хонаҳоро ҳам тафтиш мекарданд ва ин ваъда (ғалаба ва интиқом) ба анҷом расид.

ثُمَّ رَدَدۡنَا لَكُمُ ٱلۡكَرَّةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَمۡدَدۡنَٰكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ أَكۡثَرَ نَفِيرًا ٦

**6.** Бори дигар чун ислоҳ шудед, шуморо бар онҳо (Ҷолут ва лашкараш) ғалаба додем ва ба молу фарзанд мадад кардем ва бар шумораатон дар замони Довуд (алайҳиссалом) афзудем.[3]

إِنۡ أَحۡسَنتُمۡ أَحۡسَنتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡۖ وَإِنۡ أَسَأۡتُمۡ فَلَهَاۚ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ لِيَسُـُٔواْ وُجُوهَكُمۡ وَلِيَدۡخُلُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ

**7.** Аллоҳ ба бани Исроил мегӯяд: Агар некӣ кунед, ба худ мекунед ва агар бадӣ кунед, ба худ мекунед. Ва

(1) Тафсири Бағавӣ 5\67

(2) Тафсири Бағавӣ 5\79

(3) Тафсири Табарӣ 17\370

أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُواْ مَا عَلَوۡاْ تَتۡبِيرًا ۝٧

чун ваъдаи дуввум[1] фаро расид, касонеро бар саратон фиристодем, то шуморо бо озору алам расонидан ғамгин созанд ва чун бори аввал, ки ба масҷид даромада буданд, ба масҷид дароянд ва ба ҳар чӣ даст ёбанд, нобуд созанд.[2]

عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يَرۡحَمَكُمۡۚ وَإِنۡ عُدتُّمۡ عُدۡنَاۚ وَجَعَلۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ۝٨

**8.** Шояд Парвардигоратон бар шумо (эй бани Исроил) раҳмат оварад, агар аз гуноҳ тавба кунед. Ва агар ба маъсияту гунаҳкорӣ бозгардед, бозмегардем, барои азоб карданатон дар ин ҷаҳон ва ҷаҳаннамро зиндони кофирон сохтаем.[3]

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَهۡدِي لِلَّتِي هِيَ أَقۡوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرٗا كَبِيرٗا ۝٩

**9.** Ҳамоно ин Қуръоне, ки бар бандаи Мо Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) фуруд овардем мардумро бо роҳе ҳидоят мекунад, ки он устувортарин аст ва ба мӯъминоне, ки корҳои шоиста мекунанд, мужда медиҳад, ки онон подоши бузурге доранд.

---

(1) Ва омадани ин вақт дар замоне буд ки Паёмбари Аллоҳ Яҳё ибни Закариёро куштанд

(2) Тафсири Табарӣ 17\372

(3) Ин оят ва ояти мо қабл барои ин уммат ваъиди сахт аст, то гирифтори азоб нашаванд, чуноне ки бар бани Исроил фуруд омада буд. Тафсири Бағавӣ 5\80

**10.** Ва албатта барои касоне, ки ба охират имон намеоваранд, азоби дардоваре (ва он дӯзах аст) муҳайё кардаем.(1)

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٠﴾

**11.** Ва одамӣ гоҳо аз ғазаб бар ҷони худ, ё фарзанд ё молаш дуоъи бад металабад, чи тавре, ки дуъои хайр мекунад. Агар Аллоҳ он дуъояшро қабул кунад, ҳалок мешавад, вале ба фазлу раҳматаш иҷобат намекунад. Ва одамӣ табиатан бар хурсандию сахтӣ бесабру шитобкор аст.(2)

وَيَدْعُ ٱلْإِنسَٰنُ بِٱلشَّرِّ دُعَآءَهُۥ بِٱلْخَيْرِ ۖ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ عَجُولًا ﴿١١﴾

**12.** Ва шаб ва рӯзро ду нишона қарор додем. Нишонаи шабро торикӣ гардонидем ва нишонаи рӯзро равшанӣ, то ба талаби ризқе, ки Парвардигоратон муқаррар доштааст, бархезед ва шумори солҳову ҳисобро бидонед. Агар Аллоҳ офтобу маҳтобро ба ҳоле ки халқ карда буд мегузошт шабро аз рӯз шинохта намешуд ва на вақти рӯза ва ҳаҷ дониста мешуд ва на вақти роҳату дамгирӣ ва мо ҳар чизро ба тафсил баён кардаем.(3)

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ءَايَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَآ ءَايَةَ ٱلَّيْلِ وَجَعَلْنَآ ءَايَةَ ٱلنَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَىْءٍ فَصَّلْنَٰهُ تَفْصِيلًا ﴿١٢﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\80

(2) Тафсири Бағавӣ 5\81

(3) Тафсири Бағавӣ 5\81

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ كِتَٰبًا يَلْقَىٰهُ مَنشُورًا ﴿١٣﴾

**13.** Кирдори неку бади ҳар инсонеро чун тавқе ба гарданаш овехтаем. Ва дар рӯзи қиёмат барои ӯ номаи (амалашро) кушода берун оварем, то дар он бингарад.

ٱقْرَأْ كِتَٰبَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ ٱلْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٤﴾

**14.** Дар он рӯз ба ӯ гуфта мешавад: «Бихон номаи аъмолҳое, ки дар дунё карда будӣ. Имрӯз ту худ барои ҳисоб кардани амалҳоят басандаӣ!»(1)

مَّنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٥﴾

**15.** Ҳар ки роҳи ҳақро дарёбад сипас он роҳи ҳақро пайравӣ намояд фоидаи он танҳо бар худи ӯ мерасад ва ҳар ки аз роҳи ҳақ гумроҳ гардад ва роҳи залолатро пайравӣ намояд, зиёни он танҳо бар худи ӯ бозмегардад ва ҳеҷ кас бори гуноҳони дигареро бар худ набардорад ва Мо ҳеҷ қавмеро азоб намекунем то он гоҳ, ки паёмбаре бифиристем.(2)

وَإِذَآ أَرَدْنَآ أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا۟ فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا ٱلْقَوْلُ فَدَمَّرْنَٰهَا تَدْمِيرًا ﴿١٦﴾

**16.** Чун бихоҳем деҳаеро ҳалок кунем, ба саркашони он ҷо мефармоем, то дар он ҷо нофармонӣ кунанд, ва он гоҳ азоб бар онҳо воҷиб гардад ва онро деҳаро нобуд созем.

---

(1) Тафсири Табарӣ 17\401

(2) Тафсири Табари 17\402

**17.** Баъд аз Нӯҳ чи бисёр мардумеро, ки имон наоварданд ҳалок кардем. Ва басандааст, ки Парвардигори ту, аз гуноҳони бандагонаш огоҳ ва ба онҳо биност.[1]

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِنۢ بَعۡدِ نُوحٖۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ١٧

**18.** Ҳар кас, ки хоҳони ин ҷаҳони тезгузар бошад ва умед ба охират надошта бошад дар он ҳар чиро бихоҳем зуд ба ӯ медиҳем, сипас он гоҳ дар охират ҷаҳаннамро ҷойгоҳи ӯ созем, то сарзанишшуда (аз тарафи Аллоҳ, фариштагон ва мардум) ва рондашуда (аз раҳмати Аллоҳ) ба он дарафтад.[2]

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعَاجِلَةَ عَجَّلۡنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلۡنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصۡلَىٰهَا مَذۡمُومٗا مَّدۡحُورٗا ١٨

**19.** Ва ҳар кӣ хоҳони савоби охират бошад ва дар талаби он талош кунад ва мӯъмин бошад, пас онҳо касонеанд, ки мавриди сипос ва тақдир қарор мегиранд.

وَمَنۡ أَرَادَ ٱلۡأٓخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعۡيَهَا وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ كَانَ سَعۡيُهُم مَّشۡكُورٗا ١٩

**20.** Ҳамаро: чи он гурӯҳро, ки охиратро талаб доранд ва чи ин гурӯҳро, ки дунёро талаб доранд аз атои Парвардигорат пай дар пай хоҳем дод, зеро атои Парвардигорат ҳаргиз аз касе мамнӯъ нагаштааст.[3]

كُلّٗا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنۡ عَطَآءِ رَبِّكَۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحۡظُورًا ٢٠

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\84

(2) Тафсири Саъдӣ 1\455

(3) Тафсири Саъдӣ 1\455

**21.** Бингар, ки чӣ гуна баъзеҳояшонро дар дунё ба фарохии ризқ ва камиаш ва осонию душворӣ ва донову нодонӣ ва дигар чизҳо бар баъзе дигар бартарӣ ниҳодаем ва бегумон дараҷоти охират афзунтар ва бузургтар аст.(1)

ٱنظُرۡ كَيۡفَ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ وَلَلۡأٓخِرَةُ أَكۡبَرُ دَرَجَٰتٖ وَأَكۡبَرُ تَفۡضِيلٗا ٢١

**22.** Бо Аллоҳи барҳақ маъбуди дигареро қарор мадеҳ, ки он гоҳ ба шарик овarданат дар мазаммату хорӣ ва бе ёвар хоҳӣ монд.(2)

لَّا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقۡعُدَ مَذۡمُومٗا مَّخۡذُولٗا ٢٢

**23.** Парвардигорат фармон додааст, (эй инсон) ки ҷуз ӯро напарастед ва ба падару модар некӣ кунед (алалхусус дар синни пиронсолиашон). Агар яке аз онҳо ё ҳардуи онҳо дар назди ту ба синни пирӣ расанд ба онон уф магӯ ва ба сари онҳо фарёд мазан ва бо эҳтиромона ба онон сухан бигӯ.(3)

۞وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنًاۚ إِمَّا يَبۡلُغَنَّ عِندَكَ ٱلۡكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوۡ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفّٖ وَلَا تَنۡهَرۡهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوۡلٗا كَرِيمٗا ٢٣

**24.** Дар баробарашон аз рӯи меҳрубонӣ бозуи хоксориро паст кун (на аз рӯи тарс ва на аз барои умедвории онҳо) ва бигӯ: «Эй Парвардигори ман, ҳамчунон ки маро дар хурдӣ

وَٱخۡفِضۡ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحۡمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرۡحَمۡهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرٗا ٢٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\455

(2) Тафсири ибни Касир 5\64

(3) Тафсири Саъдӣ 1\456

парвариш доданд, бар онҳо раҳмат овар» (ҳам дар ҳаёт ва ҳам баъд аз ҳаёташон).[1]

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمْۚ إِن تَكُونُواْ صَٰلِحِينَ فَإِنَّهُۥ كَانَ لِلْأَوَّٰبِينَ غَفُورٗا ﴿٢٥﴾

**25.** Эй мардум, Парвардигоратон аз ҳар каси дигар ба он чи дар дилҳоятон мегузарад, аз некӯи ба падару модар ва нофармониашон донотар аст ва агар аз солеҳон ва фармонбардорони ҳуқуқи падару модар бошед, пас Ӯ ҳамеша тавбакунандагонро бахшандааст.[2]

وَءَاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾

**26.** Ҳаққи хешованду мискин ва дар роҳмондаро адо кун ва ҳаргиз исрофкорӣ макун дар нафақа кардан, балки миёна бош![3]

إِنَّ ٱلْمُبَذِّرِينَ كَانُوٓاْ إِخْوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِۖ وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورٗا ﴿٢٧﴾

**27.** Бегумон исрофкорон бародарони шайтонанд ва шайтон нисбат ба Парвардигораш носипос буд.

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ٱبْتِغَآءَ رَحْمَةٖ مِّن رَّبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُل لَّهُمْ قَوْلٗا مَّيْسُورٗا ﴿٢٨﴾

**28.** Ва агар аз онон ба хотири талаби раҳмати Парвардигорат, ки ба он умед дорӣ рӯй мегардонӣ, пас, ба онон суханони нарм бигӯ.[4]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\456

(2) Тафсири Бағавӣ 5\88

(3) Тафсири ибни Касир 5\69

(4) Яъне, вақте ки туро бипурсанд хешовандонат ва касоне, ки Аллоҳ туро дар ҳаққашон амр намудааст, то ту чизеро барояшон бидиҳӣ аз ризқу

**29.** Ва дасти худро дар кори хайр ба гардани худ баста макун аз бахилӣ ва онро (ба исрофкорӣ) ба тамом кушод ҳам магир, ки онгоҳ дар сурати бухл маломатшудаи ҳасратзада бинишинӣ.[1]

وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبۡسُطۡهَا كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ فَتَقۡعُدَ مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩

**30.** Бегумон Парвардигорат ризқу рӯзии ҳар касеро бихоҳад, фарох менамояд ва ризқу рӯзии ҳар касеро бихоҳад кам ва танг мегардонад, чунки Аллоҳ ба бандагонаш огоҳ ва биност.

إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٣٠

**31.** Ва ҳар вақте ки донистед, ки ризқ аз ҷониби Аллоҳ аст пас -эй одамон- фарзандони худро аз бими тангдастӣ накушед.
Мо, ҳам шуморо рӯзӣ медиҳем ва ҳам онҳоро.[2]
Албатта куштани онҳо гуноҳи бузургест.

وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ قَتۡلَهُمۡ كَانَ خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١

**32.** Ва ба зино наздик нашавед, то ин ки дар он дучор машавед. Зино коре зишт ва роҳи бад аст.

وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَسَآءَ سَبِيلٗا ٣٢

---

рӯзӣ, вале чизеро дар даст надорӣ ва аз сабаби дасттангиат аз онҳо рӯй мегардонӣ пас барояшон ваъда деҳ, ки агар ризқи Аллоҳ биёяд иншо Аллоҳ бароятон бирасонем. Тафсири ибни Касир 5\69

(1) Тафсири Бағавӣ 5\90

(2) Яъне аҳли ҷоҳилият ба духтарон мерос намедоданд, балки духтарони худро мекуштанд, то камбағалиашон бисёр нашавад ва аз ҳамин сабаб наҳӣ карда шуд. Тафсири ибни Касир 5\72

**33.** Касеро, ки Аллоҳ куштанашро ҳаром кардааст, накушед, магар бар ҳақ (яъне, ба қасос, ё сангсор кардани зинокор ё куштани муртад). Ва ҳар кас, ки ба ситам кушта шавад, барои соҳиби хуни ӯ қудрате додаем, (хоҳад қасос гирад, хоҳад хунбаҳо гирад, хоҳад бахшад) вале дар қасос аз ҳад нагузарад, бегумон хуни кушташуда бар кушандааш ёрӣ дода шудааст.(1)

وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۗ وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلْطَـٰنًا فَلَا يُسْرِف فِّى ٱلْقَتْلِ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ва ба моли ятим наздик нашавед, магар ба равише, ки некӯтар аст, то ин ки ятим ба даврони камол бирасад ва ба аҳд ва паймони худ вафо кунед, зеро аз аҳду паймони худ пурсида мешавед.(2)

وَلَا تَقْرَبُوا۟ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۚ وَأَوْفُوا۟ بِٱلْعَهْدِ ۖ إِنَّ ٱلْعَهْدَ كَانَ مَسْـُٔولًا ﴿٣٤﴾

**35.** Чун чизеро бо паймона чен кунед, паймонаро комил гардонед ва бо тарозуи дуруст баркашед, ки ин беҳтар аст бароятон дар дунё ва оқибаташ дар охират некӯтар аст.(3)

وَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا۟ بِٱلْقِسْطَاسِ ٱلْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٥﴾

**36.** Эй инсон, аз паи чизе марав, ки ба он огоҳӣ надорӣ, бегумон гӯш, чашм ва дил

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۚ إِنَّ ٱلسَّمْعَ وَٱلْبَصَرَ وَٱلْفُؤَادَ كُلُّ أُو۟لَـٰٓئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْـُٔولًا ﴿٣٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 17\443

(2) Тафсири Саъдӣ 1\457

(3) Тафсири ибни Касир 5\74

ҳар яке мавриди суол воқеъ хоҳанд шуд.

وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧

**37.** Хиромида бо ғуруру худписандӣ бар замин роҳ марав, чаро ки наметавонӣ заминро бишикофӣ ва ба баландии кӯҳҳо бирасӣ.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨

**38.** Ҳамаи ин корҳое, ки Аллоҳ наҳй кардааст нописанд аст ва Парвардигори ту онҳоро нохуш дорад.

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا مَّدۡحُورًا ٣٩

**39.** Эй Паёмбар, ин ҳикматест, ки Парвардигорат ба ту ваҳй кардааст. Эй инсон! Бо Аллоҳи барҳақ маъбуди дигареро муқаррар макун, ки маломатшудаву рондашуда дар дӯзах андохта шавӣ!

أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ لَتَقُولُونَ قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠

**40.** Оё Парвардигоратон барои шумо махсус писарон интихоб кард ва худ фариштагонро ба духтарӣ ихтиёр кард? Ҳаққо, ки суханест вазнин сухани бисёр бад, ки бар забон меоваред. Нисбат додани он ба Аллоҳ лоиқ нест.(1)

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا نُفُورٗا ٤١

**41.** Ва ба дурустӣ Мо суханони ҳақро гуногун дар ин Қуръон овардем, то ин ки панд гиранд ва он чи ки ба фоидаи онҳост қабул намоянд ва он чи бар зарари онҳост онро

(1) Тафсири Табарӣ 17\453

тарк намоянд, вале золимон ҷуз ба дур шудан аз ҳақ наяфзоянд.[1]

**42.** Эй Паёмбар ба мушрикон бигӯ: «Ҳамчунон, ки мегӯянд, агар бо Аллоҳ маъбудони дигаре ҳам мебуданд, пас он маъбудон ба сӯи соҳиби арши бузург роҳе меҷӯстанд»[2].

قُل لَّوۡ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٞ كَمَا يَقُولُونَ إِذٗا لَّٱبۡتَغَوۡاْ إِلَىٰ ذِي ٱلۡعَرۡشِ سَبِيلٗا ٤٢

**43.** Ӯ пок аст ва аз он чи дар борааш мегӯянд, бартару болотар аст.

سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤٣

**44.** Ҳафт осмону замин ва ҳар чи дар миёни инҳост аз махлуқоташ Ӯро ба покӣ ёд мекунанд ва мавҷудоте нест, магар он ки бо ситоиш Ӯро ба покӣ ёд мекунанд, вале шумо (эй одамон) ёд кардани онҳоро намефаҳмед. Ӯ, бурдбор ва омӯрзанда аст.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفۡقَهُونَ تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ٤٤

**45.** Эй Муҳаммад ҳангоме ки Қуръон мехонӣ, миёни ту ва онон, ки ба қиёмат имон намеоваранд, пардаи ғафсе қарор медиҳем, ки аз шунидани он фоидае намебинанд ва роҳ намеёбанд.[3]

وَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ حِجَابٗا مَّسۡتُورٗا ٤٥

---

(1) Тафсири ибни Касир 5\78

(2) Тафсири ибни Касир 5\78

(3) Тафсири ибни Касир 5\82

**46.** Ва бар дилҳошон парда меафканем, то маънои Қуръонро дарнаёбанд ва дар гӯшҳояшон сангинӣ эҷод мекунем. Ва чун Парвардигоратро дар Қуръон ба ягонагӣ ёд кунӣ, боз ба ақиб бо нафрат мегарданду мераманд.(1)

وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرًاۚ وَإِذَا ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِي ٱلْقُرْءَانِ وَحْدَهُۥ وَلَّوْاْ عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِمْ نُفُورًا ﴿٤٦﴾

**47.** Мо беҳтар медонем, мақсади бади он сардорони қурайшро, ки чун ба ту гӯш медиҳанд, вақте ки –ту эй Муҳаммад- Қуръон мехонӣ ва ҳол он ки гӯш карданашон аз барои ҳидоят ёфтан ва қабули ҳақ нест, балки аз барои айбгӯӣ аст ва медонем ҳангоме ки онҳо бо ҳам дар гӯши якдигар сӯҳбат мекунанд. Он замон, ки ситамкорон мегӯянд: «Шумо ба ҷуз марди ҷодукарда касеро пайравӣ намекунед».(2)

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰٓ إِذْ يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٤٧﴾

**48.** Бингар, (эй Муҳаммад) ки чи гуна барои ту масалҳо заданд. Гуфтанд Муҳаммад ҷодукарда, шоир ва девона аст, пас гумроҳ шудаанд ва ба сӯи ҳақ роҳ ёфта наметавонанд, то берун оянд(3)

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلْأَمْثَالَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\459

(2) Тафсири Бағавӣ 5\97

(3) Тафсири Табарӣ 17\462

**49.** Гуфтанд (мункирони рӯзи қиёмат): «Оё агар аз мо устухоне бимонад ва хок шавем, боз ҳам бо офаринише нав, аз қабр бармехезем?»

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ﴿٤٩﴾

**50.** Бигӯ эй Муҳаммад агар тавонед аз ин ҳам зӯру тавоно бошед: Санг бошед ё оҳан, Аллоҳ бозмегардонад шуморо чуноне ки нахустин бор офарид ва ду бора зинда шудани шумо бар Вай осон аст.[1]

۞ قُلۡ كُونُواْ حِجَارَةً أَوۡ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**51.** Ё ин ки офаридаи дигаре бошед, ки дар назаратон бузург менамоед, хоҳанд гуфт, чи касе моро бозмегардонад, бигӯ ҳамон Аллоҳе нахустин бор шуморо офарид, пас сарҳояшонро ба савлат такон дода мегӯянд, он кай хоҳад буд? Бигӯ, шояд, ки наздик бошад.[2]

أَوۡ خَلۡقٗا مِّمَّا يَكۡبُرُ فِي صُدُورِكُمۡۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَاۖ قُلِ ٱلَّذِي فَطَرَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖۚ فَسَيُنۡغِضُونَ إِلَيۡكَ رُءُوسَهُمۡ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَۖ قُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَرِيبٗا ﴿٥١﴾

**52.** Рӯзе, ки Аллоҳ шуморо ба сӯи Худ мехонад ва шумо аз қабр бархеста ситоишгӯён амри Ӯро қабул мекунед ва мепиндоред, ки дар дунё андаке оромидаед.[3]

يَوۡمَ يَدۡعُوكُمۡ فَتَسۡتَجِيبُونَ بِحَمۡدِهِۦ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا ﴿٥٢﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 17\463

(2) Тафсири Бағавӣ 5\99

(3) Тафсири ибни Касир 5\86

**53.** Ва ба бандагони ман бигӯ, ки бо якдигар ба беҳтарин шева сухан бигӯянд ва агар он тавр нагӯянд, ба дурустӣ шайтон дар миёни онҳо низоъ (душманӣ ва фасод) меафканад, зеро шайтон душмани ошкорои одамӣ аст![1]

وَقُل لِّعِبَادِي يَقُولُوا۟ ٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُۚ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ يَنزَغُ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ٥٣

**54.** Парвардигоратон ба ҳоли шумо огоҳтар аст чи кас сазовори ҳидоят аст ва чи кас сазовор нест. Агар бихоҳад, бар шумо раҳм мекунад ва ба сӯи имон тавфиқ мефармояд ва агар бихоҳад, бар куфр шуморо мемиронад, азобатон мекунад ва мо туро –эй Муҳаммад- нигоҳбони онҳо ва муроқиби аҳволи онон нафиристодаем[2].

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِكُمۡۖ إِن يَشَأۡ يَرۡحَمۡكُمۡ أَوۡ إِن يَشَأۡ يُعَذِّبۡكُمۡۚ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ٥٤

**55.** Ва Парвардигори ту ба касе, ки дар осмонҳову замин аст, огоҳтар аст. Баъзе аз паёмбаронро бар баъзе дигар бартарӣ ниҳодем (ба бузургӣ ва ба бисёр уммат доштанашон) ва ба Довуд Забурро додем.

وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِمَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ فَضَّلۡنَا بَعۡضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ بَعۡضٖۖ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ٥٥

**56.** Бигӯ эй Муҳаммад ба мушрикони қавмат: «Онҳоеро, ки ҷуз Аллоҳи

قُلِ ٱدۡعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ٥٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\460

(2) Тафсири ибни Касир 5\87

барҳақ (маъбуди дигаре) мепиндоред, фаро бихонед. Наметавонанд балоро (қаҳтию гуруснагиро) аз шумо дур созанд ё онро насиби дигарон кунанд!». Пас қодир бар ҳама чиз ягона Аллоҳ аст[(1)]

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ يَبۡتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلۡوَسِيلَةَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ وَيَرۡجُونَ رَحۡمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحۡذُورٗا ٥٧

**57.** Касонеро, ки кофирон мепарастанд; аз паёмбарон, фариштагон ва солеҳон, ки худашон ба сӯи Парвардигори хеш василаи наздикиро талаб мекунанд, ки кадом яке аз онҳо наздиктар бошад ва ба раҳмати Ӯ умедворанд ва аз азоби Ӯ метарсанд. Бегумон азоби Парвардигорат тарснок аст![(2)]

وَإِن مِّن قَرۡيَةٍ إِلَّا نَحۡنُ مُهۡلِكُوهَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَوۡ مُعَذِّبُوهَا عَذَابٗا شَدِيدٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٥٨

**58.** Ва ҳеҷ шаҳре (аз шаҳрҳое, ки паёмбаронро дурӯғ баровარданд) нест, магар ин ки мо пеш аз фаро расидани рӯзи қиёмат ҳалокаш мекунем ё ба азобе сахт гирифтораш месозем. Ва ин дар он китоби Лавҳи Маҳфуз навишта шудааст.[(3)]

(1) Тафсири ибни Касир 5\88

(2) Тафсири Саъдӣ 1\460

(3) Тафсири Саъдӣ 1\460

**59.** Моро аз нузули мӯъҷизот бознадошт, магар ин ки умматони пешина пас аз мушоҳида дурӯғаш мепиндоштанд. Ба қавми Самуд ба унвони мӯъҷизае равшан модашутурро додем. Бар он ситам карданд кофир шуданд, пас ҳалокашон кардем ва Мо ин мӯъҷизотро ҷуз барои тарсонидан барои чизи дигаре намефиристем.[1]

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩

**60.** Ва ба ёд ор эй Расул он гоҳ ки туро гуфтем: Парвардигорат бар ҳамаи мардум огоҳии комил дорад ва он дидореро, ки дар шаби Меъроҷ барои ту муяссар кардем ва қиссаи дарахти малъун[2], ки дар Қуръон омадааст, ба ҷуз озмоиш барои мардум чизи дигар набуд. Мо мардумро метарсонем, вале танҳо боз куфру саркашияшон афзуда мешавад.

وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلۡمَلۡعُونَةَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا طُغۡيَٰنٗا كَبِيرٗا ٦٠

**61.** Ва ёд ор чун ба фариштагон гуфтем: «Одамро саҷда кунед». Пас ҳама саҷда карданд, ба ҷуз Иблис,

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\460

(2) Яъне кофирон бинобар шунидани қиссаи Меъроҷ ва дарахти заққум, тасдиқ накарданд ва истеҳзову масхара мекарданд, ки дар дӯзах дарахт чи гуна мерӯяд. Тафсири Бағавӣ 5\103

ки такаббур карда гуфт: «Оё барои касе, ки аз гил офаридаӣ, саҷда кунам?»[1]

**62.** Шайтон гуфт: «Ба ман бигӯй, оё ин ҳамон касе аст, бар ман бартарӣ додаӣ, ин басо ҷои тааҷҷуб аст. Агар маро то рӯзи қиёмат мӯҳлат диҳӣ, фарзандони ӯро ҷуз андакеашон ба гумроҳи кашонида аз бех барканам» ва нобудашон созам.[2]

قَالَ أَرَءَيْتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِى كَرَّمْتَ عَلَىَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٢﴾

**63.** Аллоҳ Фармуд: «Бирав, ҷазои ту ва ҳар кас, ки пайрави ту гардад, ҷаҳаннам аст, ба дурустӣ, ки ҷазои сазовору комил аст!»

قَالَ ٱذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُورًا ﴿٦٣﴾

**64.** Бо фарёди хеш ҳар киро тавонӣ, аз ҷой биҷунбон (ба сӯи маъсият) ва бо ёрии саворону пиёдагонат бар онон битоз ва дар молу фарзанд ба (касби ҳаром) бо онон шарик шав ва ба пайравонат ваъдаи дурӯғ бидеҳ. Ва ҳол он ки шайтон ҷуз ба фиребе ваъдаи дигарашон надиҳад![3]

وَٱسْتَفْزِزْ مَنِ ٱسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَٰدِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿٦٤﴾

**65.** Бегумон туро бар бандагони Ман ононе, ки ба ихлос маро

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\461

(2) Тафсири Бағавӣ 5\104

(3) Тафсири Саъдӣ 1\461

фармонбардорӣ мекунанд, ҳеҷ ғолибияте набошад ва Парвардигори ту (эй Муҳаммад) барои нигаҳбонии мӯъминон аз макри шайтон кофист!»[1]

رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ فِي ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦

**66.** Парвардигори шумост, ки киштиҳоро дар баҳрҳо бароятон равон мекунад, то аз фазли Ӯ рӯзии худ ба даст оред. Зеро бо шумо меҳрубон аст.

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِي ٱلۡبَحۡرِ ضَلَّ مَن تَدۡعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُۖ فَلَمَّا نَجَّىٰكُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ أَعۡرَضۡتُمۡۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ كَفُورًا ٦٧

**67.** Чун дар дарё ба шумо сахтӣ (ғарқ шудан) бирасад, ҳамаи онҳое, ки мепарастед, аз назаратон гум шаванд, ғайр аз Аллоҳ. Ва чун дуъои шуморо қабул кунад ба соҳили наҷот бирасонад, аз тоъати Ӯ рӯй мегардонед, зеро одамӣ як махлуқи бисёр носипос аст![2]

أَفَأَمِنتُمۡ أَن يَخۡسِفَ بِكُمۡ جَانِبَ ٱلۡبَرِّ أَوۡ يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗا ثُمَّ لَا تَجِدُواْ لَكُمۡ وَكِيلًا ٦٨

**68.** Оё эмин ҳастед аз ин, ки ногаҳон шуморо дар гӯшае аз замин фурӯ барад, ё тундбоди регборе, чунон ки бар қавми Лут алайҳиссалом фиристода буд, бар шумо бифиристад, сипас барои худ ҳеҷ нигаҳбоне намеёбед?[3]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\461

(2) Тафсири Бағавӣ 5\107

(3) Тафсири Бағавӣ 5\107

**69.** Ё эмин шудаед аз ин, ки бори дигар шуморо ба дарё бозгардонад ва тӯфони тунди киштишикан бар шумо бифиристад ва ба хотири ношукргузорие, ки варзидаед, ғарқатон созад? Баъд аз он касеро наёбед, ки дар баробари он чӣ бо шумо кардаем аз Мо интиқом бигирад. Ҳамоно Аллоҳ ба андозаи заррае бар шумо ситам накардааст.(1)

أَمۡ أَمِنتُمۡ أَن يُعِيدَكُمۡ فِيهِ تَارَةً أُخۡرَىٰ فَيُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ قَاصِفٗا مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغۡرِقَكُم بِمَا كَفَرۡتُمۡ ثُمَّ لَا تَجِدُواْ لَكُمۡ عَلَيۡنَا بِهِۦ تَبِيعٗا ٦٩

**70.** Ва ба ростӣ, Мо фарзандони Одамро гиромӣ доштем ба ақл ва ба фиристонидани паёмбарон ва ҳама чизро барояш мутеъ гардондем ва бар баҳру хушкӣ бар савориҳои гуногун савор кардем ва аз чизҳои хушу покиза рӯзӣ додем ва бар бисёре аз махлуқоти хеш бартариашон додаем.(2)

۞وَلَقَدۡ كَرَّمۡنَا بَنِيٓ ءَادَمَ وَحَمَلۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ كَثِيرٖ مِّمَّنۡ خَلَقۡنَا تَفۡضِيلٗا ٧٠

**71.** Ба ёд ор эй Паёмбар рӯзе, ки ҳар гурӯҳе аз мардумро бо пешвоёнашон бихонем, номаи аъмоли ҳар ки ба дасти росташ дода шавад, пас онҳо номаи аъмолашонро мехонанд ва ба андозаи риштаи борике, ки дар даруни

يَوۡمَ نَدۡعُواْ كُلَّ أُنَاسِۭ بِإِمَٰمِهِمۡۖ فَمَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَقۡرَءُونَ كِتَٰبَهُمۡ وَلَا يُظۡلَمُونَ فَتِيلٗا ٧١

(1) Тафсири ибни Касир 5\97

(2) Тафсири Саъдӣ 1\463

донаи хурмост (киноя аз чизи кам) ситам намебинанд.[1]

**72.** Ва ҳар ки дар ин дунё нобино бошад (аз далелҳои қудрати Аллоҳ),[2] дар охират низ нобино ва гумроҳтар аст.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِۦٓ أَعۡمَىٰ فَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ أَعۡمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ﴿٧٢﴾

**73.** Ва наздик буд, ки туро эй Муҳаммад, мушрикон аз он чи бар ту ваҳй карда будем, бероҳа созанд, то ғайри ҳукми Қуръонро ба дурӯғ ба мо нисбат бидиҳӣ, он гоҳ бо ту дӯстӣ кунанд.

وَإِن كَادُواْ لَيَفۡتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ لِتَفۡتَرِيَ عَلَيۡنَا غَيۡرَهُۥۖ وَإِذٗا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلٗا ﴿٧٣﴾

**74.** Ва агар Мо туро устувор бар ҳақ намедоштем, наздик будӣ, ки (аз бисёр рағбат доштанат дар ҳидояти онҳо) ба сӯяшон андаке майл кунӣ.[3]

وَلَوۡلَآ أَن ثَبَّتۡنَٰكَ لَقَدۡ كِدتَّ تَرۡكَنُ إِلَيۡهِمۡ شَيۡـٔٗا قَلِيلًا ﴿٧٤﴾

**75.** Он гоҳ азоби дунё ва азоби охиратро ба ту мечашондем ва барои худ дар баробари Мо ёваре намеёфтӣ.

إِذٗا لَّأَذَقۡنَٰكَ ضِعۡفَ ٱلۡحَيَوٰةِ وَضِعۡفَ ٱلۡمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيۡنَا نَصِيرٗا ﴿٧٥﴾

**76.** Ва наздик буд, ки туро мушрикон аз ин сарзамини Макка билағжонанд, то овораат созанд. Ва худ пас аз ту ҷуз андак замоне намемонданд.

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلٗا ﴿٧٦﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\463

(2) Тафсири Табарӣ 17\505

(3) Тафсири Саъдӣ 1\463

| | |
|---|---|
| **77.** Суннати Аллоҳ дар бораи паёмбароне, ки пеш аз ту фиристодаем, низ чунин аст ва суннати моро тағйирпазир наёбӣ. | سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧ |
| **78.** Аз ҳангоми заволи хуршед, то он гоҳ, ки шаб фаро мерасад, намозро барпой дор ва намози субҳгоҳро бихон. Бегумон дар намози субҳгоҳ ҳамаи фариштагони шаб ва фариштагони рӯз ҳозир шаванд.[1] | أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ إِنَّ قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ مَشۡهُودٗا ٧٨ |
| **79.** Ва дар қисмате аз шаб бархез ва намози таҳаҷҷуд бихон. Ин нофила (намози шаб) хоси ту аст. Бошад, ки Парвардигорат туро ба мақоме писандида бирасонад. | وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا مَّحۡمُودٗا ٧٩ |
| **80.** Бигӯ: «Эй Парвардигори ман, маро ба таври ростиву писандида (ба ҳар коре) дохил кун ва ба таври ростиву писандида берун бар ва маро аз ҷониби худ пирӯзиву ёрӣ ато кун! | وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ وَٱجۡعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ٨٠ |
| **81.** Бигӯ эй Муҳаммад барои мушрикон: «Ҳақ (ислом) омад ва ботил (ширк) нобуд гашт. Бегумон ботил ҳамеша аз миён | وَقُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَزَهَقَ ٱلۡبَٰطِلُۚ إِنَّ ٱلۡبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقٗا ٨١ |

(1) Тафсири Бағавӣ 5\114

рафтанӣ ва нобуд шуданӣ аст.[1]

**82.** Ва аз Қуръон он чиро фуруд меорем, ки вай барои дилҳои мӯъминон шифо мебахшад; аз шакку нифоқ ва ҷаҳолат ва низ шифо мебахшад ба хондани касалиҳои баданӣ ва Қуръон низ раҳмат аст, вале кофирон аз шунидани он ва набудани имонашон ба он, барояшон ҷуз зиёне намеафзояд.[2]

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾

**83.** Чун ба инсон неъмат ато кунем (мол, офият, ризқу нусрат)[3], рӯйгардон шуда ва хештан канор мекашад ва такаббур меварзад ва чун сахтӣ ба ӯ расад, маъюс ва ноумед мешавад.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسًا ﴿٨٣﴾

**84.** Бигӯ: «Ҳар кас ба равиши хеш коре мекунад ва Парвардигоратон беҳтар медонад, ки чи касе роҳ ёфтатараст».

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Туро эй Паёмбар, мушрикон аз ҳақиқати рӯҳ[4] мепурсанд. Бигӯ: «Рӯҳ чизе аст, ки танҳо Парвардигори ман аз он огоҳ аст ва шумо ва ҷамиъи

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\122

(2) Тафсири ибни Касир 5\112

(3) Тафсири ибни Касир 5\113

(4) Рӯҳе, ки инсон ба он зинда аст. Тафсири Бағавӣ 5\126

мардум аз илм ба ҷуз андаке, чизе дода нашудаед».

**86.** Агар бихоҳем ҳамаи Қуръонро, ки бар ту ваҳй кардаем, аз дили ту бармедорем ва онгоҳ касеро нахоҳӣ ёфт, ки дар ин бора дар баробари Мо аз ту дифоъ кунад, ё ки Қуръонро бар ту бозгардонад.

وَلَئِن شِئۡنَا لَنَذۡهَبَنَّ بِٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيۡنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Магар боқӣ гузоштани Қуръон дар дили ту, ба сабаби раҳмате аз ҷониби Парвардигорат аст, ки воқеъан инъоми Ӯ[1] дар бораи ту бисёр аст.

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّ فَضۡلَهُۥ كَانَ عَلَيۡكَ كَبِيرٗا ﴿٨٧﴾

**88.** Бигӯ: «Агар инсу ҷин гирд оянд ва иттифоқ кунанд, то монанди ин Қуръонро биёваранд ҳаргиз наметавонанд монанди онро биёваранд, ҳарчанд, ки якдигарро ёрӣ диҳанд».

قُل لَّئِنِ ٱجۡتَمَعَتِ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِمِثۡلِ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لَا يَأۡتُونَ بِمِثۡلِهِۦ وَلَوۡ كَانَ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٖ ظَهِيرٗا ﴿٨٨﴾

**89.** Ва ба ростӣ, ки дар ин Қуръон ҳар масъаларо барои мардум бо шеваҳои гуногун баён доштем, вале бештари мардум ҷуз инкор ва ношукрӣ напазиранд.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ فَأَبَىٰٓ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ﴿٨٩﴾

**90.** Мушрикон гуфтанд: «Ба ту (эй Муҳаммад) мо ҳаргиз имон намеоварем, магар

وَقَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفۡجُرَ لَنَا مِنَ ٱلۡأَرۡضِ يَنۢبُوعًا ﴿٩٠﴾

---

(1) Қуръони азим, мақоми маҳмуд ва дигар неъматҳое, ки ба дигар ҷаҳониён дода нашудааст. Тафсири Табарӣ 17\546

ин ки барои мо аз замин чашмае равон созӣ,

**91.** ё туро боғе бошад аз дарахтони хурмову ангур, ки дар мобайнаш наҳрҳоро фаровон ҷорӣ гардонӣ,

أَوۡ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٞ مِّن نَّخِيلٖ وَعِنَبٖ فَتُفَجِّرَ ٱلۡأَنۡهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفۡجِيرًا ٩١

**92.** ё чунон ки иддаъо мекунӣ, осмонро пора-пора бар сари мо фуруд оварӣ ё Аллоҳу фариштагонро пеши мо ҳозир гардонӣ,

أَوۡ تُسۡقِطَ ٱلسَّمَآءَ كَمَا زَعَمۡتَ عَلَيۡنَا كِسَفًا أَوۡ تَأۡتِيَ بِٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ٩٢

**93.** ё туро хонае аз зарру зевар бошад ё ба сӯи осмон боло равӣ. Ва мо ба осмон боло рафтанатро ҳам бовар намекунем, магар ин ки китобе ҳамроҳи худ барои мо биёварӣ, ки онро хонем». Бигӯ эй Муҳаммад барояшон: «Парвардигори ман пок аст. Ба дурустӣ ман танҳо банда ва фиристодае аз сӯи Аллоҳ барои ҳидояти мардумонам.»

أَوۡ يَكُونَ لَكَ بَيۡتٞ مِّن زُخۡرُفٍ أَوۡ تَرۡقَىٰ فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَن نُّؤۡمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيۡنَا كِتَٰبٗا نَّقۡرَؤُهُۥۗ قُلۡ سُبۡحَانَ رَبِّي هَلۡ كُنتُ إِلَّا بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٣

**94.** Ҳеҷ чиз мардумро аз имон овардан бознадошт, он гоҳ ки ҳидояташон омад, магар ин ки (аз рӯи ҷаҳл ва инкор)[1] мегуфтанд: «Оё Аллоҳ инсонеро ба унвони пайғамбарӣ фиристодааст?»

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٤

(1) Тафсири Бағавӣ 5\131

**95.** Бигӯ эй Паёмбар дар ҷавоби инкорашон: Агар дар рӯи замин ба ҷои инсонҳо фариштагон мезистанд ва бо пойи худ мисли инсонҳо ба оромӣ роҳ мерафтанд, барояшон ба паёмбарӣ фариштае аз осмон нозил мекардем вале аҳли рӯи замин башаранд, пас сазовор аст, ки паёмбар аз ҷинси башар бошад, то суханашро бифаҳманд.[1]

قُل لَّوۡ كَانَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَلَٰٓئِكَةٞ يَمۡشُونَ مُطۡمَئِنِّينَ لَنَزَّلۡنَا عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكٗا رَّسُولٗا ﴿٩٥﴾

**96.** Бигӯ: «Аллоҳ ба унвони гувоҳ миёни сидқи ману саркашии шумо кофист, зеро Ӯ аз ҳоли бандагонаш огоҳу биност!»

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ﴿٩٦﴾

**97.** Ва ҳар киро Аллоҳ ҳидоят кунад, ҳидоятёфтааст. Ва ҳар касеро гумроҳ созад, ҷуз Аллоҳи барҳақ барои онҳо сарпарасте наёбӣ ва дар рӯзи қиёмат, дар ҳоле ки чеҳраҳояшон рӯ ба замин аст, кӯру гунг ва кар[2] зинда ва ҷамъашон мекунем ва ҷаҳаннам ҷойгоҳи онҳост, ҳар вақте ки шӯълаи он фурӯ нишинад, барояшон онро биафзоем.

وَمَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُمۡ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِهِۦۖ وَنَحۡشُرُهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ عُمۡيٗا وَبُكۡمٗا وَصُمّٗاۖ مَّأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ كُلَّمَا خَبَتۡ زِدۡنَٰهُمۡ سَعِيرٗا ﴿٩٧﴾

(1) Тафсири Табарӣ 17\558

(2) Яъне намебинанд ва сухан намезананд ва намешунаванд ҳақро, ичунин дар охират ҷазояшшон кӯру гунг ва каранд. Тафсири ибни Касир 5\123

**98.** Ин ҷазои онҳост, зеро ба оёти Мо имон наёварданд ва гуфтанд: «Оё чун мо устухон шудему хок, моро ба сурати тозае зинда мекунанд?»

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ٩٨

**99.** Оё намедонанд, инҳо мушрикон, ки Аллоҳе, ки осмонҳову заминро аз нестӣ офаридааст, қодир аст, ки монанди онҳоро баъд аз фанояшон биёфаринад ва барояшон муддати умре ниҳода, ки дар он шакке нест? Аммо золимон ҷуз куфр ва инкор чизи дигареро қабул накарданд.[1]

۞أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۡ وَجَعَلَ لَهُمۡ أَجَلٗا لَّا رَيۡبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورٗا ٩٩

**100.** Бигӯ эй Муҳаммад барояшон: "Агар шумо –эй мардум- молики ҳамаи хазинаҳои раҳмати Парвардигори ман мебудед, аз бими тангдастӣ бахилӣ пеша мекардед, зеро одамӣ бисёр бахил (ва тангназар) аст!"

قُل لَّوۡ أَنتُمۡ تَمۡلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحۡمَةِ رَبِّيٓ إِذٗا لَّأَمۡسَكۡتُمۡ خَشۡيَةَ ٱلۡإِنفَاقِۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ قَتُورٗا ١٠٠

**101.** Аз бани Исроил бипурс, ки чун Мӯсо назди онон омад, ба ӯ нӯҳ нишонаи ошкоро[2] дода будем. Ва Фиръавн ба ӯ гуфт: «Эй Мӯсо, пиндорам, ки туро ҷоду карда бошанд».

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ تِسۡعَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ فَسۡـَٔلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِذۡ جَآءَهُمۡ فَقَالَ لَهُۥ فِرۡعَوۡنُ إِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسۡحُورٗا ١٠١

(1) Тафсири ибни Касир 5\123

(2) Ва онҳо: асо, даст, қаҳтӣ, бахр, тӯфон, малах, шабушк, қурбоққа ва хун. Тафсири ибни Касир 5\124

**102.** Мӯсо ба Фиръавн гуфт: «Ба ҳақиқат медонӣ, ин нишонаҳои ошкорро ҷуз Парвардигори осмонҳову замин нафиристодааст. Ва ман, эй Фиръавн, туро ба яқин ҳалокшуда мебинам».

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Фиръавн қасди он дошт, ки онҳоро аз он сарзамин (Миср) барканад, вале Мо, ӯ ва ҳамаи ҳамроҳонашро ғарқ сохтем.

فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ва пас аз ҳалоки Фиръавн ва лашкараш ба бани Исроил гуфтем: «Дар он сарзамини Шом сокин шавед ва чун ваъдаи охират расад, ҳамаи шуморо бо ҳам зиндаву ҷамъ мекунем».[1]

وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Ин Қуръонро ба ҳақ нозил кардаем бар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ва ба ҳақ ва сидқ, адл ва аз тағиру табдил нигоҳ дошташуда нозил шудааст ва туро нафиристодем, магар он ки мужда диҳӣ ба ҷаннат он касеро, ки фармонбардорӣ мекунад ва бим диҳӣ ба дӯзах он касеро ки нофармонбардорӣ ва куфр меварзад.[2]

وَبِٱلْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِٱلْحَقِّ نَزَلَ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿١٠٥﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 17\572

(2) Тафсири Саъдӣ 1\468

**106.** Ва Қуръонро кам-кам дар муддати бисту се сол ба гунаи оятҳо ва бахшҳои ҷудогона нозил кардем, то ту онро оҳиста-оҳиста ва андак-андак бар мардум бихонӣ ва ба ин васила ҷазби дилҳо ва андешаҳо шавад ва дар амал ҷорӣ гардад. Ва Қуръонро ба ҳақ фурӯ фиристодем ва ба ҳақ фуруд омадааст.[1]

وَقُرۡءَانٗا فَرَقۡنَٰهُ لِتَقۡرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكۡثٖ وَنَزَّلۡنَٰهُ تَنزِيلٗا ﴿١٠٦﴾

**107.** Бигӯ эй кофирон: «Хоҳ ба Қуръон имон биёваред ё имон наёваред ихтиёри хушбахтӣ ва бадбахтии худатонро доред, вале бидонед, ки эъҷоз ва ҳақиқати Қуръон равшан аст. Онон, ки аз ин пеш дониш омӯхтаанд ва бо Таврот ва Инҷили ростин сару кор доштаанд, чун Қуръон барояшон тиловат шавад, саҷдакунон бар рӯй меафтанд ва сари таслим дар баробари Аллоҳ фурӯд меоваранд ва ӯро сипос мегӯянд[2],

قُلۡ ءَامِنُواْ بِهِۦٓ أَوۡ لَا تُؤۡمِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مِن قَبۡلِهِۦٓ إِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ يَخِرُّونَۤ لِلۡأَذۡقَانِۤ سُجَّدٗاۤ ﴿١٠٧﴾

**108.** ва мегӯянд: Пок аст Парвардигори мо аз он чи ки Ӯро нисбат медиҳанд мушрикон. Ваъдаи Парвардигори мо анҷом

وَيَقُولُونَ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعۡدُ رَبِّنَا لَمَفۡعُولٗا ﴿١٠٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\468

(2) Тафсири ибни Касир 5\128

ёфтанист, ки дар он хилоф ва шакке нест.[1]

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ۩ ﴿١٠٩﴾

**109.** Ва ба рӯй меафтанд ва мегирянд ва Қуръон фурӯтании онҳоро меафзояд.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ أَوِ ٱدْعُوا۟ ٱلرَّحْمَـٰنَ ۖ أَيًّا مَّا تَدْعُوا۟ فَلَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَٱبْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١٠﴾

**110.** Бигӯ эй Муҳаммад барои мушрикони қавмат ононе ки бар ту ин гуна дуъо карданро инкор намуданд: Чӣ Аллоҳро бихонед, чӣ Раҳмонро бихонед фарқе намекунад, ҳар кадомро ки аз асмои ҳусно, ки бихонед монеъ надорад, номҳои некӯ аз они Ӯст. Эй Паёмбар ҳангоме, ки ба намоз истодӣ дар намоз садоятро баланд макун ва низ паст ҳам махон ва миёни ин ду роҳе интихоб кун.[2]

وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ ٱلذُّلِّ ۖ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًۢا ﴿١١١﴾

**111.** Бигӯ эй Муҳаммад: «Сипоси комил Аллоҳро, ки фарзанде ихтиёр накардааст ва Ӯро шарике дар мулк нест, балки тамоми мулк аз они Ӯст ва ба нотавонӣ наяфтад, ки ба ёрӣ мӯҳтоҷ шавад. Пас Ӯро ба таъзим кардани бисёр ёд кун![3]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\461

(2) Тафсири Саъдӣ 1\468

(3) Тафсири Саъдӣ 1\468

# Сураи Каҳф (Ғор)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 110 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Тамоми шукру сипос хос барои Аллоҳ аст, ки бар бандааш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам китоби Қуръонро фуруд овард ва дар он ҳеҷ гуна каҷӣ ва инҳирофе қарор надодааст.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ ٱلْكِتَٰبَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُۥ عِوَجَا ۜ ١

**2.** Китобест собит ва устувор ва Аллоҳ онро нозил кардааст, то мардумро аз азоби сахти худ битарсонад ва мӯъминонро, ки корҳои шоиста мекунанд, мужда диҳад, ки барои онҳо подоши хубест ва он ҷаннат аст.

قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ٢

**3.** Ҷовидона дар он биҳиште, ки неъмати хуби Аллоҳ таъоло ҳаст, хоҳанд монд.

مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدًا ٣

**4.** Ва аз азоби сахти Ӯ битарсонад касонеро, ки мегӯянд: «Аллоҳ фарзанде ихтиёр кардааст»[1].

وَيُنذِرَ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ٤

---

(1) Ин оят бим мекунад яҳуду насороро ва онҳоро метарсонад аз гуфтаашон, ки Аллоҳ фарзанд дорад. Яҳудиҳо мегӯянд, ки Узайр писари Аллоҳ аст, насоро мегӯянд Исо писари Аллоҳ аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 469

**5.** Аз он на бар онҳо на бар падарони онҳо ҳеҷ огоҳие нест. Гуноҳи бузург аст ин сухан, ки мебарояд аз даҳонашон. Ин сухан (Аллоҳ соҳиби фарзанд аст) дурӯғи маҳз аст, ки мегӯянд.

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِـَٔابَآئِهِمْ ۚ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ أَفْوَٰهِهِمْ ۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ٥

**6.** Пас агар ба ин сухани (Қуръон) имон наёваранд, шояд мехоҳӣ дар паи онҳо худро аз ғаму андӯҳ ҳалок созӣ.

فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَسَفًا ٦

**7.** Ба таҳқиқ, Мо ҳар чӣ дар рӯи замин аст, зиннати он қарор додем, то имтиҳонашон кунем, ки кадоми яке аз онҳо беҳтар амал мекунанд.

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ٧

**8.** Ва ҳамоно Мо ҳастем, ки рӯи заминро чун дунё ба охир расад, мисли биёбоне хушк хоҳем кард.[1]

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا ٨

**9.** Оё пиндоштаӣ, ки Асҳоби Каҳф ва Рақим[2] аз нишонаҳои аҷибу ғариби Мо будаанд?

أَمْ حَسِبْتَ أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟ مِنْ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩

**10.** Ба ёд ор эй Паёмбар, чун он ҷавонмардони мӯъмин аз тарси қавмашон ба ғор паноҳ бурданд ва гуфтанд: «Эй Парвардигори мо, моро аз сӯи худ раҳмат иноят

إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ١٠

(1) Тафсири Табарӣ 17 / 599

(2) Каҳф, яъне ғор, Рақим, яъне навиштаҷоте, ки дар он номҳои Асҳоби Каҳф навишта шуда буд. Тафсири Саъдӣ 1/ 471

кун ва моро аз бадӣ нигоҳ дор ва бароямон дар кори мо роҳи наҷоте фароҳам фармо».

**11.** Пас чандин соле ононро дар он ғор хобонидем.

فَضَرَبۡنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمۡ فِي ٱلۡكَهۡفِ سِنِينَ عَدَدٗا ١١

**12.** Сипас бедорашон кардем, то бидонем кадом як аз он ду гурӯҳ[1] муддати замонеро, ки гузарониданд, ба хотир доранд.

ثُمَّ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِنَعۡلَمَ أَيُّ ٱلۡحِزۡبَيۡنِ أَحۡصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓاْ أَمَدٗا ١٢

**13.** Мо хабари Асҳоби Каҳфро ба ростӣ барои ту эй Паёмбар ҳикоят мекунем: онҳо ҷавонмардоне буданд, ки ба Парвардигорашон имон оварда буданд ва Мо низ бар ҳидояташон афзудем.[2]

نَّحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ نَبَأَهُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّهُمۡ فِتۡيَةٌ ءَامَنُواْ بِرَبِّهِمۡ وَزِدۡنَٰهُمۡ هُدٗى ١٣

**14.** Бар дилҳояшон нерӯ ва устуворӣ бахшидем. Он гоҳ, ки дар назди он подшоҳи кофир истоданд ва гуфтанд: «Парвардигори мо, Парвардигори осмонҳову замин аст. Ҷуз Ӯ касеро маъбуди барҳақ нахонем, ки ҳар гоҳ чунин кунем, ҳамоно сухани дурӯғе гуфта бошем.

وَرَبَطۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ إِذۡ قَامُواْ فَقَالُواْ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَن نَّدۡعُوَاْ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهٗاۖ لَّقَدۡ قُلۡنَآ إِذٗا شَطَطًا ١٤

---

(1) Яъне, гурӯҳи мусулмонон ва гурӯҳи кофирон. Тафсири Табарӣ 17/ 613

(2) Яъне, ба онон илми нофеъ ва амали солеҳ афзудем. Тафсири Саъдӣ 1/ 471

**15.** Ин, қавми мо, ба ғайри Ӯ таъоло маъбудони дигаре (бутҳое) ихтиёр кардаанд. Чаро барои исботи ибодаташон онҳоро далели равшане намеоваранд? Кист ситамкортар (кофиртар) аз касе, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебандад ва ба Ӯ ширк меорад?

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ لَّوۡلَا يَأۡتُونَ عَلَيۡهِم بِسُلۡطَٰنِۭ بَيِّنٖۖ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ﴿١٥﴾

**16.** Ва чун аз ин кофирон канора ҷӯстаед ва ҷуз Аллоҳи барҳақ маъбуди дигареро намепарастед, пас ба сӯи ғор паноҳ баред то Аллоҳ аз раҳмати хеш бар шумо фароху арзонӣ кунад ва дар корҳоятон барои шумо кушоиш фароҳам орад.

وَإِذِ ٱعۡتَزَلۡتُمُوهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأۡوُۥٓاْ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ يَنشُرۡ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَيُهَيِّئۡ لَكُم مِّنۡ أَمۡرِكُم مِّرۡفَقٗا ﴿١٦﴾

**17.** Ва хуршедро мебинӣ, ки чун тулуъ мекунад, майл мекунад аз ғор ба ҷониби рост. Ва чун ғуруб кунад, мегузарад аз болояшон ба ҷониби чап ва онҳо дар саҳнаи ғор хобанд бо роҳат, (яъне дар вақти тулуъу ғуруб онҳоро гармии офтоб азият намедод). Ва ин ҳама аз нишонаву муъҷизаҳои Аллоҳ аст. Ҳар киро Аллоҳ ҳидоят кунад, ҳидоят ёфтааст ва ҳар киро гумроҳ созад, ҳаргиз корсози роҳнамое барои ӯ нахоҳӣ ёфт.

۞وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهۡفِهِمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمۡ فِي فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِۗ مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ﴿١٧﴾

وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا وَهُمْ رُقُودٌ ۚ وَنُقَلِّبُهُمْ
ذَاتَ الْيَمِينِ وَذَاتَ الشِّمَالِ ۖ وَكَلْبُهُم بَاسِطٌ
ذِرَاعَيْهِ بِالْوَصِيدِ ۚ لَوِ اطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ
مِنْهُمْ فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٨﴾

**18.** Мепиндоштӣ эй бинанда, ки Асҳоби Каҳф бедоранд, ҳол он ки воқеан дар хоб буданд ва Мо онҳоро дар ҳоле, ки хоб буданд ба дасти росту дасти чап мегардонидем, то замин ҷисми ононро нахӯрад ва сагашон бар остонаи ғор ду дасти хеш дароз карда буд. Агар аз ҳоли онҳо огоҳ мешудӣ, албатта гурезон бозмегаштӣ ва аз онҳо сахт метарсидӣ.(1)

وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَاهُمْ لِيَتَسَاءَلُوا بَيْنَهُمْ ۚ
قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ۖ قَالُوا لَبِثْنَا
يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۚ قَالُوا رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا
لَبِثْتُمْ فَابْعَثُوا أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِ
إِلَى الْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَا أَزْكَىٰ طَعَامًا
فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا
يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿١٩﴾

**19.** Ҳамчунин бедорашон кардем, то бо якдигар гуфтугӯ кунанд. Яке аз онҳо пурсид: «Чанд вақт аст, ки оромидаед?» Гуфтанд: «Як рӯз ё ниме аз рӯз оромидаем». Гуфтанд: «Парвардигоратон беҳтар донад, ки чанд вақт оромидаед. Якеро аз худ бо ин пулатон ба шаҳр бифиристед, то бингарад, ки ғизои покиза кадом аст ва аз он бароятон рӯзиятонро биёварад. Ва бояд, ки ба ҳушёрӣ (эҳтиёт) рафтор кунад, то касе ба шумо огоҳӣ наёбад.(2)

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 158

(2) Тафсири Бағавӣ 5/ 160

**20.** Зеро агар шуморо қавматон биёбанд, сангсор хоҳанд кард ё ба дини хеш дароваранд. Ва агар чунин шавад, то абад растагор нахоҳед шуд.

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Ба ин сон мардумро ба ҳолашон огоҳ кардем, то бидонанд, ки ваъдаи Аллоҳ (яъне, зинда гардонидан баъди миронидан) рост аст ва ҳароина, дар вуқӯъи қиёмат шубҳае нест. Он гоҳ дар бораи онҳо бо якдигар ба гуфтугӯ пардохтанд ва гуфтанд: «Бар ғори онҳо биное бисозед, Парвардигорашон аз ҳолашон огоҳтар аст». Ва онон, ки бар амрашон ғолибтар шуда буданд,[1] гуфтанд: «Албатта, бар ғорашон масҷиде месозем[2]».

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَآ إِذْ يَتَنَٰزَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ ۖ فَقَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا ۖ رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢١﴾

**22.** Баъзе аз аҳли китоб хоҳанд гуфт: «Се тан буданд ва чаҳорумашон сагашон буд» ва мегӯянд: «Панҷ тан буданд ва шашуминашон сагашон буд, ба хаёли гумон ва ғоибона» ва мегӯянд: «Ҳафт тан буданд ва ҳаштуминашон сагашон буд». Бигӯ эй Расул:

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ وَيَقُولُونَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًۢا بِٱلْغَيْبِ ۖ وَيَقُولُونَ سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ ۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَآءً ظَٰهِرًا وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٢﴾

(1) Яъне онҳое, ки соҳиби амр ва қувват буданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 473

(2) Ҳамоно Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам манъ кардаанд сохтани биноеро дар болои қабрҳо ё нависатани чизеро бар болояшон, зеро ин амал ғулув ва ҳаром аст.

«Парвардигори ман ба адади онҳо донотар аст ва шумори онҳоро ҷуз андак касони дигаре намедонанд». Ва ту дар бораи Асҳоби Каҳф бо аҳли китоб ҷуз ба зоҳир муҷодала макун ва мапурс дар бораашон аз аҳли китоб касеро.[1]

**23.** Дар бораи ҳеҷ чизе магӯ, ки ман фардо онро анҷом медиҳам,

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٣﴾

**24.** магар ин ки бигӯӣ агар Аллоҳ бихоҳад онро анҷом медиҳам. Ва чун фаромӯш кунӣ, Парвардигоратро ба ёд ор[2] ва бигӯ: «Шояд Парвардигори ман маро аз наздиктарин (дурусттарин) роҳ ҳидоят кунад».

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ وَٱذْكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّي لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ва онон дар ғори худ сесад сол оромиданд ва нӯҳ сол ба он афзудаанд.[3]

وَلَبِثُواْ فِي كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِاْئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُواْ تِسْعًا ﴿٢٥﴾

**26.** Бигӯ эй Расул: «Аллоҳ донотар аст, ки чанд сол орамиданд. Илми ғайби осмонҳову замин аз они Ӯст. Чӣ қадар биносту чӣ қадар шунавост! Ҷуз Ӯ корсозе надоранд ва касеро

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُواْۖ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِي حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 17 / 641

(2) Зеро, ки ёди Аллоҳ фаромӯширо дур мекунад. Тафсири Саъдӣ 1 / 474

(3) Яъне, ба ҳисоби сол шумории шамсӣ сесад сол ва ба ҳисоби солшумории қамарӣ сесаду нӯҳ сол. Тафсири Бағавӣ 5/ 165

дар фармон ва ҳукмҳои худ (илми ғайб) шарик насозад».[1]

**27.** Эй Паёмбар бар ту ҳар чӣ аз китоби Парвардигорат ваҳй шудааст, тиловат кун. Сухани Ӯро тағйирдиҳандае нест. Ва ту ҷуз Ӯ, ҳаргиз, паноҳгоҳе намеёбӣ.

وَٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَۖ
لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ
مُلۡتَحَدٗا ٢٧

**28.** Ва сабр кун эй Паёмбар ҳамроҳ бо касоне (яъне ёрони фақират), ки ҳар субҳу шом Парвардигорашонро мехонанд ва хушнудии Ӯро меҷӯянд. Ва набояд чашмони ту барои ёфтани зебу зиннатҳои зиндагии ин дунё аз инҳо ба сӯи куффор гардад. Ва аз он, ки дилашро аз зикри худ ғофилу бехабар сохтаем ва аз паи ҳавои нафси худ меравад ва дар корҳояш исроф меварзад, пайравӣ макун.[2]

وَٱصۡبِرۡ نَفۡسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم
بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ وَلَا تَعۡدُ
عَيۡنَاكَ عَنۡهُمۡ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ
وَلَا تُطِعۡ مَنۡ أَغۡفَلۡنَا قَلۡبَهُۥ عَن ذِكۡرِنَا وَٱتَّبَعَ
هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمۡرُهُۥ فُرُطٗا ٢٨

**29.** Бигӯ эй Паёмбар ба он ғофилон: «Ин сухани ҳақ аз ҷониби Парвардигори шумост. Ҳар кӣ бихоҳад, имон биёварад ва ҳар кӣ бихоҳад, кофир шавад». Мо барои кофирон оташе

وَقُلِ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَن شَآءَ فَلۡيُؤۡمِن وَمَن
شَآءَ فَلۡيَكۡفُرۡۚ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا
أَحَاطَ بِهِمۡ سُرَادِقُهَاۚ وَإِن يَسۡتَغِيثُواْ يُغَاثُواْ
بِمَآءٖ كَٱلۡمُهۡلِ يَشۡوِي ٱلۡوُجُوهَۚ بِئۡسَ
ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتۡ مُرۡتَفَقًا ٢٩

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 165

(2) Бузургони Макка ба паёмбар салаллоҳу алайҳи ва саллам гуфтанд: Агар мисли Билолу Суҳайбу Аммор ғуломони пойлучро аз назди худ биронӣ, мо ба ту якҷо мешавем. Аллоҳ барои итоъат накардани талабу ҳукми кофирон ояти мазкурро нозил кард. Тафсири Табарӣ 18/ 7

омода кардаем, ки он аз ҳар тараф онҳоро дар бар мегирад ва чун ба истиғоса (додхоҳӣ) об хоҳанд аз ташнагӣ, аз обе чун миси гудохта бихӯронандашон, ки аз ҳарораташ чеҳраҳо кабоб мешавад, Чӣ оби баде ва чӣ оромгоҳи баде![1]

**30.** Касоне, ки ба Аллоҳу расулаш имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, албатта Мо подоши некӯкоронро барбод намекунем.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ مَنۡ أَحۡسَنَ عَمَلًا ٣٠

**31.** Барояшон биҳиштҳое ҷовид аст. Аз зери қасрҳо ва манзилҳояшон рӯдҳои ширин ҷорист. Биҳиштиёнро ба дастбандҳои заррине мерояанд ва ҷомаҳои сабзе аз матоъи нахи нозук ва матоъи абрешим мепушанд ва дар он ҷо бар тахтҳо такя мезананд. Чӣ подоши некӯе ва чӣ оромгоҳи некӯест ин ҷаннат!

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ
ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ
وَيَلۡبَسُونَ ثِيَابًا خُضۡرٗا مِّن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ
مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۚ نِعۡمَ ٱلثَّوَابُ
وَحَسُنَتۡ مُرۡتَفَقٗا ٣١

**32.** Ва барояшон достони ду мардеро аз умматони пешина, ки якеашон мӯъмин ва дигараш кофир буд, баён кун, ки ба яке (ба кофир) ду боғи ангур дода будем ва бар

۞وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلٗا رَّجُلَيۡنِ جَعَلۡنَا لِأَحَدِهِمَا
جَنَّتَيۡنِ مِنۡ أَعۡنَٰبٖ وَحَفَفۡنَٰهُمَا بِنَخۡلٖ وَجَعَلۡنَا
بَيۡنَهُمَا زَرۡعٗا ٣٢

(1) Дар ин оят ҳушдор ва ваъиди сахтест барои аҳли куфр. Тафсири Табарӣ 18/9

гирди онҳо дарахтони хурмо ва дар миёнашон киштзор карда будем.

**33.** Он ду токзор меваи худро бе ҳеҷ каму кост медоданд. Ва рӯде байни он ду ҷорӣ гардонидем.

كِلۡتَا ٱلۡجَنَّتَيۡنِ ءَاتَتۡ أُكُلَهَا وَلَمۡ تَظۡلِم مِّنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ
وَفَجَّرۡنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرٗا ٣٣

**34.** Ҳосил аз они ӯ буд. Ба дӯсти (мӯъминаш), ки бо ӯ гуфтугӯ мекард, мағрурона гуфт: «Ман ба мол аз ту бештар ва ба ёрону тарафдорҳо пирӯзтарам».

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٞ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ
أَنَا۠ أَكۡثَرُ مِنكَ مَالٗا وَأَعَزُّ نَفَرٗا ٣٤

**35.** Ва он мард бар хештан ситам карда[1] ва ба ин ҳолат ба боғи худ даромад ва гуфт: Напиндорам, ки ин боғ ҳаргиз аз миён биравад.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ
أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدٗا ٣٥

**36.** Ва напиндорам, ки қиёмат ҳам биёяд (ва агар фарз кунем, ки қиёмат шавад ҳам, чунон ки ту эй мусалмон мегӯӣ) ва агар ҳам маро назди Аллоҳ баранд, албатта боғе беҳтар аз ин боғ хоҳам ёфт?

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةٗ وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ
رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيۡرٗا مِّنۡهَا مُنقَلَبٗا ٣٦

**37.** Дӯсти мӯъминаш, ки бо ӯ гуфтугӯ мекард, гуфт: «Оё бар он Аллоҳе, ки туро аз хок ва сипас аз нутфа биёфарид ва боз туро марди комил сохт, кофир шудаӣ?

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرۡتَ
بِٱلَّذِي خَلَقَكَ مِن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ
سَوَّىٰكَ رَجُلٗا ٣٧

---

(1) Яъне ба рӯзи аз нав зинда шудан бовар накард.

**38.** Вале, ӯ Аллоҳи барҳақ, Парвардигори ман аст ва ман ҳеҷ касро дар ибодат шарики Парвардигорам намесозам.

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ بِرَبِّيٓ أَحَدٗا ٣٨

**39.** Чаро он гоҳ, ки ба боғи худ даромадӣ, нагуфтӣ: «Ҳамду сипос мар Аллоҳро он чи хости Аллоҳ аст шуданист, нест ҳеҷ қуввате, магар ба хости Аллоҳ?» Агар мебинӣ, ки дороиву фарзанди ман камтар аст аз ту.

وَلَوۡلَآ إِذۡ دَخَلۡتَ جَنَّتَكَ قُلۡتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالٗا وَوَلَدٗا ٣٩

**40.** Шояд Парвардигори ман маро чизе беҳтар аз боғи ту диҳад. Шояд бар он боғ соиқае (оташаке) бифиристад ва онро ба замине софу лағжанда иваз кунад.

فَعَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يُؤۡتِيَنِ خَيۡرٗا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرۡسِلَ عَلَيۡهَا حُسۡبَانٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصۡبِحَ صَعِيدٗا زَلَقًا ٤٠

**41.** Ё оби он бар замин фурӯ равад ва ҳаргиз ба ёфтани он қудрат наёбӣ.

أَوۡ يُصۡبِحَ مَآؤُهَا غَوۡرٗا فَلَن تَسۡتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبٗا ٤١

**42.** Дар ҳақиқат ба меваҳояш офат расид ва бомдодон дасти пушаймонӣ ва ҳасрат бар даст мемолид, ба хотири он, ки сафу харҷ карда буд дар ободии он боғ ва акнун ҳамаи биноҳояш фурӯ рехтааст. Ва мегӯяд: «Эй кош, касеро шарики Парвардигорам насохта будам!»

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصۡبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيۡهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُشۡرِكۡ بِرَبِّيٓ أَحَدٗا ٤٢

**43.** Ва ӯро ҷамоате набуд, ки ғайр аз Аллоҳ ӯро ёрӣ диҳанд ва худ низ қудрат надошт.

وَلَمۡ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٞ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا
كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾

**44.** Ин ҷо собит шуд, ки тасаррруфу корсозӣ хос Аллоҳ рост, ки ҳамеша бошандааст. Подоши Ӯ беҳтар ва саранҷомаш некӯтар аст.[1]

هُنَالِكَ ٱلۡوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلۡحَقِّۚ هُوَ خَيۡرٞ ثَوَابٗا وَخَيۡرٌ
عُقۡبٗا ﴿٤٤﴾

**45.** Барояшон эй паёмбар зиндагии дунёро мисол ор, ки чун боронест, ки аз осмон фурӯд оварем ва бо он гиёҳони гуногун ба фаровонӣ бирӯяд. Ногоҳ хушк шавад ва бод ба ҳар сӯ парокандааш созад ва Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност!

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَآءٍ
أَنزَلۡنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخۡتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلۡأَرۡضِ
فَأَصۡبَحَ هَشِيمٗا تَذۡرُوهُ ٱلرِّيَٰحُۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَيۡءٖ مُّقۡتَدِرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Дороиву фарзанд зебу зиннатҳои ин зиндагонии дунёи фонист ва амалҳои солеҳ[2], ки ҳамеша барҷой мемонанд, назди Парвардигорат беҳтар ва умед бастан ба онҳо некӯтар аст.

ٱلۡمَالُ وَٱلۡبَنُونَ زِينَةُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ
وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا
وَخَيۡرٌ أَمَلٗا ﴿٤٦﴾

**47.** Рӯзе, ки кӯҳҳоро равон кунем аз ҷояшон ва заминро намоён мебинӣ (яъне дар рӯи замин ягон чизе нест аз кӯҳҳо, дарахтҳо ва наботот)

وَيَوۡمَ نُسَيِّرُ ٱلۡجِبَالَ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ بَارِزَةٗ
وَحَشَرۡنَٰهُمۡ فَلَمۡ نُغَادِرۡ مِنۡهُمۡ أَحَدٗا ﴿٤٧﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 174

(2) Монанди намозҳои панҷвақта ва такбиру тасбеҳу таҳлил. Тафсири Табарӣ 18/ 32

ва ҳамаро барои ҳисоб гирд меоварем ва як тан аз ононро ҳам раҳо намекунем.[1]

**48.** Ва мардум ҳозир карда шаванд назди Парвардигори ту сафкашида. Гӯем: Албатта омадед пеши Мо, чунон ки офарида будем шуморо аввалин бор (яъне бидуни моли дунёву фарзанд), балки гумон мекардед, ки ҳаргиз барои шумо ваъдагоҳе (яъне қиёматро) қарор намедиҳем[2].

وَعُرِضُوا۟ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾

**49.** Дафтари аъмол кушода шавад. Гунаҳкоронро бинӣ, ки аз он чӣ дар он омадааст, тарсону ҳаросонанд ва мегӯянд: «Вой бар мо, ин чӣ дафтарест, ки тамоми гуноҳи хурду бузургро сабт кардааст». Он гоҳ аъмоли худро дар муқобили худ ҳозир ва омода мебинанд ва Парвардигори ту ба касе заррае ҳам ситам намекунад.[3]

وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلْكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟ حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾

**50.** Ва он гоҳ, ки ба фариштагон гуфтем, ки одамро саҷда кунед[4], ҳама саҷда карданд,

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 175

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 479

(3) Тафсири Бағавӣ 5/ 177

(4) Саҷдаи эҳтиром ва таҳийят, на саҷдаи ибодат

أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِي وَهُمۡ لَكُمۡ عَدُوُّۢۚ بِئۡسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلٗا ٥٠

магар Иблис, ки аз ҷин буд ва аз фармони Парвардигораш сар битофт. Эй мардум оё шайтон ва фарзандонашро ба ҷои Ман ба дӯстӣ мегиред, ҳол он, ки душмани ашадии шумоянд? Золимон чизи бадеро (яъне шайтонро сарпарасту корсози худ) ба ҷои Аллоҳ интихоб кардаанд.[1]

۞مَّآ أَشۡهَدتُّهُمۡ خَلۡقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَا خَلۡقَ أَنفُسِهِمۡ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلۡمُضِلِّينَ عَضُدٗا ٥١

**51.** Он гоҳ, ки осмонҳову замин ва худашонро меофаридам, онҳоро (Иблису фарзандонашро) ҳозир накарда будам, балки Худ, якто ҳамаро халқ кардам бе ягон ёвар. Зеро Ман гумроҳонро ба ёрӣ намегирам. Пас чи гуна ононро дӯст ва шарики Ман мегиред?[2]

وَيَوۡمَ يَقُولُ نَادُواْ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُم مَّوۡبِقٗا ٥٢

**52.** Ва рӯзе, ки Аллоҳ таъоло мегӯяд: «Онҳоеро, ки мепиндоштед шариконы Мананд дар ибодат, садо кунед то ин ки шуморо кӯмак кунанд». Садо кунанд ва шарикон ҷавоб надиҳанд. Он гоҳ ҳалокатгоҳро

(1) Тафсири Табарӣ 18/ 44

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 480

(ҷаҳаннам) миёнашон қарор диҳем.[1]

**53.** Ва чун гунаҳкорон оташро мебинанд ва медонанд, ки дар он хоҳанд афтод ва аз он ҳеҷ роҳи гурезе наёбанд.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم
مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

**54.** Дар ин Қуръон барои мардум ҳар гуна достоне баён кардаем, то ки панд гиранд ва имон оранд, вале одамӣ беш аз ҳама муҷодалагар аст (хусуматгар аст).

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن
كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ أَكْثَرَ شَىْءٍ
جَدَلًا ﴿٥٤﴾

**55.** Ва чизе мардумро бознадошт аз ин ки вақте ҳидоят ба сӯяшон боз омад имон наёваранд ва аз Парвардигорашон талаби омӯрзиш кунанд, ҷуз ин ки мехостанд сарнавишти пешиниён барои онон биёяд ё азоб дар баробарашон қарор гирад.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ
ٱلْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّهُمْ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمْ
سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Ва Мо паёмбаронро нафиристодем, ҷуз он ки ба аҳли имон ва некӯкорон мужда диҳанд ё аҳли куфр ва гунаҳгоронро битарсонанд. Ва кофироне, ки мехоҳанд ба нерӯи ботил ҳақро аз миён бибаранд, ҷидол мекунанд ва оёти Маро ва чизе аз он бим дода шудаанд, масхара мекунанд.

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَ ۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ ۖ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى
وَمَآ أُنذِرُوا۟ هُزُوًا ﴿٥٦﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5 / 181

**57.** Кист ситамкортар аз он, ки оёти Парвардигорашро барояш бихонанд, пас ӯ баъди фаҳмидан рӯй гардонад ва корҳои баде, ки аз пеш карда, фаромӯш кунад? Ҳамоно Мо бар дили онҳо парда афкандем, то оёти Қуръонро нафаҳманд ва гӯшҳояшонро кар сохтем, то онро нашунаванд. Агар даъват кунӣ кофиронро ба сӯи ҳидоят, ҳаргиз роҳ наёбанд.[1]

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ
فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُۚ إِنَّا
جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ
وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ وَإِن تَدۡعُهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ
فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٥٧

**58.** Ва Парвардигорат омурзандаву меҳрубон аст. Агар мехост, кофиронро ба сабаби кирдори бадашон ба зудӣ дар ин ҷаҳон азоб медод. Аммо барои онҳо замони муъайяне аст, ки чун фаро расад, ҳаргиз, паноҳгоҳе наёбанд.[2]

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم بِمَا
كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل لَّهُم مَّوۡعِدٞ
لَّن يَجِدُواْ مِن دُونِهِۦ مَوۡئِلٗا ٥٨

**59.** Ва он шаҳрҳоеро, ки наздики Макка ҳастанд, чун кофир шуданд, ба ҳалокат расонидем ва барои ҳалокаташон вақтро муайян намудем.[3]

وَتِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰٓ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ
وَجَعَلۡنَا لِمَهۡلِكِهِم مَّوۡعِدٗا ٥٩

---

(1) Ин оят ҳушдор аст барои касоне, ки аз ҳақ (Қуръон) рӯй мегардонанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 480

(2) Тафсири Бағавӣ 5/ 183

(3) Яъне, мардуми он шаҳрҳо ба монанди қавми Ҳуд, Солеҳ, Лут ва Шуаъйб. Тафсири Табарӣ 18/53

**60.** Ва ба ёд овар эй Расул чун Мӯсо ба шогирди худ Юшаъ бинни Нун гуфт: Ман ҳамчунон хоҳам рафт, то он ҷо, ки ду баҳр ба ҳам расидаанд. Ё биравам муддатҳои дароз, то бирасам ба назди марди солеҳе, ки аз ӯ таълим бигирам.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبۡرَحُ حَتَّىٰٓ أَبۡلُغَ
مَجۡمَعَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ أَوۡ أَمۡضِيَ حُقُبٗا ٦٠

**61.** Пас чун он ду ба он ҷо, ки ду баҳр ба ҳам расида буданд, расиданд, нишастанд болои санге ва он моҳиеро, ки барои хӯрдан гирифта буданд, фаромӯш карданд ва моҳӣ роҳашро сарозер ба дарё гирифт.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجۡمَعَ بَيۡنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ سَرَبٗا ٦١

**62.** Чун аз он ҷо гузаштанд, Мӯсо ба шогирди худ гуфт: «Хӯроки чоштамонро биёвар, ки дар ин сафарамон машаққате дидаем».

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدۡ
لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبٗا ٦٢

**63.** (Он ҷавоне, ки ҳамроҳи Мӯсо буд,) гуфт: «Оё ба ёд дорӣ он замонеро, ки дар канори санг макон гирифта будем, то ки истироҳат кунем? Ман моҳиро фаромӯш кардам он ҷо. Ва ин шайтон буд, ки сабаб шуд фаромӯш кунам, хабар додани қиссаашро, ки чи гуна моҳӣ зинда шуд ва ба тариқи таъаҷҷубовар ба баҳр рафт».

قَالَ أَرَءَيۡتَ إِذۡ أَوَيۡنَآ إِلَى ٱلصَّخۡرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ
ٱلۡحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيۡطَٰنُ أَنۡ أَذۡكُرَهُۥۚ
وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ عَجَبٗا ٦٣

64. Мӯсо гуфт: «Он ҷо ҳамон ҷоест, ки дар талабаш будаем». Пас ба нишони қадамҳои худ ҷустуҷӯкунон бозгаштанд.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبۡغِۚ فَٱرۡتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصٗا ٦٤

65. Ва дар он ҷо бандае аз бандагони некукори Моро, (яъне, Хизр алайҳиссалом) ки раҳмати хеш ба ӯ арзонӣ дошта будем ва худ ба ӯ дониш омӯхта будем, биёфтанд.

فَوَجَدَا عَبۡدٗا مِّنۡ عِبَادِنَآ ءَاتَيۡنَٰهُ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَعَلَّمۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلۡمٗا ٦٥

66. Мӯсо ба ӯ гуфт: «Оё туро пайравӣ кунам, то аз он чӣ ба ту Аллоҳ омӯхтааст[1] ва он мояи рушд аст ба ман биёмӯзӣ,

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدٗا ٦٦

67. Хизр гуфт: «Ту ҳаргиз наметавонӣ ҳамроҳи ман сабр кунӣ.

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

68. Ва чӣ гуна дар баробари чизе, ки ба он огаҳӣ наёфтаӣ, сабр хоҳӣ кард?»

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرٗا ٦٨

69. Мӯсо гуфт: «Агар Аллоҳ бихоҳад, маро сабркунанда хоҳӣ ёфт, он чунон ки дар ҳеҷ коре туро нофармонӣ накунам».

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا وَلَآ أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

70. Хизр гуфт: «Агар аз паи ман меоӣ, набояд, ки аз ман чизе бипурсӣ, то ман, худ туро аз он огоҳ кунам».

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرٗا ٧٠

(1) Аллоҳи меҳрубон ба Хизр каромот дода буд, ки ҳақиқати бисёре аз корҳои пӯшидаеро медонист, ки дигарон намедонистанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 481

**71.** Пас ба роҳ баромаданд, то ба киштӣ савор шуданд. Хизр киштиро сӯрох кард. Гуфт Мӯсо: «Киштиро сӯрох мекунӣ, то мардумашро ғарқ созӣ? Коре, ки кардӣ, бегумон кори бисёр бадест!»

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

**72.** Хизр гуфт: «Оё нагуфта будам, ки ту ҳаргиз бо ман сабр карда наметавонӣ?»

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٢

**73.** Мӯсо гуфт: «Фаромӯш кардам, маро бозхост макун ва ба ин андоза бар ман сахт магир».

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ٧٣

**74.** Пас, ба роҳи худ идома доданд, то ба писаре вохӯрданд, Хизр ӯро кушт. Мӯсо гуфт: «Оё шахси поку бегуноҳе, ки ҳеҷ касеро накуштааст, ту ӯро куштӣ? Ба ростӣ кори зиште анҷом додӣ».

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ٧٤

**75.** Хизр гуфт: «Оё нагуфта будам, ки ту ҳаргиз бо ман сабр карда наметавонӣ?»

۞قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥

**76.** Гуфт Мӯсо: «Агар аз ин пас аз ту чизе бипурсам, бо ман ҳамроҳӣ макун! Ҳамоно ту аз ҷониби ман маъзур бошӣ».

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ٧٦

**77.** Пас ба роҳи худ идома доданд, то ба шаҳре расиданд. Аз мардуми он шаҳр таъоме хостанд. Пас онон меҳмондориашон накарданд. Он ҷо деворе диданд, ки

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ٧٧

наздик буд, бияфтад. Хизр деворро рост кард. Мӯсо гуфт: «Агар мехостӣ метавонистӣ дар баробари ин кор музде бигирӣ».

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِي وَبَيْنِكَ ۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ٧٨

**78.** Гуфт Хизр: «Акнун замони ҷудоӣ миёни ману туст ва туро аз сирри он корҳо, ки таҳаммулашонро надоштӣ, огоҳ мекунам.

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَٰكِينَ يَعْمَلُونَ فِى ٱلْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ٧٩

**79.** Аммо он киштӣ аз они бенавоёне буд, ки дар баҳр кор мекарданд. Хостам харобаш (нуқсондор) кунам, зеро дар пеши рӯяшон подшоҳе буд, ки киштиҳои солимро ба зӯрӣ мегирифт.

وَأَمَّا ٱلْغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ٨٠

**80.** Ва аммо он писарро падару модараш мӯъмин буданд. Пас тарсидам, ки он дуро ба исёну куфр дарандозад.

فَأَرَدْنَآ أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَوٰةً وَأَقْرَبَ رُحْمًا ٨١

**81.** Пас хостем то дар ивази ӯ Парвардигорашон ба ҷои ӯ фарзанди поктар ва меҳрубонтар барояшон ато фармояд.

وَأَمَّا ٱلْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيْنِ يَتِيمَيْنِ فِى ٱلْمَدِينَةِ وَكَانَ تَحْتَهُۥ كَنزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحًا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا كَنزَهُمَا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهُۥ عَنْ أَمْرِى ۚ ذَٰلِكَ تَأْوِيلُ مَا لَمْ تَسْطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ٨٢

**82.** Аммо девор аз они ду писари ятим аз мардуми ин шаҳр буд, дар зераш ганҷе буд аз они писарон. Падарашон марди солеҳ буд. Парвардигори ту мехост он ду ба ҳадди балоғат расанд ва ганҷи худро берун оранд.

Ва ман ин корро ба майли худ накардам, балки ба амри Аллоҳ кардам. Раҳмати Парвардигорат буд. Ин аст таъвили он чи ки дар он сабр карда натавонистӣ».[1]

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَن ذِي ٱلۡقَرۡنَيۡنِۖ قُلۡ سَأَتۡلُواْ عَلَيۡكُم مِّنۡهُ ذِكۡرًا ٨٣

**83.** Ва аз ту эй Паёмбар дар бораи Зулқарнайн (подшоҳи одил) мепурсанд. Бигӯ: «Барои шумо аз саргузашти ӯ хабаре хоҳам дод».

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِن كُلِّ شَيۡءٖ سَبَبٗا ٨٤

**84.** Ҳамоно Мо ӯро дар замин қудрат додем ва роҳи расидан ба ҳар чизеро ба ӯ нишон додем.

فَأَتۡبَعَ سَبَبًا ٨٥

**85.** Пас ӯ низ он роҳро бо кӯшишу ғайрат пай гирифт.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغۡرِبَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَغۡرُبُ فِي عَيۡنٍ حَمِئَةٖ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوۡمٗاۖ قُلۡنَا يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمۡ حُسۡنٗا ٨٦

**86.** То ба ғурубгоҳи хуршед расид. Дид, ки хуршед дар чашмаи гилолуду сиёҳ ғуруб мекунад ва дар он ҷо мардуме ёфт. Гуфтем: «Эй Зулқарнайн, мехоҳӣ азобашон кун агар ба ягонагии Аллоҳ иқрор нашаванд ва мехоҳӣ бо онҳо ба некӣ рафтор кун (яъне ба онон роҳи ҳақро нишон деҳ)».

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوۡفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨٧

**87.** Гуфт: «Аммо ҳар кас, ки ситам кунад (кофир шавад), мо азобаш хоҳем кард. Он гоҳ ӯро назди Парвардигораш

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 198

баргардонида шавад, то Ӯ низ ба сахтӣ дар ҷаҳаннам азобаш кунад.

**88.** Ва аммо ҳар кас, ки имон оварад ва корҳои шоиста кунад, аҷре некӯ дорад. Ва Мо бо фармони худ ӯро ба кори осоне хоҳем гузошт.»

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Боз ҳам роҳро пай гирифт. Яъне ба сӯи машриқ бозгашт бо сабабҳое, ки Аллоҳ ба ӯ дода буд.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

**90.** То ба макони баромадани офтоб расид. Дар он ҷо дид, ки бар қавме метобад, ки дар баробари тобиши офтоб барояшон пӯшише қарор надода будем.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Чунин буд. Ва мо бар аҳволи ӯ ҳар ҷое, ки мерафт, хабар дорем.

كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Боз ҳам Зулқарнайн роҳро пай гирифт.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

**93.** То ба миёни ду кӯҳ расид. Дар паси он ду кӯҳ мардумеро дид, ки ҳеҷ суханеро намефаҳмиданд.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾

**94.** Гуфтанд: «Эй Зулқарнайн, ҳамоно Яъҷуҷу Маъҷуҷ[1] дар ин сарзамин фасод мекунанд. Пас, оё барои ту муздеро

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

(1) Ин ду гурӯҳ умматони фасодкор, аз авлоди Ёфас писари Нӯҳ мебошанд. Тафсири Бағавӣ 5/ 202

муқаррар кунем, то ту миёни мову онҳо садде (деворе) бисозӣ?»

**95.** Гуфт: «Он чӣ Парвардигори ман маро ба он тавоноӣ додааст, беҳтар аст аз музде, ки ба ман медиҳед. Маро ба нерӯи хеш мадад кунед, то миёни шумову онҳо садде (деворе) бисозам.

قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيۡرٞ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجۡعَلۡ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُمۡ رَدۡمًا ٩٥

**96.** Барои ман порчаҳои оҳан биёваред». Чун миёни он ду кӯҳро баробар кард, гуфт: «Оташ бидамед!». То он оҳанро бигудохт. Ва гуфт: «Миси гудохта биёваред, то бар он резам».

ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلۡحَدِيدِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيۡنَ ٱلصَّدَفَيۡنِ قَالَ ٱنفُخُواْۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارٗا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفۡرِغۡ عَلَيۡهِ قِطۡرٗا ٩٦

**97.** Натавонистанд Яъҷуҷу Маъҷуҷ аз он девор боло раванд ва натавонистанд низ дар он сӯрохӣ кунанд.

فَمَا ٱسۡطَٰعُوٓاْ أَن يَظۡهَرُوهُ وَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ لَهُۥ نَقۡبٗا ٩٧

**98.** Гуфт Зулқарнайн: «Ин деворе, ки ман сохтам раҳмате буд аз ҷониби Парвардигори ман ва чун ваъдаи Парвардигори ман даррасид[1], онро зеру забар кунад ва ваъдаи Парвардигори ман рост аст».

قَالَ هَٰذَا رَحۡمَةٞ مِّن رَّبِّيۖ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ رَبِّي جَعَلَهُۥ دَكَّآءَۖ وَكَانَ وَعۡدُ رَبِّي حَقّٗا ٩٨

**99.** Ва дар он рӯз баъзе онҳоро раҳо мекунем, то чун мавҷ дарҳам омезанд аз сабаби

۞وَتَرَكۡنَا بَعۡضَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ يَمُوجُ فِي بَعۡضٖۖ وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَجَمَعۡنَٰهُمۡ جَمۡعٗا ٩٩

(1) Яъне Яъҷуҷу Маҷуҷ бароянд

бисёр буданашон ва чун дар сур дамида шавад, комилан ҳамаашонро як ҷо гирд оварем.[1]

**100.** Ва дар он рӯз ҷаҳаннамро чунон ки бояд, ба кофирон нишон хоҳем дод.

وَعَرَضۡنَا جَهَنَّمَ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡكَٰفِرِينَ عَرۡضًا ١٠٠

**101.** Он касон (кофирон), ки чашмонашон аз ёди ман дар парда буда (яъне қудратҳои Маро намедиданд) ва тавони шунидани ҳуҷҷатҳоеро, ки далолат мекарданд, ба имон овардани ба Ман ва расуламро надоштаанд.

ٱلَّذِينَ كَانَتۡ أَعۡيُنُهُمۡ فِي غِطَآءٍ عَن ذِكۡرِي وَكَانُواْ لَا يَسۡتَطِيعُونَ سَمۡعًا ١٠١

**102.** Оё кофирон пиндоранд, ки ба ҷои Ман бандагони Маро ба маъбудӣ гиранд? Мо ҷаҳаннамро омода сохтаем, то манзилгоҳи кофирон бошад.

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن يَتَّخِذُواْ عِبَادِي مِن دُونِيٓ أَوۡلِيَآءَۚ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ نُزُلٗا ١٠٢

**103.** Бигӯ эй Паёмбар: «Оё шуморо огоҳ кунем, ки аъмоли чӣ касоне беш аз ҳама ба зиёнашон буд?

قُلۡ هَلۡ نُنَبِّئُكُم بِٱلۡأَخۡسَرِينَ أَعۡمَٰلًا ١٠٣

**104.** Он касоне ҳастанд, ки[2] кӯшишҳояшон дар зиндагии дунё барбод рафтаанд ва мепиндоштанд, кори некӯ мекунанд.

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعۡيُهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ يَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ يُحۡسِنُونَ صُنۡعًا ١٠٤

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 209

(2) Монанди мушрикон ва ҳар як қавме, ки мисли яҳуду насоро дар гумроҳӣ ҳастанд. Тафсири Бағавӣ 5/ 210

**105.** Онон ба оёти Парвардигорашон ва ба мулоқот бо Ӯ имон наёварданд, пас аъмолашон несту нобуд шуд ва Мо дар рӯзи қиёмат барояшон ҳеҷ арзиш ва манзалатеро нахоҳем ниҳод.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ
فَحَبِطَتْ أَعْمَـٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ
وَزْنًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Ин сазои онҳо ба сабаби куфрашон ҷаҳаннам аст ва низ ба он сабаб, ки оятҳои Қуръону паёмбарони Маро масхара мекарданд.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا۟ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَـٰتِى
وَرُسُلِى هُزُوًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Касоне, ки имон оварданд ва корҳое шоиста карданд, албатта ҷойгоҳашон боғҳои фирдавс аст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ كَانَتْ لَهُمْ
جَنَّـٰتُ ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Дар он ҷо ҷовидонанд ва ҳаргиз дархости берун рафтан накунанд.

خَـٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Бигӯ Паёмбар: «Агар баҳр барои навиштани суханони-Парвардигори ман ранг шавад, баҳр ба поён мерасад ва суханони Парвардигори ман ба поён намерасад, ҳарчанд баҳри дигаре ба мадади он биёварем».[1]

قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَـٰتِ رَبِّى لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ
قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَـٰتُ رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Бигӯ эй паёмбар: «Ман фақат инсоне ҳастам монанди шумо. Ба ман ваҳй мешавад, ки албатта, Аллоҳи шумо, маъбуди яктост.

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ إِلَـٰهُكُمْ إِلَـٰهٌ
وَٰحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُوا۟ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ
عَمَلًا صَـٰلِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًۢا ﴿١١٠﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 212

Пас ҳар кас хоҳони дидори Парвардигори хеш аст, бояд кори шоиста кунад ва дар парастиши Парвардигораш ҳеҷ касро шарик насозад».



## Сураи Марям




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 98 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Коф, Ҳо, Ё,Ъайн, Сод.(1)

كٓهيعٓصٓ ١

**2.** Ин аст баёни бахшоиши Парвардигорат бар бандааш Закариё алайҳиссалом, ки онро ба ту қисса мекунем, то ки панд гиранд пандгирандаҳо.

ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢

**3.** Он гоҳ, ки Парвардигорашро оҳиста ва ором нидо кард.

إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣

**4.** Гуфт: «Эй Парвардигори ман, устухони ман суст гашта ва нишонаҳои пирӣ сарамро фаро гирифтааст ва ҳаргиз дар дуъо ба даргоҳи ту, эй Парвардигори ман, ноумед набудаам.

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا ٤

**5.** Ва ҳамоно ман пас аз марги хеш аз хешовандонам метарсам, ки дини туро зоеъ кунанд ва ҳамсарам таваллуд намекунад. Пас маро аз ҷониби Худ фарзанде (меросбаре) ато кун,

وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥

---

(1) Тафсири ҳарфҳои муқатъа дар сураи Бақара гузашт.

**6.** ки меросбари ман ва меросбари хонадони Яъқуб бошад ва ӯро, эй Парвардигори ман, шоиставу писандидаи Худат ва бандагонат гардон.

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ ۖ وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٦﴾

**7.** «Эй Закариё, Мо туро ба писаре ба номи Яҳё мужда медиҳем. Аз ин пеш касеро ҳамноми ӯ насохтаем».

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسْمُهُۥ يَحْيَىٰ لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٧﴾

**8.** Гуфт Закариё: «Эй Парвардигори ман, маро аз куҷо писаре бошад, ҳол он ки занам таваллуд намекунад ва ҳамоно ман худ дар пирӣ ба нотавонӣ расидаам?».

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِي عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ مِنَ ٱلْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٨﴾

**9.** Фармуд: ҳамин гуна аст. «Парвардигори ту гуфтааст: «Ин кор барои Ман осон аст ва ба ростӣ туро, ки пеш аз ин чизе набудаӣ ва вуҷуд ҳам надоштӣ, биёфаридаам»(1)

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿٩﴾

**10.** Гуфт Закариё: «Эй Парвардигори ман, ба ман аломату нишонеро бинамой»(2). Гуфт: «Нишонаи ту ин аст, ки се шабу се рӯз бо мардум сухан натавонӣ гуфт, дар ҳоле, ки тансиҳат ва солим ҳастӣ (яъне дар ҳоле, ки на гунг ҳастиву на кар)(3)».

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّيٓ ءَايَةً ۚ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 490

(2) То дилам қарор гирад. Тафсири Саъдӣ 1/ 490

(3) Тафсири Табарӣ 18/151

**11.** Пас Закариё аз меҳроби ибодат ба миёни қавми худ баромад ва ба онон ишора кард, ки субҳу шом тасбеҳ гӯед.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

**12.** (Пас чун Яҳё таваллуд шуд ва хитобро мефаҳмидагӣ шуд, Аллоҳ таъоло ба ӯ амр кард) «Эй Яҳё, китобро (Тавротро) ба қувват ва қасду фаҳми маъонияш ва амал кардан ба ӯ бигир». Ва дар кӯдакӣ ба ӯ доноӣ, нубуввату фаҳми Таврот ато кардем.[1]

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍۢ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

**13.** Ва ба ӯ меҳру шафқат кардем ва аз гуноҳҳо покизааш сохтем ва ӯ парҳезгор буд.

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

**14.** Ба падару модар бисёр некӣ мекард ва ҷаббору (мутакаббир) гарданкаш аз тоъати Аллоҳу волидайнаш набуд.[2]

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

**15.** Салом аз ҷониби Аллоҳ бар ӯ, рӯзе, ки зода шуд ва рӯзе, ки мемирад ва рӯзе, ки дигар бор зинда гардонида мешавад!

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

**16.** Ва ёд кун эй Паёмбар дар ин Қуръон хабари Марямро, он гоҳ, ки аз хонадони хеш ба макone рӯ ба сӯи баромадани офтоб канора гирифт.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 18/ 155

(2) Тафсири Табарӣ 18/ 160

فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا فَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧

**17.** Пас дар баробари онон пӯшише бар гирифт ва онгоҳ Мо Рӯҳи[1] Худро наздаш фиристодем ва чун инсоне тамом бар ӯ намудор шуд.

قَالَتۡ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيّٗا ١٨

**18.** Марям гуфт: «Аз ту ба Аллоҳи меҳрубон паноҳ мебарам, агар аз Аллоҳ тарсӣ ба ман зиёне нарасон».

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ١٩

**19.** Гуфт Ҷабраил: «Ман фиристодаи Парвардигори ту ҳастам, то туро писари поку покиза аз гуноҳ бубахшам».

قَالَتۡ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞ وَلَمۡ أَكُ بَغِيّٗا ٢٠

**20.** Гуфт Марям: "Аз куҷо маро фарзанде бошад, ҳол он ки ҳеҷ инсоне ба ман даст назадааст ва ман ҳаргиз зинокору фоҳиша ҳам набудаам".

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞۖ وَلِنَجۡعَلَهُۥٓ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِ وَرَحۡمَةٗ مِّنَّاۚ وَكَانَ أَمۡرٗا مَّقۡضِيّٗا ٢١

**21.** Гуфт Ҷабраил, ҳамчунон, ки ту гуфтӣ ҳеҷ кас ба ту даст нарасонидааст ва ту зинокор ҳам нестӣ: Ва аммо Парвардигори ту инчунин гуфтааст: «Ин барои ман осон аст. Мо он писарро барои мардум як муъҷизае, ки далолат мекунад бар қудрати Мо ва раҳмату бахшоише созем ва ин кори муқарраркардашуда аст».[2]

---

(1) Ҷабраил алайҳиссаломро. Тафсири Саъдӣ 1/ 491

(2) Тафсири Табарӣ 18/ 165

**22.** Пас аз он, ки Ҷабраил дар остини куртаи ӯ пуф кард Марям ҳомиладор шуд пас ҳамли худро ба маконе дур аз мардум бурд.[1]

۞فَحَمَلَتۡهُ فَٱنتَبَذَتۡ بِهِۦ مَكَانٗا قَصِيّٗا ٢٢

**23.** Пас овард дарди таваллуд ӯро ба сӯи танаи дарахти хурмое. Гуфт: «Эй кош, пеш аз ин мемурдам ва аз ёдҳо фаромӯш мешудам».

فَأَجَآءَهَا ٱلۡمَخَاضُ إِلَىٰ جِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ قَالَتۡ يَٰلَيۡتَنِي مِتُّ قَبۡلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسۡيٗا مَّنسِيّٗا ٢٣

**24.** Онгоҳ Ҷибраил аз поёни ӯ нидо дод, ки: «Ғамгин мабош, ба ростӣ Парвардигорат поёнтар аз ту чашмае падид овардааст».[2]

فَنَادَىٰهَا مِن تَحۡتِهَآ أَلَّا تَحۡزَنِي قَدۡ جَعَلَ رَبُّكِ تَحۡتَكِ سَرِيّٗا ٢٤

**25.** Ва дарахти хурморо биҷунбон, то хурмои тозаи чида шуда бароят фурӯ резад.

وَهُزِّيٓ إِلَيۡكِ بِجِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ تُسَٰقِطۡ عَلَيۡكِ رُطَبٗا جَنِيّٗا ٢٥

**26.** Пас, бихӯру биёшом ва шодмон бош ва агар аз одамиён касеро дидӣ, бигӯй: «Барои Аллоҳи меҳрубон рӯза назр кардаам ва имрӯз бо ҳеҷ инсоне сухан намегӯям»[3].

فَكُلِي وَٱشۡرَبِي وَقَرِّي عَيۡنٗاۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلۡبَشَرِ أَحَدٗا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرۡتُ لِلرَّحۡمَٰنِ صَوۡمٗا فَلَنۡ أُكَلِّمَ ٱلۡيَوۡمَ إِنسِيّٗا ٢٦

**27.** Онгоҳ кӯдакро бардошт ва назди қавми худ овард. Гуфтанд: Эй Марям, ба ростӣ, аҷаб гуноҳи зиште кардаӣ.

فَأَتَتۡ بِهِۦ قَوۡمَهَا تَحۡمِلُهُۥۖ قَالُواْ يَٰمَرۡيَمُ لَقَدۡ جِئۡتِ شَيۡـٔٗا فَرِيّٗا ٢٧

(1) Тафсири Табарӣ 18/ 168

(2) Тафсири Табарӣ 18/ 173

(3) Сукут ҳамчунон рӯза дар шариъати онҳо ибодат буд, аммо дар шариъати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ибодат нест.

يَٰٓأُخۡتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمۡرَأَ سَوۡءٖ وَمَا كَانَتۡ أُمُّكِ بَغِيّٗا ٢٨

**28.** Эй хоҳари Ҳорун, на падарат марди баде буду на модарат бадкора буд.

فَأَشَارَتۡ إِلَيۡهِۖ قَالُواْ كَيۡفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِي ٱلۡمَهۡدِ صَبِيّٗا ٢٩

**29.** Пас Марям ба тифли худ ишора кард, то аз тифл бипурсанд. Гуфтанд: «Чӣ гуна бо кӯдаке, ки дар гаҳвора аст, сухан бигӯем?».

قَالَ إِنِّي عَبۡدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلَنِي نَبِيّٗا ٣٠

**30.** Исо гуфт: «Ман бандаи Аллоҳам, ба ман китоб (Инҷил) дода ва маро паёмбар гардонидааст.

وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيۡنَ مَا كُنتُ وَأَوۡصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمۡتُ حَيّٗا ٣١

**31.** Ва ҳар ҷо, ки бошам, маро баракат ва хубӣ додааст ва маро ба хондани намоз ва додани закот, то вақте ки зинда бошам, супориш кардааст.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمۡ يَجۡعَلۡنِي جَبَّارٗا شَقِيّٗا ٣٢

**32.** Ва низ некӣ кардан ба модарамро супориш намуд. Ва маро гарданкашу бадрафтор қарор надодааст.

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوۡمَ وُلِدتُّ وَيَوۡمَ أَمُوتُ وَيَوۡمَ أُبۡعَثُ حَيّٗا ٣٣

**33.** Ва салом ва осоиштагӣ аз ҷониби Аллоҳ бар ман, рӯзе, ки зода шудам ва рӯзе, ки мемирам ва рӯзе, ки дигар бор зинда карда мешавам!

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ قَوۡلَ ٱلۡحَقِّ ٱلَّذِي فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٣٤

**34.** Ин аст эй Паёмбар қиссаи Исо ибни Марям ва сухани ҳақ, ҳамоно ки дар бораи ӯ (яҳуд ва насоро) дар шакку шубҳа буданд.

**35.** Насазад Аллоҳро, ки фарзанде баргирад. Ӯ пок аст аз ин тӯҳматҳои нораво. Чун иродаи коре кунад, ҳамоно мегӯяд: «Мавҷуд шав!» Пас мавҷуд мешавад.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٣٥

**36.** (Исо алайҳиссалом бар қавмаш гуфт): Ва ҳамоно Аллоҳ Парвардигори ману Парвардигори шумост, пас Ӯро бипарастед, ки роҳи рост, ин аст!

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٣٦

**37.** Пас ихтилоф намуданд ҷамоъатҳои яҳуду насоро, дар боби Исо алайҳиссалом[1], пас вой бар касоне, ки кофир шуданд аз мушоҳидаи рӯзи бузург (қиёмат).

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن مَّشۡهَدِ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ٣٧

**38.** Чӣ қадар хуб шунаво бошанд ва чӣ қадар хуб бино бошанд, он рӯз, ки назди Мо меоянд, аммо ситамкорон имрӯз дар гумроҳии ошкоре ҳастанд.

أَسۡمِعۡ بِهِمۡ وَأَبۡصِرۡ يَوۡمَ يَأۡتُونَنَاۖ لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلۡيَوۡمَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Битарсон эй Паёмбар одамонро аз рӯзи пушаймонӣ, ки чун кор ба поён расад[2]. Ва имрӯз онон дар дунё дар

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡحَسۡرَةِ إِذۡ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ وَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٩

(1) Насрониҳо дар бораи Исо алайҳиссалом ба се гӯруҳ тақсим шудаанд: Гурӯҳи аввал, Исоро Аллоҳ мешуморанд. Гурӯҳи дуюм, Исоро фарзанди Аллоҳ мешуморанд. Гурӯҳи сеюм, Исоро сеяки се мешуморанд. Яҳудиҳо Исо алайҳиссаломро тӯҳмат карда мегӯянд: Исо ҷодугар ва валаду зино аст. Албатта Аллоҳ аз ҳама гуфтаҳои онон пок аст. Тафсири Саъдӣ 1/493

(2) Яъне, ҳангоме, ки аҳли имон ба ҷаннат ва аҳли куфр ба дӯзах раванд.

ғафлатанд ва онҳо аз ин сабаб имон намеоранд.[1]

**40.** Албатта, Мо замин ва ҳар киро бар рӯи он аст, ворис мешавем[2] ва ҳама ба назди Мо бозгардонида мешаванд.

إِنَّا نَحۡنُ نَرِثُ ٱلۡأَرۡضَ وَمَنۡ عَلَيۡهَا وَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ва эй Паёмбар дар ин Қуръон қиссаи Иброҳим алайҳиссаломро ёд кун, ки ӯ паёмбари ростгӯ ва баландмартаба буд.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

**42.** Он гоҳ, ки ба падараш (Озар) гуфт: «Эй падарҷон, чаро он бутонеро, ки на мешунаванд ва на мебинанд ва на ҳеҷ эҳтиёҷи туро бармеоваранд, мепарастӣ?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ شَيۡـٔٗا ﴿٤٢﴾

**43.** Эй падарҷон, Аллоҳ маро донише додааст, ки ба ту надодааст. Пас ба ман пайравӣ кун, то туро ба роҳи рост ҳидоят кунам.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدۡ جَآءَنِي مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَمۡ يَأۡتِكَ فَٱتَّبِعۡنِيٓ أَهۡدِكَ صِرَٰطٗا سَوِيّٗا ﴿٤٣﴾

**44.** Эй падарҷон, итоъати шайтон макун ва бутҳоро мапараст, зеро шайтон Аллоҳи меҳрубонро фармонбаранда нест.

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ عَصِيّٗا ﴿٤٤﴾

**45.** Эй падарҷон, метарсам, ки агар кофир бимирӣ, азобе аз ҷониби Аллоҳи меҳрубон

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ﴿٤٥﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5/ 232

(2) Яъне, ҳама мемирад, як Холиқи Ҷаббор мемонад.Тафсири Бағавӣ 5/ 233

ба ту расад, пас ту дар дӯзах ҳамроҳи шайтон бошӣ![1]

**46.** Падараш гуфт: «Эй Иброҳим, оё аз маъбудони ман рӯй мегардонӣ? Агар бознаистӣ, аз дашном додани маъбудони ман албатта, сангсорат мекунам. Ва дур шав аз ман муддати дуру дароз ва бо ман сӯҳбат макун!»[2]

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ وَٱهْجُرْنِي مَلِيًّا ﴿٤٦﴾

**47.** Гуфт Иброҳим: «Салом бар ту бод![3] Аз Парвардигорам бароят ҳидоят ва омурзиш хоҳам хост. Албатта Парвардигорам бар ман меҳрубон аст, қабул мекунад дуъои манро».

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيْكَ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّيٓ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيًّا ﴿٤٧﴾

**48.** Аз шумо ва аз он чизҳое, ки ба ҷои Аллоҳи барҳақ ибодат мекунед, канора мегирам ва Парвардигорамро холис дуъо мекунам. Бошад, ки дар парастиши Парвардигорам ноумед ва ноком набошам.[4]

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدْعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٨﴾

**49.** Пас чун аз онҳо ва он чӣ ҷуз Аллоҳи барҳақ мепарастиданд, канора

فَلَمَّا ٱعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 18/ 204

(2) Тафсири Бағавӣ 5/ 234

(3) Яъне дар амон бошӣ, зараре бар ту намерасонам. Тафсири Табарӣ 18/ 207

(4) Тафсири Саъдӣ 1/491

гирифт ва Исҳоқ ва Яъқубро ба ӯ бахшидем ва ҳамаро паёмбарӣ додем.

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ﴿٥٠﴾

**50.** Ва раҳмати Хешро ба онҳо арзонӣ доштем ва ононро некӯном ва баландовоза гардонидем.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥١﴾

**51.** Ва эй Паёмбар дар ин Қуръон қиссаи Мӯсо алайҳиссаломро ёд кун. ҳароина вай бандаи мухлис ва фиристодашудаву паёмбар буд.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ﴿٥٢﴾

**52.** Ва Мӯсоро аз ҷониби рости кӯҳи Тӯр нидо кардем ва наздикаш сохтем, то бо ӯ роз гӯем.(1)

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ﴿٥٣﴾

**53.** Ва аз раҳмати худ ба бародараш Ҳорун паёмбарӣ бахшидем, то ӯро ёрӣ кунад.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٤﴾

**54.** Ва эй Паёмбар дар ин Қуръон хабари Исмоил алайҳиссаломро ёд кун. Ҳамоно ӯ дурустқавл (ростваъда)(2) ва фиристодашудаву паёмбар буд.

(1) Ин ояти карима далел аст бар исботи сифати каломи Аллоҳ, мувофиқ ба зоти муқаддаси Худаш аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 496

(2) Исмоил алайҳиссалом ба тамоми ваъдаҳои худ вафо кардааст, ҳатто ин ки ба марде ваъда додааст, ки то ту омаданат ман ин ҷо меистам ва он мард баъди се рӯз баъд омадааст ва ҳамаи ин муддат Исмоил алайҳиссалом ӯро мунтазир шуда истодааст. Тафсири Бағавӣ 5/ 237

**55.** Ва хонадони худро ба намозу закот амр мекард ва назди Парвардигораш шоиставу писандида буд.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥

**56.** Ва эй Паёмбар дар ин Қуръон хабари Идрис алайҳиссаломро ёд кун. Ӯ ҳамоно бисёр росткирдор ва паёмбари бузурге буд.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦

**57.** Ва бардоштем ӯро ва зикрашро ба мақоми баланд дар ҳарду олам.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧

**58.** Онон паёмбароне буданд, ки Аллоҳ таъоло неъмат барояшон арзонӣ дошт, аз зурриёти Одам ва аз фарзандони касе, ки бо Нӯҳ савори киштӣ кардем ва аз зурриёти Иброҳим ва Яъқуб ва аз зумра касоне, ки ононро раҳнамуд карда ва баргузида будем. Ҳар гоҳ оёти Аллоҳи меҳрубон бар онон хонда мешуд, аз тарси Аллоҳ саҷдакунон ва гирён ба замин меафтоданд.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٖ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗاۤ وَبُكِيّٗا۩ ٥٨

**59.** Пас аз ононе, ки ба онон инъом кардем касоне ҷойнишини инҳо шуданд, ки намозро тарк карданд ё онро аз вақташ гузарониданд ва пайрави шаҳавот гардиданд ва ба зудӣ мулоқӣ мешаванд

۞فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٌ أَضَاعُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ يَلۡقَوۡنَ غَيًّا ٥٩

ҷазои гумроҳиро ва дар ҷаҳаннам хоҳанд афтод,[1]

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ﴿٦٠﴾

**60.** магар касоне, ки тавба кунанд ва имон биёваранд ва корҳои шоиста анҷом диҳанд, пас онҳо вориди биҳишт мешаванд ва ҳеҷ ситаме намебинанд.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ﴿٦١﴾

**61.** Биҳиштҳои ҷовид, ки Аллоҳи меҳрубон дар ғайб[2] ба бандагони хеш ваъда кардааст ва ваъдаи Аллоҳ таъоло фаро хоҳад расид.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٢﴾

**62.** Дар он ҷо сухани беҳуда намешунаванд, ба ҷуз салом. Ва ризқу рӯзияшон ҳар субҳу шом омода аст.

تِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٣﴾

**63.** Ин ҳамон биҳиштест, ки ба бандагонамон, ки парҳезгорӣ кардаанд, ато мекунем, ба сабаби пайравӣ карданашон амрҳоямонро ва парҳез карданашон аз чизҳои манъкардаи Мо.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٤﴾

**64.** Ва бигӯй эй Ҷабраил ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мо фариштагон фурӯд намеоем аз осмон ба замин, магар ба амри Парвардигори ту. Хоси Ӯст илми он чӣ аз пеши мост

(1) Тафсири ибни Касир 5/ 245

(2) Яъне, мӯъминон ҷаннатро нодида ба он бовар карданд. Тафсири Табарӣ 18/220

(илми омадани қиёмат) ва илми он чӣ ақиби мост (он чӣ гузашт аз дунё) ва он чӣ байни дунё ва охират аст. Ва Парвардигори ту ҳаргиз фаромӯшкор нест.[1]

**65.** Ӯст Парвардигор ва холиқи осмонҳову замин ва он чӣ миёни он ду ҳаст. Пас Ӯро ибодат кун ва дар ибодаташ босабр бош. Ҳеҷ чиз монанди Ӯ нест на дар зот ва асмову сифоташ ва на дар корҳояш.[2]

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥

**66.** Ва одами кофир[3] мегӯяд: «Оё замоне, ки бимирам, боз зинда аз қабр берун оварда хоҳам шуд?»

وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦

**67.** Оё одами кофир ба ёд надорад, ки ӯро пеш аз ин офаридаем ва ӯ ҳеҷ чизе набуд?

أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧

**68.** Пас қасам ба номи Парвардигорат эй паёмбар, албатта он мункирони баъсро рӯзи қиёмат бо шайтонҳо ҷамъ меоварем, он гоҳ ҳамаро (кофирону шаётинро) дар атрофи ҷаҳаннам ҳозир карда ва ба зону мешинонем[4]

فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨

(1) Тафсири Бағавӣ 5/244

(2) Тафсири Табарӣ 18/226

(3) Ҳар як кофире, ки ба зинда шудани баъд аз марг бовар надорад. Тафсири Саъдӣ 1/ 498

(4) Аз тарси он рӯз наметавонанд рост истанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 498

**69.** Он гоҳ аз ҳар гурӯҳ касонеро, ки дар баробари Аллоҳи меҳрубон бештар гуноҳ ва саркашӣ кардаанд, ҷудо мекунем ва аввал ононро азоб мекунем.(1)

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٦٩﴾

**70.** Ва Мо албатта, онҳоеро, ки сазовортар ба дохил шудан дар оташ ва сӯхтан дар он бошанд, беҳтар мешиносем.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧٠﴾

**71.** Ва ҳеҷ як аз шумо эй одамон нест, ки вориди ҷаҳаннам нашавад(2) ва ин ҳукмест ҳатмӣ аз ҷониби Парвардигори ту.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧١﴾

**72.** Он гоҳ парҳезгоронро наҷот медиҳем ва ситамкоронро ҳамчунон ба зону шинонда дар он ҷо вомегузорем.

ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

**73.** Чун оёти возеҳу равшани моро бар онон бихонанд, кофирон ба мӯъминон гӯянд: «Кадом яке аз ду гурӯҳ ҷойгоҳи беҳтар ва маҷлиси зеботаре доранд?»

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾

**74.** Пеш аз кофирони қавмат эй Паёмбар чӣ басо мардумеро ба ҳалокат расонидаем, ки ба эътибори хонаву ҷой ва сурату намуд беҳтар аз онҳо буданд.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَٰثًا وَرِءْيًا ﴿٧٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 498

(2) Яъне, бар пули сироте, ки болои ҷаҳаннам аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 499

**75.** Бигӯ эй Паёмбар: «Ҳар кас, ки дар гумроҳӣ бошад, Аллоҳи меҳрубон ӯро мӯҳлат медиҳад», то он гоҳ, он чиро ба ӯ ваъда дода шудааст, бингарад: ё азоби ин дунё ва ё вуқӯъи қиёмат. Он гоҳ хоҳанд донист, ки чӣ касеро ҷойгоҳ бадтар ва лашкараш заифтар ва нотавонтар аст.[1]

قُلۡ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضۡعَفُ جُندٗا ٧٥

**76.** Ва Аллоҳ бар ҳидояти онон, ки ҳидоят ёфтаанд, меафзояд[2] ва назди Парвардигори ту подош ва оқибати кирдорҳои шоистае, ки боқӣ мондаанд, беҳтар аст.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦

**77.** Эй Паёмбар оё он касеро,[3] ки ба оёти Мо кофир шуд, дидӣ, ки мегуфт: «Албатта, дар охират ба ман молу фарзанд дода хоҳад шуд!»

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا ٧٧

**78.** Оё ӯ аз ғайб огоҳ шудааст, ки медонист дар охират барои ӯ молу фарзанд дода мешавад, ё аз Аллоҳи меҳрубон аҳду паймон гирифтааст?[4]

أَطَّلَعَ ٱلۡغَيۡبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٧٨

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5 /253

(2) Яъне имонашон зиёд мешавад. Тафсири Саъдӣ 1/ 499

(3) Яъне, Воил ибни Ос ва ҳар як кофире, ки ҳамақидаи ӯст. Тафсири Бағавӣ 5/ 253

(4) Тафсири Саъдӣ 1/ 499

**79.** Ҳаргиз ин тавр нест чунон, ки он кофир даъво мекунад. Он чӣ мегӯяд, хоҳем навишт ва албатта, дар охират азобашро хоҳем зиёд кард.

كَلَّاۚ سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ﴿٧٩﴾

**80.** Ва боз пас гирем аз ӯ молу фарзандонашро ва меояд рӯзи қиёмат назди Мо яккаву танҳо.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ﴿٨٠﴾

**81.** Ва мушрикон бар ивази Аллоҳ маъбудоне ихтиёр кардаанд, то сабаби пирӯзӣ ва иззаташон гарданд.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لِّيَكُونُواْ لَهُمۡ عِزّٗا ﴿٨١﴾

**82.** Ҳаргиз чунин нест. Балки мункир мешаванд ин бутон дар охират парастиши маъбудони худро ва ба мухолифаташон (бар зидди онҳо) бархезанд.

كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ﴿٨٢﴾

**83.** Оё надидаӣ эй Паёмбар, ки Мо шаётинро ба сӯи кофирон фиристодем, то онҳоро барои гуноҳ кардан сахт васваса кунанд.(1)

أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ﴿٨٣﴾

**84.** Пас ту эй Паёмбар бар зидди онон шитоб макун, ки чаро зудтар азоб карда намешаванд. Ҳамоно Мо умрҳояшон ва аъмолҳояшонро ба диққат мешуморем.(2)

فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ عَدّٗا ﴿٨٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 500

(2) Тафсири Бағавӣ 5/ 255

**85.** Рӯзе, ки парҳезгоронро зинда мекунем ва савора ва бо иззату эҳтиром ба сӯи Аллоҳи меҳрубон равона месозем.

يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ﴿٨٥﴾

**86.** Ва гунаҳкоронро ташнаком ба сӯи ҷаҳаннам мегуселонем.

وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٦﴾

**87.** Аз шафоъат кардан бенасибанд, магар он кас, ки бо Аллоҳи Раҳмон паймоне баста бошад.(1)

لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٨٧﴾

**88.** Гуфтанд кофирон: «Аллоҳи меҳрубон фарзанде баргирифтааст».

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ﴿٨٨﴾

**89.** Ба ростӣ сухани бисёр зишт дар миён овардед.

لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ﴿٨٩﴾

**90.** Қариб аст, ки аз ин сухани зишт осмонҳо пора-пора ва замин сӯрох шавад ва кӯҳҳо бо шиддат дар ҳам фурӯ резанд.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنشَقُّ ٱلْأَرْضُ وَتَخِرُّ ٱلْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

**91.** Ба сабаби он, ки барои Аллоҳи меҳрубон фарзанде нисбат медиҳанд.(2)

أَن دَعَوْا۟ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا ﴿٩١﴾

**92.** Ва барои Аллоҳи меҳрубон сазовор нест, ки фарзанде бигирад.(3)

وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

---

(1) Яъне мӯъминон. Тафсири Бағавӣ 5/ 255

(2) Аллоҳу таъоло аз ин гуфтаҳо пок аст

(3) Зеро, ки гирифтани фарзанд далолат ба камбудӣ ва муҳтоҷӣ мекунад ва Аллоҳ таъоло ба ҳеҷ чиз муҳтоҷ нест, Ӯ таъоло бениёз ва сутуда аст. Тафсири Саъдӣ 1/501

**93.** Ҳеҷ касе дар осмонҳо аз малоикаҳо ва замин аз инсу ҷин нест, магар он ки ба бандагӣ рӯзи қиёмат ба сӯи Аллоҳи меҳрубон хору сархам биёяд.[(1)]

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ﴿٩٣﴾

**94.** Абатта Ӯ таъоло ҳамаи халқро ҳисоб карда ва як-як шумурдааст ва ададашонро медонад.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ﴿٩٤﴾

**95.** Ва ҳамаашон дар рӯзи қиёмат яккаву танҳо назди Ӯ меоянд.[(2)]

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ﴿٩٥﴾

**96.** Бегумон касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, Аллоҳ таъоло барои онҳо муҳаббате қарор хоҳад дод.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ﴿٩٦﴾

**97.** Дар ҳақиқат мо ин Қуръонро ба забони ту, ки эй Паёмбар араб ҳастӣ осон кардем, то парҳезгоронро ба ризо ва неъмати Аллоҳи меҳрубон мужда диҳӣ ва саркашонро ки душмани ҳақ ва тарафдори ботил ҳастанд, аз нохушнудӣ ва азоби дардноки Аллоҳ битарсонӣ.[(3)]

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ﴿٩٧﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/501

(2) Яъне, бе молу фарзанд. Тафсири Саъдӣ 1/501

(3) Тафсири Саъдӣ 1/501

**98.** Ва чӣ бисёр аз умматони гузаштаро пеш аз қавмат ҳалок кардаем. Оё ҳеҷ як аз онҳоро мебинӣ ё ҳатто андак овозе аз онҳо мешунавӣ?[1]

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ﴿٩٨﴾

(1) Пас инчунин ҳалок мекунем кофирони қавматро.

## Сураи Тоҳо




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 135 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. То, Ҳо.[1]

طه ١

2. Эй Расул Қуръонро бар ту нозил накардаем, ки дар ранҷ афтӣ.

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ٢

3. Ҳароина, Қуръоне, ки Мо нозил кардем танҳо ҳӯшдорест барои касе, ки аз Аллоҳ метарсад.[2]

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ٣

4. Нозил шудааст аз ҷониби касе, ки замину осмонҳои баландро офарида.

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ٤

5. Аллоҳи меҳрубон бар болои Арш аст.[3]

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥

6. Аз они Ӯст, он чи дар осмонҳову замин ва миёни онҳост ва он чӣ дар зери хок аст.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦

7. Ва эй Расул агар сухани баланд бигӯӣ, ё агар сухани пинҳон бигӯӣ, Ӯ сухани пинҳону пинҳонтарро медонад.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧

---

(1) Тафсири ҳарфҳои муқаттаъа дар сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Бағавӣ 5\263

(3) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд. Тафсири Саъдӣ 1/291

**8.** Аллоҳ, Зотест, ки ҳеҷ маъбуди барҳақ ҷуз Ӯ нест, дорои некӯтарин ва зеботарин номҳост.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨

**9.** Эй Расул оё хабари Мӯсо (писари Имрон алайҳиссалом) ба ту расидааст?

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

**10.** Чун оташе дид ва ба хонаводаи худ гуфт: «Ин ҷо бошед, ки ман аз дур оташе мебинам, шояд бароятон шӯълаеро биёварам ё дар рӯшноии он роҳе биёбам».

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠

**11.** Чун Мӯсо назди оташ омад, нидо дода шуд: «Эй Мӯсо!

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

**12.** Ҳамоно Ман Парвардигори ту ҳастам. Пас пойафзолатро аз поят бикаш, ки инак, дар водии муқаддаси Туво ҳастӣ.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

**13.** Ва ман туро интихоб кардам (ба пайғамбарӣ). Пас ба он чӣ ки ваҳй мешавад, гӯш дор.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

**14.** ҳароина, Аллоҳи якто Ман ҳастам. Ҳеҷ маъбуди барҳақ ҷуз ман нест. Пас танҳо маро бипараст ва намоз бихон, то ба ёди Ман бошӣ.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

**15.** Албатта, рӯзи қиёмат, ки мардум дар он аз нав зинда мешаванд, омаданӣ аст. Мехоҳам, ки вақти онро пинҳон дорам, то ҳар касе ба

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥

ивази он чи мекард, дар дунё аз нек ё бад ҷазо дода шавад.[1]

**16.** Пас он кас, ки ба воқеъ шудани қиёмат имон надорад ва пайравии ҳавои хеш кардааст, туро эй Мӯсо аз он (имони ба қиёмат) боз надорад, то ба ҳалокат афтӣ.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَاتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Эй Мӯсо, он чист ба дасти ростат?

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾

**18.** Гуфт: «Ин асои ман аст. Бар он такя мекунам ва барои гӯсфандонам бо он барг мерезонам. Ва маро бо асо низ корҳои дигаре аст».

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Аллоҳ гуфт: «Эй Мӯсо, онро бипарто».

قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

**20.** Пас бипартофт онро. Ногаҳон ба амри Аллоҳ море шуд, ки мехазид.

فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢٠﴾

**21.** Гуфт: «Бигираш ва матарс. Бори дигар онро ба сурати нахустинаш бозмегардонем.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا الْأُولَىٰ ﴿٢١﴾

**22.** Дасти хеш дар бағал кун, то сафед ва дурахшон берун ояд бидуни айбу нуқсон зеро, ки ин муъҷизаи дигарест барои ту.

وَاضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٢﴾

**23.** Мехоҳем, ки то оятҳои бузургтари худро ба ту -эй Мӯсо нишон диҳем ва ин

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا الْكُبْرَى ﴿٢٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\503

ҳама далолат бар бузургии қудрати Мо ва дуруст будани паёмбарии ту мекунад[1].

**24.** Эй Мӯсо назди Фиръавн бирав, ки ҳамоно ӯ саркашӣ кардааст, пас ӯро ба яктопарастӣ даъват бикун.

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

**25.** Мӯсо гуфт: Эй Парвардигори ман, синаи маро барои ман кушода гардон.

قَالَ رَبِّ ٱشۡرَحۡ لِي صَدۡرِي ٢٥

**26.** Ва кори маро осон бикун.

وَيَسِّرۡ لِيٓ أَمۡرِي ٢٦

**27.** Ва гиреҳ аз забони ман бикушой,

وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن لِّسَانِي ٢٧

**28.** то гуфтори маро бифаҳманд.

يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨

**29.** Ва вазире аз хонадони ман барои ман қарор деҳ,

وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩

**30.** бародарам Ҳорунро.

هَٰرُونَ أَخِي ٣٠

**31.** Ба сабаби ӯ нотавонии маро бипӯшон.

ٱشۡدُدۡ بِهِۦٓ أَزۡرِي ٣١

**32.** Ва дар кори ман шарикаш гардон,

وَأَشۡرِكۡهُ فِيٓ أَمۡرِي ٣٢

**33.** То тасбеҳи Ту бисёр кунем.

كَيۡ نُسَبِّحَكَ كَثِيرٗا ٣٣

**34.** Ва Туро бисёр ёд кунем,

وَنَذۡكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤

**35.** ки албатта, Ту бар ҳоли мо огоҳ ҳастӣ.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرٗا ٣٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1\503

**36.** Аллоҳ гуфт: Эй Мӯсо, ҳар чӣ хостӣ, ба ту дода шуд.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

**37.** Ва ҳамоно Мо бори дигар пеш аз ин неъмат ба ту неъмати дигаре додем.[1]

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٧﴾

**38.** Он гоҳ, ки бар модарат он чиро, ки ваҳй шуданӣ буд, ваҳй кардем,

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾

**39.** ки ӯро дар сандуқе бинеҳ, сандуқро ба дарё партo, то дарё ба соҳилаш андозад ва яке аз душманони Ман ва душманони ӯ сандуқро баргирад. Муҳаббати хеш бар ту арзонӣ доштам, то зери назари чашми Ман парвариш ёбӣ.[2]

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ﴿٣٩﴾

**40.** (Ба ёд ор) он гоҳ, ки хоҳарат мерафт ва мегуфт: «Мехоҳед шуморо ба касе, ки нигаҳдорияш кунад, роҳ бинамоям?» Сипас Мо туро назди модарат бозгардонидем, баъд аз он ки дар дасти Фиръавн афтодӣ то чашмонаш равшан гардад ва ғам нахӯрад. Ва ту якеро аз марди қибтӣ ба хатогӣ бикуштӣ, пас Мо аз ғам озодат кардем ва борҳо - борҳо туро биёзмудем. Пас

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾

(1) Ҳангоме, ки кудак будӣ, Мо туро аз ситами Фиръавн наҷот додем.

(2) Дар оят сифати чашми Аллоҳ зикр шудааст, ки он лоиқ ба зоти бузург ва камоли Ӯст ва бе чун ва чарост

чанд соле миёни мардуми Мадян зистӣ. Ва акнун, эй Мӯсо, дар ин ҳангом, ки тақдир карда будем, омадаӣ.

**41.** Туро барои Худ баргузидем, то рисолати Маро ба мардум бирасонӣ ва амр ва наҳйи Маро ба ҷо орӣ.[1]

وَٱصۡطَنَعۡتُكَ لِنَفۡسِي ۝٤١

**42.** Ту ва бародарат Ҳорун нишонаҳои Маро бибаред, ки ин нишонҳо далолат бар улуҳият ва камоли қудрати Ман ва сидқи паёмбарии ту мекунанд ва дар ёд кардани Ман сустӣ макунед!

ٱذۡهَبۡ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكۡرِي ۝٤٢

**43.** Ба сӯи Фиръавн бо ҳам биравед, ки ӯ дар куфру туғён аз ҳад гузаштааст.

ٱذۡهَبَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ۝٤٣

**44.** Бо ӯ ба нармӣ сухан гӯед, шояд панд гирад ё битарсад.

فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ يَخۡشَىٰ ۝٤٤

**45.** Гуфтанд: «Эй Парвардигори мо, ҳамоно аз он метарсем, ки бар мо зулму ситам кунад ё дар саркашӣ аз ҳад бигузаронад».

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ۝٤٥

**46.** Гуфт Аллоҳ барои Мӯсо ва Ҳорун: Матарсед. Албатта Ман бо шумо ҳастам. Мешунавам суханони шуморо ва мебинам корҳои шуморо.

قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ وَأَرَىٰ ۝٤٦

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\274

**47.** Пас, назди ӯ раведу гӯед: «Мо расулони Парвардигори туем. Бани Исроилро бо мо бифирист ва озорашон мадеҳ. Ба дурустӣ, Мо нишонае аз сӯи Парвардигорат бароят овардаем. Ва саломат бод аз азоби Аллоҳ касе, ки ба ҳидоят пайравӣ кунад.

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾

**48.** Ҳароина, ба мо ваҳй шудааст, ки азоб барои он касест, ки ростро дурӯғ шуморад ва аз он (даъват ва шариъат) рӯй бартобад».

إِنَّا قَدْ أُوحِيَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٨﴾

**49.** Гуфт Фиръавн барояшон: «Эй Мӯсо, Парвардигори шумо кист?»

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾

**50.** Мӯсо гуфт: «Парвардигори мо Он аст, ки бар ҳар чизе сурати сазовори ӯро дод, сипас ба ӯ зиндагиашро роҳ намуд».

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعْطَىٰ كُلَّ شَيْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾

**51.** Фиръавн ба Мӯсо гуфт: «Ҳоли қавмҳое, ки аз ин пеш дар куфр мезистанд, чист?»(1)

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

**52.** Мӯсо ба Фиръавн гуфт: «Илми он қавмҳои гузашта назди Парвардигори ман аст дар китобе (Лавҳул маҳфуз), ки ғалату хато накунад

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٍ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾

(1) Мисли қавми Нӯҳ, Од, Самуд.Тафсири Бағавӣ 5\277

Парвардигори ман ва на фаромӯш созад»[1].

**53.** Ӯ он Зотест, ки заминро оромгоҳи шумо сохт ва бароятон дар он замин роҳҳое падид овард ва аз осмон борон фиристод, то бо он об навъҳои гуногуне аз наботот бирӯёнем.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّن نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ٥٣

**54.** Бихӯред эй мардум аз покиҳое, ки Мо бароятон рӯёндем ва чорпоёнатонро бичаронед. Дар ин ҳама барои хирадмандон ибратҳост![2]

كُلُواْ وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ٥٤

**55.** Шуморо аз он замин офаридем ва ба он бозмегардонем ва бори дигар барои ҳисобу ҷазо аз он берун меоварем.

۞مِنۡهَا خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ٥٥

**56.** Албатта ҳамаи оёти худро ба ӯ (Фиръавн) нишон додем, вале дурӯғ баровард ва саркашӣ кард аз қабули ҳақ.

وَلَقَدۡ أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦

**57.** Фиръавн гуфт: «Эй Мӯсо, оё назди мо омадаӣ, то бо сеҳрат моро аз сарзаминамон берун созӣ?

قَالَ أَجِئۡتَنَا لِتُخۡرِجَنَا مِنۡ أَرۡضِنَا بِسِحۡرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧

**58.** Мо низ дар баробари ту ҷодуе чун ҷодуи ту меоварем. Байни мову худ ваъдагоҳе дар замини ҳамвор муайян

فَلَنَأۡتِيَنَّكَ بِسِحۡرٖ مِّثۡلِهِۦ فَٱجۡعَلۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكَ مَوۡعِدٗا لَّا نُخۡلِفُهُۥ نَحۡنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانٗا سُوٗى ٥٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\507

(2) Тафсири Табарӣ 18\320

кун, ки на мо ваъдаро хилоф кунем ва на ту».

**59.** Мӯсо ба Фиръавн гуфт: «Ваъдагоҳи шумо рӯзи зинат, рӯзи иди бузурге, ки мардум худро дар он мeороянд аст ва ҳамаи мардум ба он ҳангом, ки офтоб баланд гардад, гирд оянд.[1]

قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحۡشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحٗى ٥٩

**60.** Фиръавн аз он чи ки Мӯсо оварда аз ҳақ рӯй гардонду баргашт ва ҷодугарони хешро ҷамъ карда боз омад[2].

فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠

**61.** Мӯсо ба ҷодугарони Фиръавн гуфт: «Вой бар шумо, бар Аллоҳ дурӯғ мабандед, ки ҳамаи шуморо ба азобе ҳалок кунад ва ҳар кӣ дурӯғ бандад, ба матлаб нарасад».

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ٦١

**62.** Пас ҷодугарон ба якдигар дар кори худ ба машварат пардохтанд. Ва пинҳон розҳо гуфтанд.

فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ٦٢

**63.** Гуфтанд: «Ин ду (Мӯсо ва Ҳорун) ҷодугароне ҳастанд, ки мехоҳанд ба ҷодуи хеш шуморо аз сарзаминатон биронанд ва дини бартари шуморо нест кунанд.

قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ٦٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\324

(2) Тафсири Бағавӣ 5\280

**64.** Шумо тадбирҳои худ гирд оваред ва дар як саф биёед. Касе, ки имрӯз пирӯз шавад, растагорӣ ёбад».

فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤

**65.** Гуфтанд ҷодугарон: «Эй Мӯсо, оё ту асоятро мепартоӣ ё ки мо аввал бипартоем?»

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥

**66.** Мӯсо барояшон гуфт: «Шумо бипартоед». Ногаҳон аз ҷодуе, ки карданд, чунон дар назари Мӯсо омад, ки он бандҳо ва асоҳо ба сурати мор ба ҳар сӯ медаванд.

قَالَ بَلۡ أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا تَسۡعَىٰ ٦٦

**67.** Пас Мӯсо хештанро тарсон ёфт.

فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ٦٧

**68.** Мо ба Мӯсо гуфтем: «Матарс, албатта ту бартар ҳастӣ ва ғолиб меоӣ бар ин ҷодугарон ва Фиръавн ва лашкараш[1].

قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٦٨

**69.** Он чӣ дар дасти рост дорӣ, бипарто, то ҳар чиро, ки сохтаанд аз асо ва ресмонҳо, фурӯ барад. Бешак онҳо ҳар чиро, ки сохтаанд найранги ҷодугарона аст ва ҷодугар ҳеҷ гоҳ пирӯз намешавад».

وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ ٦٩

**70.** (Вақте ки ҷодугарон диданд, ки ҳақ бар ҷониби Мӯсо аст). Пас ҷодугарон ба саҷда дарафтоданд. Гуфтанд: «Ба

فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

(1) Тафсири Табарӣ 18\337

Парвардигори Ҳоруну Мӯсо имон овардем».

**71.** Фиръавн гуфт: «Оё пеш аз он, ки шуморо рухсат диҳам, ба Мӯсо имон овардед? Ҳамоно ӯ бузурги шумост, ки ба шумо ҷодугарӣ омӯхтааст. Пас дастҳову пойҳоятонро аз чапу рост мебурам ва бар танаи дарахти хурмо ба доратон меовезам, то бидонед, ки азоби кадоми яке аз мо[1] сахттару пояндатар аст».

قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحۡرَۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ فِي جُذُوعِ ٱلنَّخۡلِ وَلَتَعۡلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابٗا وَأَبۡقَىٰ ٧١

**72.** Ҷодугарон ба Фиръавн гуфтанд: «Савганд ба он Зоте, ки моро офаридааст, ки туро бар он нишонаҳои равшан, ки дидаем, беҳтар намешуморем, ба ҳар чӣ хоҳӣ, ҳукм кун, ки ривоҷи ҳукми ту дар зиндагии ин ҷаҳон аст ва ба наздикӣ он зуд аз байн меравад[2].

قَالُواْ لَن نُّؤۡثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِي فَطَرَنَاۖ فَٱقۡضِ مَآ أَنتَ قَاضٍۖ إِنَّمَا تَقۡضِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَآ ٧٢

**73.** Ба дурустӣ, ки мо ба Парвардигори хеш имон овардем ва расули Ӯро тасдиқ намудаем ва он чи ки овард ба он амал намудаем, то аз хатоҳои мо ва он ҷодугарӣ, ки моро ба он маҷбур кардӣ, даргузарад,

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغۡفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكۡرَهۡتَنَا عَلَيۡهِ مِنَ ٱلسِّحۡرِۗ وَٱللَّهُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ٧٣

---

(1) Азоби ман ё азоби Парвардигори Мӯсо

(2) Тафсири Бағавӣ 5\285

ки Аллоҳ беҳтар аст аз ту эй Фиръавн дар подош додан ва азоби Аллоҳ пойдортар аст.[1]

**74.** Албатта, ҳар кас, ки гунаҳкор (кофир) назди Парвардигораш биёяд, ҳамоно ҷаҳаннам ҷойгоҳи ӯст, ки дар он ҷо на мемирад, ки аз азоб халос шавад ва на зинда мешавад, ки ҳаёти хуш ёбад.

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٤﴾

**75.** Ва он, ки бо имон назди Ӯ (Парвардигор) ояд ва корҳои шоиста кунад, пас барояшон мартабаҳои баланд аст .

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ﴿٧٥﴾

**76.** (Барои онҳост) биҳиштҳои ҷовидон, ки дар он ҷӯйҳо равон аст ва абадӣ дар он ҷо бошанд. Ва ин аст подоши поконе, ки худро аз палидӣ ва ширк тоза намудаанд.[2]

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ﴿٧٦﴾

**77.** Ҳамоно ба Мӯсо ваҳй кардем, ки бандагони Моро (бани Исроилро) ҳангоми шаб аз Миср бибар ва барояшон дар баҳр гузаргоҳи хушке биҷӯй ва матарс аз Фиръавн ва лашкари ӯ, ки бар ту даст ёбанд ва низ аз ғарқ шудан матарс!

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾

(1) Тафсири Табарӣ 18\341

(2) Тафсири Саъдӣ 1\509

**78.** Пас Фиръавн бо лашкараш аз паяшон равон шуд. Ва баҳр ононро чунон фаро гирифт, ки миқдори онҳоро ба ҷуз Аллоҳ ҳеҷ кас надонад, пас ҳама ғарқ шуданд ва наҷот ёфт Мӯсо ва қавмаш.[1]

فَأَتۡبَعَهُمۡ فِرۡعَوۡنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلۡيَمِّ مَا غَشِيَهُمۡ ٧٨

**79.** Ва Фиръавн қавмашро ба куфр бурда гумроҳ кард ва ҳидоят наёфт.

وَأَضَلَّ فِرۡعَوۡنُ قَوۡمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

**80.** «Эй бани Исроил, ҳамоно шуморо аз душманатон наҷот додем ва бо шумо дар ҷониби рости кӯҳи Тур ваъда ниҳодем барои нузули Таврот ва бароятон манна (ширинӣ) ва салво (бедона) фурӯ фиристодем.[2]

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ قَدۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ عَدُوِّكُمۡ وَوَٰعَدۡنَٰكُمۡ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنَ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰ ٨٠

**81.** Аз чизҳои покиза, ки шуморо рӯзӣ додаем, бихӯред ва аз ҳад магузаронед дар зулм кардани якдигар, то мабодо хашми Ман ба шумо расад, ки ҳар кас, ки хашми Ман ба ӯ бирасад, ба ростӣ нобуд шудааст.

كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي فَقَدۡ هَوَىٰ ٨١

**82.** Ва ба ростӣ, ман бисёр омурзанда ҳастам барои касе, ки тавба кунад ва имон оварад ва корҳои шоиста анҷом диҳад, он гоҳ роҳ ёбад.

وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢

(1) Тафсири Бағавӣ 5\207

(2) Тафсири ибни Касир 5\308

**83.** Эй Мӯсо, чӣ чиз туро водошт, ки аз қавми худ пеш ойӣ?»

۞وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٣﴾

**84.** Гуфт: «Онҳо ҳамонҳоянд, ки аз пайи ман равонанд. Эй Парвардигори ман, ман ба сӯи Ту шитофтам, то хушнуд гардӣ».

قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ إِلَيۡكَ رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ﴿٨٤﴾

**85.** Аллоҳ ба Мӯсо гуфт: «Ба дурустӣ, Мо қавми туро пас аз ту бо ибодати гӯсола озмоиш кардем ва Сомирӣ гумроҳашон сохт».

قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ﴿٨٥﴾

**86.** Мӯсо хашмгин ва пурандӯҳ назди қавмаш бозгашту гуфт: «Эй қавми ман, оё Парвардигоратон шуморо ваъдаҳои некӯ[1] надода буд? Оё муддати набудани ман дароз шуд ё хостед, ки хашми Парвардигоратон ба шумо фурӯд ояд, ки ваъдаи маро хилоф кардед?»[2]

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ رَبُّكُمۡ وَعۡدًا حَسَنًاۚ أَفَطَالَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ أَرَدتُّمۡ أَن يَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّكُمۡ فَأَخۡلَفۡتُم مَّوۡعِدِي ﴿٨٦﴾

**87.** Гуфтанд: Эй Мӯсо «Мо ба ихтиёри хеш ваъдаи ту хилоф накардем. Лекин мо аз зару зевари қавми Фиръавн бардоштем. Пас онҳоро ба фармони Сомирӣ дар оташ андохтем. Ва Сомирӣ низ

قَالُواْ مَآ أَخۡلَفۡنَا مَوۡعِدَكَ بِمَلۡكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلۡنَآ أَوۡزَارٗا مِّن زِينَةِ ٱلۡقَوۡمِ فَقَذَفۡنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلۡقَى ٱلسَّامِرِيُّ ﴿٨٧﴾

---

(1) Оё ваъда надода буд, ки Ӯ омурзандаи гуноҳи касонест, ки тавба карда имон оварда амали шоиста карда дар роҳи Ӯ устувор бошанд ва низ ваъда дода буд ба нозил шудани китоби Таврот ва аз осмон фурӯ омадани «манн» ва «салво». Тафсири Табарӣ 18\350

(2) Яъне ба ибодати гусола машғул шуда тарки амрҳои ман намудед?

андохт он чиро ки бо худ дошт аз хоки зери пои аспи Ҷабраил алайҳиссалом[1].

فَأَخۡرَجَ لَهُمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٞ فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ٨٨

**88.** Пас Сомирӣ барои бани Исроил ҷасади гӯсолае, ки садои говро дошт, бисохт ва дар фитна афтодагон ба баъзе гуфтанд: «Ин маъбуди шумо ва маъбуди Мӯсост. Ва Мӯсо маъбуди худро фаромӯш кардааст»[2].

أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا وَلَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ٨٩

**89.** Оё касоне ки гӯсоларо парастиш карданд намедонанд, ки он ҳеҷ посухе ба суханашон намедиҳад ва ҳеҷ фоидаву зиёне барояшон надорад?

وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ٩٠

**90.** Албатта Ҳорун низ пеш аз баргаштани Мӯсо ба онҳо гуфта буд: «Эй қавми ман, шуморо ба ин гӯсола озмудаанд, то мӯъмин аз кофир маълум гардад. Ҳамоно Парвардигори шумо Аллоҳи меҳрубон аст, аз паи ман биёед ва дар тарки ибодати гӯсола фармонбардори ман бошед!»[3]

قَالُواْ لَن نَّبۡرَحَ عَلَيۡهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرۡجِعَ إِلَيۡنَا مُوسَىٰ ٩١

**91.** Бархе аз гӯсолапарастон гуфтанд: «Мо барои парастиши гӯсола ҳамеша

(1) Тафсири Саъдӣ 1\51.

(2) Тафсири Табарӣ 18\356

(3) Тафсири Бағавӣ 5\290

қоим хоҳем буд, то вақте ки Мӯсо ба сӯи мо бозояд».

**92.** Мӯсо барои бародараш Ҳорун гуфт: «Эй Ҳорун, ҳангоме ки дидӣ гумроҳ шуданд, чи туро боздошт?

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذۡ رَأَيۡتَهُمۡ ضَلُّوٓاْ ٩٢

**93.** Чаро аз пайи ман наомадӣ. Оё ту низ аз фармони ман сарпечӣ карда будӣ?»[1]

أَلَّا تَتَّبِعَنِۖ أَفَعَصَيۡتَ أَمۡرِي ٩٣

**94.** (Мӯсо даст ба риши Ҳорун ва мӯи сари ӯ зад, вале Ҳорун ба Мӯсо) гуфт: «Эй писари модарам, магир аз риш ва мӯи сари ман. Ман тарсидам, ки агар онҳоро гузорам ва ба сӯи ту оям, бигӯӣ: «Ту миёни бани Исроил ҷудоӣ афкандӣ ва онҳоро ба гурӯҳ-гурӯҳ ҷудо намудӣ ва гуфтори маро риъоят накардӣ»[2].

قَالَ يَبۡنَؤُمَّ لَا تَأۡخُذۡ بِلِحۡيَتِي وَلَا بِرَأۡسِيٓۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقۡتَ بَيۡنَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَمۡ تَرۡقُبۡ قَوۡلِي ٩٤

**95.** Гуфт Мӯсо барои Сомирӣ: «Ва ту, эй Сомирӣ, ин чӣ коре буд, ки кардӣ?»

قَالَ فَمَا خَطۡبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ٩٥

**96.** Сомирӣ гуфт: «Ман чизеро дидам, ки онҳо онро надида буданд[3]. Муште аз хоке, ки паи пои аспи Ҷабраил, баргирифтам ва дар он қолабе, ки аз зар сохта будам ба шакли гӯсола дар даҳонаш

قَالَ بَصُرۡتُ بِمَا لَمۡ يَبۡصُرُواْ بِهِۦ فَقَبَضۡتُ قَبۡضَةٗ مِّنۡ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ فَنَبَذۡتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتۡ لِي نَفۡسِي ٩٦

(1) Тафсири ибни Касир 5\312

(2) Тафсири Бағавӣ 5\291

(3) Яъне Ҷабраилро дидам, ки барои ҳалоки Фиръавн омад

андохтам ва нафси бади ман ин корро дар чашми ман биёрост.[1]

**97.** Гуфт Мӯсо барои Сомирӣ: Бирав, дар зиндагии ин дунё чунон шавӣ, ки пайваста бигӯӣ: «Ба ман наздик машав[2]». Ва низ туро ваъдаи дигарест, дар рӯзи қиёмат, ки аз он раҳо нашавӣ ва инак, ба сӯи маъбуди худ, ки пайваста ибодаташ мекардӣ, бингар, ки онро бисӯзонем ва онро ба дарё пахн ва пароканда созем.

قَالَ فَٱذۡهَبۡ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَۖ وَإِنَّ لَكَ مَوۡعِدٗا لَّن تُخۡلَفَهُۥۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلۡتَ عَلَيۡهِ عَاكِفٗاۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي ٱلۡيَمِّ نَسۡفًا ٩٧

**98.** Ҷуз ин нест, ки маъбуди шумо Аллоҳ аст, ки ҳеҷ маъбуде барҳақ ҷуз Ӯ нест ва илмаш ҳама чизро дар бар гирифтааст.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ٩٨

**99.** Инчунин хабарҳои гузаштаро аз Мӯсо ва Фиръавн ва қавмашон барои ту эй Расул ҳикоят мекунем. Ва ба ту аз ҷониби Худ ин Қуръонро ато кардем, ки он панд аст барои шахсе ки панд мегирад.[3]

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَۚ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكۡرٗا ٩٩

**100.** Ҳар кас, ки аз он Қуръон рӯй бартобад, рӯзи қиёмат бори гуноҳ бар дӯш мекашад.

مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا ١٠٠

(1) Тафсири ибни Касир 5\313

(2) Яъне гуфта шудааст, ки агар бо касе ҳамнишин мешуд, ҳар дуро таб мегирифт. Тафсири Бағавӣ 5\292

(3) Тафсири Саъдӣ 1\512

**101.** Дар он азоб ҳамеша бимонад. Ва бори рӯзи қиёмат барояшон бори бадест!

خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ١٠١

**102.** Рӯзе, ки дар сур дамида шавад ва гунаҳкоронро дар он рӯз кабудранг гирд оварем, ки рангу чашмонашон аз шиддати ҳавли қиёмат тағйир ёбад[1].

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ١٠٢

**103.** Оҳиста бо ҳам сухан мегӯянд, ки даҳ шабонарӯз беш дар дунё наистодаед.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ١٠٣

**104.** Мо бар гуфтори пинҳон ва ошкори онон огоҳтарем, он гоҳ ки некӯравиштарини онҳо аз сахтии рӯзи қиёмат фаромӯш карда мегӯяд: «Ҷуз як рӯз наистодаед»,

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ١٠٤

**105.** Туро эй Расул, қавмат аз кӯҳҳо мепурсанд, ки оқибати онҳо дар рӯзи қиёмат чӣ мешавад? Бигӯ: «Парвардигори ман ҳамаро аз ҷояшон пароканда ва яксон месозад.[2]

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡجِبَالِ فَقُلۡ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسۡفٗا ١٠٥

**106.** Ва онҳоро ба замин ҳамвор мегардонад;

فَيَذَرُهَا قَاعٗا صَفۡصَفٗا ١٠٦

**107.** дар он ҳеҷ каҷиву пастиву баландӣ намебинӣ.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجٗا وَلَآ أَمۡتٗا ١٠٧

---

(1) Тафсири ибни Касир 5\315

(2) Тафсири Саъдӣ 1\513

**108.** Дар он рӯз ҳама аз пайи он доъӣ (Исрофил), меравcomponentд ки дар он пайравӣ ҳеҷ каҷӣ набошад. Ва садоҳо дар баробари Аллоҳи меҳрубон паст мешаванд пас, ба ҷуз паст чизе нашунавӣ.

يَوۡمَئِذٖ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥۖ وَخَشَعَتِ ٱلۡأَصۡوَاتُ لِلرَّحۡمَٰنِ فَلَا تَسۡمَعُ إِلَّا هَمۡسٗا ١٠٨

**109.** Дар он рӯз шафоъати ҳеҷ касе фоида надиҳад, магар онро, ки Аллоҳи меҳрубон иҷозат диҳад ва суханашро биписандад ва он иҷозатдодашудагон; паёмбарон ва бандагони наздики Аллоҳ бошанд.(1)

يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوۡلٗا ١٠٩

**110.** Аллоҳ ҳар чиро дар пеши рӯи онҳост аз амри қиёмат ва ҳар чиро дар пушти сарашон аст аз амри дунё, медонад ва илми онон (инсонҳо) Ӯро дарбар нагирад.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلۡمٗا ١١٠

**111.** Ва чеҳраҳо дар баробари Аллоҳи зиндаи поянда(2) мутеъ мешавад ва ба дурустӣ, касе, ки бори ситамро бар дӯш дошта бошад, ноком мегардад.

۞وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ خَابَ مَنۡ حَمَلَ ظُلۡمٗا ١١١

**112.** Ва ҳар кас, ки корҳои шоиста кунад ва мӯъмин бошад, набояд аз ҳеҷ ситаме ва нуқсоне битарсад.(3)

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا يَخَافُ ظُلۡمٗا وَلَا هَضۡمٗا ١١٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\513

(2) Яъне, намемирад ва ҳама чизро тадбир мекунад ва мӯҳтоҷ ба касе нест

(3) Аллоҳ рӯзи қиёмат мегӯяд: «Ба қаҳру сахтӣ намегирам, валекин байни ману шумо адл асту на зулм» Тафсири Табарӣ 18\380

**113.** Ҳамчуноне ки дар ин сура баён намудем инчунин ин Қуръонро ба забони арабӣ нозил кардем ва дар он бим додан ва тарсониданро бо шеваҳои гуногун баён кардем, шояд битарсанд ё Қуръон барои онҳо пандеро падид оварад то ибрат ва панд бигиранд.[1]

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ أَوۡ يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ﴿١١٣﴾

**114.** Пас Аллоҳ баландқадр аст (аз ҳама айбу нуқсон пок аст) Подшоҳи барҳақ аст! ҳама чиз зери тасарруфи Ӯст, савобу азобаш ҳақ аст. Ва эй Расул, пеш аз он ки ваҳӣ ба поён расад, дар хондани Қуръон шитоб макун[2]. Ва бигӯ: «Эй Парвардигори ман, ба илми ман бияфзой».

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن يُقۡضَىٰٓ إِلَيۡكَ وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ﴿١١٤﴾

**115.** Ва ба дурустӣ, Мо пеш аз ин бо Одам паймон бастем, ки аз дарахт чизе нахӯрад ва барояш гуфтем, ки шайтон душмани ту ва душмани ҳамсарат аст, пас шуморо аз ҷаннат берун накунад, ки бадбахт шавӣ вале фаромӯш карда шайтонро итоъат кард ва босабраш наёфтем.[3]

وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ﴿١١٥﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\297

(2) Ҳангоме ки Ҷибраил ба ту Қуръонро мехонад, шитоб макун, балки сабр кун, то аз хондани он фориғ шавад. Тафсири Саъдӣ 1\514

(3) Тафсири Табарӣ 18\383

**116.** Ва он гоҳ, ки ба фариштагон гуфтем: «Одамро саҷдаи таҳийя ва икром кунед». Пас, ҳама саҷда карданд, магар Иблис сар печид.

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ ١١٦

**117.** Гуфтем: Эй Одам, ҳамоно ин душмани ту ва ҳамсари туст, шуморо аз биҳишт берун накунад, ки бадбахт шавӣ,

فَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوّٞ لَّكَ وَلِزَوۡجِكَ فَلَا يُخۡرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلۡجَنَّةِ فَتَشۡقَىٰٓ ١١٧

**118.** ки албатта, ту дар биҳишт на гурусна мешавӣ ва на бараҳна мемонӣ

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعۡرَىٰ ١١٨

**119.** ва на ташна мешавӣ ва на дучори тобиши офтоб.

وَأَنَّكَ لَا تَظۡمَؤُاْ فِيهَا وَلَا تَضۡحَىٰ ١١٩

**120.** Пас шайтон васвасааш карду гуфт: «Эй Одам, оё туро ба дарахти ҷовидонӣ ва мулки заволнопазир роҳ бинамоям?»[1]

فَوَسۡوَسَ إِلَيۡهِ ٱلشَّيۡطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلۡ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلۡخُلۡدِ وَمُلۡكٖ لَّا يَبۡلَىٰ ١٢٠

**121.** Пас аз он дарахт Одам ва Ҳавво хӯрданд ва шармгоҳашон дар назарашон падидор шуд. Ва ҳамчунон барги дарахтони биҳиштро бар худ мечаспониданд, то шармгоҳи худро бипӯшонанд, вале Одам ба Парвардигори хеш осӣ шуд ва роҳ гум кард.

فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢١

**122.** Сипас Парвардигораш ӯро баргузид ва тавбаашро бипазируфт ва ҳидояташ кард.

ثُمَّ ٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيۡهِ وَهَدَىٰ ١٢٢

(1) Агар бихӯрдӣ ҷовидон дар он бимондӣ ва намирӣ. Тафсири Саъдӣ 1\514

**123.** Гуфт Аллоҳ ба Одам ва Ҳавво: «Шумо ҳар ду аз биҳишт фуруд оед, дар ҳоле, ки душмани ҳамдигар ҳастед! Пас агар аз ҷониби Ман шуморо роҳнамоӣ омад, ҳар кас аз он роҳнамоии ман пайравӣ кунад, на гумроҳ мешавад ва на ба ранҷ меафтад.

قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ва ҳар кас, ки аз ёди Ман рӯй гардонад, зиндагиаш танг шавад дар ҳаёти дунё, агарчанде молу давлат дошта бошад ҳам ва дар рӯзи қиёмат нобино зиндааш созем».

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٤﴾

**125.** Гӯяд он гунаҳкор: «Эй Парвардигори ман, чаро маро нобино зинда кардӣ ва ҳамоно ман дар дунё бино будам?»

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Аллоҳ гӯяд: Ҳамчунон ки ту оёти Моро фаромӯш кардӣ, рӯй тофтӣ ва имон наовардӣ, пас инчунин имрӯз худ фаромӯш карда шавӣ ва дар азоб гирифтор шавӣ(1).

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾

**127.** Инчунин исрофкорон ва касонеро, ки ба оёти Парвардигорашон имон намеоваранд, дар дунё ҷазо медиҳем. Ва албатта, азоби

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٢٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\516

охират аз азобе, ки дар дунёву қабр азоб карда мешавад сахттару пойдортар аст![1]

**128.** Ва барои онон баён накард, ки пеш аз онҳо бисёре аз мардумонро нобуд кардем, ки акнун онҳо дар маҳалли сукунаташон роҳ мерав570? Бегумон дар ин амр нишонаҳое барои хирадмандон аст.

أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨

**129.** Ва агар аз пеш ваъдае аз Парвардигорат сурат нагирифта ва мавъиди мушаххас муқаррар нашуда буд,[2] бидуни шак азоби онҳо дар ҳамин дунё лозим мешуд.

وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩

**130.** Пас бар он чӣ мегӯянд, сабр кун ва Парвардигоратро пеш аз тулӯъи хуршед ва пеш аз ғуруби он ба покӣ ва ситоиш ёд кун. Ва дар соатҳои шаб ва аввалу охири рӯз низ ба покӣ ёд кун. Шояд бо анҷоми ин амалҳо савоб дода шавӣ ва хушнуд гардӣ.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرۡضَىٰ ١٣٠

**131.** Ту ба онҳо (мушрикон ва амсолашон) нанигар, ки гурӯҳҳое аз онҳоро ба он аз ороиши зиндагии дунё

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ ١٣١

(1) Тафсири Бағавӣ 5\302

(2) Яъне, Аллоҳ касеро азоб намедиҳад, магар баъди барпо кардани ҳуҷҷат ва ба муддати муайян, вагарна бо азоб ногаҳон ҳалокашон мекард. Тафсири ибни Касир 5\325

баҳраманд сохтаем, то онҳоро дар он биозмоем. Ризқи Парвардигорат ва савобаш беҳтар аст аз он чи ки баҳрамандашон сохтаем дар дунё ва пойдортар аст![1]

**132.** Эй Паёмбар, аҳли худро ба намоз фармон деҳ ва худ дар адои он кор сабрро пеша гир. Аз ту рӯзӣ намехоҳем. Мо ба ту рӯзӣ медиҳем. Ва оқибати хайр дар дунёву охират аз они парҳезгорон аст.

وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلتَّقۡوَىٰ ﴿١٣٢﴾

**133.** Ва кофирон гуфтанд: «Чаро мӯъҷизае аз Парвардигораш барои мо намеоварад?» Оё далели равшан аз он чи дар китобҳои пешин аст, ба онҳо нарасидааст?

وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَلَمۡ تَأۡتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾

**134.** Агар кофиронро пеш аз омадани паёмбаре азобашон мекардем, мегуфтанд: «Эй Парвардигори мо, чаро расуле бар мо нафиристодӣ, то пеш аз он ки ба хориву расвоӣ афтем, аз оёти Ту пайравӣ мекардем?»

وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ﴿١٣٤﴾

**135.** Бигӯ эй Расул барояшон: «Ҳама мунтазиранд, пас шумо низ мунтазир бимонед. Ба зудӣ хоҳед донист; чи касоне ба роҳи рост буданд ва чи касоне роҳ ёфтаанд».

قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\516

## Сураи Анбиё (Паёмбарон)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 112 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Рӯзи ҳисоби мардум наздик шуд ва он кофирон бо вуҷуди ин ҳам дар ғафлат рӯйгардонанд.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ١

2. Аз сӯи Парвардигорашон барояшон ҳеҷ панди тозае наёмад, ҷуз он ки онро ба шӯхӣ мешунаванд ва ба бозӣ мегиранд.

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

3. Дар ҳоле, ки дилҳояшон аз Қуръон дар ғафлатаст ва ба шаҳватҳои дунё машғул шудаанд. Ва он ситамкорони Қурайш сар ба гӯши якдигар ниҳоданду пинҳонӣ гуфтанд: «Оё ин мард ҷуз ин аст, ки инсоне монанди шумост?[1] Оё бо он ки ба чашми худ ҳақиқатро мебинед, ҳамчунон аз паи ҷоду меравед?»

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

4. Гуфт Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам: «Парвардигори ман ҳар суханеро, ки дар осмону замин бошад медонад; ва

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

(1) Яъне, бо ин гуфтор мехостанд, ки мардумро аз имон овардан ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам боздоранд. Тафсири ибни Касир 5\332

Ӯ шунаво аст ба гуфтори шумо ва доно аст бар ҳоли шумо».

5. Балки кофирон гуфтанд: «Ин Қуръон хобҳои парешон аст ё ки гӯянд Муҳаммад аз назди худ дурӯғ барбастааст, балки гӯянд ӯ шоирест. Ва агар бихоҳад, ки мо ӯро тасдиқ намоем. Пас барои мо аз он гуна, ки ба паёмбарони пешин дода шуда буд, мӯъҷизае биёварад».[1]

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

6. Пеш аз онҳо (яъне кофирони Макка) мардуми шаҳреро, ки ҳалок кардем, имон наёварда буданд. Оё инҳо (кофирони Макка) имон меоваранд?[2]

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

7. Ва нафиристодем пеш аз ту эй Расул магар паёмбаронеро, ки ваҳй фиристодем ба сӯяшон аз мардони башарият буданд на фариштагон. Ва агар худ намедонед эй мушрикони Қурайш, пас аз уламои аҳли китоб бипурсед, ки оё паёмбарон башар буданд?[3]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

---

(1) Ба монанди шутури Солеҳ ва нишонаҳое, ки ба Мӯсо ва Исо алайҳимуссалом дода шуда буд Тафсири Саъдӣ 1\518

(2) Тафсири Бағавӣ 5\311

(3) Аз ин оят чунин қоъида бар меояд, ки агар инсон чизеро аз масоили дини нафаҳмад бояд аз олимони собит қадам дар илм бипурсад. Тафсири Саъдӣ 1 /441

| | |
|---|---|
| **8.** Ва Мо Паёмбаронро ба сурати ҷасадҳое, ки таъом нахӯранд, наофаридаем ва онҳо ҷовидона ҳам набуданд. | وَمَا جَعَلْنَٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُوا۟ خَٰلِدِينَ ﴿٨﴾ |
| **9.** Сипас ваъдаи хешро дар ҳаққи онҳо рост гардонидем[1] ва онҳову ҳар касро, ки хостем, наҷот додем ва аз ҳад гузарандагонро (яъне мушриконро) ҳалок кардем. | ثُمَّ صَدَقْنَٰهُمُ ٱلْوَعْدَ فَأَنجَيْنَٰهُمْ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهْلَكْنَا ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٩﴾ |
| **10.** Ба дурустӣ, китобе (Қуръон) барои шумо нозил кардаем, ки дар он иззат ва шарафи шумост. Оё ба ақл дарнамеёбед чӣ ба шумо нафъ меоварад ва чӣ зарар?[2] | لَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ كِتَٰبًا فِيهِ ذِكْرُكُمْ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٠﴾ |
| **11.** Ва чӣ бисёр аҳолии ободиҳоеро, ки ситам карда буданд, ҳалок кардем ва ба ҷояшон мардуми дигаре аз нав пайдо кардем. | وَكَمْ قَصَمْنَا مِن قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ﴿١١﴾ |
| **12.** Чун ситамкорон азоби моро диданд, ногаҳон онҳо аз он ҷо мегурехтанд. | فَلَمَّآ أَحَسُّوا۟ بَأْسَنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٢﴾ |
| **13.** Пас ба онон нидо карда шавад. Магурезед ва ба сӯи маконе, ки дар он ба шумо осудагӣ дода шуд ва ба сӯи хонаҳои хеш, ки ба он фахр мекардед бозгардед, то бувад, ки пурсида шавед | لَا تَرْكُضُوا۟ وَٱرْجِعُوٓا۟ إِلَىٰ مَآ أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَٰكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْـَٔلُونَ ﴿١٣﴾ |

(1) Яъне, ваъда додем онҳоро бо ҳалок кардани душманонашон. Тафсири Бағавӣ 5\311

(2) Тафсири Саъдӣ 1\519

аз дунёатон чизеро! Ин нидо барои истеҳзо гуфта мешавад, чунки вақт тамом шуд ва азоби Аллоҳ онҳоро фаро гирифт.[1]

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ١٤

**14.** Он замон ба гуноҳи худ иқрор шуда гуфтанд: «Вой бар ҳоли мо, албатта мо ситамкор будем!»[2]

فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ١٥

**15.** Ва пайваста ин фарёди онҳо хоҳад буд, то ин, ки онҳоро монанди гиёҳони даравшуда мегардонем.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ١٦

**16.** Мо ин осмону замин ва он чиро миёни он ду ҳаст, барои шӯхӣ ва бозӣ наофаридаем. Балки бар шумо ҳуҷҷате гардондем, то шумо панд бигиред ва бидонед, ки он Зоте, ки биёфарид инҳоро, чизе Ӯро монанд нест ва ибодат ҷуз барои Ӯ ба дигар кас шоиста нест.[3]

لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٧

**17.** Агар мехостем, ки бозичае бигирем, (яъне мехостем, ки ҳамсар ё фарзанде бигирем) қатъан чизе муносиби худ интихоб мекардем, агар анҷомдиҳандаи ин кор мебудем. Вале ин корро намекунем, зеро Аллоҳ ба

(1) Тафсири Бағавӣ 5\312

(2) Тафсири Саъдӣ 1\520

(3) Тафсири Табарӣ 18\419

ҳамсар ва фарзанд мӯҳтоҷ нест.[1]

**18.** Балки ҳақро бар сари ботил мезанем, то онро дар ҳам кӯбад ва ба ногоҳ ботил нобуд мешавад. Ва вой бар шумо эй мушрикон аз он чӣ ба Аллоҳ нисбат медиҳед.

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ١٨

**19.** Аз они Ӯст, ҳар кӣ дар осмонҳову замин аст. Ва фариштагоне, ки дар назди Ӯ ҳастанд, аз парастиши Ӯ сар наметобанд ва хаста намешаванд.[2]

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ١٩

**20.** Ҳамеша шабу рӯз тасбеҳ мегӯянд; сустӣ намеварзанд.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ٢٠

**21.** Оё мушрикон дар замин маъбудонеро гирифтаанд, ки мурдагонро аз гӯр бармеангезанд?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ٢١

**22.** Агар дар замину осмон маъбудоне ҷуз Аллоҳи барҳақ мебуд, ҳар ду (яъне, замину осмон) табоҳ мешуданд. Пас Аллоҳ, Парвардигори Арш аст, аз ҳар чӣ ба Ӯ сифат мекунанд, пок аст.

لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٢٢

**23.** Аллоҳ таъоло аз он чи, ки ҳукм мекунад,

لَا يُسۡـَٔلُ عَمَّا يَفۡعَلُ وَهُمۡ يُسۡـَٔلُونَ ٢٣

(1) Тафсири Табарӣ 18\420

(2) Пас чи гуна ҷоиз мешавад, ки аз офаридаҳояш чизеро ба Ӯ шарик оварда шавад .Тафсири Саъдӣ 1\520

пурсида намешавад ва ҳамаи онҳо аз гуфтору кирдорашон пурсида мешаванд.[1]

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةًۖ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡۖ هَٰذَا ذِكۡرُ مَن مَّعِيَ وَذِكۡرُ مَن قَبۡلِيۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡحَقَّۖ فَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٤

**24.** Оё ин мушрикон ғайр аз Ӯ (Аллоҳи барҳақ) маъбудоне гирифтаанд, ки на фоида меоранд ва на зарар ва на зинда мегардонанд ва намемиронанд? Бигӯ эй Паёмбар: «Ҳуҷҷати худ биёваред. Дар ин китоб сухани касонест, ки бо ман ҳастанд аз умматони ман ва сухани касоне, ки пеш аз ман будаанд аз умматони гузашта», балки бештарашон ҳақро намедонанд ва аз рӯи ҷаҳолат ва тақлид ширк меоранд, пас аз он рӯй мегардонанд.[2]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ٢٥

**25.** Мо пеш аз ту эй Расул, ҳеҷ паёмбаре нафиристодем, магар он ки ба ӯ ваҳй кардем, ки ҷуз Ман маъбуди барҳақ нест. Пас, ба ихлос Маро бипарастед.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦

**26.** Ва мушрикон гуфтанд, ки Аллоҳи меҳрубон фарзанд ихтиёр кардааст[3], пок аст Ӯ. Балки онон (фариштагон

(1) Тафсири Саъдӣ 1\521

(2) Тафсири ибни Касир 5\337

(3) Яъне мепиндоранд, ки фариштагон духтарони Аллоҳанд.

дар назди Аллоҳ) бандагоне гиромӣ ҳастанд[1].

**27.** Дар сухан гуфтан бар Аллоҳ пешдастӣ намекунанд ва ба фармони Ӯ кор мекунанд.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ يَعۡمَلُونَ ٢٧

**28.** Аллоҳ медонад ҳар чӣ дар баробари фариштагон аст ва ҳар чӣ пушти сари онҳост[2]. Ва онон шафъоат намекунанд, магар барои касе, ки Аллоҳ аз ӯ хушнуд шудааст ва аз тарси Ӯ ҳаросонанд.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ٢٨

**29.** Ҳар кас аз онҳо (фариштагон), ки бигӯяд: «Ман ғайри Ӯ Аллоҳи барҳақам», ҷаҳаннамро сазои ӯ мегардонем ва ситамкоронро чунин ҷазо медиҳем.

۞ وَمَن يَقُلۡ مِنۡهُمۡ إِنِّيٓ إِلَٰهٞ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجۡزِيهِ جَهَنَّمَۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**30.** Оё кофирон намедонанд, ки осмонҳову замин фурӯ баста буданд, на борон аз осмон меборид ва на гиёҳ аз замин мерӯид, пас Мо онҳоро ба қудрати худ кушодем[3]. Ва ҳар чизи зиндаеро аз об падид овардем? Чаро имон намеоваранд?[4]

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ كَانَتَا رَتۡقٗا فَفَتَقۡنَٰهُمَاۖ وَجَعَلۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ كُلَّ شَيۡءٍ حَيٍّۚ أَفَلَا يُؤۡمِنُونَ ٣٠

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\521

(2) Яъне, аъмоли гузашта ва ҳоли гузаштаи онҳоро медонад

(3) Аз осмон боронро фурӯд овардем ва аз замин гиёҳро баровардем

(4) Тафсири Саъдӣ 1\522

**31.** Ва бар рӯи замин кӯҳҳои устувор биёфаридем, то замин қарор гирад ва онҳоро наларзонад. Ва дар миёни он кӯҳҳо роҳҳои кушоде ба вуҷуд овардем, то бувад, ки онҳо роҳ биёбанд.

وَجَعَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِهِمۡ وَجَعَلۡنَا فِيهَا فِجَاجٗا سُبُلٗا لَّعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣١

**32.** Ва осмонро сақфе барои замин бе сутун нигоҳдошташуда сохтем ва боз ҳам кофирон аз нишонаҳои он рӯй мегардонанд ва тафаккур дар нишонаҳои осмон намекунанд; монанди офтоб, маҳтоб ва ситораҳо.[1]

وَجَعَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ سَقۡفٗا مَّحۡفُوظٗاۖ وَهُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِهَا مُعۡرِضُونَ ٣٢

**33.** Ва Ӯст он Аллоҳе, ки шабу рӯз ва офтобу моҳро биёфарид, ки ҳар яке дар мадори муайяне шино мекунанд,

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٣٣

**34.** Мо пеш аз ту эй Расул ҳеҷ инсонеро ҷовидон насохтаем. Оё агар ту бимирӣ, онҳо ҷовидон бимонанд?[2]

وَمَا جَعَلۡنَا لِبَشَرٖ مِّن قَبۡلِكَ ٱلۡخُلۡدَۖ أَفَإِيْن مِّتَّ فَهُمُ ٱلۡخَٰلِدُونَ ٣٤

**35.** Ва ҳар инсоне мазаи маргро мечашад ва шуморо ба тариқи имтиҳон ба сахтию осудагӣ гирифтор мекунем; ва ба сӯи Мо барои ҳисобу ҷазо бозгардонида мешавед.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۗ وَنَبۡلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلۡخَيۡرِ فِتۡنَةٗۖ وَإِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٣٥

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\522

(2) Ин оят ҳуҷҷат аст бар ботил будани сухани касоне, ки мепиндоранд Хизр алайҳиссалом зиндааст.Тафсири Саъдӣ 1\523

**36.** Ва чун кофирон туро эй Расул бубинанд, ҷуз ба тамасхур туро наменигаранд; ва бо ҳамдигар мегӯянд: «Оё ин шахс аст, ки маъбудонатонро ба бадӣ ёд мекунад?» Ва инҳо худ аз ёди Аллоҳи меҳрубон ва неъматҳояш ва он чи нозил кардааст аз Қуръон мункиранд.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِي يَذۡكُرُ ءَالِهَتَكُمۡ وَهُم بِذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٦

**37.** Одамӣ, шитобкор офарида шудааст. Ва қурайшиҳо саркашона ба фурӯд омадани азоб шитоб намуданд, вале Аллоҳ таъоло бимашон карда фармуд: Зуд аст, ки оёти (азоби) худро ба шумо нишон хоҳам дод. Пас шитоб макунед.

خُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ مِنۡ عَجَلٖۚ سَأُوْرِيكُمۡ ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ٣٧

**38.** Ва кофирон масхара карда мегӯянд: «Агар рост мегӯед, пас он ваъдаи азоб куҷост?»(1)

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39.** Агар кофирон сурати ҳоли он вақтро медонистанд, ки оташро аз рӯи хеш ва аз пушти хеш боздошта наметавонанд ва ба онҳо нусрат дода намешавад, ҳароина бар ақидаи куфрашон намеистоданд ва бар

لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمۡ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٣٩

(1) Тафсири Табарӣ 18\444

зарари худ талаби шитоби азоб намекарданд.(1)

**40.** Балки азоби рӯзи қиёмат ногаҳон ба онҳо биёяд, пас онҳоро ҳайрон гардонад ва онро дафъ карда натавонанд ва барояшон мӯҳлат дода намешавад, то тавба кунанд.

بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٤٠

**41.** Ба дурустӣ, Паёмбаронеро, ки пеш аз ту буданд, низ ба масхара гирифта буданд, вале азобе, ки масхарааш мекарданд, бар сари масхаракунандагон фурӯд омад.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤١

**42.** Бигӯ эй Расул барои онон, ки шитоб мекунанд дар азоб: «Кист, он ки шуморо шабу рӯз аз азобу қаҳри Аллоҳи меҳрубон нигоҳ медорад?» Балки онҳо аз ёд кардани Парвардигорашон ва Қуръон рӯйгардонанд.(2)

قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ٤٢

**43.** Оё барои мушрикон маъбудоне ҳастанд ғайри мо, ки муҳофизат мекунанд онҳоро аз мусибатҳо, ҳол он ки худро ёрӣ дода наметавонанд, пас чи гуна пайравонашонро ёрӣ медиҳанд? Ва онҳо аз азоби Мо маҳфуз намемонанд.

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا يُصۡحَبُونَ ٤٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\445

(2) Тафсири Бағавӣ 5\320

**44.** Балки Мо онҳо ва падаронашонро баҳраманд кардем, то муддати умрашон дароз шуд. Вале кофирон бо молу фарзанд ва ҳаёти дарозашон мағрур шуда бар куфрашон боқӣ монданд ва гӯё, ки азоб дода намешаванд. Оё ин мушрикон, ки шитоби азоби Аллоҳ мекунанд намебинанд, ки Мо пайваста ба суроғи сарзамини куфр меоем, ки онро аз атроф ва доманаҳояш мекоҳем? Оё онҳо пирӯзанд ё Мо?[1]

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْعُمُرُ ۗ أَفَلَا يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِى ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَآ ۚ أَفَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ٤٤

**45.** Бигӯ эй Расул барои он гуяндгоне, ки аз ту талаб мекунанд, то барояшон нишонае биёварӣ: «Ман шуморо бо ваҳй (Қуръон) бим медиҳам», вале одамони карро (яъне кофирон) чун бим диҳанд, садоро намешунаванд.[2]

قُلْ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلْوَحْىِ ۚ وَلَا يَسْمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ٤٥

**46.** Ва агар андаке аз азоби Парвардигорат ба онҳо (кофирон) бирасад, бар гуноҳи худ иқрор шаванд ва хоҳанд гуфт: «Вой бар мо, ба дурустӣ, ки мо ситамкор будаем!»[3]

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٤٦

(1) Тафсири Табарӣ 18\449

(2) Тафсири Табарӣ 18\449

(3) Тафсири Бағавӣ 5\321

**47.** Барои рӯзи қиёмат тарозуҳои адлро омода мекунем ва ба ҳеҷ кас чизе (камтарин) ситам намешавад. Агар чи амале ба вазни як хардал[1] ҳам бошад, ба ҳисобаш меоварем, ки мо ҳисобро басандаем!

وَنَضَعُ ٱلۡمَوَٰزِينَ ٱلۡقِسۡطَ لِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَلَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗاۖ وَإِن كَانَ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٍ أَتَيۡنَا بِهَاۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ٤٧

**48.** Ва ба дурустӣ, ки ба Мӯсо ва Ҳорун ҳуҷҷат ва нусрате додем бар ғолиб омадани душманашон ва низ китоби (Тавротро) додем, ки ҳаққу ботилро аз якдигар ҷудо мекунад ва он равшаниву панд аст барои парҳезгорон.[2]

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلۡفُرۡقَانَ وَضِيَآءٗ وَذِكۡرٗا لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

**49.** Онон, ки аз Аллоҳи хеш ғоибона метарсанд ва аз рӯзи қиёмат ҳаросноканд.

ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشۡفِقُونَ ٤٩

**50.** Ва ин Қуръоне, ки нозил кардаем бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам он пандест барои касе, ки панд мегирад ва амал ба он мекунад ва бисёр фоидаовару бобаракат аст. Оё шумо мункири он ҳастед?[3]

وَهَٰذَا ذِكۡرٞ مُّبَارَكٌ أَنزَلۡنَٰهُۚ أَفَأَنتُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٠

**51.** Ва ба таҳқиқ Мо пеш аз ин додем ба Иброҳим ҳидоят ва роҳёбиашро, ки мардумро ба

۞وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ إِبۡرَٰهِيمَ رُشۡدَهُۥ مِن قَبۡلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ٥١

---

(1) Донаи сипандон (ҳазориспанд)

(2) Тафсири Бағавӣ 5\322

(3) Тафсири Табарӣ 18\454

он даъват намуд ва ба аҳволи ӯ доно будем.[1]

**52.** Он гоҳ, ки ба падараш ва қавмаш гуфт: «Ин бутҳое, ки худ сохтаед ва парастиши онҳоро лозим гирифтаед, чистанд?»

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِيٓ أَنتُمۡ لَهَا عَٰكِفُونَ ٥٢

**53.** Гуфтанд: «Падаронамонро дидем, ки онҳоро мепарастиданд».

قَالُواْ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ٥٣

**54.** Иброҳим барояшон гуфт: «Албатта, шумо ва падаронатон дар гумроҳии ошкоро будаед».

قَالَ لَقَدۡ كُنتُمۡ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٥٤

**55.** Гуфтанд: «Барои мо сухани ҳаққе овардаӣ ё аз касони шӯхикунандаву бозингар ҳастӣ?»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا بِٱلۡحَقِّ أَمۡ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٥

**56.** Иброҳим барояшон гуфт: «Балки ҳақро овардаам ва шуморо даъват ба ибодати Вай мекунам, балки Парвардигори шумо, Парвардигори осмонҳову замин аст. Он зотест, ки онҳоро биёфаридааст. Ва ман бар ин сухан, ки мегӯям, гувоҳӣ медиҳам.[2]

قَالَ بَل رَّبُّكُمۡ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٦

**57.** Ва ба Аллоҳ савганд, баъде ки шумо биравед, чораи ин бутонатонро хоҳам кард».

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصۡنَٰمَكُم بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\525

(2) Тафсири Табарӣ 18\456

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Пас Иброҳим онҳоро пора–пора кард. Магар бузургтаринашонро, шояд, ки қавмаш ба сӯи ӯ руҷӯъ кунанд ва аз ӯ бипурсанд, то ҷавоб додан натавонад ва гумроҳиашон баён гардад ва ҳуҷҷат бар онҳо барпо шавад.(1)

قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** Қавми Иброҳим гуфтанд: «Чӣ кас ба маъбудони мо чунин кардааст? Албатта, ӯ аз ситамкорон аст!»

قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٠﴾

**60.** Касоне, ки шунида буданд Иброҳим савганд ёд кардааст ва ба бутҳояшон чорае мебинад, гуфтанд: «Шунидаем, ки ҷавоне ба номи Иброҳим ба бадӣ аз онҳо сухан мегуфтааст».(2)

قَالُوا فَأْتُوا بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Сардорони қавм гуфтанд: «Иброҳимро ба назди мардум биёваред, то бошад, ки онҳо шаҳодат диҳанд».

قَالُوٓا ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٢﴾

**62.** Гуфтанд: «Эй Иброҳим, оё ту бо маъбудони мо чунин кардаӣ?»

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Иброҳим гуфт: «Балки бути бузургтаринашон чунин кардааст. Агар сухан мегӯянд, аз онҳо бипурсед».

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\526

(2) Тафсири ибни Касир 5\349

**64.** Чун гумроҳиашон зоҳир шуд бо худ омаданд ва гуфтанд: «Бегумон шумо худ ситамкор ҳастед».

فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٤

**65.** Он гоҳ ба ҳайрат сар фурӯ доштанд ва боз ба саркашии худ бозгашта гуфтанд: «Ту худ медонӣ, ки инҳо сухан намегӯянд».

ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمۡ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ٦٥

**66.** Иброҳим барояшон гуфт: «Оё ғайри Аллоҳ чизеро мепарастед, ки шуморо на фоида мерасонад, на зиён.

قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦

**67.** Вой бар шумо ва вой бар чизҳое, ки ба ҷои Аллоҳ мепарастед. Оё хирад намеварзед?

أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧

**68.** Чун ҳақ зоҳир шуд ва ҳуҷҷаташон ботил гашт, гуфтанд: «Агар мехоҳед коре бикунед, ӯро бисӯзонед ва маъбудони худро нусрат диҳед».

قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨

**69.** Гуфтем: «Эй оташ, бар Иброҳим сард ва саломат бош!»[1]

قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70.** Қавмаш мехостанд барои Иброҳим макре биандешанд, вале Мо онҳоро зиёнкортарини мардум намудем.

وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠

---

(1) Пас Иброҳим на зарар дид на осеб

**71.** Ва наҷот додем Иброҳим ва Лутро аз душманашон Намруд ва қавмаш аз сарзамини Ироқ ба сӯи сарзамини Шом, ки дар он барои ҷаҳониён баракат ниҳодаем,[1]

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**72.** Ва ба Иброҳим Исҳоқро ва илова бар он наберае, чун Яъқубро бахшидем. Ва ҳамаро аз шоистагон гардонидем.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢

**73.** Ва ҳама Иброҳиму Исҳоқ ва Яъқубро пешвоёне сохтем, ки ба амри Мо ҳидоят мекарданд. Ва анҷом додани корҳои нек ва барпой доштани намоз ва додани закотро ба онҳо ваҳй кардем ва ҳама парастандаи Мо буданд.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا عَٰبِدِينَ ٧٣

**74.** Ва ба Лут ҳукму илм додем ва ӯро аз деҳае (Садум), ки мардумаш корҳои палид мекарданд, наҷоташ бахшидем. Ҳароина ба сабаби анҷом додани корҳои нопок ва мункар онҳо мардуми баду фосиқ буданд![2]

وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤

**75.** Лутро дар раҳмати хеш дохил кардем, ки албатта ӯ аз шоистагон буд.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\468

(2) Тафсири Бағавӣ 5\331

**76.** Ва Нӯҳро ёд кун эй Расул, ки пеш аз ту ва пеш аз Иброҳиму Лут, Моро нидо кард. Пас, дуъои ӯро қабул кардем ва ӯ ва хонадонашро аз ранҷи бузург наҷот додем.

وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

**77.** Ва ӯро бар мардуме, ки оёти Моро дурӯғ мебароварданд, пирӯзӣ додем. Ҳамоно онон мардуми бад буданд, пас Мо ҳамаро ғарқ сохтем.

وَنَصَرْنَٰهُ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ва Довуду Сулаймонро ёд кун эй Расул, он гоҳ ки дар бораи киштзоре доварӣ карданд, ки гӯсфандони қавме шабона ба киштзори дигаре даромада дар он ҷо чарида киштзорашро талаф доданд. Ва Мо шоҳиди доварии онҳо будем. Пас Довуд ҳукм кард: гӯсфандоне, ки киштзорро талаф додаанд, ба соҳиби замин дода шавад. Аммо Сулаймон ҳукми дуруст кард, ки соҳибони гӯсфандон, гусфандонро ба соҳиби киштзор медиҳад ва аз насли он ва пашми он ва аз шири он истифода мебарад, то баробар шудани қимати кишт, баъд аз он соҳибони гӯсфандон гӯсфандонро мегиранд.(1)

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِى ٱلْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ ٱلْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\528

فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَسَخَّرۡنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلۡجِبَالَ يُسَبِّحۡنَ وَٱلطَّيۡرَۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ٧٩

**79.** Ва ин шеваи довариро ба Сулаймон омӯхтем ва ҳар якеро ҳукму илме додем ва кӯҳҳоро мутеъи Довуд гардонидем, ки онҳо ва паррандагон бо ӯ (Довуд) тасбеҳ мегуфтанд ва ин ҳамаро Мо кардем.

وَعَلَّمۡنَٰهُ صَنۡعَةَ لَبُوسٖ لَّكُمۡ لِتُحۡصِنَكُم مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ شَٰكِرُونَ ٨٠

**80.** Ва ба ӯ омӯхтем, то бароятон зиреҳ бисозад. То шуморо ба ҳангоми ҷангиданатон ҳифз кунад. Пас оё неъматеро, ки Аллоҳ таъоло ба шумо арзонӣ кард ба воситаи бандааш Довуд алайҳиссалом шукркунанда ҳастед? [1]

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١

**81.** Ва барои Сулаймон тундбодро фармонбардор кардем, ки ба амри ӯ ба сӯи сарзамини (Шом), ки баракаташ дода будем, ҳаракат мекард. Ва мо ба ҳар чизе огоҳем.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ٨٢

**82.** Ва гурӯҳе аз шайтонҳо (ҷинҳо) барояш дар баҳр шиноварӣ мекарданд ва аз он барояш дурру гавҳарро мебароварданд ва ҷуз он ба корҳои дигар машғул буданд ва Мо ҳофизи онҳо будем[2].

(1) Тафсири Саъдӣ 1\528

(2) Тафсири Саъдӣ 1\528

**83.** Ва ёд кун эй Расул, ки Мо Айюбро ба касалии бузург имтиҳонаш кардем, ки аҳл ва молу фарзандаш аз даст рафтанд, пас, сабр кард ва умеди савоб кард, он гоҳ, ки Парвардигорашро нидо дод: «Ба ман беморӣ ва ранҷ расидааст ва Ту меҳрубонтарини меҳрубононӣ, пас маро шифо деҳ».[1]

۞وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Пас дуъояшро иҷобат кардем. Ва он чиро, ки аз ранҷ бо вай буд, аз ӯ дур кардем ва хонадонашро ва монанди онҳоро бо онҳо ба ӯ бозгардонидем. Ва ин раҳмате буд аз ҷониби Мо, то ибодаткунандагон ҳамеша ба ёд дошта бошанд.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَكَشَفْنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرٍّۢ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةًۭ مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ва Исмоил ва Идрис ва Зулкифлро ёд кун, ки ҳама аз сабркунандагон дар тоъати Аллоҳ ва дур аз маъсияти Аллоҳ ва розишаванда бар қазову қадари Аллоҳ буданд.[2]

وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ كُلٌّۭ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ононро дар раҳмати худ даровардем ва ба дурустӣ, ки онҳо ҳам дар зоҳир ва ботин аз шоистагон буданд.

وَأَدْخَلْنَٰهُمْ فِي رَحْمَتِنَآ ۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\529

(2) Тафсири Саъдӣ1\529

**87.** Ва Зуннун; (Юнус ибни Матто алайҳиссалом) ро ёд кун, ки Аллоҳ таъоло ӯро ба сӯи қавмаш фиристод то қавмашро даъват намояд, вале даъвати ӯро қабул накарданд ва ӯ ваъда бар азобашон кард, тавба накарданд ва худ сабр накард, чун хашмнок бирафт ва пиндошт, ки ҳаргиз бар ӯ танг намегирем, лекин Аллоҳ таъоло ӯро ба тангӣ ва зиндон имтиҳон кард, ки моҳӣ ӯро дар баҳр ба ҳалқаш фурӯ бурд. Ва дар се торикӣ; торикии шаб ва баҳр ва шиками моҳӣ тавба карда нидо дод: «Ҳеҷ Аллоҳе барҳақ ҷуз Ту нест. Ту пок ҳастӣ ва ман аз ситамкорон ҳастам».[1]

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٧

**88.** Пас дуъояшро қабул кардем ва ӯро аз ғам наҷот додем ва ҳамчунин мӯъминонро наҷот медиҳем.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

**89.** Ва Закариёро ёд кун, ки дар пиронсолӣ аз Аллоҳ талаби фарзанд кард, он гоҳ ки Парвардигорашро нидо кард: «Эй Парвардигори ман, маро танҳо магузор. Ва Ту беҳтарини ворисонӣ!»

وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٨٩

(1) Тафсири Бағавӣ 5\351

**90.** Дуъояшро қабул кардем ва ба ӯ Яҳёро бахшидем ва занашро барояш дар ахлоқ ва ҳомиладорӣ ва вилодат шоиста гардонидем. Ба дурустӣ, ки ин пайғамбарон дар корҳои нек шитоб мекарданд ва ба биму умед Моро мехонданд ва дар баробари Мо фурӯтан буданд.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ٩٠

**91.** Ва ёд кун эй Расул он занро (яъне, қиссаи Марям, духтари Имрон)-ро, ки шармгоҳи худро аз ҳаром нигоҳ дошт ва Мо аз рӯҳи Худ дар ӯ дамидем (яъне, бе ҳеҷ шавҳар ҳомиладор шуд), пас, ӯ ва фарзандаш (Исо алайҳиссалом)-ро барои ҷаҳониён ибрате гардонидем.[1]

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١

**92.** Гуфтем: Эй мардум ба дурустӣ, ки ин дини шумост, дини ягона ва он ислом аст, ки ҳамаи паёмбарони гузашта бар он буданд. Ва албатта Ман Парвардигори шумоям, пас Маро бипарастед![2]

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ٩٢

**93.** Лекин мардум бар паёмбарони худ ихтилоф карданд.[3] Ва дар дини хеш

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\530

(2) Тафсири Табарӣ 18\523

(3) Пас аз ибодати Офаридагорашон ба ибодати мардум рӯй оварданд.

фирқа-фирқа шуданд. Ҳама ба назди Мо бозмегарданд ва бар он чи ки кардаанд, муҳосаба карда мешаванд![1]

**94.** Ҳар кас, ки коре шоиста кунад ба қадри тавоноиаш ва дар ҳоле ки имон оварда бошад ба Аллоҳ ва Расулаш, Аллоҳ таъоло амали ӯро барбод нахоҳад кард, балки чандон зиёд хоҳад кард ва рӯзи қиёмат амалашро навишта меёбад.[2]

فَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ва шаҳреро, ки ба сабаби куфр ва зулмашон ба ҳалокат расонидаем (мардумашро), муҳол аст, ки ба дунё бозгарданд.[3]

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَآ أَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** То он гоҳ, ки пеши роҳи Яъҷуҷу Маъҷуҷ кушода шаванд ва онон аз баландиҳо ба шитоб фароянд.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٍ يَنسِلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ва дар ин вақт ваъдаи ростин наздик гардад ва он гоҳ якбора чашмони кофирон боло дӯхта шавад, (гӯянд): «Вой бар мо, дар ҳақиқат мо аз ин ҳол ғофил будем. Балки мо ситамкор будем!»

وَٱقْتَرَبَ ٱلْوَعْدُ ٱلْحَقُّ فَإِذَا هِىَ شَٰخِصَةٌ أَبْصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يَٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا بَلْ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٩٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\530

(2) Тафсири Саъдӣ 1\531

(3) Тафсири Табарӣ 18\525

**98.** Ҳамоно шумо эй кофирон ва он чизҳое, ки ғайри Аллоҳ мепарастидед аз бутон, ҳезумҳои ҷаҳаннамед. Шумо ба ҷаҳаннам ворид хоҳед шуд!

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨

**99.** Агар инҳо маъбудони ҳақиқӣ ва лоиқи парастиш мебуданд, ба ҷаҳаннам намерафтанд ва ҳол он ки ҳама (ибодаткунанда ва ибодат кардашуда) дар ҷаҳаннам ҷовидонанд.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩

**100.** Онон (бутпарастон) дар ҷаҳаннам фарёд мекашанд ва ҳол он ки онҳо дар он ҷо ҳеҷ намешунаванд фарёди якдигарашонро.

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

**101.** Ба дурустӣ, касоне ки барояшон аз ҷониби Мо аз пештар некӯӣ муқаррар шуд, аз дӯзах дур нигоҳ дошта мешаванд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ١٠١

**102.** Инҳо ҳатто садои оташи дӯзахро намешунаванд ва дар биҳишт, ки ҳар чӣ ки дилхоҳашон аст, муҳайёст, ва дар он ҷо ҷовидонанд.

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ١٠٢

**103.** Рӯзи қиёмат он ваҳшати бузург ғамгинашон накунад ва фариштагон ба дидорашон оянд башорат диҳанд, ки ин ҳамон рӯзест, ки ба шумо савобҳои бисёр ваъда дода буданд.

لَا يَحۡزُنُهُمُ ٱلۡفَزَعُ ٱلۡأَكۡبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوۡمُكُمُ ٱلَّذِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ١٠٣

**104.** Рӯзе, ки осмонро чун саҳифаи навишта дар ҳам печонем. Ва чунон ки нахустин бор биёфаридем, онро аз сар бозгардонем. Ин ваъдаест, ки бароварданаш бар ӯҳдаи Мост, албатта Мо чунон хоҳем кард.

يَوْمَ نَطْوِي ٱلسَّمَآءَ كَطَيِّ ٱلسِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُۥ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ва ба ростӣ дар Забур (китобҳои нозил шуда) навиштаем пас аз он ки дар Лавҳи Маҳфуз навишта шуд, ки ҳамоно заминро бандагони солиҳи ман ба ирс мебаранд

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعْدِ ٱلذِّكْرِ أَنَّ ٱلْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ ٱلصَّٰلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ва дар ин китоб таблиғест (далели кофӣ) барои ибодаткунандагон!

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوْمٍ عَٰبِدِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ва нафиристодем туро эй Расул ҷуз он, ки ба мардуми ҷаҳон раҳмате арзонӣ дорем. Пас касе имон овард ба ту некбахт гашт ва наҷот ёфт ва касе ки имон наовард ноумед гашт ва зиён дид.(1)

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Бигӯ: «Ҳамоно ба ман ваҳй шуда, ки маъбуди шумо ки сазовори ибодат аст Аллоҳи яктост, оё ба он таслим мешавед?» Пас таслим шавед ва дар ибодаташ сар фурӯ оред.(2)

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٨﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\552

(2) Тафсири Саъдӣ 1\532

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُلۡ ءَاذَنتُكُمۡ عَلَىٰ سَوَآءٖۖ وَإِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٞ مَّا تُوعَدُونَ ١٠٩

**109.** Пас агар онҳо аз Ислом рӯй гардониданд, бигӯ: «Шуморо хабар додам, то ҳама дар огоҳӣ баробар бошед. Ва ман намедонам, он чӣ шуморо ба азобе ваъда дода мешавед, наздик аст ё дур.

إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا تَكۡتُمُونَ ١١٠

**110.** Ҳамоно Ӯст, ки медонад ҳар суханеро, ки ба овози баланд гӯед ё дар дил пинҳон доред ва ба он муҳосаба карда мешавед.

وَإِنۡ أَدۡرِي لَعَلَّهُۥ فِتۡنَةٞ لَّكُمۡ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ١١١

**111.** Ва намедонам шояд ин таъхири азоб озмоише барои шумо ва баҳрамандӣ, то муддате бошад, ки куфратон зиёд гардад ва ба азоби бузург дучор гардед.(1)

قَٰلَ رَبِّ ٱحۡكُم بِٱلۡحَقِّۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١١٢

**112.** Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам гуфт: «Эй Парвардигори ман, байни ман ва байни касе, ки маро дурӯғ баровард ба ҳақ доварӣ кун. Ва Парвардигори мо Аллоҳи меҳрубон аст, ки аз Ӯ мадад пурсида мешавад дар баробари он чи шумо баён мекунед».(2)

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\532

(2) Тафсири Табарӣ 18\554

## Сураи Ҳаҷ




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 78 оят иборат аст**

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

1. Эй мардум, аз азоби Парвардигоратон бо иҷро намудани амрҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш битарсед, ки албатта, зилзилаи қиёмат ҳодисаи бузургест, ки андоза ва сифати он зилзиларо ва чи гуна шуданашро ҳеҷ кас надонад, ба ҷуз Парвардигори ҷаҳониён.[1]

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

2. Он рӯз, барпо шудани қиёматро бубинед, ки ҳар ширдиҳанда аз тифле, ки шир медиҳад, ғофил шавад ва ҳар зани бордор бори шиками худро[2] бар замин гузорад ва мардумро чун маст бинӣ, ҳол он ки маст нестанд, балки азоби Аллоҳ бисёр сахт аст, ки ақлу идрокашонро рабудааст.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

3. Баъзе аз мардуми аҳли куфр бе ҳеҷ донише дар бораи Аллоҳ баҳс мекунанд ва дар қудрати Аллоҳ шак меоранд,

(1) Тафсири Саъдӣ 1\532

(2) Фарзанди норасидаро

ки чи гуна аз нав зинда хоҳем шуд? Ва ҳар шайтони саркашро пайравӣ мекунанд.

4. Дар қазои илоҳӣ бар шайтон чунин муқаррар шудааст, ки ҳар кас, ки шайтонро дӯст бидорад ва пайравӣ намояд, пас шайтон ӯро гумроҳ мекунад ва ӯро ба сӯи азоби оташи сӯзон мебарад.[1]

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

5. Эй мардум, агар дар шубҳа ҳастед аз рӯзе, ки Аллоҳ мурдаҳоро зинда мегардонад, Мо падари шуморо аз хок, сипас насли вайро аз нутфае, ки дар раҳми зан қарор мегирад, сипас аз *лахтаи* хуне, ки он ба қудрати Аллоҳ баста мегардад, сипас аз порагӯшти шаклёфта, ки дар муддати муайян таваллуд мешавад ва гоҳ ношаклёфта, ки пеш аз муддати таваллуд, меафтад, биёфаридаем, то қудрати худро бароятон ошкор кунем. Ва то замоне муъайян ҳар чиро хоҳем, дар раҳмҳо нигаҳ медорем сипас аз батни модаратон шуморо кӯдаке берун меоварем. Сипас, шуморо тарбият мекунем то ба ниҳояти ҷавонии худ бирасед. Баъзе

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ وَأَنۢبَتَتۡ مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

(1) Тафсири ибни Касир 5\394

аз шумо мемиранд ва баъзе ба пирию фартутӣ бурда мешаванд, то он гоҳ ки ҳар чӣ омӯхтаанд, фаромӯш кунанд. Ва ту заминро хушкшуда мебинӣ. Чун борон бар он бифиристем, дар ҷунбиш ояд ва сабзиш ёбад ва аз ҳар навъ гиёҳи зебо ва хуррам бирӯёнад.(1)

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ۝٦

**6.** Ин ҳама далелҳои зикршуда ба сабаби он аст, ки Аллоҳ ҳақ аст, мурдагонро зинда месозад ва албатта Ӯ бар ҳама чиз тавоно аст.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡعَثُ مَن فِي ٱلۡقُبُورِ ۝٧

**7.** Ва ба дурустӣ, ки қиёмат хоҳад омад, шубҳае дар он нест. Ва Аллоҳ ҳамаи касонеро, ки дар гӯрҳо ҳастанд, зинда мекунад.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ۝٨

**8.** Ва аз миёни мардуми куффор касест, ки дар бораи ягонагии Аллоҳ бе ҳеҷ донише ва ҳеҷ роҳнамоӣ ва ҳеҷ китоби равшанибахше баҳс мекунад.

ثَانِيَ عِطۡفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ لَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ۝٩

**9.** Гарданро ба такаббур ба як сӯ мегардонад, то мардумро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ созад. Насиби ӯ дар дунё хорист ва дар рӯзи қиёмат азоби оташро ба ӯ мечашонем.

(1) Тафсири Бағавӣ 5\367

**10.** Барои он саркаш гуфта мешавад: Ин ҷазои корҳоест, ки пеш аз ин кардаӣ ва Аллоҳ бе гуноҳ ба бандагонаш ситам намекунад.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠

**11.** Ва аз миёни мардум касест, ки ислом овардааст, вале дар қалбаш имон дохил нашудааст Аллоҳро бо шубҳа мепарастад. Агар хайре ба ӯ расад, дилаш ба он хайр ором гираду мутмаин шавад ва дар ибодати Аллоҳ бардавом истад ва агар озмоише (балое) пеш ояд, рӯй бартобад. Дар дунёву охират зиён бинад ва он зиёни ошкору равшан аст.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١

**12.** Ва он зиёндида ғайри Аллоҳ касеро мехонад, ки на зиёне ба ӯ мерасонад ва на фоидае ва ин гумроҳиест беинтиҳо.

يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٢

**13.** Касеро мехонад, ки зиёнаш наздиктар аз суди ӯ. Ва чӣ ҳамдамон ва дӯстони баде ҳастанд. (Яъне, мурод аз ин бутҳояшон аст).[1]

يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣

**14.** Ҳамоно Аллоҳ касонеро, ки имон оварда ва корҳои шоиста кардаанд, ба бустонҳое, ки дар зери он ҷӯйҳо ҷорӣ мешаванд, дохил

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\534

месозад ва Аллоҳ ҳар чӣ хоҳад, ҳамон мекунад.

**15.** Касе мепиндошт, ки Аллоҳ дар дунёву охират, ҳаргиз, ӯро (дини Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро) нусрат намедиҳад ва ба ин хотир асабонӣ аст, пас ресмоне аз сақфи хонааш биёвезад, то худро хафа кунад сипас ресмонро бибурад ва бингарад, ки оё ин ҳила хашмашро дур мекунад? (Хулосаи маъно ин аст, ки ҳамон тавре ки расидани ӯ ба осмон ғайри мумкин аст, ҳаргиз Аллоҳ нусрати паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро қатъ намегардонад)[1]

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ
فَلۡيَنظُرۡ هَلۡ يُذۡهِبَنَّ كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ١٥

**16.** Ва ин гуна Қуръонро ба сурати оёти равшан нозил кардем. Ва аммо ҳидоят дар дасти Аллоҳ аст, Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ҳидоят мекунад.[2]

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ
يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ١٦

**17.** Аллоҳ миёни онон, ки имон ба Аллоҳ ва расулаш овардаанд ва онон, ки дини яҳуд ё собиён[3] ё насоро ё маҷусиятро (оташпарастӣ)

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ
وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ
أَشۡرَكُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١٧

(1) Тафсири Табарӣ 18\580

(2) Тафсири Саъдӣ 1\535

(3) Онҳо қавмеанд, ки бар фитраташон боқӣ монданд ва дини муқарраре надоранд, ки ба он пайравӣ намоянд.

баргузидаанд ва онон, ки мушрик шудаанд, дар рӯзи қиёмат ҳукм мекунад ва мӯъминонро ба ҷаннат ва кофиронро ба дӯзах медарорад. Бегумон Аллоҳ бар ҳама чиз огоҳ аст! Ва ҳар якро мувофиқи аъмолаш ҷазои муносиб медиҳад[1]

**18.** Оё надидаӣ, эй Паёмбар тамоми касоне, ки дар осмонҳову замин ҳастанд ва офтобу моҳ ва ситорагону кӯҳҳо ва дарахтону чаҳорпоён ва бисёре аз мардум Аллоҳро саҷда мекунанд Ва бисёр касон ҳастанд, ки азоб бар онҳо муқаррар шудааст ва ҳар киро Аллоҳ хор созад, гиромидорандае надорад. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ ҳар чӣ бихоҳад, ҳамон мекунад.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسْجُدُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلْجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ ٱلْعَذَابُ ۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّكْرِمٍ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ١٨

**19.** Ин ду гурӯҳ: (аҳли имон ва аҳли куфр) душманони якдигаранд дар бораи Парвардигорашон ба хусумат бархостаанд. Ҳар яке худро ҳақ медонад. Пас, онон, ки кофир шуданд, барояшон ҷомаҳое аз оташ бурида шудааст,

۞ هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ ٱلْحَمِيمُ ١٩

(1) Тафсири Ибни Касир 5\402

ки ҷасадҳояшонро бирён мекунад ва аз боло бар сарашон оби ҷӯшон мерезанд.

**20.** Ба он оби ҷӯшон ҳар чӣ дар даруни шикам доранд ва низ пӯстҳояшон гудохта мешавад.

يُصۡهَرُ بِهِۦ مَا فِي بُطُونِهِمۡ وَٱلۡجُلُودُ ٢٠

**21.** Ва барои азоб додани онҳо гурзҳои оҳанин муҳайё аст.

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنۡ حَدِيدٖ ٢١

**22.** Ҳар гоҳ, ки бихоҳанд аз он азоб, аз он андӯҳ берун оянд, бори дигар ононро ба он бозгардонда мешаванд. Ва ба онон гуфта мешавад; ки бичашед азоби оташи сӯзонро.

كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا مِنۡ غَمٍّ أُعِيدُواْ فِيهَا وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٢٢

**23.** Аллоҳ касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ба биҳиштҳое, ки дар зери он ҷӯйҳо меравад, дохил месозад. Дар он ҷо бо дастбандҳое аз тиллову марворид ороста шаванд ва либосашон дар он ҷо аз ҳарир (абрешим) аст.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٢٣

**24.** Онон дар дунё ба сӯи сухани пок тавҳид роҳ ёфтанд ва ба сӯи роҳи ислом, ки баранда ба ҷаннат аст, роҳнамоӣ шудаанд.[1]

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَهُدُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡحَمِيدِ ٢٤

(1) Тафсири Табарӣ 18\595

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ ٱلَّذِي جَعَلۡنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلۡعَٰكِفُ فِيهِ وَٱلۡبَادِۚ وَمَن يُرِدۡ فِيهِ بِإِلۡحَادِۭ بِظُلۡمٖ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٥

**25.** Онҳое, ки кофир шудаанд ба он чи ки Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) овард ва мардумро аз роҳи Аллоҳ ва Масҷидулҳаром, ки барои мардуми чи муқиму чи мусофир баробар аст, бозмедоранд ва низ ҳар киро дар он ҷо қасди каҷравӣ ё ситамкорӣ дошта бошад, ба ӯ азоби дардовар бичашонем.

وَإِذۡ بَوَّأۡنَا لِإِبۡرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلۡبَيۡتِ أَن لَّا تُشۡرِكۡ بِي شَيۡـٔٗا وَطَهِّرۡ بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ٢٦

**26.** Ва эй Паёмбар, ба ёд ор замонеро, ки ҷойгоҳи хонаи Аллоҳро барои Иброҳим муайян сохтем ва ба ӯ гуфтем: «Ҳеҷ чизро шарики Ман масоз ва хонаи Маро барои тавофкунандагон ва ба намоз истодагон ва рукуъкунандаву саҷдакунандагон покиза бидор».

وَأَذِّن فِي ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَجِّ يَأۡتُوكَ رِجَالٗا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٖ يَأۡتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٖ ٢٧

**27.** Ва эй Иброҳим, мардумро ба воҷиб будани ҳаҷ даъват кун, то пиёда ё савор бар шутурони лоғар, ки асари заҳмати сафар онҳоро хаста кардааст, аз роҳҳои дур назди ту биёянд.

لِّيَشۡهَدُواْ مَنَٰفِعَ لَهُمۡ وَيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡلُومَٰتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۖ فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡبَآئِسَ ٱلۡفَقِيرَ ٢٨

**28.** То шоҳиди манфиатҳои худ бошанд; аз омурзиши гуноҳҳояшон ва савобҳои қурбониашон ва тоъаташон ва савдоҳояшон ва номи Аллоҳро дар рӯзҳое муъайян

(даҳаи аввали зулҳиҷҷа ва серӯзи пас аз он) ба ҳангоми забҳи чорпоён; (аз шутур, гов ва гӯсфандон), ки Аллоҳ ризқи рӯзии онҳо сохтааст, ёд кунанд. Пас аз онҳо бихӯреду бенавоёни фақирро низ таъом диҳед.[1]

**29.** Сипас чиркро[2] аз худ дур кунанд ва назрҳои хешро адо кунанд ва бар он хонаи кӯҳансол (Каъба) тавоф кунанд.

ثُمَّ لۡيَقۡضُواْ تَفَثَهُمۡ وَلۡيُوفُواْ نُذُورَهُمۡ وَلۡيَطَّوَّفُواْ بِٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٢٩

**30.** Ин аст ҳукми Аллоҳ дар он чи гузашт ва ҳар кас шаъоири[3] Аллоҳро бузург шуморад, пас ин дар назди Парвардигораш барояш беҳтар аст. Ва чорпоён бар шумо ҳалоланд, магар онҳое, ки бароятон хонда шуд: аз моли худмурда, хун ва дигар чизҳои харомшуда. Пас аз палидиҳое, ки баъзе аз онҳо бутҳо ҳастанд, дурӣ кунед ва аз сухани ботилу дурӯғ низ парҳез кунед.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦۗ وَأُحِلَّتۡ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱجۡتَنِبُواْ ٱلرِّجۡسَ مِنَ ٱلۡأَوۡثَٰنِ وَٱجۡتَنِبُواْ قَوۡلَ ٱلزُّورِ ٣٠

**31.** Дар дини Аллоҳ рост бошед, барои Аллоҳ ҳеҷ гуна шарике муқаррар накунед ва ҳар кас, ки ба Аллоҳ ширк оварад,

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيۡرَ مُشۡرِكِينَ بِهِۦۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخۡطَفُهُ ٱلطَّيۡرُ أَوۡ تَهۡوِي بِهِ ٱلرِّيحُ فِي مَكَانٖ سَحِيقٖ ٣١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 5\380

(2) Олудагиҳо ва чизҳои зиёдатии бадан, мисли нохун ва мӯй. Тафсири Бағавӣ 5\380

(3) Ибодатҳо ва қурбониҳо ҳангоми адои ҳаҷ.

чун касест, ки аз осмон фурӯ афтад ва паррандае ӯро бирабояд ё боде ба макони дуре рӯфта партофтааст.

**32.** Ин аст ҳукми Аллоҳ ва касоне, ки шиъорҳои Аллоҳро бузург мешуморанд; (аз ибодатҳо ва қурбониҳо) ба дурустӣ ин корашон нишони парҳезгории дилҳост.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقۡوَى
ٱلۡقُلُوبِ ٣٢

**33.** Аз он шутурони қурбонӣ то замоне муайян бароятон фоидаҳоест, сипас ҷои қурбониашон дар он хонаи кӯҳансол (Каъба) аст.

لَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ مَحِلُّهَآ
إِلَى ٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٣٣

**34.** Барои ҳар уммате тарзи қурбониро муаяйн сохтаем, то номи Аллоҳро ба ҳангоми забҳ бар чорпоёне, ки қурбонӣ карда мешаванд бар забон ронанд. Пас маъбуди шумо маъбуди яктост, дар баробари Ӯ таслим шавед. Ва фӯрутанонро[1] ба некиҳои дунёву охират хушхабар деҳ.

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكٗا لِّيَذۡكُرُواْ
ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۗ
فَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَلَهُۥٓ أَسۡلِمُواْۗ وَبَشِّرِ
ٱلۡمُخۡبِتِينَ ٣٤

**35.** Касоне ҳастанд, чун номи Аллоҳ бурда шавад, дилҳояшон аз тарси Ӯ ҳаросон мегардад ва дар баробари мусибатҳое, ки ба онҳо мерасад, сабр меварзанд ва намозро барпо медоранд

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ
وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمۡ وَٱلۡمُقِيمِي
ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٥

(1) Касонеанд, ки дар баробари бандагони Аллоҳ хоксоранд

ва аз он чӣ рӯзиашон додаем, нафақа мекунанд.

**36.** Шутурони қурбониро барои шумо аз шаъоири Аллоҳ қарор додем, то ба он ба сӯи Аллоҳ наздик шавед. Шуморо дар онҳо хайру баракатест; аз хӯрдан, садақа кардан ва савоб гирифтан. Пас ҳангоми қурбонӣ, дар ҳоле, ки бар пой истодаанд, номи Аллоҳро бар онҳо бихонед ва чун паҳлӯяшон бар замин расид, аз гӯшти онҳо бихӯред ва фақирони боқаноат ва гадоёнро бихӯронед. Ин гуна Мо онҳоро барои шумо ром кардем. Бошад, ки шумо сипосгузорӣ кунед![1]

وَٱلۡبُدۡنَ جَعَلۡنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ لَكُمۡ فِيهَا خَيۡرٞۖ فَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا صَوَآفَّۖ فَإِذَا وَجَبَتۡ جُنُوبُهَا فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡقَانِعَ وَٱلۡمُعۡتَرَّۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرۡنَٰهَا لَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٣٦

**37.** Ҳаргиз гӯштҳо ва хунҳои қурбониён ба Аллоҳ намерасад, чунки Аллоҳ бениёз ва лоиқи ситоиш аст, балки парҳезгории шумо, (яъне ихлосу нияти шумо) ба Ӯ мерасад. Ҳамчунин онҳоро бароятон мусаххар намуд, то Аллоҳро ба хотири он, ки ҳидоятатон кардааст, ба бузургӣ ёд кунед. Ва некӯкоронро мужда бидеҳ!

لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقۡوَىٰ مِنكُمۡۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمۡ لِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمۡۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\538

**38.** Ба ростӣ, Аллоҳ аз касоне, ки имон овардаанд, дифоъ мекунад, зеро Аллоҳ хиёнаткорони носипосро дӯст надорад!

۞إِنَّ ٱللَّهَ يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٖ كَفُورٍ ٣٨

**39.** (Дар ибтидои ислом ҷангидан бар муқобили куффор мамнӯъ буд ва бар азияти онҳо сабр кардан маъмӯр буд. Пас вақте, ки азияти мушрикон то ҷое расид, ки Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам аз Макка ба Мадина ҳиҷрат намуд ва ислом қувват пайдо кард.) Ба мусалмонон ҷангидан бо куффор рухсат дода шуд, ба сабаби он ки онҳо мавриди ситам қарор гирифтаанд ва бегумон Аллоҳ бар ёрӣ кардан ва пирӯз гардонидани онҳо тавоност.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمۡ ظُلِمُواْۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصۡرِهِمۡ لَقَدِيرٌ ٣٩

**40.** Онҳое, ки ба ноҳақ аз диёрашон ронда шудаанд, гуноҳашон танҳо ин буд, ки мегуфтанд: «Парвардигори мо Аллоҳи яктост?» Ва агар Аллоҳ баъзе аз мардумро ба василаи баъзе дигар дафъ намекард, бегумон хилватхонаҳои роҳибон[1] ва ибодатхонаҳои насоро ва яҳуд ва масоҷиди

ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيۡرِ حَقٍّ إِلَّآ أَن يَقُولُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّهُدِّمَتۡ صَوَٰمِعُ وَبِيَعٞ وَصَلَوَٰتٞ وَمَسَٰجِدُ يُذۡكَرُ فِيهَا ٱسۡمُ ٱللَّهِ كَثِيرٗاۗ وَلَيَنصُرَنَّ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٤٠

(1) Ибодатхонаи донишмандони насоро

мусалмонон, ки дар онҳо номи Аллоҳ бисёр ёд карда мешавад, вайрон мегардид. Ва албатта Аллоҳ ёрӣ мекунад касеро, ки дини Ӯро ёрӣ медиҳад. Бегумон Аллоҳ тавонову пирӯзманд аст бар ҳамаи халоиқ ва ғолиб аст ва ҳама дар ихтиёри Ӯянд[1]

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُواْ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَنَهَوۡاْ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٤١

**41.** Ҳамон касоне, ки агар дар замин ба онҳо қудрат диҳем, намозро дар вақташ мегузоранд ва закоти молро бар мустаҳиқаш медиҳанд ва амр ба маъруфу наҳй аз мункар мекунанд. Ва саранҷоми ҳамаи корҳо аз они Аллоҳ аст!

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَثَمُودُ ٤٢

**42.** Эй Расул, ғамгин набош, агар инҳо туро дурӯғгӯ баророванд, пеш аз онҳо қавми Нӯҳу Од ва Самудро низ дурӯғ бароварда буданд,

وَقَوۡمُ إِبۡرَٰهِيمَ وَقَوۡمُ لُوطٖ ٤٣

**43.** ва низ қавми Иброҳим ва қавми Лут,

وَأَصۡحَٰبُ مَدۡيَنَۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰۖ فَأَمۡلَيۡتُ لِلۡكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٤

**44.** ва мардуми Мадян[2] ва Мӯсоро низ дурӯғгӯ шумориданд. Ман ба кофирон мӯҳлат додам, ва ба зудӣ онҳоро ба ҷурми гуноҳашон ҷазо накардам, сипас онҳоро ба азоб

(1) Тафсири Саъдӣ 1\540

(2) Қавми Шуъайб алайҳиссалом

гирифтор намудам. Ва (бингар) уқубати Ман чӣ гуна буд?[1]

**45.** Чӣ бисёр шаҳрҳоеро дар ҳоле, ки аҳлаш ситамкор буданд, нобуд кардаем ва чунон ки сақфҳояшон бар деворҳояшон фурӯ рехтааст ва чӣ бисёр чоҳҳо, ки бекор монд ва (низ) қасрҳои баланди гаҷкоришуда бесоҳиб монд.

فَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئۡرٖ مُّعَطَّلَةٖ وَقَصۡرٖ مَّشِيدٍ ٤٥

**46.** Оё қурайшиҳои беимон дар замин сайр намекунанд, то соҳиби дилҳое гарданд, ки ба василаи онҳо хирадмандона биандешанд, то ибрат бигиранд ва гӯшҳое, ки ба он бишнаванд, панд бигиранд? Бегумон чашмҳо нобино намегарданд, балки дилҳое, ки дар синаҳо ҷой доранд, аз дарк кардани ҳақ кӯр мешаванд.[2]

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَتَكُونَ لَهُمۡ قُلُوبٞ يَعۡقِلُونَ بِهَآ أَوۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ بِهَاۖ فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَلَٰكِن تَعۡمَى ٱلۡقُلُوبُ ٱلَّتِي فِي ٱلصُّدُورِ ٤٦

**47.** Ва кофирони Қурайш аз рӯи ҷаҳолаташон бо шитоб азобро аз ту -эй Расул- металабанд ва Аллоҳ ҳаргиз ваъдаи худро хилоф намекунад. Ва бегумон назди Парвардигори ту як рӯз аз рӯзҳои қиёмат монанди

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥۚ وَإِنَّ يَوۡمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلۡفِ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٤٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\540

(2) Тафсири Бағавӣ 5\391

ҳазор сол аст, ки шумо дар дунё мешумуред.[1]

**48.** Чӣ бисёр деҳаҳое буданд, ки мардумонашон золим буданд ва Ман мӯҳлаташон додам, сипас онҳоро ба азоб гирифтор намудам. Ва бозгашти ҳама назди Ман аст!

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَمۡلَيۡتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ ثُمَّ أَخَذۡتُهَا وَإِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ٤٨

**49.** Бигӯ -эй Расул-: «Эй мардум, ман барои шумо бимдиҳандаи ошкорам»

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٤٩

**50.** Пас онон, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, барои онҳо омурзиши гуноҳон аст ва аз ризқи рӯзии пок ва хубе бархӯрдоранд.

فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥٠

**51.** Ва онон, ки дар инкори оёти Мо мекӯшанд ва мехоҳанд Моро оҷиз кунанд, онҳо сокинони аҳли ҷаҳаннаманд.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡاْ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٥١

**52.** Мо пеш аз ту ҳеҷ расул ё паёмбареро нафиристодаем, магар он, ки чун ба хондани оёт машғул шуд, шайтон дар сухани ӯ чизе шубҳа меафканд. Ва он гоҳ Аллоҳ он чиро, ки шайтон афканда буд, аз байн мебарад, сипас оёти хешро устувор медорад ва Аллоҳ доно аст ба он чи ки шуд ва мешавад ва чизе

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٖ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلۡقَى ٱلشَّيۡطَٰنُ فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ ثُمَّ يُحۡكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\541

аз Ӯ пинҳон намемонад ва бо ҳикмат аст ҳар чизеро дар ҷояш қарор медиҳад![1]

**53.** То Аллоҳ он чиро ки шайтон барои бемордилоне, ки дар дилҳояшон шак ва нифоқ аст, меафканад ва онон, ки дилҳояшон аз имон овардани ба Аллоҳ сахт аст, озмуне қарор диҳад. Бегумон ситамкорон бар муқобили Аллоҳ ва расулаш дар мухолифат ва душмании дуру дароз ҳастанд.[2]

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِى ٱلشَّيْطَٰنُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Ва то соҳибони илм бидонанд, ки он (ваҳӣ) аз ҷониби Парвардигорат ҳақ аст ва ба он имон биёваранд ва дилҳояшон ба он ором гирад ва дар баробараш таслим ва фӯрутан шаванд. Ва ба дурустӣ, ки Аллоҳ касонеро, ки имон овардаанд, ба роҳи рост (яъне ислом) ҳидоят мекунад.[3]

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا۟ بِهِۦ فَتُخْبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Ҳамеша кофирон дар он чи Паёмбар овардааст шак мекунанд, то он гоҳ, ки қиёмат ногаҳон бар сарашон фаро расад ё ба

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\542

(2) Тафсири Табарӣ 18\669

(3) Тафсири Саъдӣ 1\542

азоби рӯзи наҳс[1] гирифтор оянд.

**56.** Фармонравоӣ дар он рӯз аз они Аллоҳ аст. Миёнашон ҳукм мекунад. Пас касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, дар боғҳои пурнозу неъмат (биҳишт) ҳастанд.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٥٦

**57.** Ва касоне, ки куфр варзидаанд ва оёти Моро дурӯғ шумурдаанд, барояшон азоби хоркунандае аст, ки онҳоро хору залил мегардонад![2]

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٥٧

**58.** Ва касоне, ки дар роҳи Аллоҳ барои нусрати дини Аллоҳ ҳиҷрат намуданд, сипас дар майдони ҷанг кушта шуданд ё дар бистари худ мурданд, албатта Аллоҳ ба онҳо дар ҷаннат ризқи нек медиҳад. Яқинан Аллоҳ беҳтарин рӯзидиҳандагон аст.[3]

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓاْ أَوۡ مَاتُواْ لَيَرۡزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٥٨

**59.** Ононро ба ҷое дароварад, ки онон он ҷоро дӯст доранд ва аз он хушнуд бошанд. Ва он ҷаннат аст. Ва албатта, Аллоҳ доно аст ба ҳоли шахсе, ки дар роҳи Ӯ ҳиҷрат намудааст ё барои дунё ҳиҷрат кардааст

لَيُدۡخِلَنَّهُم مُّدۡخَلٗا يَرۡضَوۡنَهُۥۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٞ ٥٩

(1) Азоби рӯзе, ки ҳеҷ хайру хубӣ дар он нест.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\543

(3) Тафсири ибни Касир 5\447

ва бурдбор аст аз он касоне, ки Ӯро нофармонбардорӣ мекунанд ва фавран онҳоро ба азоб намегирад![1]

**60.** Ҳукм бар ин аст, ҳар кас ситам кунад, барои ӯ ҷоиз аст, ба андозае, ки ба ӯ ситам шудааст, бар ҷинояткор ситам намояд баъд аз он ҷинояткор бар ӯ дубора ситам кунад, ба дурустӣ, ки Аллоҳ ситамдидаро ёриаш хоҳад кард. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ афвкунанда ва омурзанда аст гунаҳкоронро, фавран ба гуноҳашон азоб намедиҳад ва аз гуноҳашон дармегузарад.[2]

۞ ذَٰلِكَ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِىَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Ин ба он сабаб аст, ки Аллоҳ шабро дар рӯз ва рӯзро дар шаб дохил мегардонад ва бар яке аз он ду меафзояд ва аз дигаре мекоҳад ва баръакс. Ва Аллоҳ ба ҳамаи садоҳо шунавост ва ба ҳама корҳо биност.[3]

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٦١﴾

**62.** Ин ба он сабаб аст, ки Аллоҳ ҳақ аст ва он чӣ кофирон ҷуз Ӯ маъбуди дигаре мехонанд, ботил аст ва Ӯ баландмартабаву бузург аст.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٦٢﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\674

(2) Тафсири Саъдӣ 1\543

(3) Тафсири Саъдӣ 1\543

63. Оё надидаӣ, ки Аллоҳ аз осмон борон фиристод ва замин бар асари он сарсабзу хуррам мегардад? Албатта, Аллоҳ дар рӯёнидани наботот аз замин дақиқ ва огоҳ аст!

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿٦٣﴾

64. Аз они Ӯст он чӣ дар осмонҳо ва он чӣ дар замин аст. Ба дурустӣ, Аллоҳ бениёз ва сазовори ситоиш аст!

لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦٤﴾

65. Оё надидаӣ, ки Аллоҳ ҳар чиро дар рӯи замин ҳаст ва киштиҳоро, ки дар баҳр ба фармони Ӯ мераванд бароятон мусаххар гардонид. Ва Аллоҳ намегузорад осмон бар замин фурӯ резад, то ҳама ҳалок шаванд, магар ба изну хости худаш. Ба дурустӣ, ки Аллоҳ бар мардум бахшоянда ва меҳрубон аст.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦ وَيُمْسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى ٱلْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٥﴾

66. Ӯ Аллоҳ зотест, ки шуморо зиндагӣ бахшид ва шуморо аз нестӣ ба вуҷуд овардааст, сипас бимиронад ва баъд аз мурданатон шуморо боз зинда месозад. Бегумон инсон дар баробари неъматҳои Аллоҳ ношукр аст.[1]

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ ﴿٦٦﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 5\398

**67.** Барои ҳар уммате дине ниҳодем, то бар он дину оин амал кунанд. Пас дар бораи амр мушрикони Қурайш бо ту эй Расул ситеза накунанд ва мардумро ба сӯи Парвардигори худ даъват кун, бегумон ту бар роҳи рост ҳастӣ.

لِّكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلۡنَا مَنسَكًا هُمۡ
نَاسِكُوهُۖ فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِي ٱلۡأَمۡرِۚ وَٱدۡعُ
إِلَىٰ رَبِّكَۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدٗى مُّسۡتَقِيمٖ ٦٧

**68.** Ва агар бо ту эй Расул ситеза карданд, бигӯ барояшон: «Аллоҳ бар ҳар коре, ки мекунед, огоҳтар аст.

وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ ٦٨

**69.** Аллоҳ миёни шумо дар рӯзи қиёмат дар бораи он чӣ ихтилоф меварзидед, ҳукм хоҳад кард.[1]

ٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا
كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٦٩

**70.** Оё надонистаӣ, эй Расул, ки Аллоҳ ҳар чиро, ки дар осмонҳову замин аст, медонад. Бегумон тамоми инҳо дар китоби Лавҳи Маҳфуз сабт аст ва ин кор барои Аллоҳ осон аст.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ
ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧٠

**71.** Ва мушрикон ғайри Аллоҳ чизеро мепарастанд, ки Аллоҳ ҳеҷ далеле бар сиҳатии парастиши онҳо нозил накардааст ва чизеро мепарастанд, ки ба он илме надоранд. Ва барои ситамкорон ҳеҷ ёваре нест.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ
سُلۡطَٰنٗا وَمَا لَيۡسَ لَهُم بِهِۦ عِلۡمٞۗ وَمَا
لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٖ ٧١

(1) Дар ин оят одоби накуест ва ин оят рад аст дар ҷавоби шахсе, ки бо такаббур ҷидол мекунад.

**72.** Ва ҳангоме ки оёти равшани Мо бар онон хонда мешавад, дар чеҳраи кофирон нохӯширо мебинӣ; балки наздик аст ҳамла кунанд ба он касоне ки оёти Моро бар онҳо мехонанд. Бигӯ эй Расул барояшон: «Оё шуморо бар чизе бадтар аз ин огоҳ кунам? Ҳамон оташи ҷаҳаннам аст, ки Аллоҳ онро бар касоне, ки имон наовардаанд, ваъда додааст ва оташ, бад саранҷомест!»

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ تَعْرِفُ فِي وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْمُنكَرَ ۖ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۗ قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ ۗ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾

**73.** Эй мардум, мисоле оварда шуд. Ба он гӯш диҳед. Касонеро, ки ба ҷои Аллоҳ маъбуди худ мехонед ва мадад металабед, агар ҳама ҷамъ шаванд, магасеро (пашша) нахоҳанд офарид ва агар магасе чизе аз онҳо бирабояд, наметавонанд онро аз ӯ боз пас бигиранд. Пас толибу матлуб ҳарду (дармондаву) нотавонанд! Пас бо ин қадар хорию нотавонӣ чи гуна ин бутҳоро парастиш карда мешавад?[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ﴿٧٣﴾

**74.** Инҳо мушрикон Аллоҳро, чунонки лоиқи бузургии Ӯст, бузург надоштанд. Ҳароина Аллоҳ бар ҳама чиз нерӯманд ва пирӯз аст!

مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٤﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 18\686

**75.** Аллоҳ аз миёни фариштагону мардумон расулоне ихтиёр мекунад. Албатта, Аллоҳ ба гуфтори бандаҳояш шунаво аст ва ба ҷамиъи ашё биност!

ٱللَّهُ يَصۡطَفِي مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلٗا وَمِنَ ٱلنَّاسِۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ٧٥

**76.** Он чиро, ки дар пеши рӯяшон аст ва он чиро, ки пушти сарашон (оянда ва гузаштаи онҳо) аст, медонад. Ва ҳамаи корҳо ба сӯи Ӯ бозмегарданд.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٧٦

**77.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш: Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) имон овардаед, дар намози худ рукӯъ ва саҷда кунед ва Парвардигоратонро бипарастед ва корҳои нек ба ҷой оваред, то наҷот ёбед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱرۡكَعُواْ وَٱسۡجُدُواْۤ وَٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمۡ وَٱفۡعَلُواْ ٱلۡخَيۡرَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ۩ ٧٧

**78.** Дар роҳи Аллоҳ, ҷиҳод кунед, он гуна ки шоистаи ҷиҳод дар роҳи Ӯст. Ӯ шуморо баргузид. Ва бароятон дар дин ҳеҷ корҳои душвориро бар дӯши шумо нагузоштааст. Дини падаратон Иброҳимро барои шумо ташриъ кардааст. Ӯ пеш аз ин дар китобҳои пешин ва дар ин Қуръон шуморо “мусалмон” номид. То Паёмбар бар шумо гувоҳ бошад ва шумо низ бар дигар мардум гувоҳ бошед.

وَجَٰهِدُواْ فِي ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦۚ هُوَ ٱجۡتَبَىٰكُمۡ وَمَا جَعَلَ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلدِّينِ مِنۡ حَرَجٖۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمۡ إِبۡرَٰهِيمَۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ مِن قَبۡلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيۡكُمۡ وَتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِۚ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعۡتَصِمُواْ بِٱللَّهِ هُوَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ فَنِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٧٨

Пас намоз бигузоред ва закот бидиҳед ва ба Аллоҳ ибодат кунед, ки Ӯ ёвар ва сарпарасти шумо аст. Чӣ сарпараст ва сарвари нек ва чӣ мададгор ва кӯмаккунандаи хубе аст!



## Сураи Мӯъминун




**Дар Макка нозил шудааст ва 118 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Дар ҳақиқат наҷот ёфтанд мӯъминоне, ки ба Аллоҳу расулаш тасдиққунанда ва ба шариаташ амалкунандаанд:

قَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١

2. касоне, ки сифатҳояшон ин аст, ки дар намозашон фурӯтан(1) ҳастанд

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي صَلَاتِهِمۡ خَٰشِعُونَ ٢

3. ва касоне, ки аз гуфтору кирдори беҳуда рӯй мегардонанд

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنِ ٱللَّغۡوِ مُعۡرِضُونَ ٣

4. ва касоне, ки закоти ҳамаи молашонро мепардозанд

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ٤

5. ва касоне, ки шармгоҳи худро аз зино ва лавотат нигоҳ медоранд,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٥

6. ҷуз ба ҳамсарон ё канизони хеш, ки дар наздикӣ (ҳамбистарӣ) бо онон мавриди маломат қарор намегиранд

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٦

7. ва касоне, ки ғайр аз ин ду роҳи машрӯъро биҷӯянд, аз ҳадди хеш таҷовуз кардаанд ва худро дучори азоби Аллоҳ кардаанд

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٧

---

(1) Дилашон дар баробари Аллоҳ ҳозир аст.

| | |
|---|---|
| **8.** ва касоне, ки амонатҳо ва паймонҳои худро риоя мекунанд. | وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ۝٨ |
| **9.** ва касоне, ки ҳамеша намозҳояшонро дар вақтҳои муайян бо шароит ва арконҳояш анҷомдиҳандаанд, | وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ۝٩ |
| **10.** касоне ки дорои ин сифатҳо ҳастанд, онон меросбаронанд, | أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ۝١٠ |
| **11.** ки дараҷаҳои олии ҷаннатро, ба мерос мебаранд ва онҳо ҳамеша дар он ҷовидонанд. | ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡفِرۡدَوۡسَ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ۝١١ |
| **12.** Албатта, Мо инсонро аз гили бардошташуда аз тамоми замин офаридем,(1) | وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن طِينٖ ۝١٢ |
| **13.** Сипас ӯро ба сурати нутфае дар ҷойгоҳи устувор қарор додем, ки он раҳми занон аст, | ثُمَّ جَعَلۡنَٰهُ نُطۡفَةٗ فِي قَرَارٖ مَّكِينٖ ۝١٣ |
| **14.** сипас аз он нутфа лахтахуне офаридем ва аз он лахтахун порагӯште ва аз он порагӯшт устухонҳо офаридем ва устухонҳоро ба гӯшт пӯшонидем; баъд аз он бори дигар ӯро ба офариниши дигаре офаридем. Пас пурбаракат ва бузургвор аст Аллоҳе, ки беҳтарини офаринандагон аст! | ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ۝١٤ |

(1) Тафсири Табарӣ 19\14

| | |
|---|---|
| **15.** Ва баъд аз ин офариниш ҳамаи шумо хоҳед мурд. | ثُمَّ إِنَّكُم بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Баъд аз он баъди марг дар рӯзи қиёмат барои ҳисобу ҷазо зинда мегардед. | ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تُبْعَثُونَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Ва ба ростӣ, ки бар болои саратон ҳафт осмон биёфаридем, ҳол он ки Мо аз офариниш ғофил набудаем ва фаромӯш накардаем. | وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلْخَلْقِ غَٰفِلِينَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Ва аз осмон ба андозаи ниёз об фиристодем ва онро дар замин ҷой додем ва Мо бар нобуд карданаш тавоно ҳастем. (Ин оят барои ситамкорон таҳдид ва ваъда ба азоб аст.) | وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّٰهُ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Бо он об бароятон боғҳое аз хурмову ангур падид овардем. Шуморо дар он боғҳо меваҳои бисёрест, ки аз онҳо мехӯред. | فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Ва низ дарахти зайтунро биофаридем, ки дар Тӯри Сино[1] мерӯяд. Равған медиҳад ва он равған барои хӯрандагон нонхӯришест. | وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْءَاكِلِينَ ﴿٢٠﴾ |

(1) Тӯри Сино- Тур, номи кӯҳ аст ва Сино (ба забони ибронӣ Синай) номи нимҷазираест, ки дар он Фаластин ҷой гирифтааст. Кӯҳест, ки Мӯсо (алайҳиссалом) бар он муноҷот кард. Ва гӯянд, ки самараи он дарахти зайтун аст.

**21.** Ва ба ростӣ, барои шумо дар чорпоён (ба мисли шутур, гов ва гӯсфанд) ибратест. Аз шире, ки дар шикамашон ҳаст, ба шумо менӯшонем ва аз онҳо фоидаҳои бисёр мебаред (ба мисли пӯст ва мӯи онҳо) ва аз гӯшту чарбуи онҳо мехӯред.[1]

وَإِنَّ لَكُمْ فِي ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ва бар онҳо ва бар киштиҳо савор мешавед.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ба таҳқиқ, Нӯҳро барои даъвати тавҳид ба сӯи қавмаш фиристодем. Гуфт (барояшон): «Эй қавми ман, Аллоҳи якторо бипарастед. Шумо ҷуз Ӯ ҳеҷ маъбуди ҳақиқӣ надоред. Оё аз азоби Ӯ наметарсед?»[2]

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Бузургони қавмаш, ки кофир буданд, гуфтанд: «Ин мард инсонест монанди шумо, мехоҳад бар шумо бартарӣ ҷӯяд. Агар Аллоҳ мехост, ҳатман фариштагонеро мефиристод. Мо ҳаргиз чунин чизро аз падарони пешини худ нашунидаем.

فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ӯ марди девонае беш нест. Пас муддате дар бораи ӯ сабр кунед»

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\549

(2) Тафсири Бағавӣ 5\415

**26.** (Нӯҳ) гуфт: «Эй Парвардигори ман, акнун, ки маро дурӯғгӯ мешуморанд, ёриам кун».

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٢٦

**27.** Ба ӯ ваҳй кардем, ки киштиро зери назари Мо ва ба илҳоми Мо бисоз. Ва чун фармони Мо даррасид ва об аз танӯр берун зад, (яъне, замин пур аз об шуд), аз ҳар ҷинсе ҷуфте нару модаро ва низ касони худро ба он бибар. Магар аз онҳо касеро, ки аз пеш гуфтаи Ҳақ ваъдаи ҳалокӣ бар ӯ муқаррар шудааст[1]. Ва дар бораи ситамкорон бо Ман сухан магӯй, ки онҳо ҳама ғарқшудагонанд.

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ أَنِ ٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسۡلُكۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ مِنۡهُمۡۖ وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٢٧

**28.** Чун худ ва ҳамроҳонат ба киштӣ нишастед, ва аз ғарқ шудан эмин мондед бигӯ: «Сипос Аллоҳро, ки моро аз қавми кофирон наҷот дод».

فَإِذَا ٱسۡتَوَيۡتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلۡفُلۡكِ فَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨

**29.** Ва бигӯ: «Эй Парвардигори ман, маро фуруд овар дар ҷойгоҳе муборак, ки Ту беҳтарин фурудоварандагонӣ».

وَقُل رَّبِّ أَنزِلۡنِي مُنزَلٗا مُّبَارَكٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٢٩

**30.** Дар ин достон ибратҳову пандҳост, ки далолат бар ин ки танҳо маъбуди ҳақиқӣ Аллоҳ аст ва ҳамоно Мо

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ وَإِن كُنَّا لَمُبۡتَلِينَ ٣٠

(1) Монанди фарзанди Нӯҳ ва занаш, ки ба ҳалокат гирифтор шуданд.

танҳо озмоишкунанда будем.

**31.** Сипас баъд аз онҳо мардуми дигареро ба вуҷуд овардем.

ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Пас аз худашон паёмбаре ба миёнашон фиристодем, ки Аллоҳи якторо бипарастед, зеро ҷуз Ӯ маъбуди ба ҳаққе надоред. Оё аз азоби Ӯ наметарсед вақте ки ғайри Ӯро мепарастед?

فَأَرۡسَلۡنَا فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم
مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Гурӯҳе аз бузургони қавмаш, ки кофир буданд ва дидори охиратро дурӯғ мешумурданд ва онҳоро дар зиндагонии дунё нозу неъмат дода будем, гуфтанд: «Ин марде, ки шуморо ба яктопарастӣ даъват менамояд, инсонест монанди шумо, аз он чизҳое ки мехӯред, мехӯрад ва аз он чизҳое, ки меошомед, меошомад.

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ
بِلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَتۡرَفۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يَأۡكُلُ مِمَّا
تَأۡكُلُونَ مِنۡهُ وَيَشۡرَبُ مِمَّا تَشۡرَبُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ва агар ба инсоне ҳаммонанди худ итоъат кунед ва маъбудони худро тарк намоед, ба дурустӣ, ки он гоҳ шумо зиёнкор бошед.

وَلَئِنۡ أَطَعۡتُم بَشَرٗا مِّثۡلَكُمۡ إِنَّكُمۡ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Оё ӯ ба шумо ваъда медиҳад, ки ҳамоно шумо чун мурдед ва хоку устухонҳои пӯсида шудед, шумо бори дигар аз гӯр берун оварда мешавед?

أَيَعِدُكُمۡ أَنَّكُمۡ إِذَا مِتُّمۡ وَكُنتُمۡ تُرَابٗا وَعِظَٰمًا
أَنَّكُم مُّخۡرَجُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ин ваъдае[1], ки ба шумо дода шуда, дур аст, дур!

۞ هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦

**37.** Ҷуз ҳамин зиндагонии дунявии мо чизе нест, ба дунё меоему мемирем ва ҳаргиз дигар бор зинда нахоҳем шуд.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ٣٧

**38.** Ӯ ба ҷуз марде, ки бар Аллоҳ дурӯғ бастааст, (каси дигар) нест ва мо ба гуфтаҳои ӯ имон намеоварем».

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ٣٨

**39.** Гуфт (паёмбарашон): «Эй Парвардигори ман, акнун ки маро дурӯғгӯ мебароранд, ёриам кун!»

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩

**40.** Аллоҳ дар ҷавоб гуфт: «Пас аз андак замоне инҳо таксибкунандагон пушаймон мешаванд».

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ٤٠

**41.** Пас наистода буданд, ки мувофиқи ваъдаи ба ҳақ бонги сахте омад ва ононро фурӯ гирифт. Ва ононро монанди хошоке бар селоб қарор додем. Пас қавми ситамкор, аз раҳмати Аллоҳ дуру нобуд бод!

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ٤١

**42.** Сипас қавмҳои дигареро баъд аз онҳо падид овардем, (мисли Лут, Шуъайб, Аюб ва Юнус алайҳимуссалом).

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ٤٢

(1) Яъне, ки шумо баъд аз маргатон аз зери қабр берун оварда мешавед ва ду бора зинда мешавед.

**43.** Ҳеҷ уммате аз аҷали худ на пеш меафтад ва на дертар мекунад.

مَا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Сипас пай дар пай паёмбарони худро фиристодем. Ҳар бор, ки паёмбаре ба умматаш омад, дурӯғгӯяш баровард анд ва Мо низ онҳоро аз паси якдигар ба ҳалокат расонидем ва ахбори ононро мояи ибрати дигарон намудем. Насиби мардуме, ки имон намеоваранд, ва паёмбаронро итоъат намекунанд дурӣ аз раҳмати Аллоҳ бод!

ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا تَتۡرَاۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُۖ فَأَتۡبَعۡنَا بَعۡضَهُم بَعۡضٗا وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَۚ فَبُعۡدٗا لِّقَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Сипас Мӯсо ва бародараш Ҳорунро бо оёти Худ[1] ва далелҳои равшан фиристодем;

ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾

**46.** ба сӯи Фиръавн ҳокими Миср ва бузургони қавмаш ба монанди Ҳомон. Пас аз имон овардан ба Мӯсо ва бародараш Ҳорун гарданкашӣ карданд, зеро онҳо мардуми худписанди бартариҷӯй буданд.[2]

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾

(1) Яъне, асо, даст, малах, шабушк, қурбоққа, хун, тӯфон, қаҳтӣ ва нуқсони меваҳо.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\552

**47.** Ва гуфтанд: «Оё ба ду инсон, ки монанди мо ҳастанд ва қавмашон, ки мутеъ ва фармонбардори мо буданд, имон биёварем?»

فَقَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لِبَشَرَيۡنِ مِثۡلِنَا وَقَوۡمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧

**48.** Пас Мӯсо ва Ҳорунро дурӯғгӯ бароварданд ва худро дар баҳр ба ҳалокат афкананд.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡلَكِينَ ٤٨

**49.** Албатта, Мо ба Мӯсо китоби Тавроt додем, бошад, ки бани Исроил ҳидоят шаванд.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٤٩

**50.** Ва писари Марям[1] ва модарашро ояте сохтем ва он дуро бар ҷое баланди устувор ва бархӯрдор аз оби равон, ҷой додем.

وَجَعَلۡنَا ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةٗ وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٖ ذَاتِ قَرَارٖ وَمَعِينٖ ٥٠

**51.** Эй паёмбарон, аз чизҳои покизаву ҳалол бихӯред ва корҳои шоиста кунед, ки бе гумон Ман ба корҳое, ки мекунед, огоҳам! Ва аз аъмоли шумо чизе бар Ман пинҳон намемонад.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٥١

**52.** Эй Паёмбарон албатта, ин дини шумо динест, ягона ва Ман Парвардигори шумоям, аз Ман битарсед, бо иҷро намудани амрҳои Ман ва дурӣ ҷустан аз бимкардаҳои Ман.

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱتَّقُونِ ٥٢

---

(1) Яъне, ӯро бе падар офаридем

(2) Тафсири Табарӣ 19\40

**53.** Пас дини худро фирқа-фирқа карданд ва ҳар фирқае ба равише, ки интихоб карда буданд ва онҳо ба дониш ва дине, ки доштанд дилхуш буданд ва гумон мебурданд, ки онҳо бар ҳақанд ва дигарон бар гумроҳианд[1].

فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٥٣

**54.** Пас ононро бигузор, то муддати замоне дар ҷаҳолат ва гумроҳияшон бимонанд.

فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤

**55.** Оё инҳо кофирон мепиндоранд, ки он молу фарзанд, ки ба онҳо додаем,

أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٖ وَبَنِينَ ٥٥

**56.** ба хотири он аст, ки барояшон дар некиҳо саъй мекунем? На, чунин нест, балки онон дарнамеёбанд, ки Мо онҳоро мӯҳлат медиҳем!

نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ بَل لَّا يَشۡعُرُونَ ٥٦

**57.** Бегумон онҳое, ки аз хавфи Парвардигорашон бимноканд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٥٧

**58.** ва онҳое, ки ба оёти каломи Парвардигорашон имон меоваранд ва ба он амал мекунанд

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ٥٨

**59.** ва онҳое, ки (Аллоҳро якка ва ягона ибодат мекунанд) ва ба Парвардигорашон ширк намеоваранд

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ٥٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\553

**60.** ва онҳое, ки дар роҳи Аллоҳ он чиро бояд бидиҳанд, медиҳанд ва боз ҳам (ба ин ҳол) дилҳояшон тарсону ҳаросон аст, ки бояд назди Парвардигорашон бозгарданд,

وَٱلَّذِينَ يُؤۡتُونَ مَآ ءَاتَواْ وَّقُلُوبُهُمۡ وَجِلَةٌ أَنَّهُمۡ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ رَٰجِعُونَ ٦٠

**61.** Оре, инҳо ҳастанд, ки ба корҳои нек мешитобанд ва дар он бар якдигар пешӣ меҷӯянд.

أُوْلَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَهُمۡ لَهَا سَٰبِقُونَ ٦١

**62.** Бар ҳеҷ кас ҷуз ба андозаи тавоноиаш мукаллаф (вазифадор) намекунем. Ва назди Мо китобест[1], ки барҳақ сухан мегӯяд. Ва бар онҳо ҳеҷ зулму ситаме намешавад.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ وَلَدَيۡنَا كِتَٰبٞ يَنطِقُ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٢

**63.** Балки, дилҳояшон аз ин сухани ҳақ (Қуръон) дар пардаи ғафлат аст. Ва онҳо ғайр аз ин амали ширкашон корҳои зишти дигаре доранд, ки онро дар оянда анҷом медиҳанд. Пас ба ин сабаб худро дучори ғазаб ва азоби Парвардигорашон мекунанд.[2]

بَلۡ قُلُوبُهُمۡ فِي غَمۡرَةٖ مِّنۡ هَٰذَا وَلَهُمۡ أَعۡمَٰلٞ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمۡ لَهَا عَٰمِلُونَ ٦٣

**64.** То он гоҳ, ки сарватмандонашонро ба азоб гирифтор кунем, ногаҳон доду фарёд зананд.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ٦٤

(1) Ва он китоб *Лавҳи Маҳфуз* аст, ки ҳама чиз дар он сабт шудааст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\554

| | |
|---|---|
| **65.** Ба онҳо гӯем: Имрӯз доду фарёд сар надиҳед, ки шумо наметавонед, ки худро ёрӣ диҳед ва аз сӯи Мо ёрӣ ва кӯмак намешавед![1] | لَا تَجْـَٔرُواْ ٱلْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٥﴾ |
| **66.** Зеро оёти Ман бароятон хонда мешуд, то ин ки ба он имон оваред, вале шумо намепазируфтед ва ба ақиб бармегаштед. | قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٦﴾ |
| **67.** Дар ҳоле ки дар баробари Байтулҳаром (Каъба) такаббур мекардед ва мегуфтед, ки ҳеҷ кас наметавонад бар мо ғолиб шавад, зеро мо аҳли ҳарам ва ходимони он ҳастем ва ҳангоми шаб ба афсонагӯӣ машғул шуда, онро тарк мекардед. | مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٧﴾ |
| **68.** Оё дар ин сухан[2] намеандешанд; ё ба онҳо он чи омадааст, ки ба падарони нахустинашон наомадааст? | أَفَلَمْ يَدَّبَّرُواْ ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾ |
| **69.** Ё он ки паёмбарашон Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)ро нашинохтаанд, ки инкораш мекунанд? | أَمْ لَمْ يَعْرِفُواْ رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٦٩﴾ |

(1) Тафсири Табарӣ 19\51

(2) Яъне, Қуръон

**70.** Ё мегӯянд, ки девона аст? На, чунин нест, балки паёмбарашон Қуръон, тавҳид ва дини ҳақро барояшон овардааст, вале бештарашон аз рӯи ҳасад ба ҳақ бадбинӣ доранд.

أَمۡ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةُۢۚ بَلۡ جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ وَأَكۡثَرُهُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠

**71.** Агар ҳақ ва ҳақиқат аз паи ҳавасҳояшон мерафт, осмонҳову замин ва ҳар кӣ дар онҳост, ҳалок мешуд. Вале Мо Қуръонро пандашон фиристодем, ки дар он иззат ва шарафи онҳост ва онҳо бошанд, аз пандашон рӯй гардониданд.[1]

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلۡحَقُّ أَهۡوَآءَهُمۡ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِذِكۡرِهِمۡ فَهُمۡ عَن ذِكۡرِهِم مُّعۡرِضُونَ ٧١

**72.** Ё ту эй Муҳаммад бар даъвати худ аз онҳо музде металабӣ? Пас музди Парвардигорат беҳтар аст, ки Ӯ беҳтарини рӯзидиҳандагон аст!

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ خَرۡجٗا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيۡرٞۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٢

**73.** Албатта, ту эй Расул қавми худ ва дигаронро ба роҳи ростащон мехонӣ, ки вай дини Ислом аст.

وَإِنَّكَ لَتَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٣

**74.** Ва касоне, ки ба рӯзи баъс ва ҳисоб имон надоранд ва барои он рӯз амал намекунанд аз роҳи рост каҷраванд!

وَإِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ عَنِ ٱلصِّرَٰطِ لَنَٰكِبُونَ ٧٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\554

**75.** Агар бар онҳо раҳм мекардем ва ранҷу заҳматеро, ки ба он гирифтор омаданд, аз онҳо дур месохтем, боз ҳам ҳамчунон бо сарсахтӣ дар туғёни хеш саргашта мемонданд.

۞ وَلَوۡ رَحِمۡنَٰهُمۡ وَكَشَفۡنَا مَا بِهِم مِّن ضُرّٖ لَّلَجُّواْ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٥

**76.** Ба таҳқиқ ба азоб гирифторашон кардем, на фурӯтанӣ карданд барои Парвардигорашон ва на зорӣ.

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ فَمَا ٱسۡتَكَانُواْ لِرَبِّهِمۡ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦

**77.** То замоне, ки даре аз азоби сахт[1] ба рӯяшон кушодем, он гоҳ онҳо дар он ба куллӣ ноумед гаштанд ва намедонанд, ки чи кор кунанд.

حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ شَدِيدٍ إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧

**78.** Ва Ӯст, он Аллоҳе, ки бароятон шунавоӣ ва дидаҳо ва дилҳо биёфарид. Чӣ андак сипос мегузоред?

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

**79.** Ӯст, он Аллоҳе, ки шуморо дар рӯи замин падид овард ва ҳама баъд аз маргатон назди Ӯ гирд оварда мешавед ва мувофиқи амалҳоятон ҷазоятон хоҳад кард.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩

**80.** Ва Ӯст, он Аллоҳе, ки зинда мекунад ва мемиронад ва рафтуомади

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

(1) Мурод аз азоб, азоби охират аст ва ба қавле дигар куштани онон дар рӯзи Бадр аст. Тафсири Табарӣ 19\61 ва Тафсири ибни Касир 5\487

шабу рӯз аз они Ӯст. Чаро дар қудрати Ӯ оқилона намеандешед?

بَلْ قَالُوا۟ مِثْلَ مَا قَالَ ٱلْأَوَّلُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Балки, кофирон низ ҳамон суханон гуфтанд, ки пешиниён мегуфтанд.

قَالُوٓا۟ أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَـٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Гуфтанд: «Оё агар мо бимирем ва хоку устухон шавем, боз ҳам зинда мешавем?»

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا هَـٰذَا مِن قَبْلُ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّآ أَسَـٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٨٣﴾

**83.** Эй Муҳаммад ҳамчуноне ки ту ба мо ваъда медиҳӣ ба падаронамон низ пеш аз ин чунин ваъдаҳое дода шуда буд. Инҳо чизе ҷуз афсонаҳое пешиниён нест!»

قُل لِّمَنِ ٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٤﴾

**84.** Бигӯ эй Муҳаммад бароящон: «Агар медонед, ин замин ва ҳар кӣ дар он аст, аз они кист?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** Ҳатман хоҳанд гуфт: «Аз они Аллоҳ». Бигӯ: «Оё панд намегиред, ки Ӯ бори дигар бар зинда гардонидан қодир аст?»

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٨٦﴾

**86.** Бигӯ: «Кист Парвардигори осмонҳои ҳафтгона ва Парвардигори Арши бузург?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٨٧﴾

**87.** Ҳатман хоҳанд гуфт: «Аллоҳ». Бигӯ: «Оё наметарсед, ки ибодати ғайри Ӯро мекунед?»

**88.** Бигӯ: «Агар медонед, подшоҳии ҳама чизҳо ба дасти кист? Кист, он ки ба ҳама кас паноҳ медиҳад ва касе дар баробари Ӯ паноҳ дода намешавад?» (Яъне, ҳеҷ кас наметавонад азоби Аллоҳро аз касе боздорад ва наметавонад касеро дар баробари Аллоҳ ёрӣ кунад)

قُلۡ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيۡهِ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٨

**89.** Ҳатман хоҳанд гуфт: «Аллоҳ». Бигӯ: «Пас чаро фиреб мехӯред ва аз тавҳид ва тоъати Парвардигор рӯй метобед?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ فَأَنَّىٰ تُسۡحَرُونَ ٨٩

**90.** Балки, Мо бар мункирони рӯзи қиёмат сухани рост фиристодем ва онон дурӯғгӯ ҳастанд!

بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠

**91.** Аллоҳ ҳеҷ фарзанде надорад ва ҳеҷ маъбуде ҳамроҳи Ӯ нест. Агар чунин мебуд, ба монанди рафтори подшоҳони дунё ҳар маъбуде он чиро офарида буд, мебурд ва баъзе бар баъзе якдигар бартарӣ меҷӯстанд. Аллоҳ аз он гуна, ки Ӯро васф мекунанд, (аз шарику фарзанд), пок аст.[1]

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٖ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنۡ إِلَٰهٍۚ إِذٗا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهِۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١

**92.** Ӯ Аллоҳ донои ниҳону ошкор аст ва аз ҳар чӣ шарики Ӯ месозанд, бартар аст.

عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٩٢

(1) Тафсири Бағавӣ 5\427

| | |
|---|---|
| **93.** Бигӯ (эй Расул): «Эй Парвардигори ман, кош чизеро, ки ба онон ваъда дода мешавад, ба ман намоён мекардӣ. | قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾ |
| **94.** Эй Парвардигори ман, пас маро дар зумраи ситамкорон қарор мадеҳ» (Лекин аз зумраи онон бигардон, ки Ту аз онҳо розӣ ҳастӣ). | رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِي فِي ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٤﴾ |
| **95.** Ва ҳароина, Мо агар бихоҳем, ки он чиро ба онон ваъда додаем, аз азоб метавонем, бар ту бинамоёнем. | وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ﴿٩٥﴾ |
| **96.** Эй Расул, дар муқобили бадии душманонат бадӣ макун, балки бадиро ба равише, ки он беҳтар аст дафъ кун! Мо аз чизҳое ки мегӯянд инҳо мушрикон, огоҳтар ҳастем ва онҳоро ба бадтарин азоб ҷазо хоҳем дод.[1] | ٱدْفَعْ بِٱلَّتِي هِيَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾ |
| **97.** Бигӯ (эй Расул): «Эй Парвардигори ман, аз васвасаҳои[2] шайтон ба ту паноҳ мебарам. | وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٧﴾ |
| **98.** Ва ба Ту паноҳ мебарам, эй Парвардигори ман, аз васвасаҳои шайтон агар онҳо назди ман ҳозир оянд!» | وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾ |

(1) Тафсири Саъдӣ 1\558

(2) Шарораҳои хашме аст, ки инсон наметавонад худро дар он нигаҳдорӣ кунад.

**99.** Чун якеашонро аз кофирон марг фаро расад, мегӯяд: «Эй Парвардигори ман, маро бозгардон ба сӯи дунё.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ رَبِّ ٱرۡجِعُونِ ٩٩

**100.** Шояд корҳои шоистаеро, ки тарк карда будам, ба ҷой оварам». Ҳаргиз! Бегумон ин суханест, ки ӯ онро мегӯяд (ва ба фарази маҳол агар бозгардад, ба корҳои гузаштааш идома медиҳад) ва пушти сарашон то рӯзи қиёмат монеъаест, ки бозгаштан натавонанд.[1]

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠

**101.** Чун рӯзи қиёмат дар сур дамида шавад ва мардум аз қабр барангехта шаванд, ҳеҷ хешовандие миёнашон намонад ва ҳеҷ аз ҳоли якдигар напурсанд.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١

**102.** Онон, ки тарозуи аъмоли некашон вазнин бошад, онҳо наҷотёфтагонанд.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢

**103.** Ва онон, ки тарозуи аъмоли некашон сабук бошад, ба худ зиён расонидаанд ва дар ҷаҳаннам ҷовидмондагонанд.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ١٠٣

**104.** Шӯълаҳои оташ чеҳраҳояшонро месӯзонад ва дар дӯзах туршрӯянд.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤

(1) Тафсири Саъдӣ 5\494

**105.** Ба онҳо гуфта мешавад: Оё оёти Ман дар дунё бароятон хонда намешуд, то ба он имон биёваред, пас онҳоро дурӯғ меҳисобидед?[1]

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥

**106.** Рӯзи қиёмат гӯянд: «Эй Парвардигори мо, шӯрбахтиямон бар мо ғалаба кард ва мо мардуми гумроҳе будем.

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦

**107.** Эй Парвардигори мо, моро аз ин оташ берун овар ва боз ба дунё баргардон. Агар дигар бор ба сӯи гуноҳ баргашт кардем, ҳароина, аз ситамкорон бошем».

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧

**108.** Аллоҳ гӯяд: «Дар оташ гум шавед ва бо Ман сухан магӯед». (Пас он ҳангом дуъову умедашон қатъ гардид)

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨

**109.** Оре, гурӯҳе аз бандагони Ман мегуфтанд: «Эй Парвардигори мо, имон овардем, моро биёмурз ва бар мо раҳмат овар, ки Ту беҳтарини раҳмоварандагонӣ».

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩

**110.** Ва шумо масхараашон мекардед, то ёди Маро аз хотиратон мебаровларданд. Ва шумо ҳамчунон ба онҳо механдидед.

فَٱتَّخَذۡتُمُوهُمۡ سِخۡرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوۡكُمۡ ذِكۡرِي وَكُنتُم مِّنۡهُمۡ تَضۡحَكُونَ ١١٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\550

**111.** Имрӯз, ҳароина, онҳоро ба хотири сабре, ки мекарданд, подош (яъне ҷаннат) медиҳам. Қатъан онҳо ба муроди худ расидаанд.

إِنِّي جَزَيۡتُهُمُ ٱلۡيَوۡمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ١١١

**112.** Аллоҳ ба дузахиён гӯяд: «Ба шумори солҳо чӣ муддат дар замин зистаед?»

قَٰلَ كَمۡ لَبِثۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ عَدَدَ سِنِينَ ١١٢

**113.** Аз сахтии азоби он рӯз гӯянд: «Як рӯз ё қисмате аз як рӯз. Пас аз ҳисобгарон[1] бипурс».

قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖ فَسۡـَٔلِ ٱلۡعَآدِّينَ ١١٣

**114.** Аллоҳ гӯяд: Дар замин ҷуз андаке намондаед, агар шумо медонистед чизе аз илмро то он муддати андакро ба тоъати Аллоҳ ва омода шудан барои рӯзи қиёмат мекардед ва ба ҷаннат мушарраф мешудед.[2]

قَٰلَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ لَّوۡ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١٤

**115.** Эй мардум, оё пиндоштед, ки шуморо беҳуда офаридаем ва шумо барои ҳисобу ҷазо ба назди Мо бозгардонида намешавед?»

أَفَحَسِبۡتُمۡ أَنَّمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ عَبَثٗا وَأَنَّكُمۡ إِلَيۡنَا لَا تُرۡجَعُونَ ١١٥

**116.** Пас бартар аст, Аллоҳи якто, он фармонравои ростин. Ҳеҷ маъбуде барҳақ ҷуз Ӯ нест! Парвардигори Арши[3] гиромиқадр аст.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡكَرِيمِ ١١٦

---

(1) Яъне ҳисобгароне, ки моҳу рӯзҳоро мешуморанд, ё ба қавле ки фариштагон ҳастанд. Тафсири Табарӣ 19\83

(2) Тафсири ибни Касир 5\500

(3) Арш аз бузургтарин махлқуоти Аллоҳ аст.

**117.** Ва ҳар кас, бо Аллоҳи якто маъбуди дигареро мехонад, ки ба ҳақиқати он ҳеҷ бурҳоне надорад, ҳароина, ҳисобаш дар охират назди Парвардигораш хоҳад буд. Албатта, рӯзи қиёмат кофирон наҷот намеёбанд.

وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Ва бигӯ эй Паёмбар: «Эй Парвардигори ман, биёмурз аз гуноҳҳо ва раҳмат кун ва Ту беҳтарини раҳматкунандагон ҳастӣ!»[1]

وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١١٨﴾

(1) Ин оят баёнгари он аст, ки Аллоҳ паёмбарашро ба истиғфор амр кард, то умматаш ба вай иқтидо кунанд.

## Сураи Нур (Рушноӣ)



### Дар Мадина нозил шудааст ва аз 64 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Сураест, ки онро нозил кардаем ва воҷиб сохтаем амал кардан ба аҳкоми онро ва дар он оёти равшане фиристодаем, эй мӯъминон бошад, ки панд гиред.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١

**2.** Ҳар яке аз зану марди зинокорро[1] сад зарба бизанед. Ва агар ба Аллоҳу рӯзи қиёмат имон доред, бояд, ки дар ҳукми Аллоҳ нисбат ба он ду раҳмдил нагардед. Ва бояд, ки ба ҳангоми шиканҷа карданашон гурӯҳе аз мӯъминон ҳозир бошанд, то ҳӯшёр шаванд ва панд гиранд.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

**3.** Марди зинокор ҷуз зани зинокор ё мушрикро намегирад ва зани зинокорро ҷуз марди зинокор ё мушрик намегирад. Ва ин бар мӯъминон ҳаром шудааст.[2]

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

---

(1) Онҳое, ки дар ҳаёташон хонадор нашудаанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 561

(2) Ин оят далел мешавад бар ҳаром будани никоҳи занони зинокор, то тавба кунанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 561

**4.** Касонеро, ки занони покро[1] ба зино мутаҳҳам мекунанд ва чаҳор шоҳид намеоваранд, ҳаштод дарра бизанед ва аз он пас ҳаргиз шаҳодаташонро напазиред, ки мардуми фосиқанд.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ
شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ
لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

**5.** Ғайри касоне, ки баъд аз он тавба кунанд ва амалашонро ислоҳ намоянд. Зеро Аллоҳ омурзандаву меҳрубон аст!

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

**6.** Ва касоне, ки занони худро ба зино муттаҳам мекунанд ва шоҳиде ҷуз худ надоранд, бояд ки савганд хӯранд ба номи Аллоҳ чаҳор бор, ҳамоно ки ӯ аз ростгӯён аст.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ
شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ
شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

**7.** Ва бори панҷум бигӯяд, ки лаънати Аллоҳ бар ӯ бод, агар аз дурӯғгӯён бошад.

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

**8.** Ва агар он зан чаҳор бор ба Аллоҳ савганд хӯрад, ки ҳамоно он мард дурӯғ мегӯяд, ҷазо аз ӯ бардошта мешавад.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ
بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

**9.** Ва бори панҷум бигӯяд, ки хашми Аллоҳ бар ӯ (бар зан) бод, агар мард аз ростгӯён бошад.[2]

وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٩

---

(1) Ва инчунин мардони покро. Тафсири Саъдӣ 1/ 561

(2) Ва агар зан низ қасам хӯрад дар муқобили қасами шавҳараш, қозӣ он ҳар дуро аз якдигар ҷудо мекунад ва ин моҷароро дар шариъат “мулоъана” меноманд. Тафсири Саъдӣ 1/562

**10.** Чӣ мешуд эй мӯъминон, агар фазлу раҳмате, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ доштааст, намебуд ҳароина, нобуд мешудед? Ва ҳароина, Аллоҳ тавбапазиру ҳаким аст.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

**11.** Касоне, ки он дурӯғи бузургро сохтаанд[1], гурӯҳе аз шумоянд. Мапиндоред, ки шуморо дар он бадие бувад. Балки, хайри шумо дар он бувад. Ҳар марде аз онҳо ба он андозаи гуноҳе, ки кардааст, ба ҷазо расад ва аз миёни онҳо, он ки бештарини ин бӯҳтонро ба ӯҳда дорад ба азобе бузург гирифтор хоҳад шуд.[2]

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم ۖ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُم مَّا ٱكْتَسَبَ مِنَ ٱلْإِثْمِ ۚ وَٱلَّذِى تَوَلَّىٰ كِبْرَهُۥ مِنْهُمْ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١

**12.** Чаро ҳангоме ки он бӯҳтонро шунидед, мардону занони мӯъмин ба худ гумони нек накарданд ва нагуфтанд, ки ин тӯҳмате ошкор аст?

لَّوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِفْكٌ مُّبِينٌ ١٢

**13.** Чаро чаҳор шоҳид бар даъвои худ наёварданд? Пас агар шоҳидоне наёвардаанд, дар назди Аллоҳ аз зумраи дурӯғгӯёнанд.

لَّوْلَا جَآءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ ۚ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا۟ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ١٣

---

(1) Яъне модарамон, Оиша разияллоҳу анҳоро ба фоҳишагари тӯҳмат карданд. Тафсири Табарӣ 19/116

(2) Он шахс сардори мунофиқон Абдулло бини Убай ибни Салул аст. Тафсири Табарӣ 19/116

**14.** Агар фазлу раҳмати Аллоҳ дар дунёву охират намебуд, ба сазои он суханон, ки мегуфтед, шуморо, ҳатман азоби бузурге дармерасид.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمۡ فِي مَآ أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٤

**15.** Он гоҳ, ки он сухани ботилро аз даҳони якдигар мегирифтед ва чизе бар забон мерондед, ки дар бораи он ҳеҷ намедонистед ва мепиндоштед, ки кори хурде аст ва ҳол он ки дар назди Аллоҳ кори бузурге буд,

إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ ١٥

**16.** чаро он гоҳ, ки ин суханро шунидед, нагуфтед: «Моро нашояд, ки онро бозгӯем, Парвардигоро, Ту покӣ, ин тӯҳмати бузурге аст дар ҳаққи ҳамсари Муҳаммад салаллоҳу алайҳи ва саллам?»

وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ هَٰذَا بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ ١٦

**17.** Аллоҳ таъоло шуморо наҳй мекунад ва панд медиҳад, ки агар аз мӯъминон ҳастед, бори дигар гирди чунон коре магардед.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧

**18.** Ва Аллоҳ таъоло аҳкоми оётро барои шумо баён мекунад ва Аллоҳ доно аст бар кирдори шумо ва дар тадбири кори халқаш ҳаким аст!

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٨

**19.** Барои касоне, ки дӯст доранд дар бораи мӯъминон тӯҳмати зино паҳн шавад, ҳароина, дар дунё ҷазои шаръӣ ва дар охират азоби дардоваре муҳайёст.[1] Аллоҳ медонад ҳақиқати ҳар чизеро ва шумо намедонед!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلۡفَٰحِشَةُ فِي ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ١٩

**20.** Агар фазл ва раҳмати Илоҳӣ шомили ҳоли шумо намешуд ва агар Аллоҳ таъоло нисбат ба шумо меҳру муҳаббат намедошт, баён намекард ин аҳком ва мавъизаҳоро ва тезӣ мекард дар азоб кардани онҳое, ки амрҳои Ӯро мухолифат мекунанд.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ
ٱللَّهَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٢٠

**21.** Эй касоне, ки имон овардаед, пой ба ҷои пои шайтон магузоред[2]. Ва ҳар кӣ пой ба ҷои пои шайтон гузорад, бидонад, ки ӯ ба фаҳшову мункар (корҳои бад) фармон медиҳад. Ва агар фазлу раҳмате, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ доштааст, намебуд, ҳеҷ як аз шумо аз гуноҳ пок намешуд. Лекин ҳароина, Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, покиза месозад. Ва Аллоҳ шунавою доност!

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ وَمَن يَتَّبِعۡ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَإِنَّهُۥ
يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۚ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ أَبَدٗا
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢١

(1) Дар дунё ба онон ҳаштод дарра зада мешавад ва дар охират ҷояшон дӯзах аст, агар тавба накунанд. Тафсири Табарӣ 19/133

(2) Яъне, бо роҳҳои шайтон. Тафсири Саъдӣ 1/563

**22.** Ва бояд, ки бузургону тавонгарони шумо бар он савганд нахӯранд, ки чизе ба хешовандону мискинон ва муҳоҷирони дар роҳи Аллоҳ надиҳанд.[1]
Бояд бибахшанду гузашт бикунанд. Оё намехоҳед, ки шуморо Аллоҳ биёмурзад? Ва Аллоҳ аст омӯрзандаи меҳрубон.

وَلَا يَأۡتَلِ أُوْلُواْ ٱلۡفَضۡلِ مِنكُمۡ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤۡتُوٓاْ أُوْلِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ وَلۡيَعۡفُواْ وَلۡيَصۡفَحُوٓاْۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٢٢

**23.** Ҳароина онон, ки занони покдомани бехабари мӯъминро тӯҳмати зино мезананд, дар дунёву охират лаънат шудаанд ва барояшон азоби бузург аст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡغَٰفِلَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٣

**24.** Рӯзе, ки забонашон ва дастҳояшону пойҳояшон ба зиёнашон бар корҳое, ки мекардаанд, шаҳодат диҳанд.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25.** Он рӯз, ки Аллоҳ ҷазояшонро ба пуррагӣ бидиҳад ва бидонанд, ки ҳаройна, Аллоҳ таъоло барҳақу ошкор аст.

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ وَيَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ ٱلۡمُبِينُ ٢٥

**26.** Занони нопок барои мардони нопок ва мардони нопок барои занони нопок ва

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ

(1) Баъд аз тӯҳмат задан ба Оишаи Сиддиқа (розияллоҳу анҳо) Абубакри Сиддиқ (розияллоҳу анҳу) аз нафақа додан ба Мистаҳ, ки фақиру нодор ва аз ҷумлаи хешонаш буд, даст кашид, зеро Мистаҳ яке аз паҳнкунандагони ин тӯҳмати носазо буд. Баъд аз нузули ин оят Абубакр (розияллоҳу анҳу) дубора ба Мистаҳ нафақа муқаррар кард. Тафсири Саъдӣ 1/ 563

занони пок барои мардони пок ва мардони пок барои занони пок. Онҳо аз он чӣ дар бораашон мегӯянд, поканд. Омурзишу ризқи некӯ дар ҷаннат барои онҳост!

وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا
يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغْفِرَةٞ وَرِزْقٞ كَرِيمٞ ٢٦

**27.** Эй касоне, ки имон овардаед, ба хонае ғайр аз хонаи худ, бе он ки иҷозат талабида ва бар сокинонаш салом[1] карда бошед, дохил машавед. Ин барои шумо беҳтар аст, бошад, ки панд гиред.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدْخُلُواْ بُيُوتًا غَيْرَ
بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ
أَهْلِهَاۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٞ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** Ва агар дар хона касеро наёфтед, дохил машавед, то шуморо рухсат диҳанд. Ва агар гӯянд: «Бозгардед», бозгардед, ин бароятон покизатар аст. Ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунед, огоҳ аст.

فَإِن لَّمْ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدْخُلُوهَا
حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ
ٱرْجِعُواْ فَٱرْجِعُواْۖ هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْۚ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨

**29.** Бар шумо гуноҳе нест, агар ба хонаҳое, ки маскани касе нест ва дар он ҷо манфаъате бошад, дохил шавед[2]. Ҳар чиро ошкор созед ё пинҳон доред, Аллоҳ ба он огоҳ аст.

لَّيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَدْخُلُواْ بُيُوتًا غَيْرَ
مَسْكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمْۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا
تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ٢٩

**30.** Бигӯ эй Паёмбар ба мардони мӯъмин, ки чашмони худ бипӯшанд аз номаҳрамон ва шармгоҳи худ нигаҳ

قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنْ أَبْصَٰرِهِمْ
وَيَحْفَظُواْ فُرُوجَهُمْۚ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْۚ إِنَّ ٱللَّهَ
خَبِيرُۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ٣٠

(1) Яъне: Ассалому алайкум, оё дохил шавам гӯед. Тафсири Саъдӣ 1/ 565

(2) Ба монанди хонаҳое, ки барои мусофирон дар роҳҳо сохта шудааст ё хонаҳои вақф. Тафсири Саъдӣ 1/ 565

доранд аз зинову ливота. Ин барояшон покизатар аст. ҳароина, Аллоҳ ба корҳое, ки мекунанд, огоҳ аст!

**31.** Ва ба занони мӯъмин бигӯ, ки чашмони худ бипӯшанд аз номаҳрамон ва шармгоҳи худ нигоҳ доранд аз ҳаром ва зинатҳои худро ҷуз он миқдор, ки пайдост, ошкор накунанд ва миқнаъаҳои (рӯймолҳои) худро то гиребон фурӯ гузоранд ва зинатҳои худро ошкор накунанд, ҷуз барои шавҳари худ ё падари худ ё падари шавҳари худ ё писари худ ё писари шавҳари худ ё бародари худ ё писари бародари худ ё писари хоҳари худ ё занони ҳамдини худ ё бандагони (ғулому канизони) худ ё мардони хидматгузори худ, ки рағбат ба зан надоранд ё кӯдаконе, ки аз шармгоҳи занон бехабаранд. Ва низ чунон пой бар замин назананд, то он зинат, ки пинҳон кардаанд, дониста шавад. Эй мӯъминон, ҳамагон ба даргоҳи Аллоҳ тавба кунед, бошад, ки растагор гардед.

وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ وَلۡيَضۡرِبۡنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوۡ ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآئِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيۡرِ أُوْلِي ٱلۡإِرۡبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفۡلِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يَظۡهَرُواْ عَلَىٰ عَوۡرَٰتِ ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا يَضۡرِبۡنَ بِأَرۡجُلِهِنَّ لِيُعۡلَمَ مَا يُخۡفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣١

**32.** Хонадор кунонед, ғулому канизони худро, ки солеҳу шоистакор бошанд. Агар фақиру бенаво бошанд,[1] Аллоҳ ба карами худ бодавлату тавонгарашон хоҳад сохт, ки Аллоҳ кушоишдиҳанда ва доност.

وَأَنكِحُوا۟ ٱلْأَيَـٰمَىٰ مِنكُمْ وَٱلصَّـٰلِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَآئِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا۟ فُقَرَآءَ يُغْنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Онон, ки ба сабаби камбағалиашон қудрати хонадоршавиро надоранд, бояд покдоманӣ пеша кунанд, то Аллоҳ аз карами хеш тавонгарашон гардонад. Ва аз бандагонатонононро, ки хоҳони бозхаридани хешанд, агар дар онҳо хайре ёфтед, бозхариданашонро бипазиред. Ва аз он мол, ки Аллоҳ ба шумо арзонӣ доштааст, ба онон бидиҳед. Ва канизони худро агар хоҳанд, ки парҳезгор бошанд, ба хотири сарвати дунявӣ ба зино маҷбур макунед. Ҳар кас, киононро ба зино маҷбур кунад, Аллоҳ барои он канизон, ки ба маҷбурӣ ба он кор водор гаштаанд, омурзандаву меҳрубон аст!

وَلْيَسْتَعْفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ ٱلْكِتَـٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِىٓ ءَاتَىٰكُمْ ۚ وَلَا تُكْرِهُوا۟ فَتَيَـٰتِكُمْ عَلَى ٱلْبِغَآءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا۟ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعْدِ إِكْرَٰهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ба таҳқиқ барои шумо оятҳои равшану возеҳ ва қиссаву достонҳои ононе, ки

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ ءَايَـٰتٍ مُّبَيِّنَـٰتٍ وَمَثَلًا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٤﴾

---

(1) Яъне, агар камбағал бошанд ва тарсанд, ки ба сабаби хонадоршави камбағалтар мешаванд. Тафсири Саъдӣ 1/567

пеш аз шумо будаанд ва низ барои парҳезгорон панд ва насиҳатҳо нозил кардем.

**35.** Аллоҳ нури осмонҳову замин аст. Масали нури Ӯ (Қуръон дар дили мӯъмин)[1] чун чароғдонест, ки дар он чароғе бошад, он чароғ даруни шишае ва он шиша чун ситорае дурахшанда. Аз равғани дарахти пурбаракати зайтун, ки на шарқӣ аст (яъне, офтоб ба он дар охири рӯз бирасад) ва на ғарбӣ аст (яъне, офтоб ба он дар аввали рӯз мерасад, балки дар миёнаи замин аст). Равғанаш аз шафофиаш равшанӣ бахшад, ҳарчанд оташ ба он нарасида бошад. Нуре болои нур аст. Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ба он нур (Қуръон) ҳидоят менамояд ва барои мардум масалҳо меоварад. Ва Аллоҳ таъоло бар ҳама чиз доност![2]

۞ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيۡتُونَةٖ لَّا شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ زَيۡتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٖۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

**36.** Он нур фурӯзон аст дар масҷидҳое, ки Аллоҳ рухсат дод арҷмандаш доранд ва номаш дар он ҷо бо намоз ва тиловати Қуръон, тасбеҳу таҳлил ёд шавад ва Ӯро ҳар

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 568

(2) Изоҳ: Ҳосили ин масал, имон монанди нурест, ки ба дили поки муъмин дохил мешавад ва ӯро ба роҳи рост ҳидоят мекунад. Тафсири Саъдӣ 1/ 568

бомдоду шабонгоҳ тасбеҳ гӯянд.[1]

**37.** Мардоне, ки ҳеҷ тиҷорат ва хариду фурӯше аз ёди Аллоҳ ва намоз гузоридану закот додан бозашон надорад, аз рӯзи қиёмат, ки дилҳову дидагон аз тарс дигаргун мешаванд, метарсанд.

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوۡمٗا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلۡقُلُوبُ وَٱلۡأَبۡصَٰرُ ٣٧

**38.** То Аллоҳ ба некӯтар аз он чӣ кардаанд, ҷазояшон диҳад ва аз бузургии худ бар он бияфзояд ва Аллоҳ ҳар киро хоҳад, беҳисоб ризқ диҳад.

لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٨

**39.** Аъмоли кофирон чун саробест дар биёбоне.[2] Шахси ташна обаш пиндорад ва чун ба он наздик шавад, ҳеҷ обе наёбад ва Аллоҳро назди худ ёбад, пас ҷазои ӯро ба пуррагӣ бидиҳад. Ва Аллоҳ зуд ҳисобгиранда ҳаст!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٣٩

**40.** Ё ки амали кофирон ба монанди торикиҳоест дар дарёи чуқур, ки мепӯшад ин кофирро мавҷ ва бар болои он мавҷи дигарест ва бар болои он мавҷ абри хираест, торикиҳое бар болои якдигар, он тавр, ки

أَوۡ كَظُلُمَٰتٖ فِي بَحۡرٖ لُّجِّيّٖ يَغۡشَىٰهُ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ سَحَابٞۚ ظُلُمَٰتُۢ بَعۡضُهَا فَوۡقَ بَعۡضٍ إِذَآ أَخۡرَجَ يَدَهُۥ لَمۡ يَكَدۡ يَرَىٰهَاۗ وَمَن لَّمۡ يَجۡعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورٗا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 569

(2) Яъне, он амалҳое, ки кофирон мекунанд ба монанди: силаи раҳм, озод кардани ғуломон гумон мекунанд, ки дар охират фоидаашон мекунад. На! Ҳеҷгоҳ барояшон савобе набошад.

агар дасти худ берун орад, онро натавонад дид.(1) Ва ҳар киро, Аллоҳ нуре аз Қуръону суннат надод, ки ба он роҳ ёбад, пас ӯро ҳеҷ нуре нест.

**41.** Оё надидаӣ, ки ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст ва низ мурғоне, ки болкушода дар парвозанд, тасбеҳгӯи Аллоҳ ҳастанд? Ҳамаи махлуқотро Аллоҳ таъоло донондааст чи гуна Ӯро намозу тасбеҳ гӯянд. Ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунанд, огоҳ аст!(2)

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍۖ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Ва хос барои Аллоҳ аст подшоҳии осмонҳову замин ва бозгашти ҳамагон назди Ӯст.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

**43.** Оё надидаӣ, ки Аллоҳ абрҳоеро ба оҳистагӣ меронад, он гоҳ онҳоро ба ҳам мепайвандад, боз месозадаш рӯ ба рӯ болои ҳам? Пас мебинӣ боронро, ки хориҷ мешавад аз миёни он абр ва фурӯд меорад аз ҷониби боло, аз кӯҳҳои абрӣ, ки он ҷоест, жоларо. Пас ҳар киро хоҳад, бо он осеб мерасонад ва аз ҳар кӣ мехоҳад, бозаш

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِي سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

(1) Яъне, болои кофир торикиҳои ширк, гумроҳӣ ва фасоди аъмол, боло, болои ҳам омадаанд. Тафсири Саъдӣ 1/569

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 570

медорад.[1] Раъду барқе, ки дар он абр буда қариб аст, ки бибарад нури чашмҳоро.

**44.** Яке аз нишонаҳои қудрати Аллоҳ таъоло ин аст, ки Ӯ шабу рӯзро мегардонад.[2] Бе гумон хирадмандонро дар ин ибратест.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٤

**45.** Ва Аллоҳ ҳар ҷонвареро аз об биёфарид. Баъзе аз онҳо бар шикам меравindependent (мор....) ва баъзе бар ду по меравand (инсон) ва баъзе бар чаҳор по меравand (чаҳорпоён). Аллоҳ ҳар чӣ бихоҳад, меофаринад. Ҳароина, Аллоҳ бар ҳар коре тавоност!

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٖ مِّن مَّآءٖۖ فَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ بَطۡنِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ رِجۡلَيۡنِ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰٓ أَرۡبَعٖۚ يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٥

**46.** Ба таҳқиқ дар Қуръон оятҳои равшану возеҳ нозил кардаем ва Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ба роҳи рост (Ислом) ҳидоят мекунад.

لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٦

**47.** Ва мунофиқон мегӯянд: «Ба Аллоҳу паёмбараш имон овардаем ва итоъат мекунем». Пас аз он гурӯҳе аз онон бозмегарданд ва ҳукми паёмбарро қабул намекунанд. Ва инҳо имон наёвардаанд.[3]

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

(1) Мувофиқи ҳикмат ва қазои қадари Худаш. Тафсири Саъдӣ 1/ 570

(2) Яъне, чун шаб фаро расад, рӯз меравад ва чун рӯз ояд, шаб меравад. Тафсири Бағавӣ 6/54

(3) Тафсири Бағавӣ 6/ 55

**48.** Чун онҳоро дар хусуматҳояшон ба сӯи Аллоҳу Паёмбараш даъват кунанд, то миёнашон ҳукм кунад, бинӣ, ки гурӯҳе рӯй мегардонанд.

وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ٤٨

**49.** Ва агар ҳақ ба тарафи онҳо бошад, дар ҳол меоянд пеши Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам гардан ниҳода.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ٤٩

**50.** Оё дар дилҳояшон беморист (бемории нифоқ) ё дар шак ҳастанд аз Паёмбари барҳақ будани Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи вассаллам ё бими он доранд, ки Аллоҳу Паёмбараш бар онҳо ситам кунанд?! (Не) Балки, онон худ золиманд!

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٥٠

**51.** Чун мӯъминони ҳақиқиро дар хусуматҳояшон ба сӯи китоби Аллоҳ ва паёмбараш даъват кунанд, то миёнашон ҳукм кунад, ин ки мегӯянд: «Шунидем ва итоъат кардем», инҳо наҷотёфтагонанд. Ва аз аҳли ҷаннатанд.

إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥١

**52.** Ва касоне, ки фармонбардории Аллоҳу Паёмбараш мекунанд дар амру наҳй ва аз Аллоҳ метарсанд ва ҳазар мекунанд аз азоби Аллоҳ, пас инҳо

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٥٢

комёбанд ба неъматҳои ҷаннат.[1]

۞وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِنْ أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ۖ قُل لَّا تُقْسِمُوا۟ ۖ طَاعَةٌ مَّعْرُوفَةٌ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Ва мунофиқон ба Аллоҳ қасам хӯрданд, қасамҳои сахт, ки агар ба онҳо фармон диҳӣ эй Паёмбар баромадани ба ҷиҳодро, албатта ҳамроҳи ту ба ҷиҳод раванд. Бигӯ: «Қасами дурӯғ махӯред, тоъати шумо маълум аст, ки фақат бо забон аст. Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, ҳароина, комилан огоҳ аст!»

قُلْ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيْكُم مَّا حُمِّلْتُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا۟ ۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٥٤﴾

**54.** Бигӯ эй Паёмбар ба мардум: «Аллоҳро итоъат кунед ва паёмбарро итоъат кунед. Пас агар рӯй гардонед, ҳароина бар Паёмбар анҷоми он чизе воҷиб аст, ки бар дӯши вай ниҳода шудаст (яъне, таблиғи рисолат) ва бар шумо ҳам анҷоми чизе воҷиб аст, ки бар дӯши шумо ниҳода шудааст (яъне, итоъати содиқона ва ибодати мухлисона). Ва агар ба ӯ итоъат кунед, ҳидоят ёбед. Ва бар паёмбар ҷуз расонидани пайғоми Парвардигораш чизи дигаре нест».

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ

**55.** Аллоҳ ба касоне аз шумо, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ваъда

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 572

дод, ки албатта дар рӯи замин халифаашон созад, чун мардумеро, ки пеш аз онҳо буданд, халифаашон сохт. Ва динашонро, ки худ барояшон писандида аст, ки Ислом аст устувор созад. Ва ваҳшаташонро ба эминӣ бадал кунад, ҳар вақте ки Маро мепарастанд ва ҳеҷ чизеро бо Ман шарик намекунанд. Ва онҳо, ки баъд аз ин ношукрӣ варзанд, пас онон фосиқонанд (яъне, хориҷ аз тоъати Аллоҳанд).[1]

كَمَا ٱسْتَخْلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ ٱلَّذِى ٱرْتَضَىٰ لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا ۚ يَعْبُدُونَنِى لَا يُشْرِكُونَ بِى شَيْـًٔا ۚ وَمَن كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ва намоз бигузоред ва закот бидиҳед ва ба паёмбар итоъат кунед, шояд, ки бар шумо раҳм карда шавад!

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ҳаргиз, мапиндор, ки кофирон метавонанд дар ин сарзамин ба ҷое бигурезанд аз азоби Аллоҳ. Ҷойгоҳашон ҷаҳаннам аст ва чӣ бад саранҷомест!

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٥٧﴾

**58.** Эй касоне, ки имон овардаед, бояд ғуломони шумо ва он фарзандоне, ки ҳанӯз ба балоғат нарасидаанд, дар се вақт аз шумо барои ворид шудан ба хона рухсат талабанд: пеш аз намози субҳ ва ҳангоми зӯҳр, ки либос аз

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا۟ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٍ ۚ مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ۚ ثَلَٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيْكُم

(1) Тафсири Бағавӣ 6/ 59

بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٨

тан берун мекунед ва баъд аз намози хуфтан. Ин се вақт, вақти хилвати шумост. Дар ғайри ин се вақт нест вуболе на бар шумо ва на бар онҳое, ки назди шумо дохил мешаванд напурсида, чунки баъзеи шумо бар баъзе дигар омаду рафткунандагонед. Аллоҳ оётро инчунин барои шумо баён мекунад. Ва Аллоҳ донову ҳаким аст![1]

وَإِذَا بَلَغَ ٱلۡأَطۡفَٰلُ مِنكُمُ ٱلۡحُلُمَ فَلۡيَسۡتَـٔۡذِنُواْ كَمَا ٱسۡتَـٔۡذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٩

**59.** Ва чун кӯдакони шумо ба синни балоғат расиданд дар ҳамаи вақтҳо барои даромадан ба маконе, ки падару модар дар он ҷо истироҳат мекунанд, бояд монанди касоне, ки зикрашон гузашт (яъне мисли ба балоғатрасидагон), рухсат талабанд. Аллоҳ таъоло оёт ва аҳкоми шариъати Худро инчунин равшан ва содда барои шумо баён мекунад. Ва Аллоҳ донову ҳаким аст дар қонунгузорӣ барои бандагонаш!

(1) Изоҳ: Натиҷа аз оят ин аст, ки маҳориму атфол ҳам дар ин се вақти мазкур бояд, ки барои дохил шудан иҷозат пурсанд, зеро, ки мардум либосҳои худро дар ин вақтҳо аз тан мекашанд ва урёну луч мешаванд. Тафсири Табарӣ 19/214

وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ نِكَاحٗا فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعۡنَ ثِيَابَهُنَّ غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ خَيۡرٞ لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٦٠

**60.** Занони калонсол, ки дигар умеди никоҳ надоранд ба сабаби калонсолӣ ва бешаҳватӣ гуноҳ нест бар инҳо ин, ки фурӯ ниҳанд рӯймол ва рӯкашаки худро. Вале зоҳир накунанд мавзеъи ороиши худро ва агар парҳезгорӣ кунанд (яъне, ба нагирифтани рӯймол ва рӯкашак аз сари худ), ин барояшон беҳтар аст. Ва Аллоҳ таъоло шунавову доност![1]

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَن تَأۡكُلُواْ مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَعۡمَٰمِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخۡوَٰلِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمۡ أَوۡ مَا مَلَكۡتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ صَدِيقِكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَأۡكُلُواْ جَمِيعًا أَوۡ أَشۡتَاتٗاۚ فَإِذَا دَخَلۡتُم بُيُوتٗا فَسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ تَحِيَّةٗ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةٗ طَيِّبَةٗۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦١

**61.** Бар нобино ҳараҷе (гуноҳе) нест ва бар ланг гуноҳе нест ва бар бемор гуноҳе нест барои нарафтан ба ҷиҳод. Ва бар шумо гуноҳе нест, агар аз хонаи худ ё хонаи падаратон ё хонаи модаратон ё хонаи бародаратон ё хонаи хоҳаратон ё хонаи амакатон ё хонаи аммаатон ё хонаи тағоятон ё хонаи холаатон ё хонае, ки калидҳои он назди шумост (яъне нигаҳбону вакили он хона шумоед) ё хонаи дӯстатон чизе бихӯред. Ва гуноҳе муртакиб нашудаед, агар бо ҳам бихӯред ё ҷудо-ҷудо. Ва чун ба хонае дохил шавед, бар якдигар салом

(1) Тафсири Саъдӣ 1/574

кунед бо лафзи “ассалому алайкум ва раҳматуллоҳи ва баракотуҳу”. Ин таҳиятест муборак ва покиза аз ҷониби Аллоҳ таъоло. Ҳамчунин Аллоҳ таъоло оётҳои худро барои шумо баён мекунад, бошад, ки оқилона биандешед!

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَإِذَا كَانُواْ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ جَامِعٖ لَّمۡ يَذۡهَبُواْ
حَتَّىٰ يَسۡتَـٔۡذِنُوهُۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ أُوْلَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ فَإِذَا
ٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِبَعۡضِ شَأۡنِهِمۡ فَأۡذَن لِّمَن
شِئۡتَ مِنۡهُمۡ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمُ ٱللَّهَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٢

**62.** Ҳамоно мӯъминон касоне ҳастанд, ки ба Аллоҳу паёмбараш имон овардаанд ва чун бо паёмбар дар коре якҷоя бошанд, то аз ӯ рухсат наталабидаанд, набояд бираванд. Онон, ки аз ту эй паёмбар рухсат металабанд, ҳароина, касоне ҳастанд, ки ба Аллоҳу Паёмбараш имон овардаанд. Пас, ҳангоме ки аз ту барои баъзе аз корҳояшон рухсат хостанд, бар ҳар як аз онон, ки хоҳӣ, рухсат бидеҳ ва барояшон аз Аллоҳ омурзиш бихоҳ, ки ҳамоно Аллоҳ таъоло бахшояндаву меҳрубон аст!

لَّا تَجۡعَلُواْ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيۡنَكُمۡ كَدُعَآءِ
بَعۡضِكُم بَعۡضٗاۚ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمۡ لِوَاذٗاۚ فَلۡيَحۡذَرِ ٱلَّذِينَ
يُخَالِفُونَ عَنۡ أَمۡرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ
أَوۡ يُصِيبَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**63.** Эй мӯъминон, он чунон ки якдигарро нидо мекунед, паёмбарро нидо накунед (яъне ё Муҳаммад нагӯед, балки бо эҳтирому иззат ба ин лафз эй паёмбари Аллоҳ ё расулаллоҳ бигӯед). Албатта Аллоҳ медонад онҳоеро, ки

пинҳонӣ берун мешаванд аз назди Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Бояд, ки битарсанд онҳое, ки хилофи ҳукми паёмбар кор мекунанд аз ин, ки бирасад ба онҳо ба сабаби хилофкориашон балову мусибате ё бирасад ба онҳо азоби дарднок.[1]

**64.** Огоҳ бошед, ҳароина, аз они Аллоҳ аст ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст. Медонад, ки шумо бар чӣ коред. Ва он рӯз, ки ба сӯйи Ӯ бозгардонда шаванд, ононро аз корҳое, ки кардаанд, огоҳ месозад ва ҷазо медиҳад. Ва Аллоҳ ба ҳар чизе доност!

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ يَعۡلَمُ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ يُرۡجَعُونَ إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ﴿٦٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/577

## Сураи Фурқон



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 77 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бисёр бузургу боазамат аст, он ки ин Фурқон (Қуръон; яъне, ҷудосозандаи ҳақ аз ботил)-ро бар бандаи Худ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) нозил кард, то ҷаҳониёнро ба воситаи он аз азоби Аллоҳ бимдиҳандае бошад.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡفُرۡقَانَ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦ لِيَكُونَ لِلۡعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ١

2. Он Зоте, ки аз они Ӯст фармонравоии осмонҳову замин ва фарзанде барои Худ нагирифтааст ва Ӯро шарике дар фармонравоӣ нест ва ҳар чизро биёфаридааст, пас онро ба андозаи муайян офаридааст.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدٗا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖ فَقَدَّرَهُۥ تَقۡدِيرٗا ٢

3. Ва гирифтанд мушрикон ба ҷуз Аллоҳ маъбудонеро (бутҳоеро), ки ҳеҷ чиз намеофаринанд ва худ махлуқанд. На молики зиён ва на молики суди худ ҳастанд ва на молики маргу зиндагӣ ҳастанд ва наметавонанд аз нав зинда намуданро.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗ لَّا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ وَلَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا وَلَا يَمۡلِكُونَ مَوۡتٗا وَلَا حَيَوٰةٗ وَلَا نُشُورٗا ٣

**4.** Ва кофирон гуфтанд: Нест ин Қуръон ҷуз дурӯғе, ки Муҳаммад аз пеши худ бофтааст ва мардуме дигар ӯро бар он ёрӣ додаанд. Ба дурустӣ ситам ва дурӯғ ба миён оварданд.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٌ ٱفۡتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيۡهِ قَوۡمٌ ءَاخَرُونَۖ فَقَدۡ جَآءُو ظُلۡمٗا وَزُورٗا ﴿٤﴾

**5.** Ва гуфтанд: «Ин Қуръон афсонаҳои пешиниён аст, ки ҳар субҳу шом бар ӯ имло мешавад ва ӯ менависадаш».

وَقَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٱكۡتَتَبَهَا فَهِيَ تُمۡلَىٰ عَلَيۡهِ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ﴿٥﴾

**6.** Бигӯ эй Паёмбар ба кофирон: «Ин Қуръонро Зоте нозил кардааст, ки ниҳони осмонҳову заминро медонад. Ҳароина, ӯ омӯрзандааст барои касе аз гуноҳони худ тавба кардааст ва меҳрубон аст зуд онҳоро ба азоб намегирад!»

قُلۡ أَنزَلَهُ ٱلَّذِي يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿٦﴾

**7.** Гуфтанд (кофирон): «Чист ин паёмбарро, ки ғизо мехӯрад ва дар бозорҳо роҳ меравад? Чаро Аллоҳ фариштае ба сӯи ӯ намефиристонад, то гувоҳӣ диҳад ба ростиаш ва бошад ҳамроҳи ӯ тарсонанда?[1]

وَقَالُواْ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأۡكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشِي فِي ٱلۡأَسۡوَاقِ لَوۡلَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مَلَكٞ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ﴿٧﴾

**8.** Ё, ки чаро аз осмон ганҷе барояш фуруд оварда нашавад? Чаро ӯро боғе нест, ки аз он бихӯрад?» Ва ситамкорон гуфтанд: «Шумо

أَوۡ يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٞ يَأۡكُلُ مِنۡهَاۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ﴿٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 578

фақат аз марди ҷодушудае пайравӣ мекунед!»

**9.** Бингар эй Паёмбар, ки чӣ гуна бароят достонҳову масалаҳо меоваранд. Пас гумроҳ шудаанд аз роҳи ҳақ. Пас ҳеҷ роҳеро ба сӯи ҳақ намеёбанд, то он чиро дар шаъни ту нисбат додаанд аз дурӯғҳояшон рост бароранд.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَٰلَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٩

**10.** Аллоҳ бартару бузургвор аст, агар хоҳад, беҳтар аз он чи ба ту таманно карданд медиҳад, боғҳое, ки дар онҳо ҷӯйҳо ҷорӣ бошад ва бароят қасрҳо падид оварад.[1]

تَبَارَكَ ٱلَّذِيٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيۡرٗا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَيَجۡعَل لَّكَ قُصُورَۢا ١٠

**11.** Балки инҳо қиёматро дурӯғ ҳисобанд. Ва барои касоне, ки қиёматро дурӯғ ҳисобанд, оташи сӯзон омода кардаем,

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلسَّاعَةِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١

**12.** Чун бубинад дӯзах онҳоеро, ки қиёматро дурӯғ баровrouted, аз масофаи дур ҷӯшу хурӯшашро бишнаванд.

إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا تَغَيُّظٗا وَزَفِيرٗا ١٢

**13.** Ва чун дастҳо бар гардан баста дар тангҷои дӯзах партофта шаванд, дуъои бад кунанд худро дӯзахиҳо.

وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣

**14.** Ба онон гуфта шавад: Имрӯз на як бор марги хеш хоҳед, балки марги хеш борҳо хоҳед!

لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا كَثِيرٗا ١٤

(1) Тафсири Бағавӣ 6/74

**15.** Бигӯ (эй Паёмбар): «Оё ин дӯзах беҳтар аст ё он биҳишти ҷовидон, ки ба парҳезгорон ваъда шудааст, ки подошу саранҷоми онон хоҳад буд?»

قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي وُعِدَ
ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥

**16.** Барои ҷаннатиҳост дар ҷаннат омода он чи мехоҳанд ҷовидона дар он хоҳанд монд. Ин ваъдаест, ки анҷом додани он ба зиммаи Парвардигори туст.

لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ كَانَ
عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦

**17.** Рӯзе, ки мушриконро бо чизҳое, ки ғайри Аллоҳи якто мепарастиданд, ба маҳшар гирд оварад ва сипас аз бутҳо пурсад: «Оё шумо ин бандагони Маро гумроҳ мекардед ё онҳо худ роҳро гум карда буданд?»,

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي
هَٰٓؤُلَآءِ أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧

**18.** дар ҷавоб мегӯянд: «Ту муназзаҳӣ ва пок, моро насазад, ки ба ғайр аз ту дӯстоне бигирем, балки онон ва падаронашонро баҳраманд сохтӣ, то онҷо, ки ёди Туро фаромӯш карданд ва мардумони ҳалокшуда буданд.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِي لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ
مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ وَكَانُواْ
قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨

**19.** Ба кофирон гуфта мешавад: Ҳамоно дурӯғгӯ ҳисобиданд шуморо ин бутон дар он чи мегуфтед. Пас наметавонед бартараф кардан аз худ

فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا
تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن يَظۡلِم
مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩

азобро ва на ёрӣ додан якдигарро. Ҳар, ки зулм (ширк) оварда бошад аз шумо, бичашонемаш азоби бузургро.[1]

**20.** Ва Мо пеш аз ту паёмбароне нафиристодаем, магар ин ки таъом мехӯрданд ва дар бозорҳо роҳ мерафтанд. Ва шуморо василаи озмоиши якдигар қарор додем. Оё сабр тавонед кард? Ва Парвардигори ту ҳамеша биност.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمۡ لَيَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشُونَ فِي ٱلۡأَسۡوَاقِۗ وَجَعَلۡنَا بَعۡضَكُمۡ لِبَعۡضٖ فِتۡنَةً أَتَصۡبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرٗا ﴿٢٠﴾

**21.** Касоне, ки ба дидори Мо умед надоранд, гуфтанд: «Чаро фариштагон бар мо нозил намешаванд, то хабар диҳанд ба мо, ки Муҳаммад паёмбари бар ҳақ аст? Ё чаро Парвардигори худро аёну ошкоро намебинем?» Ба ростӣ, ки худро бузург шумурданд ва саркашӣ карданд дар пешниҳодҳои худ, саркашии бузурге.[2]

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ نَرَىٰ رَبَّنَاۗ لَقَدِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ وَعَتَوۡ عُتُوّٗا كَبِيرٗا ﴿٢١﴾

**22.** Рӯзе, ки фариштагонро бубинанд,[3] дар он рӯз гунаҳкоронро ҳеҷ муждае надиҳанд ва ба онҳо гӯянд:

يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ﴿٢٢﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 580

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 581

(3) Дар вақти ҷон додан, баъд аз он дар қабр ва дар рӯзи қиёмат. Тафсири Саъдӣ 1 / 581

«Мужда (ҷаннат) бар шумо ҳаром аст!»

23. Ва ба аъмоле, ки дар дунё кардаанд, пардозем ва ҳамаро чун зарраҳои хок (ғубор) барбод диҳем.

وَقَدِمۡنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُواْ مِنۡ عَمَلٖ فَجَعَلۡنَٰهُ هَبَآءٗ مَّنثُورًا ٢٣

24. Аҳли биҳишт дар ин рӯз дар беҳтарин ҷойгоҳ ва беҳтарин макон барои оромиш ҳастанд.

أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ يَوۡمَئِذٍ خَيۡرٞ مُّسۡتَقَرّٗا وَأَحۡسَنُ مَقِيلٗا ٢٤

25. Ба ёд овар эй Паёмбар рӯзе, ки осмон ба василаи абрҳо пора-пора гардад ва фариштагон бар замин фиристода шаванд,

وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥

26. Фармонравоӣ дар он рӯз, ба ростӣ, аз они Аллоҳи меҳрубон аст. Ва барои кофирон рӯзи душворе хоҳад буд.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ٢٦

27. Рӯзе, ки кофир дастони худро ба дандон газад ва гӯяд: «Эй кош, роҳеро, ки расул дар пеш гирифта буд, дар пеш гирифта будам.

وَيَوۡمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيۡهِ يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي ٱتَّخَذۡتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلٗا ٢٧

28. Вой бар ман, кош фалонро дӯст намегирифтам;

يَٰوَيۡلَتَىٰ لَيۡتَنِي لَمۡ أَتَّخِذۡ فُلَانًا خَلِيلٗا ٢٨

29. Ба ростӣ, маро аз Қуръон, пеш аз он ки Қуръон барои ман нозил шуда буд, аз пайравиаш бозмедошт. Ва ин шайтон ҳамеша

لَّقَدۡ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكۡرِ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَنِيۗ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِلۡإِنسَٰنِ خَذُولٗا ٢٩

одамиро танҳо хору залил мегузорад.[1]

**30.** Паёмбар аз кирдори қавмаш шикоят карда гуфт: «Эй Парвардигори ман, қавми ман тарки Қуръон карданд ва дар оёти он на андеша мекунанд ва на ба он амал мекунанд!»[2]

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠

**31.** Ҳамчуноне ки барои ту эй Паёмбар аз гунаҳкорони қавмат душман падид овардем, инчунин ҳар паёмбареро аз миёни кофирон душмане падид овардем. Ва Парвардигори ту барои роҳнамоиву ёрии ту кофист![3]

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا وَنَصِيرٗا ٣١

**32.** Ва кофирон гуфтанд: «Чаро ин Қуръон мисли Тавроту Инҷил ва Забур якбора бар Муҳаммад нозил намешавад?». Аллоҳ дар ҷавоби онҳо гуфт: Барои он аст, ки дили туро ба он устувор созем ва онро ба оҳистагиву тартиб фурӯ хонем.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ٣٢

(1) Дар ин оят таҳзир аст барои касоне, ки бо ҳамнишони бад ҳамсӯҳбат мешаванд, гоҳо мешавад, ки ба сабаби онҳо дохил шудани дузах мегарданд.

(2) Дар ин оят бим карда мешавад он касонеро, ки Қуръонро тарк намуда ва ба он амал намекунанд.

(3) Дар ин оят тасаллой аст барои паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам.

**33.** Ҳеҷ масале барои ту наёваранд, магар он, ки посухашро (ҷавобашро) ба ростӣ ва некӯтарин баён биёварем.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Кофиронро, ки бар рӯй мекашанду дар ҷаҳаннам гирд меоваранд, онҳо ба ҷойгоҳ бадтару ба роҳи ҳақ гумгаштатаранд.[1]

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُوْلَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ҳамоно ба Мӯсо (алайҳиссалом) китоби Таврот додем ва бародараш Ҳорунро мададгораш сохтем.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ва гуфтем: «Назди мардуме[2], ки оёти Моро дурӯғ баровардаанд, биравед». Ва он қавмро ба сахтӣ ҳалок кардем.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرْنَٰهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٦﴾

**37.** Қавми Нӯҳро, чун паёмбаронро дурӯғгӯ шумурдаанд, ғарқ кардем ва онҳоро барои мардум ибрате сохтем. Ва барои ситамгорон азобе дардовар омода кардем

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَٰهُمْ وَجَعَلْنَٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٧﴾

**38.** ва қабилаи Од ва Самуд ва асҳоби Рассро[3] ва наслҳои бисёреро, ки миёни онҳо буданд, низ ҳалок кардем.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 583

(2) Фиръавн ва қавмаш

(3) Деҳае аз деҳаҳои Самуд, Аллоҳу аълам Тафсири Табарӣ 19/ 269

**39.** Ва барои ҳамаи қавмҳо мисолҳое овардем бо ин ҳам имон наоварданд ва ҳамаро несту нобуд сохтем.[1]

وَكُلّٗا ضَرَبۡنَا لَهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَۖ وَكُلّٗا تَبَّرۡنَا تَتۡبِيرٗا ٣٩

**40.** Ҳамоно расиданд мушрикони Макка ба деҳае[2], ки борони санг борида буд дар он. Оё надиданд ин деҳаро, то ибрат бигиранд? (Не), балки умеди аз нав зинда шуданро надоштанд.

وَلَقَدۡ أَتَوۡاْ عَلَى ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِيٓ أُمۡطِرَتۡ مَطَرَ ٱلسَّوۡءِۚ أَفَلَمۡ يَكُونُواْ يَرَوۡنَهَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ نُشُورٗا ٤٠

**41.** Чун туро диданд, эй Расул масхараат карданд, ки оё ин аст он паёмбаре, ки Аллоҳ бар мо фиристодааст?

وَإِذَا رَأَوۡكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِي بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ٤١

**42.** Қариб буд, ки гумроҳ кунад моро аз парастиши маъбудони мо (яъне, бутҳо) агар сабру тоқат намекардем. Чун азобро бубинанд, хоҳанд донист чӣ касе гумроҳтар будааст.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا لَوۡلَآ أَن صَبَرۡنَا عَلَيۡهَاۚ وَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ حِينَ يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ مَنۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٢

**43.** Бингар эй Расул оё он касро, ки ҳавои нафсро маъбуди худ гирифта буд, дидӣ? Оё ту зомини имоноварии ӯ ҳастӣ?

أَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيۡهِ وَكِيلًا ٤٣

**44.** Ё гумон кардаӣ, ки бештаринашон мешунаванду мефаҳманд оятҳои Аллоҳро? Инҳо чун чорпоёне беш нестанд дар

أَمۡ تَحۡسَبُ أَنَّ أَكۡثَرَهُمۡ يَسۡمَعُونَ أَوۡ يَعۡقِلُونَۚ إِنۡ هُمۡ إِلَّا كَٱلۡأَنۡعَٰمِ بَلۡ هُمۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٤

(1) Тафсири Табарӣ 19/ 272

(2) Деҳаи қавми Лут, ки номи деҳа Саддум буд. Тафсири Табарӣ 19/ 272

фаҳму тадаббури оятҳои Қуръон, балки аз чорпоён ҳам гумроҳтаранд.[1]

**45.** Оё надидаӣ, ки Парвардигори ту чӣ гуна сояро мекашад? Агар мехост, дар як ҷо сокинаш мегардонд. Он гоҳ офтобро бар ӯ далел гардонидем.[2]

أَلَمۡ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيۡفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوۡ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنٗا ثُمَّ جَعَلۡنَا ٱلشَّمۡسَ عَلَيۡهِ دَلِيلٗا ٤٥

**46.** Боз ҷамъ карда гирифтем сояро оҳиста-оҳиста ба сӯи худ.[3]

ثُمَّ قَبَضۡنَٰهُ إِلَيۡنَا قَبۡضٗا يَسِيرٗا ٤٦

**47.** Ӯст Зоте, ки шабро барои шумо либос (пӯшише) қарор дод ва хобро роҳате ва рӯзро барои шумо вақти бархостанатон аз хоб сохт, то ризқу рӯзии худро ҷӯстуҷӯ намоед.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا وَٱلنَّوۡمَ سُبَاتٗا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورٗا ٤٧

**48.** Ва Ӯст, ки фиристод бодҳоеро, ки абрҳоро мебаранд ва мардумро бо борон мужда медиҳанд, ин раҳматест аз ҷониби Парвардигор Ва аз осмон оби поке нозил кардем,

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ طَهُورٗا ٤٨

**49.** то сарзамини мурдаро ба он борон зиндагӣ бахшем ва то бинӯшонем аз он

لِّنُحۡـِۧيَ بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗا وَنُسۡقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقۡنَآ أَنۡعَٰمٗا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرٗا ٤٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6/86

(2) .Яъне, агар офтоб намебуд, сояе намебуд ва ин вуҷуди офтоб аст, ки сабаби кӯтоҳ шудану баланд шудани соя мешавад.

(3) Ин оят далолат ба бузургӣ ва қудрати Аллоҳ мекунад, ки Ӯ танҳо лоиқи парастиш аст на ғайри Ӯ.

чи офаридем чорпоёну мардумони бисёреро.

**50.** Ҳамоно боронҳои бисёре бар замин нозил кардем, то бияндешанд неъмати Аллоҳро ва сипосгузорӣ кунанд. Вале бештари мардум ба неъматҳои Мо носипосӣ карданд![1]

وَلَقَدْ صَرَّفْنَٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا۟ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾

**51.** Агар мехостем, ба ҳар шаҳре бимдиҳандае мефиристодем, то мардумро ба сӯи Аллоҳ даъват намоянд ва онҳоро аз азоби охират бим кунанд. Лекин Мо туро эй Паёмбар барои ҷаҳониён мабъус гардондем ва фармудем, ки ин Қуръонро барояшон бирасонӣ.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥١﴾

**52.** Пас кофиронро итоъат макун ва ба ин Қуръон бо онҳо ҷиҳод кун, ҷиҳоди бузург!

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Ӯст, ки ду дарё ба ҳам биёмехт, яке ширину гуворо ва дигаре шӯру бадмазза. Ва миёни он ду монеъае ва садде устувор қарор дод, то бояқдигар омехта нашаванд.[2]

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

**54.** Ӯст, ки офарид аз оби нутфа инсонро ва сохт ӯро соҳиби наслу насаб ва

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

(1) Тафсирӣ Саъдӣ 1/584

(2) Тафсири Бағавӣ 6/ 90

соҳиби қаробати домодӣ ва Парвардигори ту ба ин корҳо тавоност!

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمۡ وَلَا يَضُرُّهُمۡۗ وَكَانَ ٱلۡكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرٗا ﴿٥٥﴾

**55.** Ва парастиш мекунанд кофирон ба ҷуз Аллоҳ чизеро, ки нафъу зарар нарасонад ба онҳо ва кофир бар мухолифати Парвардигори худ ба сабаби ширк оварданаш ва нофармонбардорӣ карданаш ёрдамдиҳандаи шайтон аст.(1)

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ﴿٥٦﴾

**56.** Ва нафиристодем туро эй Паёмбар, магар муждадиҳанда мӯъминонро ба ҷаннат ва тарсонанда кофиронро аз азоби дӯзах.

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ﴿٥٧﴾

**57.** Бигӯ: Ман аз шумо ҳеҷ музде наметалабам барои таблиғи рисолат, магар ин ки ҳар кӣ хоҳад, ба сӯи Парвардигораш роҳе ҳақ бигирад ва дар роҳи ризояти Ӯ нафақа кунад. Ман шуморо бар ин маҷбур карданӣ нестам, ҳамоно ихтиёр барои худи шумост.(2)

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡحَيِّ ٱلَّذِي لَا يَمُوتُ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِهِۦۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

**58.** Ва таввакал кун бар Аллоҳе, ки ҳамеша зинда аст Ӯ, ҳаргиз намирад ва ба покӣ ёд кун Ӯро. Ва Аллоҳ

(1) Тафсири Табарӣ 19/ 285

(2) Тафсири Табарӣ 19/ 286

басандааст ба эътибори огоҳ будан ба гуноҳони бандагони худ. Ва ҳеҷ чиз бар Ӯ пӯшида намемонад ва ҳар якеро бар он ҳисоб мекунад ва ҷазои муносиб медиҳад.

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَسۡـَٔلۡ بِهِۦ خَبِيرٗا ٥٩

**59.** Аллоҳ Зотест, ки биёфарид осмонҳо ва заминро ва он чи дар миёни осмону замин аст, дар шаш рӯз, ва бар арши худ истиво ёфт[1]. Ӯст Аллоҳи Меҳрубон ва дар бораи Ӯ (эй Паёмбар) аз касе бипурс, ки огоҳ бошад. (Яъне ба зоти поки Аллоҳ доност худи Ӯ ва медонад сифатҳои бузургии худро ва ҳеҷ касе донотар ба Аллоҳ таъоло аз банда ва фиристодаи Ӯ Муҳаммад -саллаллоҳу алайҳи ва саллам- нест.)

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسۡجُدُواْۤ لِلرَّحۡمَٰنِ قَالُواْ وَمَا ٱلرَّحۡمَٰنُ أَنَسۡجُدُ لِمَا تَأۡمُرُنَا وَزَادَهُمۡ نُفُورٗا۩ ٦٠

**60.** Ва чун ба кофирон гуфта шуд, ки Раҳмонро саҷда кунед, гуфтанд: «Раҳмон кист? Оё бар ҳар кас, ки ту фармон медиҳӣ, саҷда кунем?» Ва зиёд кард ин сухан барои кофирон рамидан аз имон ва нафратро.[2]

(1) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд.

(2) Тафсири Табарӣ 19/ 288

**61.** Бузургу боазамат аст, он касе, ки дар осмон бурҷҳо[1]биёфарид ва дар он офтоби дурахшон ва моҳи тобон падид овард.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي جَعَلَ فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

**62.** Ва Ӯст, ки шабу рӯзро барои касоне, ки мехоҳанд ибрат гиранд ё шукргузорӣ кунанд, аз паи ҳам қарор дод.[2]

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ خِلۡفَةً لِّمَنۡ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوۡ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

**63.** Бандагони солеҳи Раҳмон касоне ҳастанд, ки дар рӯи замин ба фурӯтанӣ (тавозуъ ва хоксорӣ) роҳ мераванд. Ва чун ҷоҳилон ононро бо суханҳои носазое хитоб кунанд, гӯянд (дар ҷавоб): Салом бар шумо. (Яъне дар баробари ҷоҳилон сухани мулоим ва ҳакимона мегӯянд, ки аз озори онҳо ба саломат монанд.)

وَعِبَادُ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمۡشُونَ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ هَوۡنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلۡجَٰهِلُونَ قَالُواْ سَلَٰمًا ﴿٦٣﴾

**64.** Ва онон, ки бисёр вақт шабро дар саҷда ё дар қиём барои Парвардигорашон мегузаронанд.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمۡ سُجَّدًا وَقِيَٰمًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ва онон, ки (дар дуъояшон) мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, азоби ҷаҳаннамро аз мо бигардон, зеро азоби ҷаҳаннам азобест доим!

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصۡرِفۡ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

(1) Ситораҳои калон. Тафсири Бағавӣ 6/ 92

(2) Яъне, ҷои якдигаро иваз мекунанд.

**66.** Ҳамоно ҷаҳаннам бад қароргоҳу бад маконест».

إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٦٦

**67.** Ва онон, ки чун нафақау иҳсон мекунанд, исроф намекунанд ва хасисӣ наметварзанд, балки иҳсонашон миёни исроф ва хасисӣ бошад муътадил.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ٦٧

**68.** Ва онон, ки бо Аллоҳи якто маъбуди дигаре намепарастанд ва намекушанд касеро, ки Аллоҳ куштанашро ҳаром карда, магар баҳаққи шаръӣ ва зино намекунанд. Ва ҳар кӣ ин корҳо кунад, уқубати гуноҳи худро мебинад.

وَٱلَّذِينَ لَا يَدۡعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقۡتُلُونَ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَا يَزۡنُونَۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ يَلۡقَ أَثَامٗا ٦٨

**69.** Азобаш дар рӯзи қиёмат музоъаф (дучандон) мешавад ва то абад ба хорӣ дар он азоб хоҳад буд,

يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ مُهَانًا ٦٩

**70.** ғайри он касоне, ки сидқан тавба кунанд ва имон оваранд ва корҳои шоиста кунанд. Аллоҳ гуноҳонашонро ба некиҳо иваз мекунад ва Аллоҳ барои касе, ки тавба кунад омурзанда аст ва ба бандагонаш меҳрубон аст![(1)]

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلٗا صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ حَسَنَٰتٖۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٧٠

**71.** Ва ҳар кӣ аз гуноҳони хеш тавба кунад ва кори шоиста кунад, ҳамоно вай

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابٗا ٧١

(1) Тафсири Табарӣ 19\312

аз сидқи дил ба сӯи Аллоҳ тавба мекунад, пас Аллоҳ тавбаашро қабул мекунад ва гуноҳонашро ба некиҳо табдил медиҳад.

وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغۡوِ مَرُّواْ كِرَامٗا ٧٢

**72.** Ва онон, ки ба дурӯғ шаҳодат намедиҳанд ва чун бар нописанде (амал ё сухани ношоиста) бигзаранд, каримона бигзаранд (яъне, аз он рӯйгардон гузаранд),

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ٧٣

**73.** ва онон, ки чун ба оёти Парвардигорашон пандашон диҳанд, дар баробари он чун карону кӯрон набошанд, балки итоъаткунон саҷда кунанд,

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ وَٱجۡعَلۡنَا لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤

**74.** ва онон, ки (дуъо карда) мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, аз ҳамсарону фарзандонамон дилҳои моро шод дор ва моро пешвои парҳезгорон гардон!»,[1]

أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥

**75.** Ин гӯруҳи сифаткардашудаи дар боло, ки зикр шуданд барояшон мукофот дода мешавад мақоми баландеро дар ҷаннат ба ивази он, ки сабру қаноъат карданд ва мешунаванд дар ҷаннат аз ҷониби фариштагон дуъои хайру саломро.[2]

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6/99

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 587

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦

**76.** Ҷовидона дар он ҷо бошанд. Чӣ некӯ қароргоҳу маконест!

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ يَكُونُ لِزَامَۢا ٧٧

**77.** Бигу: «Агар ибодат ва дуъоятон набошад, Парвардигори ман эътиное бар шумо надорад. Аммо шумо (куффор) рисолати осмониро дурӯғ шуморидед. Пас, оқибати он мулозими шумо хоҳад шуд, сазои куфр ва исёни худро хоҳед дид».



## Сураи Шуъаро



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 227 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. То, Син, Мим.[1]

طسٓمٓ ١

2. Ин оёт китоби равшан аст.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Шояд аз ин, ки онҳо имон намеоваранд, худро ҳалок созӣ.[2]

لَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ أَلَّا يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٣

4. Агар бихоҳем, аз осмон барояшон ояте (мӯъҷизае) нозил мекунем, ки гарданҳояшон дар баробари он таслим гардад, лекин инро намехоҳем, зеро имони судманд, ихтиёран ба ғайб бовар кардан аст.

إِن نَّشَأۡ نُنَزِّلۡ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةٗ فَظَلَّتۡ أَعۡنَٰقُهُمۡ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤

5. Барояшон ҳеҷ сухане тоза аз Аллоҳи меҳрубон нозил намешавад, магар он ки аз он бо дилу ҷисмашон рӯй мегардонанд ва онро қабул намекунанд[3].

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ مُحۡدَثٍ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهُ مُعۡرِضِينَ ٥

---

(1) Дар бораи ин ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд.

(2) Яъне, набояд худро ҳалок созӣ, зеро ҳидояти онҳо аз тарафи Аллоҳ аст ва вазифаи ту танҳо расонидани паёми Парвардигорат аст. Тафсири Саъдӣ 1\589

(3) Тафсири Саъдӣ 1\589

**6.** Пас ҳамоно Қуръонро дурӯғ бароварданд. Ба зудӣ хабари он чизҳое, ки масхарааш мекарданд, ба онҳо ҳатман бирасад.

فَقَدۡ كَذَّبُواْ فَسَيَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٦

**7.** Оё ба замин нанигаристаанд, ки чӣ қадар аз ҳар гуна гиёҳони некӯ ва фоидаовар дар он рӯёнидаем, ки ҳеҷ кас ба рӯёндани он тавоноӣ надорад, ба ҷуз Парвардигори ҷаҳониён.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَمۡ أَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ٧

**8.** Дар ин нишонаҳо ибратест, вале аксари онҳо мӯъмин набудаанд.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٨

**9.** Ба ростӣ, Парвардигори ту пирӯзманд аст, ки қудрату тавоноӣ бар ҳама дорад ва меҳрубон аст, ки раҳматаш ҳама чизро фаро гирифтааст!(1)

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٩

**10.** Ва ба ёд ор эй Расул барои қавмат, ки Парвардигорат Мӯсоро нидо дод, ки эй Мӯсо, ба сӯи он мардуми ситамкор бирав,

وَإِذۡ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئۡتِ ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠

**11.** қавми Фиръавн ва барояшон бигӯ: Оё намехоҳанд парҳезгор шаванд?(2)

قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\589

(2) Яъне, аз азоби Аллоҳ наметарсед ва аз куфру гумроҳиатон даст намекашед? Тафсири Саъдӣ 1\589

| | |
|---|---|
| **12.** Мӯсо гуфт: «Эй Парвардигори ман, метарсам, ки дурӯғгӯям хонанд. | قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾ |
| **13.** Ва дили ман танг гардад ва забонам кушода нашавад, пас бародарам Ҳорунро низ пайғамбарӣ деҳ, то маро ёрӣ кунад. | وَيَضِيقُ صَدۡرِي وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِي فَأَرۡسِلۡ إِلَىٰ هَٰرُونَ ﴿١٣﴾ |
| **14.** Ва онҳо бар гардани ман гуноҳе (даъво)[1] доранд, пас метарсам, ки маро бикушанд». | وَلَهُمۡ عَلَيَّ ذَنۢبٞ فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Аллоҳ таъоло гуфт: Ҳаргиз, туро натавонанд кушт, пас оёти Маро ки далолат бар ҳақиқати паёмбарии шумо мекунад, ҳарду назди онҳо биравед, Мо низ ба илм ва ҳифз ва нусрати худ бо шумо ҳастем ва мешунавем. | قَالَ كَلَّاۖ فَٱذۡهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسۡتَمِعُونَ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Пас назди Фиръавн равед ва бигӯед: «Мо расули (фиристодаи) Парвардигори ҷаҳониён ҳастем, | فَأۡتِيَا فِرۡعَوۡنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** ки бани Исроилро бо мо бифиристӣ, то Парвардигорашонро парастиш намоянд.[2] | أَنۡ أَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿١٧﴾ |

(1) Яъне, ба сабаби ман марде аз онҳо кушта шуд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\590

**18.** Фиръавн ба Мӯсо миннат карда гуфт: «Оё ба ҳангоми кӯдакӣ назди худ парваришат надодем ва ту чанд сол аз умратро дар миёни мо нагузаронидӣ?

قَالَ أَلَمۡ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدٗا وَلَبِثۡتَ فِينَا مِنۡ عُمُرِكَ سِنِينَ ١٨

**19.** Ва он кори кардаатро, кардӣ? Пас, ту аз носипосонӣ»[1].

وَفَعَلۡتَ فَعۡلَتَكَ ٱلَّتِي فَعَلۡتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

**20.** Мӯсо гуфт: Он вақт, ки чунон кардам, аз саргаштагон будам. Ва он кор аз рӯи нодонӣ ва иштибоҳ буд, на қасдан.[2]

قَالَ فَعَلۡتُهَآ إِذٗا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠

**21.** Ва чун аз шумо тарсидам, ба тарафи Мадян гурехтам. Вале Парвардигори ман ба ман пайғамбарӣ дод ва маро дар шумори паёмбарон овард.

فَفَرَرۡتُ مِنكُمۡ لَمَّا خِفۡتُكُمۡ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكۡمٗا وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢١

**22.** Ва миннати ин неъматро бар ман мениҳӣ, ҳол он ки бани Исроилро ғуломи худ сохтаӣ?

وَتِلۡكَ نِعۡمَةٞ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنۡ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٢

**23.** Фиръавн гуфт: «Парвардигори ҷаҳониён кист, ки ту даъвои паёмбарӣ мекунӣ?»

قَالَ فِرۡعَوۡنُ وَمَا رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٣

**24.** Мӯсо гуфт: «Агар аҳли яқин ҳастед, пас имон оваред, ки Ӯ Парвардигори осмонҳову

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

---

(1) Мусо алайҳиссалом ҳангоме, ки дар қасри Фираъвн зиндагӣ мекард марди Қибтиеро ба хатогӣ кушт. Тафсири Саъдӣ 1 / 589

(2) Тафсири Саъдӣ 1\590

замин ва ҳар чӣ миёни онҳост».

**25.** Фиръавн ба онон, ки дар атрофаш буданд, гуфт: «Оё намешунавед, ки ин мард чӣ мегӯяд?»

قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥

**26.** Мӯсо гуфт: Парвардигоре, ки ман шуморо ба сӯи он даъват менамоям, «Парвардигори шумо ва Парвардигори ниёгони шумост».

قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦

**27.** Фиръавн гуфт: «Ба дурустӣ, ки ин паёмбаре, ки бар шумо фиристода шуда, девона аст».

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ لَمَجۡنُونٞ ٢٧

**28.** Мӯсо гуфт: «Ӯст Парвардигори машриқу мағриб ва ҳар чӣ миёни он ду аст, агар оқилона биандешед».

قَالَ رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٨

**29.** Фиръавн ба Мӯсо таҳдид карда гуфт: «Агар ҷуз ман каси дигареро ба маъбудӣ гирӣ, ба зиндонат меафканам».

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذۡتَ إِلَٰهًا غَيۡرِي لَأَجۡعَلَنَّكَ مِنَ ٱلۡمَسۡجُونِينَ ٢٩

**30.** Мӯсо гуфт: «Ҳатто агар мӯъҷизаи равшане барои ту оварда бошам, ки далолат кунад бар сиҳатии он чи овардаам, боз ҳам маро зиндонӣ мекунӣ?»(1)

قَالَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكَ بِشَيۡءٖ مُّبِينٖ ٣٠

**31.** Фиръавн гуфт: «Пас агар аз ростгӯёнӣ онро биёвар».

قَالَ فَأۡتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\590

**32.** Пас Мӯсо асои худро биандохт, ки ногаҳон вай аждаҳои ошкоро шуд.

فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ٣٢

**33.** Ва дасташро берун овард, ки ногаҳон дар назари бинандагон сафед ва равшан менамуд.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

**34.** Фиръавн аз тарсе, ки қавмаш имон наоранд, ба бузургони қавмаш, ки дар атрофи ӯ буданд, гуфт: «Бегумон ин мард ҷодугари доноест, ки

قَالَ لِلۡمَلَإِ حَوۡلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ٣٤

**35.** мехоҳад ба ҷодуи худ шуморо аз сарзаминатон берун кунад. Пас маро чӣ мефармоед?»

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِۦ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ٣٥

**36.** Қавмаш ба ӯ гуфтанд: «Ӯ ва бародарашро мӯҳлат бидеҳ ва ҷамъкунандагонро дар шаҳрҳо бифирист,

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَٱبۡعَثۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

**37.** то ҳар ҷодугари моҳир ва доноеро, ки ҳаст, назди ту биёранд».

يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٖ ٣٧

**38.** Пас ҷодугаронро дар рӯзи муайяне[1] ба ваъдагоҳ оварданд.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٣٨

**39.** Ва ба мардум гуфта шуд: «Оё шумо низ ҷамъ мешавед?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلۡ أَنتُم مُّجۡتَمِعُونَ ٣٩

**40.** Агар ҷодугарон ғолиб шаванд, бувад, ки пайравии

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤٠

(1) Ва он рӯз, рӯзи зиннат ва хушию шодӣ буд, ки ҳама ба вақти чоштгоҳ ҳозир шуданд.

онҳо кунем ва дар динамон устувор истем!»

**41.** Чун ҷодугарон омаданд, ба Фиръавн гуфтанд: «Оё агар мо бар Мӯсо пирӯз шавем, барои мо музде ҳаст?»

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُواْ لِفِرۡعَوۡنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا
إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤١

**42.** Фиръавн гуфт: «Оре, ба дурустӣ, ки шумо ҳама аз наздикони ман хоҳед буд».

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٢

**43.** Мӯсо барои ботил сохтани ҷодуи онҳо ба онҳо гуфт: «Ҳар чӣ мехоҳед, аз ҷодуи худ бияфканед!»

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ٤٣

**44.** Онон ресмонҳову асоҳои худ бияфканданд ва гуфтанд: «Ба иззати Фиръавн, ки мо албатта ғолибем!»

فَأَلۡقَوۡاْ حِبَالَهُمۡ وَعِصِيَّهُمۡ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ
فِرۡعَوۡنَ إِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٤٤

**45.** Пас Мӯсо асояшро афканд. Ногоҳ ба сурати аждаҳое гашт ва ҳамаи он дурӯғҳоеро, ки сохта буданд, фурӯ бурд.

فَأَلۡقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا
يَأۡفِكُونَ ٤٥

**46.** Ҷодугарон ҳақро дида ва донистанд, ки ин аз амалиёти ҷодугарон нест, пас саҷдакунон ба замин афтоданд.

فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ٤٦

**47.** Гуфтанд: «Ба Парвардигори ҷаҳониён имон овардем,

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧

**48.** Парвардигори Мӯсо ва Ҳорун!»

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٤٨

**49.** Фиръавн гуфт: «Оё пеш аз он, ки шуморо рухсат диҳам, ба Мӯсо имон овардед? Албатта, ин мард (яъне, Мӯсо) бузурги шумост, ки шуморо ҷоду омӯхтааст. Ҳатман азоби маро хоҳед дид. Акнун дастҳову пойҳоятонро аз чапу рост[1] хоҳам бурид ва албатта ҳамаатонро бар дор хоҳам кард!»

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ҷодугарон ба Фиръавн гуфтанд: «Аз он чи ки моро метарсонӣ боке нест, ба дурустӣ, ки мо назди Парвардигорамон бозмегардем.

قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Мо умед дорем, ки Парвардигорамон хатоҳои моро аз куфру ҷодугарӣ бубахшад, ки мо нахустин касоне ҳастем, ки имон овардем».

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Ва ба Мӯсо ваҳй кардем, ки ҳангоми шаб бандагони Маро аз Миср берун бибар, ба дурустӣ, ки аз паи шумо биёянд.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Пас Фиръавн аз берун рафтани онҳо огоҳ гардида гирдоварандагони сипоҳро ба шаҳрҳо фиристод.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾

(1) Яъне, дасти рост ва пои чапи шуморо хоҳам бурид

| | |
|---|---|
| **54.** Ва гуфт: ҳароина, ки инҳо (бани Исроил) гурӯҳе андак ва ночиз ҳастанд | إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرۡذِمَةٞ قَلِيلُونَ ٥٤ |
| **55.** ва инҳо моро ба таҳқиқ, ба хашм овардаанд, | وَإِنَّهُمۡ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٥ |
| **56.** ҳароина, ҳамаи мо бояд аз онҳо барҳазар бошем, зеро душмани мо ҳастанд.[1] | وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٦ |
| **57.** Пас онҳоро (Фиръавн ва қавмашро) аз боғҳову чашмасорҳои Миср берун кардем | فَأَخۡرَجۡنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٥٧ |
| **58.** ва низ аз ганҷҳову хонаҳои некӯ ва қасрҳои бузург берун рондем. | وَكُنُوزٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ٥٨ |
| **59.** Оре инчунин кардем ва бани Исроилро ворисӣ онҳо сохтем. | كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩ |
| **60.** Фиръавниён ба ҳангоми баромадани офтоб аз паи онҳо рафтанд. | فَأَتۡبَعُوهُم مُّشۡرِقِينَ ٦٠ |
| **61.** Чун он ду гурӯҳ якдигарро диданд, ёрони Мӯсо гуфтанд: «Ҳароина, мо дар чанголи фиръавниён гирифтор шудем!» | فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ٦١ |
| **62.** Мӯсо барояшон гуфт: «Ҳаргиз, чунин нест, он чи ки шумо мегӯед Парвардигори ман ҳароина, бо ман аст ва маро роҳнамоӣ хоҳад кард». | قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢ |

(1) Тафсири Саъдӣ 1\591

**63.** Пас ба Мӯсо ваҳй кардем, ки асоятро ба баҳр бизан. Баҳр аз ҳам бишикофт ва ба адади қабилаҳои бани Исроил дувоздаҳ роҳ дар он боз шуд ва ҳар бахше монанди кӯҳи бузурге буд.

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ٦٣

**64.** Ва он гурӯҳи дигар (яъне, Фиръавн ва қавмаш)-ро низ ба баҳр расонидем.

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٤

**65.** Мӯсо ва ҳамаи ҳамроҳонашро наҷот додем.

وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥

**66.** Сипас он дигарро (яъне, Фиръавн ва қавмашро) ғарқ сохтем.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦

**67.** Албатта, дар ин ҳодисаи ғарқ шудани Фиръавн ва қавмаш ибратест, вале аксарашон аз пайравони Фиръавн имон наоварданд!

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧

**68.** Ҳароина, Парвардигори ту пирӯзманду бахшанда аст![1]

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨

**69.** Ва эй Расул достони Иброҳимро барояшон (барои кофирон) тиловат кун!

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70.** Он гоҳ, ки ба падару қавми худ гуфт: «Чӣ чизро мепарастед?»

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠

(1) Яъне ба иззаташ кофиронро ҳалок сохт ва ба раҳматаш Мӯсо ва ҳамроҳонашро наҷот дод.Тафсири Табарӣ 19\361

**71.** Гуфтанд: «Бутонеро мепарастем, пас ҳамеша бар ибодаташон қоим ҳастем».

قَالُوا۟ نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١

**72.** Иброҳим гуфт: «Оё вақте онҳоро ба кӯмак мехонед, садоятонро мешунаванд?

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ٧٢

**73.** Ё барои шумо фоидае медиҳанд, агар парастиши онҳо кардед ё зиёне мерасонанд, агар тарки парастиши онҳо кардед?»[1]

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ٧٣

**74.** Гуфтанд: «На, балки падаронамонро дидаем, ки чунин мекардаанд».

قَالُوا۟ بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ٧٤

**75.** Иброҳим гуфт: «Оё медонед, ки чӣ мепарастидаед

قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ٧٥

**76.** шумо ва ниёгонатон?

أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلْأَقْدَمُونَ ٧٦

**77.** Пас ба дурустӣ, ки ҳамаи онҳо душманони мананд, вале Парвардигори ҷаҳониён дӯсти ман аст.

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّىٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٧٧

**78.** Ҳамон касе, ки маро биёфарид, сипас Ӯ роҳнамоиям мекунад

ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ٧٨

**79.** ва ҳамон касе, ки ба ман таъом медиҳад ва маро сероб месозад

وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ٧٩

**80.** ва чун бемор шавам, пас Ӯ маро шифо медиҳад

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ٨٠

(1) Тафсири Бағавӣ 6\116

**81.** ва касе, ки маро мемиронад, сипас зинда мекунад

وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحۡيِينِ ﴿٨١﴾

**82.** ва касе, ки умед медорам, ки дар рӯзи қиёмат хатоямро бибахшояд.

وَٱلَّذِيٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿٨٢﴾

**83.** Эй Парвардигори ман, маро ҳикмат бахш ва маро ба зумраи шоистагон дар ҷаннат бипайванд.

رَبِّ هَبۡ لِي حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ва то рӯзи қиёмат барои ман дар миёни ояндагон овозаи нек ва зикри хайр қарор бидеҳ.

وَٱجۡعَل لِّي لِسَانَ صِدۡقٖ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ва маро аз ворисони биҳишти пурнеъмат қарор деҳ.

وَٱجۡعَلۡنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٥﴾

**86.** Ва падарамро[1] биёмурз, ки ҳамоно ӯ аз гумроҳон аст.

وَٱغۡفِرۡ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ва дар рӯзи қиёмат ,ки мардум аз қабрҳояшон барои ҳисобу ҷазо бармехезанд маро расво масоз,

وَلَا تُخۡزِنِي يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** рӯзе, ки на мол фоида медиҳад ва на фарзандон,

يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** магар он кас, ки бо қалби салим (холӣ аз ширк, куфр ва нифоқ) ба назди Аллоҳ биёяд!

إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ﴿٨٩﴾

(1) Ин дуъои Иброҳим барои падараш буд, вақте маълум гашт, ки то дами маргаш ба куфру ширкаш давомат мекунад, пас аз ӯ безорӣ ҷуст.

| | |
|---|---|
| **90.** Ва биҳиштҳоро барои парҳезгорон[1] наздик оранд. | وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ۝٩٠ |
| **91.** Ва ҷаҳаннамро дар назари кофирон ошкор кунанд. | وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ۝٩١ |
| **92.** Ба онҳо сарзаниш карда гӯянд: «Чизҳое, ки аз ғайри Аллоҳ мепарастидед, куҷоянд? | وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ۝٩٢ |
| **93.** Маъбудҳое, ғайр аз Аллоҳ ёриатон мекунанд дар баробари азоби Аллоҳ ё худ ёрӣ меҷӯянд?» | مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ۝٩٣ |
| **94.** Пас онҳо (бутҳо) ва кофиронро сарнагун дар ҷаҳаннам андозанд. | فَكُبْكِبُوا۟ فِيهَا هُمْ وَٱلْغَاوُۥنَ ۝٩٤ |
| **95.** Ва низ андохта шавад ҳамаи лашкари Иблисро, ки барои мардум амали бадро зинат медоданд. | وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ۝٩٥ |
| **96.** Онон дар дӯзах бо касоне, ки онҳоро ба залолат бурда буданд ба кашмакаш мепардозанд ва мегӯянд: | قَالُوا۟ وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ۝٩٦ |
| **97.** «Ба Аллоҳ савганд, ки мо дар гумроҳии ошкор будем, | تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ۝٩٧ |
| **98.** он гоҳ, ки шуморо бо Парвардигори ҷаҳониён баробар медонистем. | إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٩٨ |
| **99.** Ва ба ҷуз ин бадкорон касе моро гумроҳ накард. | وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلْمُجْرِمُونَ ۝٩٩ |

(1) Ононе ки аз куфру маъсият дурӣ ҷустанд ва фармонҳои Аллоҳро иҷро намуданд. Тафсири Табарӣ 19\366

**100.** Пас акнун моро ҳеҷ шафоаткунандае нест

فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ١٠٠

**101.** ва моро дӯсти меҳрубоне нест.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ١٠١

**102.** Кош бори дигар ба дунё бозгардем, то аз мӯъминон гардем».

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٢

**103.** Ба таҳқиқ, дар ин (қиссаи Иброҳим) ибратест ва аксари онҳо бо шунидани ин қисса ҳам имон наёварданд.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٠٣

**104.** Албатта, Парвардигори ту пирӯзманду меҳрубон аст!

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

**105.** Қавми Нӯҳ ҳамаи паёмбаронро дурӯғгӯ бароварданд.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٠٥

**106.** Он гоҳ ки бародарашон Нӯҳ ба онҳо гуфт: «Магар парҳезгорӣ намекунед, (яъне, наметарсед)?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦

**107.** Ба таҳқиқ, ман барои шумо паёмбари амин ҳастам.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٠٧

**108.** Аз Аллоҳ битарсед дар он чи шуморо ба он фармон медиҳад ва ё аз он наҳӣ мекунад[1] ва ба ман итоъат кунед.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨

**109.** Ман аз шумо дар муқобили даъвати худ музде наметалабам. Музди ман танҳо бар ӯҳдаи Парвардигори ҷаҳониён аст.

وَمَا أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٠٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\594

**110.** Пас аз Аллоҳ битарсед ва маро бо ба ҷо овардани фармудаҳояш ва бо парҳез кардан аз манъкардашудаҳояш итоъат кунед!»

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾

**111.** Гуфтанд: «Оё ба ту имон биёварем ва ҳол он ки бенавоён (бечизу бемақом) пайрави ту ҳастанд?»

۞ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلۡأَرۡذَلُونَ ﴿١١١﴾

**112.** Нӯҳ гуфт: «Ман чи медонам онҳо чи кор кардаанд, вале вазифадор ҳастам, ки онҳоро ба сӯи имон даъват намоям.»

قَالَ وَمَا عِلۡمِي بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Агар бидонед, ҳисобашон ба ҷуз бар Парвардигори ман бар касе нест.

إِنۡ حِسَابُهُمۡ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّيۖ لَوۡ تَشۡعُرُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Ва ман ҳаргиз мӯъминонро ба даъвати худ дур нахоҳам кард.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ман ба ҷуз бимдиҳандаи ошкоро каси дигар нестам.

إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٞ ﴿١١٥﴾

**116.** Гуфтанд: «Эй Нӯҳ, агар аз даъвати худ бас накунӣ, албатта сангсор мешавӣ».

قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمَرۡجُومِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** Нӯҳ дуъо карда гуфт: «Эй Парвардигори ман, қавми ман маро дурӯғгӯ мебароранд.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوۡمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

**118.** Пас миёни ману миёни онҳо (қатъӣ) ҳукм кун; ва марову ононро аз мӯъминон, ки ҳамроҳи мананд, наҷот деҳ!».

فَٱفۡتَحۡ بَيۡنِي وَبَيۡنَهُمۡ فَتۡحٗا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Пас ӯ ва ҳамроҳонашро дар он киштии пуркардашуда аз тамоми навъи махлуқот наҷот додем.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ١١٩

**120.** Ва боқимондаи ононро, ки имон наоварданд, ғарқ кардем.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ١٢٠

**121.** Албатта, дар ин[1] нишонаи равшанест ва бештари онҳо бинобар шунидани ин қисса мӯъмин набуданд.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٢١

**122.** Албатта, Парвардигори ту пирӯзманд аст аз интиқом гирифтани кофирон ва меҳрубон аст бо бандагони мӯъминонаш!

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٢

**123.** Қавми Од низ паёмбаронро дурӯғгӯ бароварданд.

كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣

**124.** Он гоҳ, ки бародарашон Ҳуд гуфт: «Оё аз Аллоҳ наметарсед ва ибодати ғайри Ӯро тарк намекунед?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125.** Ҳароина, ман барои шумо паёмбари амин ҳастам ва шумо инро медонед.[2]

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٢٥

**126.** Аз Аллоҳ битарсед ва он чиро ки аз назди Аллоҳ овардаам, итоъат кунед.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٢٦

---

(1) Яъне, дар наҷот ёфтани Нӯҳ ва пайравонаш ва ҳалок шудани касоне, ки ба ӯ имон наоварданд, далели равшан ва ибрати бузургест барои дигарон.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\595

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٧

**127.** Ман аз шумо барои таблиғи рисолат ҳеҷ музде талаб намекунам. Музди ман танҳо бар ӯҳдаи Парвардигори ҷаҳониён аст.

أَتَبۡنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةٗ تَعۡبَثُونَ ١٢٨

**128.** Оё бар сари ҳар баландӣ ба беҳудагӣ нишонае аз рӯи ҳаво ҳавас месозед?

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمۡ تَخۡلُدُونَ ١٢٩

**129.** Ва қасрҳои маҳкам ва устувор бино мекунед, гуё ки дар дунё ҷовидон мемонед?

وَإِذَا بَطَشۡتُم بَطَشۡتُمۡ جَبَّارِينَ ١٣٠

**130.** Ва чун интиқом гиред, ба монанди золимон бераҳмона интиқом мегиред?

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١

**131.** Пас аз Аллоҳ битарсед ва ба он чи ки ман шуморо даъват менамоям итоъат кунед.

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِيٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعۡلَمُونَ ١٣٢

**132.** Ва битарсед аз он Аллоҳе, ки он чиро, ки медонед, ба шумо ато кардааст.

أَمَدَّكُم بِأَنۡعَٰمٖ وَبَنِينَ ١٣٣

**133.** Ва ба шумо чорпоёну фарзандон арзонӣ доштааст

وَجَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٣٤

**134.** ва низ боғҳову чашмасорон арзонӣ доштааст.

إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣٥

**135.** Ҳуд алайҳиссалом гуфт: Ман аз азоби рӯзи бузург бар шумо метарсам, ки ба сабаби имон наоварданатон бар шумо азоб фуруд ояд[1].

(1) Тафсири ибни Касир 6\153

| | |
|---|---|
| **136.** Гуфтанд: «Барои мо яксон аст, ки моро панд диҳӣ ё панд надиҳӣ ҳаргиз имон намеорем. | قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَوَعَظۡتَ أَمۡ لَمۡ تَكُن مِّنَ ٱلۡوَٰعِظِينَ ١٣٦ |
| **137.** Гуфтанд: Инҳо ҷуз ҳамон дурӯғу найранги пешиниён чизи дигаре нест. | إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣٧ |
| **138.** Ва мо ҳаргиз азоб нахоҳем шуд». | وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨ |
| **139.** Пас Ӯро дурӯғгӯ баровroutданд ва бар куфрашон давомат карданд, пас Мо ононро ҳалок кардем. Албатта, дар ин ибратест ва бештаринашон имон наёварданд! | فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩ |
| **140.** Ҳароина, Парвардигори ту пирӯзманд аст ба нобуд сохтани кофирон ва меҳрубон аст ба мӯъминон! | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤٠ |
| **141.** Қавми Самуд паёмбаронро дурӯғгӯ баровардаанд.[1] | كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٤١ |
| **142.** Он гоҳ ки бародарашон Солеҳ гуфт: «Оё аз азоби Аллоҳ наметарсед ва танҳо Ӯро парастиш намекунед? | إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢ |
| **143.** Ҳароина, ман дар таблиғи рисолати Аллоҳ барои шумо паёмбари амин ҳастам. | إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣ |

(1) Яъне Солеҳ ва дигар паёмбарон алайҳимус саломро.

**144.** Аз иқоби Аллоҳ битарсед ва он чиро ки ман ба шумо овардаам итоъат кунед!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤

**145.** Ман аз шумо барои таблиғи рисолат музде наметалабам. Музди ман танҳо бар ӯҳдаи Парвардигори ҷаҳониён аст!

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥

**146.** Оё мепиндоред, ки шумо дар ин неъматҳои ин ҷо эмин гузошта хоҳед шуд?

أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

**147.** Дар ин боғҳову чашмасорҳо?

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧

**148.** Ва дар ин киштзорҳову хурмозорҳо бо он шукуфаҳои нарму латиф?

وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨

**149.** Ва сармастии шумо ба ҳадде расидааст, ки моҳирона дар кӯҳҳо хонаҳое метарошед?

وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩

**150.** Пас аз азоби Аллоҳ битарсед ва ба насиҳати ман итоъат кунед!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

**151.** Ва фармони ин исрофкоронро мапазиред,

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**152.** Онҳоеро, ки дар замин ба ҷои ислоҳ фасод мекунанд.

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**153.** Самудиён ба паёмбарашон Солеҳ гуфтанд: «Ҷуз ин нест, ки туро ҷоду кардаанд.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**154.** Ту низ инсоне монанди мо ҳастӣ. Агар рост мегӯӣ, нишонае биёвар».

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ١٥٥

**155.** Солеҳ гуфт: «Ин модашутуре аст, ки як навбат об хӯрдан барои вай аст ва навбати рӯзи муайян барои шумо.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٥٦

**156.** Ба он камтарин озоре нарасонед, ки азоби рӯзи бузург ба саратон меояд».

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا۟ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**157.** Пас онро куштанд ва пушаймон шуданд, вале пушаймонӣ барояшон фоиде набахшид.

فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٥٨

**158.** Пас азоби Аллоҳ онҳоро фурӯ гирифт. Албатта, дар ин ҳалок шудани Самудиён ибратест ва бисёрии онҳо имон наёварданд

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**159.** Ва албатта, Парвардигори ту пирӯзманд аст бар душманонаш ва меҳрубон аст ба ононе, ки имон оварданд!

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٦٠

**160.** Қавми Лут низ паёмбаронро дурӯғгӯ баровარданд.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

**161.** Он гоҳ, бародарашон Лут ба онҳо гуфт: «Оё аз азоби Аллоҳ наметарсед?

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٦٢

**162.** Ҳароина, ман барои шумо паёмбари амин ҳастам.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣

**163.** Аз имон наоварданатон аз Аллоҳ битарсед ва ба он чизе ки шуморо даъват мекунам, маро итоъат кунед!

| | |
|---|---|
| **164.** Ман аз шумо дар баробари таблиғи рисолати Аллоҳ музде наметалабам. Музди ман танҳо бар ӯҳдаи Парвардигори ҷаҳониён аст! | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤ |
| **165.** Оё ба қасди қазои шаҳват аз миёни аҳли олам ба сӯи мардон меравед? | أَتَأۡتُونَ ٱلذُّكۡرَانَ مِنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٥ |
| **166.** Вале ҳамсаронеро, ки Парвардигоратон барои шумо ҳалолу покиза офаридааст, тарк мекунед? Балки, шумо мардуми таҷовузкор ҳастед!» | وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٌ عَادُونَ ١٦٦ |
| **167.** Қавми Лут гуфтанд: «Эй Лут, агар бас накунӣ, ҳатман, аз шаҳр берунат мекунем». | قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰلُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُخۡرَجِينَ ١٦٧ |
| **168.** Лут барояшон гуфт: «Ба дурустӣ, ки ман душмани ашадии амали шумо ҳастам» | قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ ٱلۡقَالِينَ ١٦٨ |
| **169.** Баъд аз он Лут дуъо карда гуфт: Эй Парвардигори ман, маро ва аҳламро аз оқибати амале, ки мекунанд, наҷот бидеҳ!» | رَبِّ نَجِّنِي وَأَهۡلِي مِمَّا يَعۡمَلُونَ ١٦٩ |
| **170.** Пас ӯ ва ҳамаи аҳлашро наҷот додем, | فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٧٠ |
| **171.** ғайри пиразане[1], ки хост бимонад. | إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٧١ |

(1) Ва ӯ ҳамсари Лут буд, ки имон наёварда буд

**172.** Сипас дигаронро, ки аз аҳли куффор буданд ба сахттарин азоб ҳалок кардем,

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٧٢

**173.** Бар онҳо бороне аз санг боронидем ва чӣ бад буд борони бимдодашудагон!

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٣

**174.** Ҳароина, дар ин азоби фурӯд омада бар қави Лут ибратест ва аксари онҳо имон наёварданд.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٤

**175.** Ва ҳароина, Парвардигори ту пирӯзманд аст бар кофирон ва меҳрубон аст ба мӯъминон!

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥

**176.** Мардуми Айка[1] (қавми Шуъайб) паёмбарони Аллоҳро дурӯғгӯ бароварданд.

كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧٦

**177.** Он гоҳ, ки Шуъайб ба онҳо гуфт: «Оё бар ширк ва маъсият оварданатон аз иқоби Аллоҳ наметарсед?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ شُعَيۡبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٧

**178.** Ҳароина, ман барои ҳидояти шумо паёмбари амин ҳастам.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٧٨

**179.** Аз Аллоҳ битарсед ва ба он чи ки ман шуморо даъват менамоям, маро итоъат кунед!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٧٩

**180.** Ман аз шумо барои таблиғи рисолати Аллоҳ музде наметалабам. Музди

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٠

(1) Соҳибони боғҳои сердарахт ва онҳо аҳолии Мадян буданд

ман танҳо бар ӯҳдаи Парвардигори ҷаҳониён аст.

**181.** Шуъайб барояшон гуфт: Паймонаро тамом бипардозед ва аз зумраи зиёндиҳандагон мабошед.

۞ أَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ١٨١

**182.** Ва бо тарозуи дуруст вазн кунед.

وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ١٨٢

**183.** Ба мардум ашёашонро кам мадиҳед ва дар замин ба фасод макӯшед.

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ١٨٣

**184.** Аз он Кас, ки шумо ва халоиқи пеш аз шуморо офаридааст, битарсед».

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ١٨٤

**185.** Гуфтанд: Эй Шуъайб ҷуз ин нест, ки туро ҷоду кардаанд.

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ١٨٥

**186.** Ту низ инсоне монанди мо ҳастӣ ва мепиндорем, ки ҳамоно ту дурӯғ мегӯӣ.

وَمَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَإِنْ نَظُنُّكَ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ١٨٦

**187.** Агар рост мегӯӣ, пас Аллоҳатро дуъо кун, ки пораи азобе аз осмон бар сари мо афтад, то нобуд созад моро.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِنَ السَّمَاءِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ١٨٧

**188.** Шуъайб гуфт: «Парвардигори ман ба ҳар коре, ки мекунед, донотар аст».

قَالَ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٨٨

**189.** Пас ӯро дурӯғгӯ бароварданд ва бар куфрашон давомат карданд ва гармии сахт онҳоро фаро гирифт ва зери

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٨٩

сояи абр қарор гирифтанд ва дар он рӯзи абрнок азоб ононро фурӯ гирифт. Ҳамоно он, азоби рӯзи бузург буд![1]

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٩٠

**190.** Албатта, дар ин азобе, ки бар онҳо фуруд омад ибратест ва аксари онҳо имон наёварданд.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ١٩١

**191.** Албатта, Парвардигори ту пирӯзманд аст бар душманонаш ва меҳрубон аст, ба бандагони яктопарасташ.

وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٩٢

**192.** Ва ҳароина, ин китоб нозилшуда аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён аст.

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ١٩٣

**193.** Онро Рӯҳуламин[2] нозил кардааст.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ١٩٤

**194.** Бар дили ту эй Муҳаммад, то аз бимдиҳандагон бошӣ ва ба василаи он мардумро ҳидоят намоӣ,

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ١٩٥

**195.** ба забони арабии равшан, ки беҳтарини забонҳост.[3]

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ١٩٦

**196.** Ва ҳароина, зикри Қуръон дар китобҳои паёмбарони пешиниён низ ҳаст.

(1) Тафсири Бағавӣ 6\128

(2) Ҷибраил алайҳиссалом аст; фариштаи гиромиқадр ва бузургест, ки ваҳйи Аллоҳро ба паёмбарон мерасонад

(3) Тафсири Саъдӣ 1\597

**197.** Оё ин нишона бар онҳо басанда нест, ки ту эй Муҳаммад паёмбари барҳаққӣ, ҳол он ки уламои бани Исроил аз он огоҳанд?[1]

أَوَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ ءَايَةً أَن يَعۡلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٩٧

**198.** Ва агар он Қуръонро бар яке аз аҷамиён (ғайри арабҳо) нозил карда будем

وَلَوۡ نَزَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ بَعۡضِ ٱلۡأَعۡجَمِينَ ١٩٨

**199.** ва барояшон онро мехонд, ба он имон намеоварданд.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيۡهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١٩٩

**200.** Ба ин сон инкор кардани Қуръонро дар дилҳои гунаҳгорон роҳ додем.

كَذَٰلِكَ سَلَكۡنَٰهُ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٠٠

**201.** Ба хотири зулмашон ба он имон намеоваранд, то азоби дарднокро бо чашми худ бингаранд.

لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٢٠١

**202.** Ва дар дунё он азоб ногаҳон ва бехабар бар онон фурӯд меояд.

فَيَأۡتِيَهُم بَغۡتَةً وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٠٢

**203.** Пас азобро мушоҳида карда мегӯянд: «Оё ба мо мӯҳлате дода хоҳад шуд?»[2]

فَيَقُولُواْ هَلۡ نَحۡنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204.** Оё онҳоро муҳлат додани Ман мағрур кардааст, ки барои фуруд омадани азоби Мо мешитобанд?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ٢٠٤

**205.** Магар намедонӣ, ки солҳо баҳрамандашон созем,

أَفَرَءَيۡتَ إِن مَّتَّعۡنَٰهُمۡ سِنِينَ ٢٠٥

(1) Тафсири Бағавӣ 6\129

(2) То аз шарик овардан ба Аллоҳ тавба кунем. Тафсири ибни Касир 6\164

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿٢٠٦﴾

**206.** сипас азобе, ки ба онҳо ваъда дода мешавад, бар сари онҳо биёяд.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٧﴾

**207.** Вақте, ки аз шарик оварданашон тавба накарданд он баҳрамандиҳояшон дар ҳаёти дунё фоидае барои онҳо нахоҳад дошт.[1]

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٨﴾

**208.** Ва Мо аҳли ҳеҷ шаҳреро ҳалок накардаем, магар ки барояшон бимдиҳандагоне буданд,

ذِكۡرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٠٩﴾

**209.** то пандашон диҳанд ва мардумро аз кори бад нигоҳ доранд. Ва Мо ситамкор набудем, ки онҳоро пеш аз бим додан нобуд созем.[2]

وَمَا تَنَزَّلَتۡ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢١٠﴾

**210.** Ва ин Қуръонро шайтонҳо бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил накардаанд, чунон ки кофирон гумон мебаранд.

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ﴿٢١١﴾

**211.** Онон на лоиқи ин коранд ва на тавоноии он доранд.

إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ﴿٢١٢﴾

**212.** Ҳароина, шайтонҳоро аз шунидани ваҳй дур доштаанд.

فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٣﴾

**213.** Пас ба Аллоҳи якто маъбуди дигареро махон, то мабодо дар шумори азобшавандагон дароӣ.

---

(1) Тафсири Табарӣ 19\402

(2) Тафсири Саъдӣ 1\598

| | |
|---|---|
| **214.** Эй Паёмбар хешовандони наздикатро битарсон, то ба сабаби куфрашон азоб бар онҳо фуруд наояд.(1) | وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ﴿٢١٤﴾ |
| **215.** Дар баробари ҳар як аз мӯъминон, ки аз ту пайравӣ мекунад, хоксор бош. | وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٢١٥﴾ |
| **216.** Ва агар бар ту нофармонӣ карданд, бигӯ: «Ҳароина, ман аз корҳои ширки шумо безорам!» | فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ﴿٢١٦﴾ |
| **217.** Ва бар Аллоҳи пирӯзманду меҳрубон таваккал кун. | وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢١٧﴾ |
| **218.** Ҳамоно касе, ки туро ба ҳангоме ки барои ибодат дар торикии шаб бармехезӣ мебинад, | ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٨﴾ |
| **219.** ва нишастану бархостани туро(2) дар миёни саҷдакунандагон мебинад. | وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٢١٩﴾ |
| **220.** Албатта, Ӯ шунаво аст ба тиловати ту ва доно аст, ба нияту амали ту! | إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٢٢٠﴾ |
| **221.** Оё шуморо огоҳ кунам, ки шайтонҳо ба назди киҳо меоянд? | هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢٢١﴾ |
| **222.** Бар ҳар дурӯғгӯи гунаҳкор меоянд, | تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ﴿٢٢٢﴾ |
| **223.** ва шунидаҳои худро, ки аз осмон дуздиданд ба | يُلۡقُونَ ٱلسَّمۡعَ وَأَكۡثَرُهُمۡ كَٰذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾ |

(1) Тафсири Табарӣ 19\404

(2) Вақте ки ба рукуъ ва саҷда меравӣ

дурӯғгӯён мепартоянд ва аксари онҳо дурӯғгӯёнанд.

وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلْغَاوُۥنَ ﴿٢٢٤﴾

**224.** Ва шоирон касоне ҳастанд, ки гумроҳон аз паи онҳо мераванд.

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِى كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾

**225.** Оё гумроҳии онҳоро надидаӣ, ки шоирон дар ҳар водие (аз водиҳои шеър)(1) саргардонанд?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾

**226.** Ва сифати шоирон ин аст, ки чизҳое мегӯянд, ки худ амал намекунанд?

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱنتَصَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَىَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

**227.** Магар он шоироне, ки имон оварданд ва корҳои шоиста карданд ва Аллоҳро бисёр ёд карданд ва дар васфи ягонагии Аллоҳ ва дифоъ аз паёмбари Аллоҳ шеърҳо гуфтанд, ки мардумро ба ёди Аллоҳ меандозад ва чун мавриди ситам воқеъ шуданд, бо василаи шеъри худ аз мушрикону кофирон интиқом гирифтанд. Ва ситамкорон ба зудӣ хоҳанд донист, ки ба чӣ маконе бозмегарданд.(2)

---

(1) Яъне баъзеҳоро таъна мезананд ва баъзе дигарро таъриф мекунанд, ё номуси касеро олуда мекунанд....

(2) Тафсири Саъдӣ 1\599

## Сураи Намл (Мӯрча)




**дар Макка нозил шудааст ва аз 93 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** То, Син.[1] Ин оёти Қуръон ва китоби равшан аст, ки маънояш возеҳ ва шомили илмҳову ҳикматҳо ва шариъатҳост.

طسٓۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْقُرْءَانِ وَكِتَابٍ مُّبِينٍ ﴿١﴾

**2.** Оёти Қуръон раҳнамо аст дар дунё ва охират ва хушхабарест барои мӯъминон:

هُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢﴾

**3.** Сифати онон, ин аст, ки панҷ вақт намозро мукаммал мегузоранд ва ҳаққи закоти фарзиро пурра ба мустаҳиққонаш медиҳанд ва ба савобу иқоби рӯзи қиёмат яқин доранд.[2]

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٣﴾

**4.** Бегумон, касоне, ки ба охират имон намеоваранд, амалҳои бади онҳоро дар назарашон биёростем. Пас онҳо дар ин дунё саргардону ҳайрон мешаванд ва гумон доранд, ки дар амал некӯкорӣ мекунанд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُونَ ﴿٤﴾

---

(1) Дар бораи ин ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара зикр шудааст.

(2) Тафсири ибни Касир 6\178

**5.** Онҳо ҳамон касонанд, ки барояшон дар дунё азоби бад аст ва онҳо дар охират зиёнкортаринанд.[1]

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ وَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥

**6.** Ту эй Расул, касе ҳастӣ, ки Қуръон аз ҷониби Аллоҳи ҳакиму доно ба ту нозил мешавад.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلۡقُرۡءَانَ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦

**7.** Ба ёд ор қиссаи Мӯсоро, ҳангоме ки аз Мадян ба Миср сафар мекард, ба хонаводаи худ гуфт: “Биистед, ман аз дур оташе дидам, ба зудӣ, ки аз он бароятон хабаре аз роҳ[2] биёварам ё пораи оташе. Шояд гарм шавед”.[3]

إِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهۡلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا سَـَٔاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ ءَاتِيكُم بِشِهَابٖ قَبَسٖ لَّعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٧

**8.** Чун ба назди оташ расид, Аллоҳ нидояш дод, ки муборак бод касе, ки даруни оташ аст (мурод фариштагон аст) ва он, ки дар канори он аст. Ва пок аст Аллоҳи якто, он Парвардигори ҷаҳониён аст!

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِي ٱلنَّارِ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨

**9.** (Аллоҳ ба ӯ хабар дод:) «Эй Мӯсо, Ман Аллоҳи пирӯзманд ҳастам бар душманонам ва ҳаким ҳастам дар корҳо ва офариниши худ.

يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 19\426

(2) Мӯсо бо хонаводааш дар шаб роҳро гум карданд

(3) Тафсири Бағавӣ 6\144

**10.** Эй Мӯсо асои худро биафкан!» Чун асоро дид, ки монанди море меҷунбад, гурезон бозгашт ва ба ақиб нанигарист. (Аллоҳ ба ӯ хабар дод:) «Эй Мӯсо, матарс. Ҳароина, паёмбарон набояд, ки дар назди ман битарсанд,

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿١٠﴾

**11.** магар касе, ки гуноҳе карда бошад ва пас тавба кунад ва бадиро ба некӣ табдил намояд. Пас, бегумон Ман омӯрзандаву меҳрубон ҳастам!

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Ва дасти худро ба гиребони худ дарор, то сафед шуда бе ҳеҷ айбе берун ояд. Бо нӯҳ мӯъҷиза[1] назди Фиръавн ва қавмаш бирав, ки онҳо мардуми фосиқанд».

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ۖ فِى تِسْعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Чун нишонаҳои равшани Моро диданд, ки бар ҳақ далолат мекард, гуфтанд: «Ин ҷодуи ошкоро аст!»[2]

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ва он мӯъҷизоти Илоҳиро аз рӯи ситамгарию саркашӣ инкор карданд ва ҳол он ки дилҳояшон ба он яқин дошт, ки инҳо мӯъҷизоти Илоҳӣ ҳастанд. Пас бингар,

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾

(1) Яъне, асо, даст, қаҳтӣ, офати меваҳо, тӯфон, малах, шабушк, қурбоққа ва хун

(2) Тафсири Саъдӣ 1\600

эй Расул, ки охири кори фасодкорон чӣ гуна буд? (Яъне, Аллоҳ онҳоро нобуд кард ва дар дарё ғарқашон кард)[1].

**15.** Мо ба Довуду Сулаймон дониши бузурге додем. Он ду гуфтанд: «Сипос аз они Аллоҳ аст, ки моро бар бисёре аз бандагони мӯъмини худ бартарӣ дод!»[2]

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ عِلۡمٗاۖ وَقَالَا ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٖ مِّنۡ عِبَادِهِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٥

**16.** Ва Сулаймон ворисии Довуд шуд (дар паёмбарӣ, илм ва мулк) ва Сулаймон гуфт: «Эй мардум, ба мо забони паррандагон омӯхтанд ва аз ҳар неъмате арзонӣ доштанд. Бегумон ин фазли ошкорест, ки аз дигарон моро бартарӣ доданд!»

وَوَرِثَ سُلَيۡمَٰنُ دَاوُۥدَۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمۡنَا مَنطِقَ ٱلطَّيۡرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَيۡءٍۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

**17.** Лашкарҳои Сулаймон аз ҷинну одамӣ ва паррандагон гирд оварда шуданд, он гоҳ нигоҳ дошта шуданд, то ҳама онҳо ба якдигар бипайванданд.

وَحُشِرَ لِسُلَيۡمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ وَٱلطَّيۡرِ فَهُمۡ يُوزَعُونَ ١٧

**18.** Пас ҳаракат карданд, то ба водии мӯрчагон расиданд. Мӯрчае гуфт: «Эй мӯрчагон, ба лонаҳои худ дароед, то Сулаймону лашкариёнаш шуморо

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوۡاْ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمۡلِ قَالَتۡ نَمۡلَةٞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمۡلُ ٱدۡخُلُواْ مَسَٰكِنَكُمۡ لَا يَحۡطِمَنَّكُمۡ سُلَيۡمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٨

---

(1) Тафсири Табарӣ 19\437

(2) Дар ин оят далеле аст бар бузургии илм ва манзалаи аҳли илм.

поймол накунанд, дар ҳоле ки намефаҳманд».

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكٗا مِّن قَوۡلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوۡزِعۡنِيٓ
أَنۡ أَشۡكُرَ نِعۡمَتَكَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ
وَٰلِدَيَّ وَأَنۡ أَعۡمَلَ صَٰلِحٗا تَرۡضَىٰهُ وَأَدۡخِلۡنِي
بِرَحۡمَتِكَ فِي عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩

**19.** Сулаймон аз сухани он мӯрча табассум карду гуфт: «Эй Парвардигори ман, маро тавфиқ деҳ, то шукри неъмати туро, ки бар ман ва падару модари ман арзонӣ доштаӣ, ба ҷой оварам ва тавфиқ ато фармо то корҳои шоистае кунам, ки ту хушнуд шавӣ ва маро ба раҳмати худ дар шумори бандагони шоистаат дарор!»

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيۡرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ أَرَى ٱلۡهُدۡهُدَ
أَمۡ كَانَ مِنَ ٱلۡغَآئِبِينَ ٢٠

**20.** Ва Сулаймон миёни паррандагон ҷустуҷӯ кард ва гуфт: «Чаро ҳудҳудро намебинам. Ё ӯ аз ғоибон аст? Пас яқин донист, ки ӯ ғоиб аст, гуфт:

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابٗا شَدِيدًا أَوۡ لَأَاْذۡبَحَنَّهُۥٓ
أَوۡ لَيَأۡتِيَنِّي بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ٢١

**21.** Ҳатман, ҳудҳудро ба сахттарин тарзе азобаш мекунам ё сарашро мебурам, магар он, ки барои ман далели равшане биёварад».

فَمَكَثَ غَيۡرَ بَعِيدٖ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمۡ
تُحِطۡ بِهِۦ وَجِئۡتُكَ مِن سَبَإِۭ بِنَبَإٖ يَقِينٍ ٢٢

**22.** Дере нагузашта буд, ки ҳудҳуд биёмаду гуфт: «Ба чизе даст ёфтаам, ки ту даст наёфта будӣ ва аз сарзамини Сабаъ[1] бароят хабари дуруст овардаам.

(1) Яке аз музофотҳои дерини Яман

**23.** Занеро ёфтам, ки бар онҳо[1] подшоҳӣ мекунад. Ва аз ҳар неъмате бархурдор аст ва тахти бузурге дорад.

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمۡرَأَةٗ تَمۡلِكُهُمۡ وَأُوتِيَتۡ مِن كُلِّ شَيۡءٖ وَلَهَا عَرۡشٌ عَظِيمٞ ﴿٢٣﴾

**24.** Дидам, ки худ ва мардумаш ба ҷои Аллоҳи якто офтобро саҷда мекунанд. Ва шайтон аъмолашонро дар назарашон биёростааст ва аз роҳи Аллоҳ[2] гумроҳашон кардааст, чунонки рӯи ҳидоят нахоҳанд дид.

وَجَدتُّهَا وَقَوۡمَهَا يَسۡجُدُونَ لِلشَّمۡسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمۡ لَا يَهۡتَدُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Шайтон ин кор ва роҳу равиши ботилеро, ки дар он қарор доштанд барояшон ороста буд, то саҷда накунанд барои Аллоҳе, ки чизи пӯшидаро дар осмонҳову замин берун меоварад; аз борону наботот ва он чӣ махфӣ аст ошкор мекунад ва ҳарчиро пинҳон медоред ё ошкор месозед, медонад.[3]

أَلَّا يَسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي يُخۡرِجُ ٱلۡخَبۡءَ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُخۡفُونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Аллоҳе, ки ҷуз Ӯ маъбуди барҳаққе нест. Парвардигори Арши азим аст».

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ۩ ﴿٢٦﴾

**27.** Гуфт (Сулаймон барои ҳудҳуд): «Акнун бингарем, ки рост гуфтаӣ ё дар шумори дурӯғгӯёнӣ.

۞قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقۡتَ أَمۡ كُنتَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

---

(1) Яъне, бар аҳли Сабо

(2) Ва он роҳ имон ба ягонагии Аллоҳ ва ибодати Ӯст.

(3) Тафсири Табарӣ 19\448

**28.** Ин номаи маро бибар ва бар аҳли Сабаъ биафкан, сипас як сӯ шав ва бингар, ки чӣ ҷавоб медиҳанд»,

ٱذۡهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلۡقِهۡ إِلَيۡهِمۡ ثُمَّ تَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَٱنظُرۡ مَاذَا يَرۡجِعُونَ ٢٨

**29.** Маликаи Сабаъ гуфт: «Эй бузургон, номае гиромӣ ба сӯи ман афканда шуд.

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ إِنِّيٓ أُلۡقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٞ كَرِيمٌ ٢٩

**30.** Ҳамоно нома аз Сулаймон аст ва сароғози он чунин аст: «Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон».

إِنَّهُۥ مِن سُلَيۡمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣٠

**31.** «Бар ман такаббур накунед дар он чизҳое, ки шуморо ба он даъват менамоям ва таслим шуда назди ман биёед».

أَلَّا تَعۡلُواْ عَلَيَّ وَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ٣١

**32.** Малика гуфт: «Эй бузургон, дар кори ман раъй бидиҳед, ки ман ҳеҷ гоҳ бераъй ва машварати шумо коре накардаам».

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَفۡتُونِي فِيٓ أَمۡرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمۡرًا حَتَّىٰ تَشۡهَدُونِ ٣٢

**33.** Гуфтанд: Мо қудратмандон ва соҳибони набарди сахт ҳастем. Корҳо ба дасти туст. Бингар, ки чӣ фармон медиҳӣ ва мо ҳамеша фармонбардори ту ҳастем.[1]

قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ شَدِيدٖ وَٱلۡأَمۡرُ إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا تَأۡمُرِينَ ٣٣

**34.** Малика гуфт: «Подшоҳон чун ба шаҳре дароянд, бо куштан ва асир гирифтани мардум вайронаш мекунанд ва азизонашро

قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ قَرۡيَةً أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ أَذِلَّةٗۚ وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٣٤

(1) Тафсири Бағавӣ 6\159

хор месозанд. Ва ҳамчунин мекунанд.

**35.** Малика гуфт: Ман, ҳатман, ҳадяе наздашон мефиристам ва менигарам, ки фиристодагон чӣ ҷавоб меоваранд».

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٖ فَنَاظِرَةُۢ بِمَ يَرْجِعُ ٱلْمُرْسَلُونَ ٣٥

**36.** Чун фиристодаи Малика назди Сулаймон омад, Сулаймон гуфт: «Оё мехоҳед ба мол маро ёрӣ кунед? Он чӣ Аллоҳ ба ман дода, беҳтар аст аз он чӣ ба шумо додааст. Балки, ин шумо ҳастед, ки ба ҳадяатон шодмон мешавед. Аммо ман ба он дилхуш намешавам ва ба моли дунё ниёзе надорам.[1]

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٖ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيْرٞ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُمۚ بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ٣٦

**37.** Сулаймон ба фиристодаи малика мегӯяд: Акнун ҳамроҳи ҳадяат ба наздашон бозгард. Пас албатта бо лашкароне ба сӯи онҳо хоҳем омад, ки ҳаргиз тоқати онро надошта бошанд. Ва онҳоро аз он сарзамин бо хорию пастӣ берун хоҳем кард».

ٱرْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٖ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَآ أَذِلَّةٗ وَهُمْ صَٰغِرُونَ ٣٧

**38.** Сулаймон гуфт: «Эй бузургон, кадом аз шумо тахти ӯро пеш аз он, ки фармонбардоршуда назди ман ояд, бароям меоваред?»

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُاْ أَيُّكُمْ يَأْتِينِي بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ٣٨

(1) Тафсири Табарӣ 19\459

**39.** Ифрите[1] аз миёни ҷинҳо гуфт: Ман қабл аз он, ки аз ҷоят бархезӣ, онро назди ту ҳозир мекунам, ки ман бар ин кор ҳам тавонояму ҳам амин ва чизеро аз он кам ва иваз нахоҳам кард.[2]

قَالَ عِفۡرِيتٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبۡلَ أَن تَقُومَ
مِن مَّقَامِكَۖ وَإِنِّي عَلَيۡهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٞ ٣٩

**40.** Ва он кас, ки аз илми китоби илоҳӣ баҳрае дошт, гуфт: «Албатта, ман, пеш аз он, ки чашм барҳам занӣ (мижа занӣ), онро назди ту меоварам». Пас Сулаймон ба ӯ рухсат дод, ӯ дуъо кард ва тахти Малика оварда шуд. Чун онро назди худ дид, гуфт: «Ин бахшиши Парвардигори ман аст, то маро биёзмояд, ки сипосгузорам ё носипосӣ мекунам. Пас ҳар кӣ сипос гӯяд, барои худ гуфтааст ва ҳар кӣ ношукрӣ кунад, ҳароина, Парвардигори ман бениёзу карим аст».[3]

قَالَ ٱلَّذِي عِندَهُۥ عِلۡمٞ مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ
بِهِۦ قَبۡلَ أَن يَرۡتَدَّ إِلَيۡكَ طَرۡفُكَۚ فَلَمَّا رَءَاهُ
مُسۡتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضۡلِ رَبِّي لِيَبۡلُوَنِيٓ
ءَأَشۡكُرُ أَمۡ أَكۡفُرُۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ
وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّي غَنِيّٞ كَرِيمٞ ٤٠

**41.** Гуфт: «Тахташро барои имтиҳон дигаргун кунед, бубинем онро мешиносад ё аз онҳост, ки бознатавонанд шинохт».

قَالَ نَكِّرُواْ لَهَا عَرۡشَهَا نَنظُرۡ أَتَهۡتَدِيٓ أَمۡ
تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهۡتَدُونَ ٤١

---

(1) Ҷинни бисёр чолок ва қавӣ

(2) Тафсири Табарӣ 19\465

(3) Тафсири Саъдӣ 1\605

**42.** Чун Маликаи Сабаъ омад, барояш гуфтанд: «Оё тахти ту чунин буд?» Гуфт: «Гӯё ин ҳамон аст. Ва мо пеш аз ин огоҳ шуда будем ба қудрати Аллоҳ ва ҳақ будани паёмбарии Сулаймон алайҳиссалом ва мусалмон ва фармонбардор ҳастем»

فَلَمَّا جَآءَتۡ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرۡشُكِۖ قَالَتۡ كَأَنَّهُۥ هُوَۚ
وَأُوتِينَا ٱلۡعِلۡمَ مِن قَبۡلِهَا وَكُنَّا مُسۡلِمِينَ ٤٢

**43.** Ва он чӣ ба ҷои Аллоҳи якто мепарастид[1], ӯро аз роҳи ислом боздошта буд. Зеро ӯ (Малика) ҳақиқатан дар зумраи кофирон буд.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعۡبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ إِنَّهَا كَانَتۡ مِن
قَوۡمٖ كَٰفِرِينَ ٤٣

**44.** Гуфтанд (ба Билқис)[2]: «Ба саҳни қаср дарой!» Чун онро бидид, пиндошт, ки ҳавзи пур аз об аст. Доман аз соқҳояш баргирифт. Сулаймон гуфт: «Ин саҳнаест соф аз шиша», пас ҳоҷат ба доман бар задан нест. Малика Гуфт: «Эй Парвардигори ман, ҳароина, ман бо шарик овардан ба хештан ситам кардаам ва инак, бо Сулаймон дар баробари Парвардигори ҷаҳониён таслим шудам».

قِيلَ لَهَا ٱدۡخُلِي ٱلصَّرۡحَۖ فَلَمَّا رَأَتۡهُ حَسِبَتۡهُ
لُجَّةٗ وَكَشَفَتۡ عَن سَاقَيۡهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ صَرۡحٞ
مُّمَرَّدٞ مِّن قَوَارِيرَۗ قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي
وَأَسۡلَمۡتُ مَعَ سُلَيۡمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٤

**45.** Ва ба қавми Самуд бародарашон Солеҳро фиристодем, ки Аллоҳи

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحًا أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمۡ فَرِيقَانِ يَخۡتَصِمُونَ ٤٥

(1) Яъне, офтобпараст буд

(2) Номи Маликаи Сабо

якторо бипарастед ва бо Аллоҳ шарик маёред. Ҳангоме, ки Солеҳ онҳоро ба яктопарастӣ даъват кард, ногаҳон ду гурӯҳ шуданд, баъзе мӯъмин шуданд ва баъзе кофар шуданд ва бо якдигар ба хусумат бархостанд.[1]

**46.** Солеҳ ба гӯруҳи кофирон гуфт: «Эй қавми ман, чаро пеш аз некӣ бар бадӣ мешитобед ва ба ҷои раҳмат азоби Илоҳиро металабед? Чаро аз Аллоҳ омӯрзиш намехоҳед? То шояд мавриди раҳмат қарор гиред».[2]

قَالَ يَٰقَوۡمِ لِمَ تَسۡتَعۡجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِۖ لَوۡلَا تَسۡتَغۡفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٤٦

**47.** Ба Солеҳ гуфтанд: «Мо туро ва ёронатро ба фоли бад гирифтаем». Солеҳ ба онҳо гуфт: «Он чӣ аз неку бад ба шумо мерасад он бар шумо тақдир карда шудааст ва фоли бади шумо назди Аллоҳ аст. Балки шумо гурӯҳе ҳастед, ки мавриди озмоиш қарор мегиред!»

قَالُواْ ٱطَّيَّرۡنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَۚ قَالَ طَٰٓئِرُكُمۡ عِندَ ٱللَّهِۖ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تُفۡتَنُونَ ٤٧

**48.** Дар шаҳри Ҳиҷр[3] нӯҳ марди носолеҳ буданд, ки дар он сарзамин фасод

وَكَانَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ تِسۡعَةُ رَهۡطٖ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ٤٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\606

(2) Тафсири Бағавӣ 6\169

(3) Шаҳри Солеҳ алайҳиссалом, ки дар шимоли ғарбии ҷазираи Араб воқеъ аст.

мекарданд ва ислоҳ намекарданд.

**49.** Гуфтанд: «Ба Аллоҳ савганд хӯред, ки ҳатман бар ӯ (Солеҳ) ва хонаводааш шабехун мезанем ва онҳоро мекушем. Ва чун касе бар талаби хунаш бархезад, бигӯем: «Мо ба ҳангоми ҳалокат ва нобудии хонаводааш ҳозир набудем ва аз онҳо хабар надорем ва бегумон мо ростгуфторем».

قَالُواْ تَقَاسَمُواْ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدۡنَا مَهۡلِكَ أَهۡلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٤٩

**50.** Ва онҳо барои қатли Солеҳ ва пайравонаш ҳила ва найранге ба кор бурданд ва Мо низ ҳила ва тадбире барои ҳалоки онҳо ва наҷоти Солеҳ ва пайравонаш андешидем, дар ҳоле ки онҳо намедонистанд.[1]

وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا وَمَكَرۡنَا مَكۡرٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٥٠

**51.** Бингар, эй Расул, ки оқибати макрашон чӣ шуд?: Ҳароина, Мо онҳо ва қавмашонро ба тамомӣ ҳалок кардем.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكۡرِهِمۡ أَنَّا دَمَّرۡنَٰهُمۡ وَقَوۡمَهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥١

**52.** Он хонаҳои онҳост, ки ба ҷазои зулме, (ширке) ки мекарданд, холӣ аз сокинонаш мондааст. Ҳароина, дар ин қиссаи мазкур ибратест барои гурӯҳе, ки медонанд.

فَتِلۡكَ بُيُوتُهُمۡ خَاوِيَةَۢ بِمَا ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٥٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\607

**53.** Онҳоеро, ки имон оварда буданд ва парҳезгор буданд, наҷот додем.

وَأَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٣

**54.** Ва Лутро ба ёд ор. Он гоҳ, ки ба қавми худ гуфт: «Корҳои зишт (лавота) мекунед, дар ҳоле, ки худ саранҷом ва зиштии онро мебинед?

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٥٤

**55.** Оё шумо аз рӯи шаҳват ба ҷои занон ба суроғи мардон меравед? Балки шумо мардуми нодон ҳастед!»

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهۡوَةٗ مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ٥٥

**56.** Ҷавоби қавми ӯ ин буд, ки (ба якдигар масхараомезона) гуфтанд: «Хонадони Лутро аз шаҳри худ берун кунед, ки онҳо мардумони покдоман ва покизаҷӯ ҳастанд».

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَخۡرِجُوٓاْ ءَالَ لُوطٖ مِّن قَرۡيَتِكُمۡۖ إِنَّهُمۡ أُنَاسٞ يَتَطَهَّرُونَ ٥٦

**57.** Пас ӯ ва хонаводаашро наҷот додем, магар занаш, ки муқаддар кардем ӯ аз бозмондагон дар он шаҳр бошад.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَٰهَا مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٥٧

**58.** Ва бороне аз санг бар сари онҳо боронидем ва борони бимдодашудагон чӣ бад боронест!

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٥٨

**59.** Бигӯ эй Паёмбар: «Сипос Аллоҳро ва салом бар бандагони интихоб кардаи Ӯ. Оё Аллоҳ беҳтар аст ё он чизҳое, ки шарики Ӯ қарор медиҳанд? Онҳо на барои

قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَىٰٓۗ ءَآللَّهُ خَيۡرٌ أَمَّا يُشۡرِكُونَ ٥٩

худ ва на барои дигарон нафъ ё зараре расонида наметавонанд[1]

**60.** Оё ин маъбудони ботили шумо беҳтаранд ё касе, ки осмонҳову заминро офарид ва аз осмон бароятон об фиристод ва бо он боғҳои хуррам ва зебо рӯёнидем, ки шумо ҳаргиз тавони рӯёнидани дарахтони онро надоштед. Оё маъбуди дигаре ҳаст бо Аллоҳ? На, балки онҳо мардуме ҳастанд аз ҳақ кач мераванд ва бутҳоро бо Аллоҳ шарик меоваранд![2]

أَمَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَأَنزَلَ لَكُم
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ
بَهۡجَةٖ مَّا كَانَ لَكُمۡ أَن تُنۢبِتُواْ
شَجَرَهَآۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ
يَعۡدِلُونَ ٦٠

**61.** Оё ин бутҳо беҳтаранд ё касе, ки заминро оромгоҳ сохт ва дар миёни он дарёҳо падид овард ва барои замин кӯҳҳоро собиту устувор сохт ва миёни ду баҳр монеъае қарор дод. Оё маъбуди дигаре ҳаст бо Аллоҳ? На, балки аксари онҳо намедонанд!

أَمَّن جَعَلَ ٱلۡأَرۡضَ قَرَارٗا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ
أَنۡهَٰرٗا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِيَ وَجَعَلَ بَيۡنَ
ٱلۡبَحۡرَيۡنِ حَاجِزًاۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلۡ
أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٦١

**62.** Оё ин бутҳо беҳтаранд ё касе, ки дуъои дармондаро чун бихонадаш, иҷобат мекунад ва ранҷ аз ӯ дур мекунад ва шуморо дар

أَمَّن يُجِيبُ ٱلۡمُضۡطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَيَكۡشِفُ
ٱلسُّوٓءَ وَيَجۡعَلُكُمۡ خُلَفَآءَ ٱلۡأَرۡضِۗ
أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٦٢

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\607

(2) Тафсири Бағавӣ 6\171

замин ҷонишини пешиниён месозад. Оё маъбуди дигаре ҳаст бо Аллоҳ? Чӣ андак панд мегиред!

أَمَّن يَهۡدِيكُمۡ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ وَمَن يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦٓۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٣

**63.** Оё ин бутҳо беҳтаранд ё касе, ки шуморо дар торикиҳои биёбону дарё роҳ менамояд ва Он ки пеш аз бороні раҳматаш бодҳоро ба мужда мефиристад? Оё маъбуди дигаре ҳаст бо Аллоҳ? Аллоҳ бартар аст аз ҳар чӣ шарики Ӯ месозанд!

أَمَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦٤

**64.** Оё ин маъбудони ботил беҳтаранд ё касе, ки махлуқотро меофаринад, сипас онҳоро бори дигар бозмегардонад ва касе, ки аз осмону замин ба шумо рӯзӣ медиҳад. Оё маъбуди дигаре ҳаст бо Аллоҳ? Эй Паёмбар бигӯ: «Агар рост мегӯед: далелатонро биёваред!»

قُل لَّا يَعۡلَمُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلۡغَيۡبَ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ٦٥

**65.** Эй Паёмбар бигӯ: «Ҳеҷ кас дар осмонҳову замин ғайбро намедонад, магар Аллоҳ. Ва низ намедонанд чӣ вақт зинда мешаванд!»

بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلۡمُهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّنۡهَاۖ بَلۡ هُم مِّنۡهَا عَمُونَ ٦٦

**66.** Балки илми мушрикон дар охират такомул меёбад, ва ҳолу аҳволи қиёматро дар охират ба чашми сар мебинанд, аммо камоли илмашон дар охират ҳеҷ

суде ба ҳолашон надорад, балки онҳо дар дунё аз вуҷуди охират дар шак қарор доранд, балки онҳо дар мавриди он кӯрдиланд ва чизе аз далелҳои охиратро дарк намекунанд.[1]

**67.** Кофирон гуфтанд: «Оё ҳангоме ки мо ва падаронамон хок шудем, оё боз зинда мешавем ва аз гӯрҳо берун оварда мешавем?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبٗا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخۡرَجُونَ ٦٧

**68.** Ба дурустӣ, ба мо ва падаронамон ҳам пеш аз ин чунин ваъдае[2] дода буданд. Агар ин амр рост буд, меомад[3] Инҳо, чизе ҷуз афсонаҳои пешиниён нест»

لَقَدۡ وُعِدۡنَا هَٰذَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨

**69.** Эй Паёмбар, барои онҳо бигӯ: Дар замин сайр кунед ва бингаред, ки поёни кори гунаҳгорон чӣ гуна будааст! Ва Аллоҳ низ ба шумо чунин кунад, агар аз куфратон бознагардед[4]

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٦٩

**70.** Ва бар имон наовардани онҳо андӯҳгин мабош ва аз ҳилае, ки меандешиданд, дилтанг машав.

وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُن فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ٧٠

(1) Тафсири ибни Касир 6\208

(2) Ваъда ба вуқуъи қиёмат.

(3) Тафсири Саъдӣ 1\609

(4) Тафсири Табарӣ 19\491

**71.** Ва эй Паёмбар, мушрикони қавмат ба ту мегӯянд: «Агар рост мегӯед, он ваъдаи қиёмат чӣ вақт хоҳад буд?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٧١

**72.** Эй Паёмбар, бигӯ: «Шояд баъзе аз он чиро ки[1] ба шитоб металабед, ба шумо наздик шуда бошад».

قُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي تَسۡتَعۡجِلُونَ ٧٢

**73.** Ва бегумон Парвардигори ту фазли худро бар мардум арзонӣ медорад ва бар маъсият карданашон онҳоро зуд ба азоб гирифтор намекунад, вале аксари онҳо шукр намегузоранд![2]

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**74.** Ва ҳароина, Парвардигори ту медонад, ки чӣ чизро дар дил ниҳон кардаанд ва чӣ чизро ошкор месозанд!

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٤

**75.** Ва ҳеҷ пинҳоне дар осмону замин нест, магар он, ки дар Китоби равшан, Лавҳи Маҳфуз навишта шудааст.[3]

وَمَا مِنۡ غَآئِبَةٖ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٧٥

**76.** Ҳароина, ин Қуръон бисёре аз чизҳоеро, ки бани Исроил дар он ихтилоф доранд, барояшон ҳикоят мекунад

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَكۡثَرَ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٧٦

**77.** Ва ба ростӣ, Қуръон барои мӯъминон ҳидояту раҳмат аст.

وَإِنَّهُۥ لَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧

---

(1) Яъне, азоби Аллоҳро

(2) Тафсири Бағавӣ 6\175

(3) Тафсири Бағавӣ 6\175

إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُم بِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٧٨﴾

**78.** Албатта, Парвардигори ту дар қиёмат ба ҳукми худ миёнашон доварӣ мекунад, ки Ӯ пирӯзманд аст, ҳукми Ӯро бозгардонда намешавад ва доност, ки ҳақро аз ботил ҷудо мекунад![1]

فَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلۡحَقِّ ٱلۡمُبِينِ ﴿٧٩﴾

**79.** Пас эй Паёмбар ба Аллоҳ таваккал кун, ки бе шак, ту бар дини рости равшан ҳастӣ!

إِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** Эй Паёмбар ҳароина, ту наметавонӣ суханатро ба мурдагон бишунавонӣ ва ба гӯши кароне, ки аз ту рӯй мегардонанд, суханатро бирасонӣ.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِي ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسۡلِمُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Ту наметавонӣ кӯронро аз гумроҳияшон бозгардонӣ ва роҳ намоӣ. Ту танҳо метавонӣ сухани худро ба касоне бишунавонӣ, ки ба оёти Мо имон доранд. Пас онҳо дар баробари ҳақ таслимшудагон ҳастанд.

۞وَإِذَا وَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِمۡ أَخۡرَجۡنَا لَهُمۡ دَآبَّةً مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ تُكَلِّمُهُمۡ أَنَّ ٱلنَّاسَ كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Ва ҳангоме ки саркашии мардум зиёд гардид, фармони азоб бар онҳо воқеъ шавад ва ҳодисаи қиёмат наздик шавад, барояшон ҷунбандае аз замин берун меоварем, ки бо онон сухан бигӯяд, ки он мардум,

(1) Тафсири Табарӣ 19\494

ҳароина, ба оёти Мо яқин намеоваранд.

**83.** Рӯзе, ки аз ҳар миллате гурӯҳеро аз онон, ки оёти Моро дурӯғ мебаровopen, гирд меоварем ва ононро то расидани дигарон нигоҳ дошта мешавад, баъд аз он барои ҳисоб бурда мешаванд(1),

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ فَوۡجٗا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمۡ يُوزَعُونَ ٨٣

**84.** то чун ба сарзамини маҳшар бирасанд, Аллоҳ мефармояд: «Оё шумо оёти Моро дурӯғ мебаровардед, ки он оёт далолат бар тавҳиди Ман буд ва ҳол он, ки дониши шумо онро фаро нагирифта буд? Он чӣ коре буд, ки мекардед?»

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبۡتُم بِـَٔايَٰتِي وَلَمۡ تُحِيطُواْ بِهَا عِلۡمًا أَمَّاذَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨٤

**85.** Ба хотири ситаме, ки кардаанд, ҳукми азоб бар онҳо воқеъ мешавад, пас онҳо ҳеҷ сухане намегӯянд, чунки далел ва ҳуҷҷате надоранд.(2)

وَوَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِم بِمَا ظَلَمُواْ فَهُمۡ لَا يَنطِقُونَ ٨٥

**86.** Оё намебинанд, ки шабро падид овардем, то дар он биёроманд ва рӯзро равшанӣ бахшидем, то барои касби маъош берун оянд. Албатта, дар ин умур барои

أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِيَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٨٦

(1) Тафсири Бағавӣ 6\180

(2) Тафсири Саъдӣ 1\610

мӯъминон нишонаҳое равшан аст.

**87.** Ба ёд ор эй Паёмбар, рӯзе, ки дар сур дамида шавад ва ҳамаи касоне, ки дар осмонҳову замин ҳастанд, магар он ки Аллоҳ бихоҳад, аз ҳавли сур битарсанд ва ҳама хору залил ба пешгоҳи Ӯ таъоло биёянд.

وَيَوْمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَٰخِرِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ва кӯҳҳоро бубинӣ ва онҳоро бар ҷой истода пиндорӣ, ҳол он, ки онҳо ба суръати абр меравaнд. Ин кори Аллоҳ аст, ки ҳар чизеро маҳкам ва устувор сохтааст. Албатта, Ӯ ба ҳар чӣ мекунед аз неку бад, огоҳ аст.

وَتَرَى ٱلْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِ ۚ صُنْعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُۥ خَبِيرٌۢ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ҳар кас, ки кори неке кунад (чун имон ба Аллоҳ ва ихлос дар тоъат), беҳтар аз онро мукофот гирад, ки ризо ва хушнудии парвардигор аст ва некӯкорон аз ваҳшати он рӯз, ки қиёмат фаро мерасад ва тарсу хавф мардумро фаро мегирад дар амон бошанд ва ғаму андӯҳ ва нигарониҳо аз онҳо дур бошад.[1]

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا وَهُم مِّن فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ ءَامِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ва ононро, ки корҳои бад мекунанд (чун ширк ва маъсият), сарнагун дар оташ андозанд ва ба онҳо сарзаниш

وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ فِي ٱلنَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٠﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 6\183

карда гуфта шавад: Оё ҷуз мувофиқи корҳое, ки дар дунё кардаед, ҷазо дода мешавед?

**91.** Эй Паёмбар бигӯ: Ҳароина, ба ман фармон шудааст, ки танҳо Парвардигори ин шаҳри Маккаро бипарастам. Шаҳреро, ки Аллоҳ, ки ҳама чиз аз они Ӯст, ҳурматаш ниҳода ва онро ҳарами амн ва амон сохтааст ва дар он куштани инсоне ё зулм ба касе ва ё забҳи ҳайвон ё кандани гиёҳу дарахти он, ҳаром ҳукм гардидааст ва амр шудаам, ки аз мусалмонон бошам.(1)

إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١

**92.** Ва ба ман фармуда шуд, ин ки Қуръонро тиловат кунам. Пас ҳар кӣ ҳидоят ёфт, ба нафъи худ ҳидоят ёфтааст ва ҳар кӣ гумроҳ шуд, бигӯ: «Ҳароина, ман аз бимдиҳандагон ҳастам».

وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢

**93.** Ва бигӯ эй Паёмбар барои мушрикони қавмат: «Сипос Аллоҳрост. Оёти худро дар вуҷуди шумо ва дар осмону замин ба шумо хоҳад намуд, то онҳоро бишносед. Ва Парвардигори ту аз ҳар коре, ки мекунед, бехабар нест».(2)

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣

(1) Тафсири Бағавӣ 6\184

(2) Тафсири ибни Касир 6\219

## Сураи Қасас (Достон)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 88 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*




**1.** То, Син, Мим[1].

طسٓمٓ ١

**2.** Ин оятҳои китоби равшан аст, яъне, Қуръони маҷид, баён мекунад ҳақро аз ботил ва намудор месозад роҳи ростро аз каҷ ва роҳи саъодати дунёву охиратро барои инсонҳо нишон медиҳад[2].

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

**3.** Барои онҳое, ки ба ин Қуръон имон меоваранд, достони ростини Мӯсо ва Фиръавнро бар ту мехонем.

نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣

**4.** Фиръавн дар он сарзамини Миср бартарӣ ҷӯст ва мардумашро[3] гурӯҳ - гурӯҳ сохт. Гурӯҳеро (яъне Бани Исроил) хор медошт ва писаронашонро мекушт ва занонашонро зинда мегузошт, ки ҳароина, ӯ аз фасодкорон буд.

إِنَّ فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤

(1) Тафсири ҳарфҳои муқаттаъа дар сураи Бақара гузашт

(2) Тафсири Саъдӣ 1\611

(3) Ва онҳо бани Исроил буданд

**5.** Ва мехоҳем бар онон, ки дар замин заъиф ва нотавон қарор дода шудаанд, миннат ниҳем ва ононро дар хубиҳо пешво созем ва баъди ҳалоки Фиръавн ва қавмаш ононро вориси замин созем.(1)

وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَيِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥

**6.** Ва онҳоро дар он сарзамин (Мисру Шом) обрӯву қудрат бахшидем ва ба Фиръавну Ҳомон (вазири Фиръавн) ва лашкариёнашон чизеро, ки аз он метарсиданд(2), нишон диҳем.

وَنُمَكِّنَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنُرِيَ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا مِنۡهُم مَّا كَانُواْ يَحۡذَرُونَ ٦

**7.** Ва ба модари Мӯсо ваҳй кардем, ки ӯро шир бидеҳ ва агар бар ӯ тарсидӣ ба дарёи Нил биандоз ва матарсу ғамгин машав, ӯро ба ту, ҳатман бозмегардонем ва ӯро аз паёмбарон қарор медиҳем.

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَرۡضِعِيهِۖ فَإِذَا خِفۡتِ عَلَيۡهِ فَأَلۡقِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحۡزَنِيٓۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيۡكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧

**8.** Пас, ҳангоме ки модари Мӯсо ӯро дар сандуқ ниҳод ва ба дарё афканд, ёрдамчиҳои Фиръавн ӯро аз об баргирифтанд, то саранҷоми душмани онон ва мояи андӯҳашон гардад. Ҳароина, Фиръавну Ҳомон

فَٱلۡتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرۡعَوۡنَ لِيَكُونَ لَهُمۡ عَدُوّٗا وَحَزَنًاۗ إِنَّ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُواْ خَٰطِـِٔينَ ٨

(1) Яъне соҳиби мулки Фиръавн мешаванд.Тафсири Табарӣ 19\518

(2) Яъне, метарсиданд аз рафтани мулкашон ва бадар шуданашон аз диёрашон ба сабаби таваллуди Мӯсо алайҳиссалом.

ва лашкариёнашон хатокор (мушрик) буданд.[1]

**9.** Ва зани Фиръавн (Осия барои Фиръавн) гуфт: «Ин тифл мояи шодмонии ману туст. Ӯро макушед, шояд ба мо нафъе бирасонад ё ӯро ба фарзандӣ гирем». Ва онҳо ҳақиқати ҳолро намедонистанд, ки ҳалокиашон аз дасти он тифл аст[2].

وَقَالَتِ ٱمۡرَأَتُ فِرۡعَوۡنَ قُرَّتُ عَيۡنٖ لِّي وَلَكَۖ لَا تَقۡتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩

**10.** Ва дили модари Мӯсо аз ҳама чизҳои дунё холӣ гашт, ба ҷуз ғами Мӯсо. Ва агар дилашро қавӣ накарда будем, ки аз мӯъминон бошад, наздик буд, ки он чӣ дар дил дошт, онро ошкор кунад.

وَأَصۡبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًاۖ إِن كَادَتۡ لَتُبۡدِي بِهِۦ لَوۡلَآ أَن رَّبَطۡنَا عَلَىٰ قَلۡبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠

**11.** Ва ҳангоме, ки модари Мӯсо, Мӯсоро ба дарё афканд, ба хоҳари ӯ гуфт: «Аз пайи ӯ бирав». Ва хоҳараш ӯро аз дур медид, ҳол он ки онҳо (қавми Фиръавн) намедонистанд, ки ӯ хоҳараш мебошад.[3]

وَقَالَتۡ لِأُخۡتِهِۦ قُصِّيهِۖ فَبَصُرَتۡ بِهِۦ عَن جُنُبٖ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١١

**12.** Ва пистони ҳамаи занони ширдеҳро пеш аз баргаштанаш ба сӯи

۞وَحَرَّمۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَرَاضِعَ مِن قَبۡلُ فَقَالَتۡ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰٓ أَهۡلِ بَيۡتٖ يَكۡفُلُونَهُۥ

(1) Тафсири Саъдӣ 1\611

(2) Тафсири Бағавӣ 6\193

(3) Тафсири Табарӣ 19\530

لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ﴿١٢﴾

модараш бар ӯ ҳаром карда будем. Хоҳараш гуфт: «Оё мехоҳед шуморо ба хонаводае раҳнамоӣ кунам, ки ӯро бароятон шир диҳад ва некӯ тарбия кунад ва онҳо барои ӯ некхоҳ бошанд?»

فَرَدَدْنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Пас, Мӯсоро назди модараш баргардонидем, то чашмони он зан аз дидори тифлаш равшан гардад ва ғамгин набошад ва бидонад, ки албатта, ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст, ки фарзандашро ба ӯ бозмегардонад ва ба паёмбариаш мехонад, вале бештари мардум ҳақ будани ваъдаи Аллоҳро намедонанд![1]

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Ва чун Мӯсо ба камоли рушди худ расид[2] ва барӯманд шуд, ӯро ҳикмату дониш додем ва некӯкоронро чунин подош медиҳем.

وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِۦ ۖ فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِى مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِى مِنْ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**15.** Бехабар аз мардуми шаҳр ба шаҳр дохил шуд. Ногаҳон ду танро дид, ки бо ҳам меҷанганд. Яке аз онҳо аз пайравони ӯ буд ва дигаре аз душманонаш. Пас он кӣ аз пайравонаш буд, бар зидди он дигар, ки аз душманонаш буд, аз ӯ ёрӣ хост. Пас Мӯсо

(1) Тафсири Бағавӣ 6\195

(2) Яъне, аз назари қудрат ва ақл ва хирад ба ҳадди камол расид.

мушти маҳкаме бар ӯ зад ва ӯро кушт[1]. Гуфт: «Ин кори шайтон буд. Ҳароина, ӯ душмани гумроҳкунандаи ошкор аст».

**16.** Мӯсо гуфт: «Эй Парвардигорам, ҳароина, ман ба худ ситам кардам. Маро биёмӯрз». Пас Аллоҳ ӯро биёмӯрзид. Албатта, Ӯ омӯрзандаи гуноҳҳо ва бо бандагонаш меҳрубон аст!

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي فَٱغۡفِرۡ لِي فَغَفَرَ لَهُۥٓۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٦

**17.** Мӯсо гуфт: «Эй Парвардигори ман, ба шукронаи неъмате[2], ки бар ман ато кардӣ, пас ҳаргиз пуштибони гунаҳкорон нахоҳам шуд!»

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ فَلَنۡ أَكُونَ ظَهِيرٗا لِّلۡمُجۡرِمِينَ ١٧

**18.** Пас Мӯсо дар шаҳр тарсон ва чашм ба роҳи ҳодиса шабро субҳ намуд. Ногаҳон дид, ки марде, ки дирӯз аз ӯ мадад хоста буд, боз ҳам ӯро фарёд мезанад ва кӯмак мехоҳад. Мӯсо ба ӯ гуфт: «Ҳароина, ту гумроҳи ошкор ҳастӣ"![3]

فَأَصۡبَحَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا ٱلَّذِي ٱسۡتَنصَرَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَسۡتَصۡرِخُهُۥۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِيّٞ مُّبِينٞ ١٨

**19.** Пас, ҳангоме ки Мӯсо хост ба касе, ки душмани ҳардуи онҳо буд, ҳамла барад ва бизанад, ӯ фарёд зад ва гуфт: «Эй Мӯсо, оё мехоҳӣ

فَلَمَّآ أَنۡ أَرَادَ أَن يَبۡطِشَ بِٱلَّذِي هُوَ عَدُوّٞ لَّهُمَا قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقۡتُلَنِي كَمَا قَتَلۡتَ نَفۡسَۢا بِٱلۡأَمۡسِۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ أَن تَكُونَ جَبَّارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٩

(1) Ва ин пеш аз паёмбарии Мӯсо алайҳиссалом буд.

(2) Яъне тавбаи маро қабул кардӣ ва аз гуноҳам даргузаштӣ

(3) Тафсири Бағавӣ 6\198.

ҳамчунон, ки дирӯз якеро куштӣ, маро низ бикушӣ? Ту мехоҳӣ, ки дар ин сарзамин золиме бошӣ ва намехоҳӣ, ки аз солеҳон бошӣ».

**20.** Марде аз дурдасти шаҳр давон омаду гуфт: «Эй Мӯсо, сардорони қавми Фиръавн дар бораи ту машварат мекунанд, то туро бикушанд. Аз ин шаҳр берун бирав. Ман, ҳароина, хайрхоҳи ту ҳастам!»

وَجَآءَ رَجُلٞ مِّنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلۡمَلَأَ يَأۡتَمِرُونَ بِكَ لِيَقۡتُلُوكَ فَٱخۡرُجۡ إِنِّي لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢٠

**21.** Пас тарсону нигарон аз шаҳр берун шуд. Гуфт: «Эй Парвардигори ман, маро аз қавми ситамкорон наҷот бидеҳ!»

فَخَرَجَ مِنۡهَا خَآئِفٗا يَتَرَقَّبُۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢١

**22.** Вақте ки Мӯсо қасд ба сӯи шаҳри Мадян[1] кард, берун аз ватани Фиръавн шуда гуфт: «Умед аст, ки Парвардигори ман маро ба роҳи рост раҳбарӣ кунад».

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلۡقَآءَ مَدۡيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهۡدِيَنِي سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ٢٢

**23.** Чун ба оби чоҳи шаҳри Мадян расид, гурӯҳе аз мардумро дид, ки чорпоёни худро об медиҳанд ва дар канори онҳо ду занро дид, ки гӯсфандони худро бозмедоранд ва ба чоҳ наздик намешаванд, Мӯсо гуфт: «Шумо чӣ мекунед

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدۡيَنَ وَجَدَ عَلَيۡهِ أُمَّةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسۡقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمۡرَأَتَيۡنِ تَذُودَانِۖ قَالَ مَا خَطۡبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسۡقِي حَتَّىٰ يُصۡدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا شَيۡخٞ كَبِيرٞ ٢٣

(1) Шаҳри Мадян дар ҷанубии Фаластин қарор дорад

чаро гӯсфандони худро об намедиҳед)?» Гуфтанд: «Мо онҳоро об намедиҳем, то он гоҳ ки чӯпонҳо бозгарданд ва бираванд, ки падари мо пири кӯҳансол аст ва тавоноии ин корро надорад.[1]»

**24.** Пас Мӯсо барои гӯсфандони он ду зан об дод. Сипас ба сояи дарахте бозгашту гуфт: «Эй Парвардигорам, ман, ба таҳқиқ, ба он неъмате, ки бароям мефиристӣ, мӯҳтоҷам»[2].

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلۡتَ إِلَيَّ مِنۡ خَيۡرٖ فَقِيرٞ ٢٤

**25.** Пас яке аз он ду зан, ки шармида роҳ мерафт, назди Мӯсо омад ва гуфт: «Ҳароина, падарам туро даъват мекунад, то музди об додани гӯсфандонро бидиҳад». Чун Мӯсо назди падари ӯ омад ва қиссаи саргузашти худро барояш ҳикоят кард, падари ӯ гуфт: «Матарс, ки ту аз мардуми ситамкор (Фиръавн ва қавмаш) наҷот ёфтаӣ».

فَجَآءَتۡهُ إِحۡدَىٰهُمَا تَمۡشِي عَلَى ٱسۡتِحۡيَآءٖ قَالَتۡ إِنَّ أَبِي يَدۡعُوكَ لِيَجۡزِيَكَ أَجۡرَ مَا سَقَيۡتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيۡهِ ٱلۡقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفۡۖ نَجَوۡتَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥

**26.** Яке аз он ду зан барои падараш гуфт: «Эй падар, ӯро мардикор бигир, бегумон беҳтарин касеро, ки метавонӣ марди кор бигирӣ,

قَالَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسۡتَـٔۡجِرۡهُۖ إِنَّ خَيۡرَ مَنِ ٱسۡتَـٔۡجَرۡتَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡأَمِينُ ٢٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\614

(2) Яъне, Мӯсо он замон дар гуруснагии сахт гирифтор шуда буд.

касе аст, ки нерӯманди амин бошад ва ӯ чунин аст».

**27.** Падари духтар Шуъайб ном дошт, гуфт: «Ҳароина, мехоҳам яке аз ин ду духтарамро зани ту кунам, ба шарти он, ки ҳашт сол мардикори ман бошӣ. Ва агар онро то даҳ сол тамом кунӣ, пас лутфу муҳаббате аз сӯи туст ва ман намехоҳам бар ту сахтгирӣ кунам. Иншоаллоҳ, маро аз солеҳон хоҳӣ ёфт».

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنۡ أُنكِحَكَ إِحۡدَى ٱبۡنَتَيَّ
هَٰتَيۡنِ عَلَىٰٓ أَن تَأۡجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٖۖ
فَإِنۡ أَتۡمَمۡتَ عَشۡرٗا فَمِنۡ عِندِكَۖ وَمَآ
أُرِيدُ أَنۡ أَشُقَّ عَلَيۡكَۚ سَتَجِدُنِيٓ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

**28.** Мӯсо гуфт: «Ин қарордод миёни ману ту бошад, ки ҳар кадом аз ин ду муддатро анҷом додам, бар ман ситаме нахоҳад буд ва Аллоҳ таъоло бар он чӣ мегӯем, гувоҳ аст».

قَالَ ذَٰلِكَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَۖ أَيَّمَا ٱلۡأَجَلَيۡنِ
قَضَيۡتُ فَلَا عُدۡوَٰنَ عَلَيَّۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ
وَكِيلٞ ٢٨

**29.** Пас чун Мӯсо он муддати муайянро ба поён расонид ва он даҳ соли комил буд ва бо занаш ба сӯи Миср равон шуд, аз сӯи кӯҳи Тур оташе дид. Ба аҳли худ гуфт: «Ин ҷо истед. Ҳамоно ман оташе дидам. Шояд аз он хабаре ё пораи оташе биёварам, то гарм шавед».

۞فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلۡأَجَلَ وَسَارَ بِأَهۡلِهِۦٓ
ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارٗاۖ قَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ
إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ
أَوۡ جَذۡوَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمۡ
تَصۡطَلُونَ ٢٩

**30.** Чун Мӯсо назди оташ омад, аз канораи рости водӣ, дар он сарзамини муборак, аз

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ مِن شَٰطِيِٕ ٱلۡوَادِ ٱلۡأَيۡمَنِ
فِي ٱلۡبُقۡعَةِ ٱلۡمُبَٰرَكَةِ مِنَ ٱلشَّجَرَةِ أَن

миёни як дарахт нидо дода шуд, ки эй Мӯсо, албатта, ман Аллоҳи барҳақу Парвардигори ҷаҳониёнам.

يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّيٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٠

**31.** Асоятро бияндоз! Чун дидаш, ки монанди море меҷунбад, тарсид ва гурезон бозгашт ва ба ақиб нанигарист. Аллоҳ гуфт: «Эй Мӯсо, пеш ой ва матарс. Ҳароина, Ту аз ҳама нохушиҳо дар амон ҳастӣ.

وَأَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ يُعَقِّبۡۚ يَٰمُوسَىٰٓ أَقۡبِلۡ وَلَا تَخَفۡۖ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡأٓمِنِينَ ٣١

**32.** Дастатро дар гиребони худ фурӯ кун, то сафед ва дурахшанда берун ояд, бе ҳеҷ осебе. Ва то аз ваҳшат биёромӣ, дасти худ дар бағал кун. Ин ду мӯъҷиза асо ва дасти дурахшон аз ҷониби Парвардигорат бурҳони равшан барои Фиръавн ва ашрофи қавми ӯст, бегумон онон мардуме саркашанд».

ٱسۡلُكۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖ وَٱضۡمُمۡ إِلَيۡكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهۡبِۖ فَذَٰنِكَ بُرۡهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٣٢

**33.** Мӯсо гуфт: «Эй Парвардигорам, ман як тан аз онҳоро куштаам, пас метарсам, ки маро бикушанд.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلۡتُ مِنۡهُمۡ نَفۡسٗا فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ٣٣

**34.** Ва бародарам Ҳорун ба забон аз ман фасеҳтар аст. Пас ӯро ба мадади ман бифирист, то маро тасдиқ кунад, ҳароина, бими он дорам, ки дурӯғгӯям мешуморанд».

وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفۡصَحُ مِنِّي لِسَانٗا فَأَرۡسِلۡهُ مَعِيَ رِدۡءٗا يُصَدِّقُنِيٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ٣٤

**35.** Аллоҳ таъоло гуфт: «Туро бо бародарат қавӣ ва нерӯманд хоҳем кард ва бароятон ҳуҷҷате қарор медиҳем. Пас ба сабаби нишонаҳое, ки шуморо додаем, ба шумо даст нахоҳанд ёфт. Шумо ва пайравонатон пирӯз хоҳед буд».

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجۡعَلُ لَكُمَا سُلۡطَٰنٗا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيۡكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآۚ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلۡغَٰلِبُونَ ٣٥

**36.** Чун Мӯсо оёти равшани Моро наздашон (назди Фиръавн ва қавм) овард, гуфтанд: «Ин ҷодуест бархоста, мо аз ниёгонамон чунин чизҳое нашунидаем».

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّفۡتَرٗى وَمَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٦

**37.** Ва Мӯсо ба Фиръавн гуфт: «Парвардигори ман ба ҳоли он касе, ки аз ҷониби Ӯ ба ҳидоят омадааст ва оқибати писандида дар он саройи дигар аз они ӯст, огоҳтар аст. Албатта, ситамкорон наҷот намеёбанд!»

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ مِنۡ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧

**38.** Фиръавн гуфт: «Эй ҷамоъат, ман барои шумо маъбуде ҷуз худ намешиносам. Эй Ҳомон, барои ман хишт бипаз ва баланд манорае бисоз, шояд ки аз Аллоҳи Мӯсо бохабар шавам, ҳароина, ман дурӯғгӯяш мепиндорам».

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ مَا عَلِمۡتُ لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرِي فَأَوۡقِدۡ لِي يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجۡعَل لِّي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣٨

**39.** Фиръавн ва лашкарҳояш ба ноҳақ дар замини Миср саркашӣ карданд ва пиндоштанд, ки баъди маргашон онҳо ба назди мо бозгардонида намешаванд.

وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا يُرۡجَعُونَ ٣٩

**40.** Пас, Мо Фиравъвн ва лашкарҳояшро гирифтем ва ба баҳр андохтем. Пас бингар, ки оқибати кори ситамкорон чӣ гуна буд?!

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**41.** Ва ононро аз он гуна пешвоёне сохтем, ки мардумро ба оташи ҷаҳаннам даъват мекунанд ва дар рӯзи қиёмат касе ёриашон намекунад.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤١

**42.** Дар ин дунё аз паяшон лаънат (хорӣ ва ғазабро) равона сохтем ва дар рӯзи қиёмат аз зиштрӯёнанд ва аз раҳмати Аллоҳ таъоло маҳруманд[1].

وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ٤٢

**43.** Пас, аз он, ки мардуми рӯзгори пешинро ҳалок сохтем, (монанди қавми Нӯҳ, Од, Самуд ва қавми Лут ва асҳоби Мадян) ба Мӯсо китоби Таврот додем, ки барои мардуми бани Исроил ибрату ҳидоят ва раҳмат бошад. Шояд онҳо аз ин

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣

(1) Тафсири Бағавӣ 6\209

неъматҳои Парвардигор панд гиранд.(1)

**44.** Он гоҳ, ки ба Мӯсо фармони амри пайғамбариро ваҳӣ кардем, ту эй Расул на дар ҷониби ғарбии кӯҳи Тур будӣ ва на дар он ҷо ҳозир будӣ, то гуфта шавад аз ин тариқ ин хабар ба ӯ расидааст(2).

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلْأَمْرَ وَمَا كُنتَ مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Вале Мо аз он пас (баъди Мӯсо) наслҳоеро биёфаридем, ки умри дароз ёфтанд. Пас аҳди Аллоҳро фаромӯш карданд ва амрашро тарк намуданд. Ва ту дар миёни мардуми Мадян муқим набудӣ, ки оёти Моро бар онҳо бихонӣ. Вале Мо будем, ки ба сӯи ту онро ваҳӣ гуфтем ва барои мардум туро ба Паёмбари фиристодем(3).

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأْنَا قُرُونًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ ٱلْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيًا فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Эй Расул, ту дар канори кӯҳи Тур набудӣ, он гоҳ ки Мӯсоро нидо додем. Вале ин раҳматест аз ҷониби Парвардигорат, то мардумеро, ки пеш аз ту бимдиҳандае надоштанд, бим диҳӣ. Бошад, ки онҳо

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا وَلَٰكِن رَّحْمَةً مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 19\583

(2) Тафсири Саъдӣ 1\617

(3) Тафсири ибни Касир 6\240

пандпазир шаванд ва ҳар хубиро ба ҷо оранд ва аз ҳар бадӣ дурӣ гиранд[1].

**47.** Ва чун ба сабаби аъмоле, ки кардаанд, мусибате ба онҳо расад, мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, чаро паёмбаре бар мо нафиристодӣ, то аз оёти Ту пайравӣ кунем ва аз мӯъминон бошем?»

وَلَوۡلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَيَقُولُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

**48.** Чун паёмбари ростгӯй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аз ҷониби Мо бар онон мабъус шуд, кофирони Қурайш гуфтанд: «Чаро он чӣ ба Мӯсо аз мӯъҷизаҳо дода шуд, ба ӯ дода нашудааст?» Бигӯ эй Расул барояшон: Оё инҳо (яҳудиҳо) пеш аз ин ба он чӣ ба Мӯсо дода шуда буд, кофир нашуда буданд? Ва гуфтанд, ки ин ҳарду (Тавроту Қуръон) ҷодуанд ва пуштибони якдигаранд ва гуфтанд: Мо ба ҳар кадоме аз онҳо имон намеоварем.[2]

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ لَوۡلَآ أُوتِيَ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ مُوسَىٰٓۚ أَوَلَمۡ يَكۡفُرُواْ بِمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۖ قَالُواْ سِحۡرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓاْ إِنَّا بِكُلّٖ كَٰفِرُونَ ٤٨

**49.** Бигӯ эй Расул: «Агар рост мегӯед, аз ҷониби Аллоҳ китобе биёваред, ки аз ин ду (Тавроту Қуръон) беҳтар роҳ

قُلۡ فَأۡتُواْ بِكِتَٰبٖ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمَآ أَتَّبِعۡهُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\617

(2) Тафсири Бағавӣ 6\212

бинамояд, то ман ҳам аз он пайравӣ кунам!»

فَإِن لَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكَ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا
يَتَّبِعُونَ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ
هَوَىٰهُ بِغَيۡرِ هُدٗى مِّنَ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٠

**50.** Пас, агар ин сухани туро иҷобат накарданд, бидон, ки аз пайи ҳавои нафси хеш мераванд ва кист гумроҳтар аз касе, ки бе раҳнамоӣ аз сӯи Аллоҳ, аз пайи ҳавои нафси худ меравад? Ҳароина, Аллоҳ мардуми ситамкорро, ки мухолифати амри Ӯ карданд ва аз ҳудудаш берун рафтанд, ҳидоят намекунад.

۞وَلَقَدۡ وَصَّلۡنَا لَهُمُ ٱلۡقَوۡلَ لَعَلَّهُمۡ
يَتَذَكَّرُونَ ٥١

**51.** Барояшон сухан дар сухан пайвастем (яъне, пай дар пай оёти Қуръонро нозил кардем), бошад, ки пандпазир гарданд.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِهِۦ هُم بِهِۦ
يُؤۡمِنُونَ ٥٢

**52.** Касоне, ки пеш аз ин китоб (Қуръон) китобашон дода будем, (яъне, яҳуду насорое, ки китоби Аллоҳро табдил надода буданд) ба он Қуръон ва Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон меоваранд.[1]

وَإِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن
رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلِهِۦ مُسۡلِمِينَ ٥٣

**53.** Ва чун бар онҳо Қуръон тиловат карда шуд, гуфтанд: «Ба он имон овардем. Бегумон ин аз ҷониби Парвардигори мо аст ва ҳақиқатан мо пеш аз нузули он ҳам мусалмон будем».

(1) Тафсири Саъдӣ 1\620

**54.** Онҳо касонеанд, ки ба сабаби сабре, ки кардаанд, ду бор ба онҳо подош дода мешаванд. Зеро онҳо имон ба китоби худашон доранд ва низ имон ба Қуръон доранд. Инҳо бадиро ба некӣ дур мекунанд ва низ аз он чи рӯзиашон додаем, садақа мекунанд.[1]

أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡتَوۡنَ أَجۡرَهُم مَّرَّتَيۡنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٥٤

**55.** Ва чун сухани беҳудае бишнаванд, аз он рӯйгардонӣ мекунанд ва мегӯянд: «Кирдорҳои мо аз они мо ва кирдорҳои шумо аз они шумо. Ба саломат бимонед. Мо хостори ҷоҳилон нестем!»

وَإِذَا سَمِعُواْ ٱللَّغۡوَ أَعۡرَضُواْ عَنۡهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ لَا نَبۡتَغِي ٱلۡجَٰهِلِينَ ٥٥

**56.** Ҳароина, ту эй Расул, ҳар касро, ки дӯст дорӣ наметавонӣ, ҳидоят кунӣ, вале Аллоҳ таъоло ҳар киро биҳоҳад, ҳидоят мекунад ва Ӯ ҳидоятёфтагонро беҳтар мешиносад.

إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

**57.** Мушрикон гуфтанд: «Агар аз дини ту пайравӣ кунем, моро аз сарзаминамон бармекананд». Оё онҳоро дар ҳараме амн ҷой надодаем, ки ҳама гуна меваҳо дар он фароҳам мешавад ва ин ризқест аз ҷониби Мо? Вале аксари мушрикон қадри ин неъматҳоро намедонанд,

وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلۡهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفۡ مِنۡ أَرۡضِنَآۚ أَوَلَمۡ نُمَكِّن لَّهُمۡ حَرَمًا ءَامِنٗا يُجۡبَىٰٓ إِلَيۡهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَيۡءٖ رِّزۡقٗا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧

(1) Тафсири Бағавӣ 6\214

то шукри Аллоҳро ба ҷо оранд[1].

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ تُسۡكَن مِّنۢ بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥٨

**58.** Чӣ басо мардуми шаҳреро ҳалок сохтем, ки дар зиндагии худ маст ва мағрур шуда ва саркашӣ карда буданд ва ин хонаҳои онҳост, ки баъд аз онҳо, ҷуз андаке касе дар онҳо сукунат накард ва Мо вориси онҳо будем ва онҳоро мемиронем ва ба сӯи мо бозмегарданд, пас онҳоро мувофиқи амалҳояшон ҷазо хоҳем дод[2].

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهۡلِكِي ٱلۡقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهۡلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩

**59.** Эй Расул, дар замони ту ҳаргиз Парвардигори ту мардуми шаҳрҳоро, ки гирду атрофи «Макка» буданд, ҳалок накард, то он гоҳ, ки аз худашон дар Макка паёмбаре бар онҳо фиристод ва ӯ оёти Моро бар онҳо бихонд. Ва мо шаҳрҳоро нобуд накардаем, магар он, ки мардумаш ситамкор будаанд.[3]

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٠

**60.** Эй мардум, чизҳое, ки ба шумо дода шудааст; аз молу фарзанд бархурдорӣ ва ороиши ин зиндагии дунявист. Ҳол он ки

(1) Тафсири Саъдӣ 1\620

(2) Тафсири Саъдӣ 1\621

(3) Тафсири Табарӣ 19\603

барои парҳезгорон он чи назди Аллоҳ аст, беҳтару пойдортар аст. Чаро намеандешед?

**61.** Оё он кас, ки ӯро ваъдаҳои нек додаем, пас ӯ ба он ваъдаҳо хоҳад расид, ҳамонанди касест, ки ӯро аз моли инҷаҳонӣ баҳраманд кардаем, сипас дар рӯзи қиёмат аз ҳозиршудагон дар азоб хоҳад буд?

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ٦١

**62.** Ва рӯзе, ки Аллоҳ таъоло ононро нидо медиҳад ва мегӯяд: «Шариконеро, ки барои Ман мепиндоштаед, куҷоянд?»

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٦٢

**63.** Онон, ки ҳукми азоб дар бораашон таҳқиқ шудааст, мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, инҳо касоне, ҳастанд, ки мо гумроҳашон кардем. Аз он рӯ гумроҳашон кардем, ки худ гумроҳ будем. Аз онҳо безорӣ меҷӯем ва ба ту мегаравем. Инҳо моро намепарастидаанд, балки шайтонҳоро мепарастиданд».

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۖ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ ۖ مَا كَانُوٓا۟ إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ٦٣

**64.** Ва барои мушрикон гуфта шавад: «Акнун маъбудони худро, ки шарики Аллоҳ мепиндоштед, фарёд кунед, то шуморо ёрӣ кунанд». Пас

وَقِيلَ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَرَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَهْتَدُونَ ٦٤

онҳоро мехонанд, вале ба онҳо ҷавоб намедиҳанд. Ва чун азобро бо чашми худ бубинанд, орзу мекунанд, ки кош аз ҳидоятёфтагон мебуданд.[1]

**65.** Ва рӯзе, ки Аллоҳ мушриконро нидо кунад ва гӯяд: «Даъвати паёмбаронро чӣ гуна қабул кардед?».

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ ٱلْمُرْسَلِينَ ٦٥

**66.** Дар ин рӯз хабарҳо бар онҳо пӯшида шавад ва аз якдигар низ натавонанд пурсид.

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٦

**67.** Аммо он кас, ки тавба кард аз мушрикон ва имон овард ва амали солеҳ ба ҷой овард, пас умед аст, ки аз растагорон бошад.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلْمُفْلِحِينَ ٦٧

**68.** Парвардигори ту ҳар чиро, ки бихоҳад, меофаринад ва ихтиёр мекунад. Вале онҳоро ҳеҷ тавони ихтиёр нест. Пок аст Аллоҳ ва аз ҳар чӣ барояш шарик месозанд, бартар аст.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٨

**69.** Ва Парвардигори ту ҳар чиро, ки дар дил пинҳон доштаанд ё ошкор кардаанд, медонад.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ٦٩

**70.** Ӯст Аллоҳи якто. Ҳеҷ маъбуде барҳақ ғайри Ӯ нест. Ситоиш хоси Ӯст, чи дар

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٧٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\622

ин ҷаҳон ва чи дар ҷаҳони дигар. Ва фармон, фармони Ӯст. Ва ҳамаи шумо ба сӯи Ӯ бозгардонда мешавед .

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلَّيۡلَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِضِيَآءٍۚ أَفَلَا تَسۡمَعُونَ ٧١

**71.** Бигӯ эй Расул: Хабар диҳед маро эй мардум: «Чӣ тасаввур мекунед, агар Аллоҳ шабатонро то рӯзи қиёмат тӯлонӣ созад? Ҷуз Ӯ кадом Аллоҳ аст, ки шуморо равшанӣ арзонӣ дорад? Магар намешунавед?»

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِلَيۡلٖ تَسۡكُنُونَ فِيهِۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٧٢

**72.** Бигӯ барояшон: хабар диҳед маро: «Чӣ тасаввур мекунед, агар Аллоҳ рӯзатонро то рӯзи қиёмат тӯлонӣ созад? Ҷуз Ӯ кадом маъбудест, ки барои шумо шабе оварад, ки дар он биёсоед? Магар нишонаҳо ва оёти Аллоҳро намебинед?[1]

وَمِن رَّحۡمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٧٣

**73.** Ва аз раҳмати Ӯ он ки барои шумо эй мардум шабу рӯзро падид овард, то дар он шаб ором бигиред ва дар он рӯз ба талаби рӯзӣ бархезед, бошад, ки шукр гӯед».

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٧٤

**74.** Ва рӯзе, ки Аллоҳ он мушриконро нидо диҳад ва барояшон бигӯяд: «Шариконе, ки барои Ман дар дунё мепиндоштед, куҷоянд?”

(1) Тафсири Саъдӣ 1\623

**75.** Ва аз ҳар миллате шоҳиде биёварем ва гӯем: «Далели хеш биёваред. Пас он гоҳ бидонанд, ки ҳақ аз они Аллоҳ аст ва ғоиб шавад аз назарашон он бутонеро, ки ба дурӯғ мехонанд.»

وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا۟
بُرْهَٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ ٱلْحَقَّ لِلَّهِ
وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ҳароина, Қорун аз қавми Мӯсо буд, ки бар онҳо ситам кард. Ва ба ӯ чунон ганҷҳое додем, ки бешак, ҳамли калидҳояш бар гурӯҳе аз мардуми нерӯманд душвор менамуд. Он гоҳ, ки қавмаш ба ӯ гуфтанд: «Ба хотири ин ҳама молат мағрурона шодӣ макун, ба дурустӣ ки Аллоҳ таъоло касонеро, ки шодӣ мекунанд ва мағрур мешаванд ва шукри Аллоҳ намекунанд, дӯст намедорад.

۞ إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ
وَءَاتَيْنَٰهُ مِنَ ٱلْكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ
بِٱلْعُصْبَةِ أُو۟لِى ٱلْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُۥ قَوْمُهُۥ لَا تَفْرَحْ ۖ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Дар он чӣ Аллоҳ ба ту арзонӣ доштааст, сарои охиратро биҷӯй ва баҳраи хешро аз дунё фаромӯш макун. Ва ҳамчунон ки Аллоҳ ба ту некӣ кардааст, бо дигарон некӣ кун ва дар замин аз пайи фасод марав, ки ҳароина, Аллоҳ таъоло фасодкунандагонро дӯст намедорад!»

وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ ۖ وَلَا
تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَآ
أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Қорун дар ҷавоби насиҳати қавмаш гуфт: «Ҳамоно он чӣ ба ман дода шудааст, аз ин

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِىٓ ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ
أَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِۦ مِنَ ٱلْقُرُونِ مَنْ

ганҷҳо ба сабаби дониши ман буд». Оё Қорун надонистааст, ки ба таҳқиқ, Аллоҳ пеш аз ӯ наслҳоеро ҳалок карда, ки қувваташон аз ӯ афзунтар ва шумораашон бештар будааст? Ва ин гунаҳкоронро, ки гуноҳашон муайян аст, аз гуноҳашон намепурсанд, балки ҳолати онҳоро медонад ва онҳоро азоб медиҳад[1].

هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Пас рӯзе Қорун бо ороиш ва зинати хеш бар қавмаш берун омад, касоне, ки хоҳони зиндагии дунё буданд, гуфтанд: «Эй кош, он чӣ ки ба Қорун дода шуда, моро низ мебуд, ба дурустӣ, ки ӯ аз баҳраи бузург бархӯрдор аст».

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾

**80.** Ва касоне, ки ба онҳо дониши (илми шариъат) дода шуда буд, гуфтанд: «Вой бар шумо. Аз Аллоҳ битарсед ва Ӯро итоъат кунед, ки савоби Аллоҳ барои касе, ки имон оварад ва кори шоиста анҷом диҳад, беҳтар аст аз он чӣ ба Қорун дода шудааст. Ва ин насиҳатро ба ҷуз сабркунандагон касе дигар намепазиранд.»[2].

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\623

(2) Тафсири Бағавӣ 6\223

**81.** Пас, Қорун ва хонаашро дар замин фурӯ бурдем ва дар баробари Аллоҳ ҳеҷ гурӯҳе надошт, ки ёриаш кунад ва низ худ ёрӣ кардани хеш наметавонист.

فَخَسَفۡنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلۡأَرۡضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٖ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُنتَصِرِينَ ٨١

**82.** Ва касоне, ки дирӯз орзу мекарданд, ки ба ҷои ӯ бошанд, мегуфтанд: «Аҷабо, ки Аллоҳ рӯзии ҳар касро, ки хоҳад фаровон кунад ё танг созад. Агар инъому фазли Аллоҳ бар мо намебуд, албатта моро ҳам замин мисли Қорун фурӯ мебурд. Аҷабо, ки кофирон на дар дунё ва на дар охират наҷот намеёбанд»

وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٢

**83.** Ин сарои охиратро аз они касоне сохтаем, ки дар ин ҷаҳон на хоҳони бартариҷӯӣ ҳастанд ва на хоҳони фасод. Ва саранҷоми нек, ки ҷаннат аст, аз они парҳезгорон аст?

تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٨٣

**84.** Ҳар кас, ки кори неке ба ҷой орад, подоши беҳтаре аз он дорад ва ҳар кӣ гуноҳе кунад, пас бидонанд касоне, ки муртакиби гуноҳ мешаванд, ҷуз ба андозаи амалашон ҷазо дода намешаванд.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤

**85.** Ба дурустӣ ки он Аллоҳе, ки Қуръонро бар ту нозил ва фарз кардааст расонидани онро, туро ба ҷойгоҳат

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ مَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٨٥

(Макка) бозмегардонад. Бигӯ эй Расул барои мушрикон: «Парвардигори ман беҳтар медонад, ки чӣ касе бар роҳи рост ва чӣ касе дар гумроҳии ошкор аст»[1].

وَمَا كُنتَ تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلۡكَٰفِرِينَ ٨٦

**86.** Агар раҳмати Парвардигорат намебуд, умеди онро надоштӣ, ки ин китоб бар ту дода мешавад, пас шукри Аллоҳро ба ҷо ор бар он неъмате, ки ба ту арзонӣ намудааст. Пас, ҳаргиз, набояд пуштибони кофирон бошӣ![2]

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعۡدَ إِذۡ أُنزِلَتۡ إِلَيۡكَۖ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٨٧

**87.** Пас, аз он, ки оёти Аллоҳ бар ту нозил шуд, туро кофирон аз он бероҳа накунанд. Мардумро ба сӯи Парвардигорат бихон ва ҳаргиз аз мушрикон мабош.

وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجۡهَهُۥۚ لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٨

**88.** Бо Аллоҳи якто маъбуди дигареро махон. Ҳеҷ Аллоҳе барҳақ, ҷуз Ӯ нест. Ҳар чизе нобуд шуданӣ ҳаст, ғайри рӯи Зоти Ӯ. Фармон, фармони Ӯст ва ҳама ба сӯйи Ӯ бозгардонида мешавед ва ҳисобу китоби гуфтору кирдоратонро бозрасӣ мекунад ва дар миёнатон одилона доварӣ хоҳад кард![3]

(1) Тафсири Бағавӣ 6\226

(2) Тафсири Табарӣ 19\642

(3) Тафсири ибни Касир 6\262

## Сураи Анкабут (Тортанак)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 69 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф, Лом, Мим.[1]

الٓمٓ ١

**2.** Оё мардум пиндоштаанд, ки чун бигӯянд: «Имон овардаем ва ба ягонагии Аллоҳ ва рисолати паёмбар иқрор кардаем, раҳо шаванд ва дигар ранҷу сахтиҳое, ки бояд дар роҳи дини Аллоҳ таҳаммул кард, озмоиш нашаванд”.[2]

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمۡ لَا يُفۡتَنُونَ ٢

**3.** Албатта, мардумеро, ки пеш аз онҳо буданд (бо навъҳои таколиф ва машаққатҳо ва бо неъматҳои гуногун ва сахтиҳо), озмудаем, то ба таҳқиқ, Аллоҳ касонеро, ки рост гуфтаанд, маълум намояд[3] ва дурӯғгӯёнро ҷудо кунад.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣

**4.** Оё онҳое, ки муртакиби гуноҳ мешаванд, гумон мекунанд, ки аз Мо пешдастӣ мекунанд ва аз ҳавзаи қудрати Мо мегурезанд ва аз

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤

---

(1) Тавзеҳ дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузаштааст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\626

(3) Яъне, то чи андоза дар имонаш содиқ аст. Тафсири Табарӣ 19/ 8

Мо раҳоӣ меёбанд? Чӣ бад доварӣ мекунанд!

مَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥

5. Ҳар кас, ки ба дидори Аллоҳ умед дорад, бояд бидонад, ки ваъдаи Аллоҳ,[1] ҳатман омаданист ва Ӯ ба гуфтаҳо шунаво ва ба кардаҳо доност!

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفۡسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

6. Ҳар ки дар роҳи пешрафти дини Аллоҳ ва анҷоми ибодатҳо ҷиҳод кунад, бешак, ба фоидаи худ кардааст. Ба таҳқиқ Аллоҳ аз ҳамаи ҷаҳониён ва тоъату ибодати онҳо бениёз аст.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧

7. Гуноҳони ононро, ки имон оварданд ва корҳои шоиста карданд, ҳатман нест мекунем ва албатта, беҳтар аз он чи амал кардаанд, подошашон медиҳем.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

8. Ва инсонро фармон додем, ки ба падару модари худ некӣ кунад. Ва агар он ду бикӯшанд, ки ба ту чизеро, ки ба он огоҳ нестӣ, шарики Ман қарор диҳӣ, итоъаташон макун[2]. Бозгашти ҳамаи шумо ба сӯи Ман аст, пас он гоҳ шуморо ба ҳақиқати

(1) Яъне, вақти муайяншуда барои сазову ҷазо. Тафсири Бағавӣ 6/ 233

(2) Яъне, тоъати махлуқро ба ҷо оварда намешавад, вақте ки дар маъсияти Аллоҳ бошад.

корҳое, ки мекардед, ҳатман хабар медиҳам![1]

**9.** Ва касонеро, ки имон овардаанд ва кирдорҳои шоиста кардаанд, дар гурӯҳи солеҳон даровардаем.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩

**10.** Баъзе аз мардум мегӯянд: «Ба Аллоҳ имон овардаем. Ва чун дар роҳи Аллоҳ озоре бубинанд, он озорро монанди азоби Аллоҳ шуморанд. Ва чун аз сӯи Парвардигори ту пирӯзие (ба шумо мӯъминон) расад, мегӯянд: «Ҳароина, мо низ бо шумо будаем». Оё Аллоҳ ба он чи дар дилҳои мардуми ҷаҳон мегузарад, огоҳтар нест?

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

**11.** Албатта, Аллоҳ медонад, ки мӯъминон чӣ касонанд ва мунофиқон чӣ касон. Ва ин ду гӯруҳро бо василаи озмоиш дар сахтиҳо аз якдигар ҷудо месозад.[2]

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١

**12.** Ва кофирони қурайш ба мӯъминон гуфтанд: Дини Муҳаммадро тарк кунед ва пайравӣ кунед роҳу равиши моро, бори гуноҳатон бар гардани мо. Ҳол он ки инҳо бори гуноҳи касеро бар

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 627

(2) Тафсири ибни Касир 6\266

гардан нахоҳанд гирифт, бегумон онҳо дурӯғ мегӯянд.[1]

**13.** Ва албатта мебардоранд гуноҳони худро ва гуноҳони дигаронро бо гуноҳони худ якҷоя ва ҳамоно рӯзи қиёмат ба сабаби дурӯғҳое, ки бар ҳам мебофанд, пурсида хоҳанд шуд.[2]

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣

**14.** Ва Мо Нӯҳро ба сӯи қавмаш ба паёмбарӣ фиристодем. Ӯ нуҳсаду панҷоҳ сол дар миёни онон бизист. Ва онҳоро ба тавҳид даъват мекард ва аз ширк манъ мекард. Пас ӯро иҷобат накарданд, зеро мардуме ситампеша буданд, пас тӯфон онҳоро фурӯ гирифт.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

**15.** Пас ӯ ва касонеро, ки дар киштӣ буданд, наҷот додем ва он киштиро[3] нишони ибрате барои ҷаҳониён гардонидем.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥

**16.** Ва ба ёд овар Иброҳимро, он гоҳ ки ба қавмаш гуфт: «Аллоҳи якторо бипарастед ва аз Ӯ битарсед. Ин бароятон беҳтар аст, агар бидонед.

وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦

(1) Тафсири Табарӣ 20\14

(2) Тафсири Саъдӣ 1/627

(3) Ё қиссаи Нӯҳро. Тафсири Саъдӣ 1/628

**17.** Ҳароина, шумо эй қавм ғайри Аллоҳи якто бутонеро мепарастед ва дурӯғҳои бузург мебофед. Онҳоеро, ки ғайри Аллоҳи якто мепарастед, бешак, наметавонанд шуморо рӯзӣ диҳанд. Аз Аллоҳи якто рӯзӣ биҷӯед ва Ӯро ибодат кунед ва сипос гӯед, зеро ба сӯи Ӯ бозгардонида мешавед, пас ҳар якеро бар амали кардаи худ ҷазои муносиб медиҳад.

إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Агар шумо ваҳйро дурӯғ мебароред, мардумоне ҳам, ки пеш аз шумо буданд, дурӯғ мешумориданд. Ва бар ӯҳдаи паёмбар ҷуз таблиғе равшангар ҳеҷ нест.

وَإِن تُكَذِّبُواْ فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ﴿١٨﴾

**19.** Оё намебинанд, ки Аллоҳ чӣ гуна махлуқро меофаринад сипас аз нестӣ бозаш мегардонад? Бешубҳа, ин кор бар Аллоҳ осон аст.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ﴿١٩﴾

**20.** Бигӯ эй Расул барои мункирони баъс: Дар замин сайр кунед ва бингаред, ки чӣ гуна Аллоҳ мавҷудотро офарида. Сипас офариниши охиринро падид меоварад. Ба таҳқиқ, Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност ва ҳеҷ чизе Ӯро оҷиз оварда наметавонад![1]

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ بَدَأَ ٱلۡخَلۡقَۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأٓخِرَةَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٢٠﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 628

**21.** Ҳар киро бихоҳад, азоб мекунад ва ҳар киро бихоҳад, мавриди раҳмат қарор медиҳад ва ҳама ба сӯи Ӯ бозгардонида мешавед.

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرۡحَمُ مَن يَشَآءُۖ وَإِلَيۡهِ تُقۡلَبُونَ ٢١

**22.** Шумо наметавонед (Аллоҳро) дармонда кунед, на дар замин ва на дар осмон ва шуморо ҷуз Ӯ ҳеҷ корсозу ёваре нест!»

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٢٢

**23.** Ва онҳо, ки ба оёти Аллоҳ ва дидори Ӯ имон надоранд ва ба вуқуъ омадани қиёматро инкор мекунанд, онҳо аз сабаби мушоҳида карданашон азобро дар охират аз раҳмати Ман ноумед шуданд. Ин гуна касон барояшон азоби дардовар аст.(1)

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يَئِسُواْ مِن رَّحۡمَتِي وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٣

**24.** Ҷавоби қавми Иброҳим алайҳиссалом ин буд, ки гуфтанд: Бикушед ӯро ё бо оташ ӯро бисӯзонед. Пас ӯро дар оташ афкананд ва Аллоҳ ӯро аз оташ бираҳонид. Ва бешак, дар наҷот додани Мо Иброҳимро аз оташ барои қавме, ки имон меоваранд ва ба шариъати Ӯ амал мекунанд, ибратҳоест.(2)

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٤

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\23

(2) Яъне, дар қиссаи Иброҳим. Тафсири Саъдӣ 1/ 629

وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥

**25.** Гуфт Иброҳим: «Ҳароина, шумо бутонеро ба ҷои Аллоҳи якто маъбуди худ гирифтаед, то дар ин зиндагонии дунё миёнатон дӯстӣ бошад, вале дар рӯзи қиёмат мункири якдигар мешавед ва якдигарро лаънат мекунед ва ҷоятон дар оташ аст ва ҳеҷ ёваре надоред.

۞فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦

**26.** Пас даъвати Иброҳимро Лут тасдиқ кард. Ва Иброҳим гуфт: Бе шубҳа, ман ба сӯи Парвардигорам ба замини муборак[1] ҳиҷрат мекунам, ҳароина, Ӯ пирӯзманду ҳаким аст![2]

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَجۡرَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

**27.** Ва додем барои Иброҳим фарзанд Исҳоқро ва наберааш Яъқубро ва дар фарзандони Иброҳим паёмбариву китобро муқаррар доштем. Ва подошашро дар дунё (ба ёддошти нек ва фарзандони солеҳ) додем ва ӯ дар охират аз солеҳон аст.[3]

---

(1) Яъне ба Шом.

(2) Тафсири Бағавӣ 6/238

(3) Тафсири Саъдӣ 1/629

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

**28.** Ва ба ёд овар эй Паёмбар, Лутро, вақте ки ба қавми худ гуфт: Шумо коре зиштро[1] пеша кардаед, ки ҳеҷ як аз мардуми ҷаҳон пеш аз шумо чунин намекардааст.

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقۡطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأۡتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلۡمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩

**29.** Оё, ҳароина, шумо бо мардон алоқаи ҷинсӣ мекунед ва роҳзанӣ мекунед ва дар маҳфили худ муртакиби корҳои нописанд[2] мешавед?» Ҷавоби қавмаш ин буд, ки гуфтанд: «Агар рост мегӯӣ, азоби Аллоҳро бар сари мо биёвар!»

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٣٠

**30.** Гуфт Лут: Эй Парвардигори ман, маро болои мардуми фасодкор (бо фуруд овардани азоб бар болояшон) нусрат деҳ! Пас Аллоҳ дуъояшро иҷобат кард.

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهۡلِكُوٓاْ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِۖ إِنَّ أَهۡلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٣١

**31.** Чун фиристодагони[3] Мо ба Иброҳим мужда[4] оварданд, гуфтанд: «Мо, бе шубҳа, мардуми ин деҳаро[5] ҳалок хоҳем кард, ки мардуми ситамкоре ҳастанд».

---

(1) *Ливотагариро*

(2) Масхараи одамони мусофир. Тафсири Табарӣ 20/31

(3) Яъне, фариштагон.

(4) Яъне,таваллуди Исҳоқро ва аз паси Исҳоқ фарзандаш Яъқубро. Тафсири Саъдӣ 1/ 630

(5) Деҳаи Садум

**32.** Иброҳим гуфт: Лут дар он ҷост. Гуфтанд: Мо беҳтар медонем, чӣ касе дар куҷост. Бегумон ӯ ва хонадонаш, ҷуз занашро, ки дар ҳамон ҷо хоҳад монд, наҷот медиҳем.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢

**33.** Ва чун фиристодагони[1] Мо назди Лут омаданд, сахт нороҳат ва дилтанг шуд. Гуфтанд фариштагон: «Матарс ва ғамгин мабош, ҳамоно туву хонадонат, ҷуз занатро, ки дар ҳамон ҷо хоҳад монд, наҷот медиҳем.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ وَقَالُواْ لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣

**34.** Ҳамоно мо ба мардуми ин деҳа ба сабаби кирдори бадашон[2], ки мекарданд, аз осмон азоб нозил хоҳем кард».

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٣٤

**35.** Ҳароина, аз он деҳа барои хирадмандон ибрати равшане бар ҷой гузоштем.

وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٣٥

**36.** Ва бародарашон Шуъайбро ба аҳли Мадян фиристодем. Гуфт: Эй қавми ман, Аллоҳро бипарастед ва ба рӯзи қиёмат умедвор бошед ва дар замин ба табаҳкорӣ макӯшед, лекин тавба кунед аз кирдори бадатон ва ба сӯи Ӯ бозгардед.

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٣٦

---

(1) Яъне, фариштагон.

(2) Яъне, фоҳишагариашон. Тафсири Табарӣ 20/33

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٣٧

**37.** Пас, дурӯғгӯяш шумориданд ва зилзила ононро фурӯ гирифт ва дар хонаҳои худ ба зону афтода, мурданд.

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨

**38.** Ва Оду Самудро низ ҳалок кардем. Ва ин аз ҷойгоҳи сукунаташон бароятон ошкор аст. Шайтон корҳояшонро дар назарашон биёрост ва ононро аз роҳи имон боздошт. Ва ҳол он ки дар куфру залолаташон мардуме соҳиби ақлу ҳӯш буданд. Гумон мекарданд бар роҳи ҳақ ҳастанд, вале онҳо дар залолат ғарқшудагонанд.[1]

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

**39.** Ва низ ҳалок кардем Қоруну Фиръавн ва Ҳомонро, ки ҳамоно Мӯсо бо далелҳои равшани худ назди онҳо омад. Онҳо дар замин такаббур ва саркашӣ мекарданд, вале натавонистанд аз Аллоҳ бигурезанд.

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠

**40.** Пас ҳар якеро ба сазои гуноҳашон ба азоб дучор кардем: ба баъзе тӯфонҳои регбор фиристодем ва онон қавми Лут буданд ва баъзеро наъраи даҳшатнок фурӯ гирифт, онон қавми Самуд

(1) Тафсири Табарӣ 20\35

ва мардуми Мадян буданд ва баъзеро дар замин фурӯ бурдем, ки онон Қорун ва ёронаш буданд ва баъзеро ғарқ сохтем, ки онон Қавми Нӯҳ, Фиръавн, Ҳомон ва қавмашон буданд. Ва Аллоҳ ҳаргиз ба онҳо ситам накарда буд, балки онҳо худ ба хештан ситам карда буданд.[1]

**41.** Мисоли онон, ки ба ҷои Аллоҳ дӯстоне гирифтанд, ҳамчун кори анкабут (тортанак) аст, ки хонае бисохт. Ба дурустӣ, ки агар медонистанд, ҳароина, сусттарини хонаҳо, хонаи анкабут аст.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلْعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتْ بَيْتًاۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ ٱلْبُيُوتِ لَبَيْتُ ٱلْعَنكَبُوتِۚ لَوْ كَانُواْ يَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Ба таҳқиқ, Аллоҳи якто медонад, ки он чиро ғайр аз вай мепарастанд чизе нест, балки танҳо номҳоест, ки онҳоро номидаанд на фоида ва на зиёне расонида метавонанд ва Ӯ бар душманонаш пирӯзманд аст ва дар корҳояш бо ҳикмат аст![2]

إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٤٢

**43.** Ин масалҳоро барои мардум меорем, то манфиат баранд ва аз он таълим бигиранд

وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعْقِلُهَآ إِلَّا ٱلْعَٰلِمُونَ ٤٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1/631

(2) Тафсири Табарӣ 20\39

ва он масалҳоро ҷуз доноён дарк намекунанд.[1]

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤

**44.** Аллоҳ осмонҳову заминро ба ростӣ биёфарид ва бешак, дар офариниши осмонҳо ва замин ибратест барои мӯъминон.

ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ٤٥

**45.** Эй Паёмбар! Ҳар чиро аз ин китоби Қуръон бар ту ваҳй шудааст, тиловат кун. Ва намозро бо аркону шартҳояш бигзор, ки ҳароина, муҳофизат кардан бар намоз одамиро аз фаҳшову мункар бозмедорад ва дилаш мунаввар мешавад ва имонаш зиёд мегардад ва зикри Аллоҳ дар намоз ва ғайри намоз бузургтар ва афзалтар аст ва Аллоҳ ба корҳое, ки аз неку бад мекунед, огоҳ аст![2]

۞ وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡۖ وَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَأُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمۡ وَٰحِدٞ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٤٦

**46.** Бо аҳли китоб (яъне бо яҳуду насоро) ба некӯтарин шева муҷодала кунед. Магар бо онҳое, ки ситам пеша карданд. Ва бигӯед: «Ба тамоми он чи бар мо нозил шуда аз Қуръон ва он чи бар шумо нозил шудааст аз Таврот ва Инҷил, имон овардем, ки ҳама аз

(1) Тафсири Саъдӣ 1\631

(2) Тафсири Саъдӣ 1\632

назди Аллоҳ таъолост. Ва маъбуди мову маъбуди шумо якест ва на барои Ӯ шарике аст на зидде ва на ҳамтое ва мо дар баробари Ӯ фармонбардорем.[1]

**47.** Чунонки китобҳои собиқро пеш аз ту фурӯд овардем ҳамчунон ин китоби Қуръонро бар ту нозил кардем. Пас, аҳли Китоб ба он имон меоваранд ва аз ин арабҳои қурайш ва ғайри онҳо низ касе ҳаст, ки ба он имон меоварад ва ҷуз кофирон касе оёти Қуръони Моро инкор намекунад.[2]

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَمِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ва аз мӯъҷизаҳои равшани ту ин аст, ки ту пеш аз Қуръон ҳеҷ китоберо намехондӣ ва ба дасти худ чизе наменавиштӣ. Ҳоло ин ки онҳо инро медонистанд. Агар пеш аз ваҳйи Илоҳӣ хонанда ё нависанда мебудӣ, аҳли ботил ба шак меафтоданд.

وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Балки Қуръон оётест равшан, ки дар синаи аҳли дониш ҷой дорад. Ва оёти Моро танҳо ситамкорон инкор мекунанд.

بَلۡ هُوَ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٩﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\49

(2) Тафсири Табарӣ 20\50

**50.** Ва мушрикон гуфтанд: Чаро аз ҷониби Парвардигораш нишонаҳое[1] бар Муҳаммад нозил намешавад? Бигӯ: нишонаҳо дар назди Аллоҳ аст ва ман фақат бимдиҳандае ошкор ҳастам.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَٰتٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۖ قُلْ إِنَّمَا ٱلْءَايَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Оё ононро басанда нест, ки бар ту, ба таҳқиқ, Қуръон фиристодаем ва бар онҳо хонда мешавад. Дар ин китоби Қуръон барои мӯъминон раҳмату панд аст!

أَوَلَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Бигӯ: Аллоҳ ба гувоҳӣ миёни ману шумо кофист, ки ман расули Ӯ ҳастам. Он чиро, ки дар осмонҳову замин аст, медонад. Ва ҳеҷ чиз бар Ӯ пӯшида нест. Касоне, ки ба ботил имон оварданд ва ба Аллоҳ кофир шуданд, онҳо дар дунёву охират зиёнкоронанд.

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا ۖ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ وَكَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ва мушрикони қавмат тамасхӯрона аз ту азобро ба шитоб металабанд. Агар онро мавъиди муъайяне набуд, бе шубҳа, бар онҳо меомад. Ва ҳатман, ногаҳон ва бидуни он, ки хабардор шаванд, бар онҳо фурӯд хоҳад омад.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ ۚ وَلَوْلَآ أَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۚ وَلَيَأْتِيَنَّهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٣﴾

(1) Мисли шутури Солеҳ ва асои Мусо алайҳимассалом.

**54.** Онон аз ту ба шитоб азобро металабанд, ҳол он ки ҷаҳаннам, ҳароина, бар кофирон иҳота дорад.

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٤

**55.** Рӯз қиёмат, ки азоб аз болои сари кофирон ва аз зери пойҳояшон онҳоро дарбар гирад ва Аллоҳ он замон бигӯяд: «Ба хотири аъмоле[1], ки дар дунё мекардед, инак, азобро бичашед!»

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٥

**56.** Эй бандагони ман, ки ба ман имон овардед, агар аз изҳор кардани имонатон дар тангӣ бошед ба таҳқиқ, замини ман фарох аст, пас ҳиҷрат кунед ва танҳо маро бипарастед.[2]

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Ҳар касе чашандаи таъми марг аст. Ва барои ҳисобу ҷазо ба сӯи Мо бозгардонида мешавед.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٥٧

**58.** Касонеро, ки имон овардаанд ба Аллоҳ ва расулаш ва корҳои шоиста кардаанд, ҳатман, дар ҳуҷраҳои биҳишт ҷой диҳем. Аз зери он ҷӯйҳои об равон аст. Дар он ҷо ҷовидона бимонанд. Амалкунандагонро чӣ некӯ муздест,

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٥٨

---

(1) Аз шарик оварданатон ба Аллоҳи ягона

(2) Тафсири Бағавӣ 6\251

**59.** онҳо, ки бар ибодати Аллоҳ сабр варзиданд ва дар динашон устувор истоданд ва дар ризқу рӯзии худ бар Парвардигорашон таваккал мекунанд.[1]

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

**60.** Чӣ бисёр ҷунбандагоне, ки тавони таҳсили ба даст овардани рӯзии хеш надоранд ва Аллоҳ онҳоро ва шуморо рӯзӣ медиҳад. Ва Ӯ ба гуфтори шумо шунаво ва ба кирдор ва ниятҳои шумо доност!

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٠

**61.** Агар аз онҳо бипурсӣ эй Паёмбар: Чӣ касе осмонҳову заминро офарида ва офтобу моҳро ром кардааст? Ҳатман, хоҳанд гуфт: Аллоҳи якто. Чунки ба инкори ин ҳақиқат қодир нестанд. Пас, чӣ гуна баъд аз ин эътироф баргардонида мешаванд аз роҳи ҳақ (аз тавҳид)[2]?

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

**62.** Аллоҳ рӯзии ҳар як аз бандагонашро, ки бихоҳад, фаровон мекунад ё танг месозад, ҳар киро, ки хоҳад. Ҳароина, Аллоҳ ба умури ҳама чиз доност ва чизе бар Ӯ пӯшида намемонад!

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٦٢

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\57

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 635

**63.** Агар аз мушрикон бипурсӣ эй Паёмбар: Чӣ касе аз осмон борон фиристод ва замини мурдаро бо он зинда кард?» Ҳатман, хоҳанд гуфт: «Аллоҳи якто». Бигӯ: «Сипос Аллоҳрост!» Вале бештаринашон намефаҳманд чӣ ба онҳо суд меорад ва чӣ зарар мерасонад![1]

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Зиндагонии ин дунё нест, ҷуз бозиву беҳудагӣ, ки дилҳо ба он саргарм мешаванд ва баданҳо ба он бозӣ мекунанд. Ба сабабе, ки дар он зебу зиннатҳо ва шаҳватҳо ороста шудааст. Баъд аз он зуд аз байн меравад. Ва зиндагии ҷаҳони охират, зиндагии ростин аст, агар мушрикон ин дунёи фониро медонистанд ҳеҷгоҳ бар сарои абадӣ тарҷеҳ намедоданд.[2]

وَمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ لَهِىَ ٱلْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ва чун мушрикон ба киштӣ савор шаванд аз ғарқ шудани дар баҳр битарсанд, он ҳангом Аллоҳро бо ихлос илтиҷову ибодат кунанд ва чун аз ғарқ шудан наҷоташон дод ва ба хушкӣ овард, дар он ҳолат боз ширк меоваранд,

فَإِذَا رَكِبُوا۟ فِى ٱلْفُلْكِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

(1) Тафсири Табарӣ 20\59

(2) Тафсири Саъдӣ 1\635

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ وَلِيَتَمَتَّعُواْۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٦٦

**66.** то неъматеро, ки ба онон ато карда будем, ношукрӣ кунанд ва чанд рӯзе аз лаззатҳои зудгузари дунё бархурдор шаванд. Албатта ба зудӣ хоҳанд донист, вайронаи амалашонро ва он чӣ Аллоҳ омода кардааст барояшон азоби дардовари рӯзи қиёматро.[1]

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا حَرَمًا ءَامِنٗا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنۡ حَوۡلِهِمۡۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَكۡفُرُونَ ٦٧

**67.** Оё надидаанд кофирони Макка, ки Мо ҳарамро ҷои амни мардум қарор додем, ҳол он ки мардум дар атрофашон рабуда мешаванд ва дар ҳама ҷойи берун аз ҳарам куштору ғорат мекунанд? Оё ба (бутҳои) ботил имон меоваранд ва неъмати Аллоҳро ношукрӣ мекунанд?[2]

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

**68.** Пас, кист ситамкортар аз он, ки бар Аллоҳ дурӯғ мебандад ё ба ҳангоме, ки ҳақ (яъне, Қуръон) ба сӯи ӯ ояд, дурӯғ мешуморад? Оё дар ҷаҳаннам ҷойгоҳе барои кофирон нест, ки паёмбарии Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)ро дурӯғ мебароранд?[3]

(1) Тафсири Бағавӣ 6/ 255 Ин оят барои мушрикон таҳдид ва ваъда ба азоб аст.

(2) Тафсири Табарӣ 20/62

(3) Тафсири Бағавӣ 6/256

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ فِينَا لَنَهۡدِيَنَّهُمۡ سُبُلَنَاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Касонеро, ки дар роҳи пирӯзии дини Мо кӯшиш кунанд, ҳатман, ба роҳҳои хеш ҳидояташон мекунем ва Аллоҳ, ҳароина, бо некӯкорон аст, онҳоро нусрат, муҳофизат ва ҳидоят мекунад!



# **Сураи Рум** (Румиён)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 60 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф, Лом, Мим.(1)

الٓمٓ ١

**2.** Румиён шикаст хӯрданд, аз дасти форсиён,

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٢

**3.** дар наздиктарин сарзамин,(2) вале онҳо баъд аз шикасташон ба зудӣ ғолиб хоҳанд шуд,

فِيٓ أَدْنَى ٱلْأَرْضِ وَهُم مِّنۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ ٣

**4.** дар муддати чанд соле(3). Пеш аз ин пирӯзӣ ва пас аз ин пирӯзӣ фармон аз они Аллоҳ аст. Ва он рӯз, ки румиён ғолиб шаванд, муъминон шодмон мешаванд

فِي بِضْعِ سِنِينَ لِلَّهِ ٱلْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِنۢ بَعْدُ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ ٱلْمُؤْمِنُونَ ٤

**5.** ба сабаби ёрии Аллоҳ. Аллоҳ ҳар касро, ки бихоҳад, ёрӣ мекунад, ва ҳар касро, ки бихоҳад хор мекунад ва Ӯ пирӯзманд аст, мағлуб намешавад ва меҳрубон аст ба бандагони мӯъмини худ!

بِنَصْرِ ٱللَّهِ يَنصُرُ مَن يَشَآءُ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٥

**6.** Аллоҳ ба мӯминон пирӯзии румиён бар форсиёнро ваъдаи қатъӣ додааст ва

وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٦

---

(1) Тафсири ҳарфҳои муқаттаъа дар сураи Бақара гузашт.

(2) Яъне, наздиктар ба сарзамини арабҳо, ки он Шом аст

(3) Яъне, аз се то даҳ сол аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 636

Аллоҳ ваъдашро хилоф намекунад, вале бисёрии мардумон (кофирони Макка) намедонанд, ки ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст.

**7.** Онҳо фақат ба зоҳири зиндагии дунё ва ороиши он огоҳанд ва аз умури охират бехабаранд.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٧

**8.** Оё касоне, ки ба дидори Аллоҳ имон надоранд ва паёмбаронашро бовар надоранд, дар худашон андеша накардаанд, ки Аллоҳ осмонҳову заминро ва ҳар чӣ дар миёни онҳост, ҷуз ба ҳақ ва то замони муайяне, наофаридааст? Ва ҳароина, бисёре аз мардум ба дидори Парвардигорашон имон надоранд.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٨

**9.** Оё ин кофирони аз охират бехабар дар замин нагаштаанд, то бингаранд, ки оқибати касоне, ки пеш аз онҳо буданд(1), чӣ гуна будааст? Онҳо дар ҷисм басе нерумандтар аз онҳо буданд(2) ва заминро шудгор карданд ва дар он зироатҳо коштанд ва беш аз он чи инҳо (аҳли Макка) ободаш кардаанд,

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَأَثَارُواْ ٱلۡأَرۡضَ وَعَمَرُوهَآ أَكۡثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٩

(1) Монанди Оду Самуд, ки фиристодагони Аллоҳро дурӯғ бароварданд.

(2) Аз кофирони Макка

онро обод сохтаанд, вале иморатҳои онҳо ва умри дарозашон ба онҳо фоидае накард. Ва паёмбаронашон бо мӯъҷизаҳо ба сӯяшон омаданд, вале бо вуҷуди ин, онҳо имон наёварданд, пас Аллоҳ бар онҳо ситам накардааст, балки онҳо бо ширку маъсияти худ дар ҳаққи хеш ситам мекарданд.[1]

**10.** Сипас оқибати он касоне[2], ки корҳои бад карданд, бадтар шуд. Зеро инҳо оёти Аллоҳро дурӯғ бароварданд ва онро ба масхара мегирифтанд.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ بِهَا يَسۡتَهۡزِءُونَ ١٠

**11.** Аллоҳ офариниши мавҷудотро оғоз мекунад, сипас онро дубора бар мегардонад, он гоҳ ҳама халқ ба сӯи Ӯ бозгардонида мешавед, пас некӯкоронро ба сабаби некӯкориашон ва бадкоронро дар баробари бадкориашон ҷазои муносиб медиҳад[3].

ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١١

**12.** Ва рӯзе, ки қиёмат барпо шавад, гунаҳкорон он рӯз, барои наҷот ёфтанашон аз

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبۡلِسُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٢

(1) Тафсири Бағавӣ 6\263

(2) Ситамгарон ва кофирон

(3) Тафсири ибни Касир 6\306

азоб ҳайратзадаву ноумед бимонанд.

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَٰٓؤُا۟ وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٣﴾

**13.** Ва барои он мушрикон аз маъбудонашон, ки онҳоро дар дунё ба ҷои Аллоҳ ибодат кардаанд, ҳеҷ шафоаткунандае нахоҳад буд ва худ нисбат ба маъбудонашон бовар надоранд, балки дар ин вақт маъбудонашон аз онҳо безорӣ меҷӯянд ва онҳо низ аз маъбудонашон безорӣ меҷӯянд.(1)

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Ва рӯзе, ки қиёмат барпо шавад, дар он рӯз аҳли имон ва аҳли куфр аз якдигар ҷудо шаванд.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Аммо онҳое, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, пас, онҳо дар боғҳои ҷаннат дар шодӣ ва сархушӣ мавриди икром ва инъом қарор мегиранд.(2)

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآئِ ٱلْءَاخِرَةِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Ва аммо касоне, ки куфр варзидаанд ва оёти Моро, ки паёмбарон барояшон оварда буданд ва дидори охиратро(3) дурӯғ баровардаанд ва инкор кардаанд, пас ба сабаби имон наёварданашон

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\638

(2) Тафсири Табарӣ 20/ 81

(3) Яъне, зинда шудани пас аз марг

дар дунё он гурӯҳ дар азоби доимӣ ҳозир сохта мешаванд.[1]

**17.** Пас эй мӯъминон , ҳангоми шому субҳ Аллоҳро ба покӣ[2] ёд кунед.

فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمۡسُونَ وَحِينَ تُصۡبِحُونَ ١٧

**18.** Ва сипосу ситоиш Ӯрост дар осмонҳову замин, ҳангоми аср ва ба ҳангоме ки ба нимрӯз[3] мерасед.

وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَعَشِيّٗا وَحِينَ تُظۡهِرُونَ ١٨

**19.** Аллоҳ таъоло зиндаро аз мурда берун меорад ба монанди берун овардани инсон аз нутфа ва берун овардани ҷӯҷа аз тухм ва мурдаро аз зинда ба монанди берун овардани нутфа аз инсон ва берун овардани тухм аз ҷӯҷа. Ва заминро пас аз мурданаш зинда месозад ва шумо низ инчунин аз қабрҳо барои ҳисобу китоб берун карда мешавед.[4]

يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَيُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ وَكَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١٩

**20.** Ва яке аз нишонаҳои бузург ва камоли қудрати Аллоҳ ин аст, ки падари шумо Одам алайҳиссаломро аз хок

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٞ تَنتَشِرُونَ ٢٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\83

(2) Яъне аз ҳар айбу нуқсон ва он чи сазовори шаъни Вай нест, ба покӣ ёд кунед, монанди шарик овардан ва ҳамсару фарзанд ба Ӯ нисбат додан.

(3) Яъне вақти пешин.

(4) Тафсири Табарӣ 20/85

биёфарид, то он гоҳ инсонҳои зиёде шудед ва ба ҳар сӯ пароканда гаштед.[1]

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا لِّتَسۡكُنُوٓاْ إِلَيۡهَا وَجَعَلَ بَيۡنَكُم مَّوَدَّةٗ وَرَحۡمَةًۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

**21.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургии Ӯ ва камоли қудраташ он аст, ки бароятон аз ҷинси худатон ҳамсароне офарид, то бо онҳо оромиш ёбед ва миёни шумо дӯстиву меҳрубонӣ ниҳод. Албатта, дар ин офариниш ибратҳоест далолаткунанда бар қудрати Аллоҳ ва ягонагии Ӯ барои мардуме, ки меандешанд.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفُ أَلۡسِنَتِكُمۡ وَأَلۡوَٰنِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡعَٰلِمِينَ ٢٢

**22.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургӣ ва камоли қудрати Ӯ офариниши осмонҳову замин ва гуногунии забонҳову рангҳоятон аст. Бешак дар ин амр низ барои донишварон ибратҳоест.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبۡتِغَآؤُكُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٢٣

**23.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургӣ ва камоли қударати Ӯ хобидани шумост дар шабу рӯз барои истироҳат ва талаби ризқу рӯзии шумо аз фазли Ӯст. Албатта, дар ин амр ибратҳоест барои мардуме, ки мешунаванд.[2]

---

(1) Тафсири Табарӣ 20/ 87

(2) Тафсири Бағавӣ 6/ 266

**24.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургӣ ва камоли қудрати Ӯ, ки барқро барои тарсонидан ва умедвор сохтан[1] ба шумо нишон медиҳад. Ва аз осмон борон мефиристад, пас замини мурдаро бо он зинда месозад. Албатта, дар ин ибратҳоест далолаткунанда бар камоли қудрат ва ҳикмат ва эҳсони Ӯ барои касоне, ки ба ақл дармеёбанд.[2]

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَيُحۡيِۦ بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٤

**25.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургӣ ва камоли қудрати Ӯ, ки осмону замин ба фармони Ӯ барпоянд. Пас на ба ҷунбиш дароянд ва на осмон бар замин афтад. Сипас Аллоҳ таъоло шуморо аз замин бо нидое фаро мехонад ва шумо, ногаҳон, ба шитоб аз замин берун меоед.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ بِأَمۡرِهِۦۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمۡ دَعۡوَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ إِذَآ أَنتُمۡ تَخۡرُجُونَ ٢٥

**26.** Аз они Ӯст ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст; аз фариштагон, инсон, ҷин, ҳайвон, наботот ва ҷимодот ва ҳама фармонбардори Ӯ ҳастанд.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ٢٦

---

(1) Яъне, тарс аз соиқаҳо ва умед ба борон. Тафсири Саъдӣ 1/ 639

(2) Тафсири Саъдӣ 1\639

**27.** Ва Ӯст, ки офаринишро оғоз мекунад, сипас онҳоро пас аз марг зинда бозмегардонад. Ва ин кор бар Ӯ осонтар аст. Ва болотарин масал дар осмонҳо ва замин аз они Ӯст ҳеҷ чиз монанди Ӯ нест ва Ӯ шунавову биност ва Ӯ тавоност, ки ҳаргиз мағлуб намешавад ва дар гуфтору корҳояш ва тадбири умури халқаш бо ҳикмат аст.(1)

وَهُوَ ٱلَّذِي يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Аллоҳ бароятон эй мушрикон аз худатон масале задааст: Оё бандагонатон (ғуломонатон) дар он чӣ ба шумо ризқу рӯзӣ додаем, бо шумо шарик ҳастанд, то шумо дар он баробар бошед, ҳамон гуна, ки шумо аз шарикони озоди худ бим доред, аз онҳо ҳам бим дошта бошед?! Ҳақиқатан ҳаргиз шумо ба ин тақсимот розӣ намешавед, пас чи гуна розӣ мешавед, ки барои Аллоҳ касеро аз махлуқаш шарик меоред. Инчунин оётро барои гурӯҳе, ки хирад меварзанд, ба равшанӣ баён мекунем.(2)

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ فِي مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\268

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 640

**29.** Балки, ситамкорон бе ҳеҷ донише аз ҳавои нафси худ ба падаронашон пайравӣ кардаанд ва онҳоро дар ҷаҳлу гумроҳӣ ҳамшарикӣ намудаанд. Онҳоро, ки Аллоҳ гумроҳ кардааст, чӣ касе ҳидоят мекунад? Онҳоро ҳеҷ ёридиҳандае нест, ки аз азоби Аллоҳ наҷоташон диҳад[(1)].

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ فَمَن يَهۡدِي مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٩

**30.** Пас эй Расул худ ва пайравони ту рӯйи худро ба ҳақгароӣ ва ихлос ба сӯи дин бигардонед. Ва ҳамеша пойдор бош бар ин дини ислом, ки ин фитрати[(2)] Илоҳӣ аст, ки Аллоҳ таъоло мардумро бар он офаридааст. Дигаргунӣ дар офариниши Аллоҳ нест[(3)]. Ин аст дини устувор, ки ба роҳи мустақим ва ба сӯи хушнудии Парвардигори ҷаҳониён ва ҷаннати Ӯ роҳ менамояд, вале аксари мардум ин ҳақиқатро намедонанд, ки дини ҳақ Ислом аст, на дигар динҳо[(4)].

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفٗاۚ فِطۡرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيۡهَاۚ لَا تَبۡدِيلَ لِخَلۡقِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٠

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\269

(2) Яъне, хилқат ва сиришт

(3) Яъне, дигаргунӣ дар дини Аллоҳ нест. Тафсири Табарӣ 20/ 99

(4) Тафсири Табарӣ 20/ 99

۞ مُنِيبِينَ إِلَيۡهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Ба сӯи Аллоҳ бо тавба ва ихлосу амал бозгардед ва аз Ӯ битарсед бо анҷом додани амрҳояш ва дур будан аз нофармониҳояш ва намозро бо аркон, воҷибот ва шартҳояш барпо доред ва аз гӯруҳи мушрикон мабошед, ки барои Ӯ шарик меоваранд.(1)

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Мабошед аз касоне(2), ки динашонро пароканда сохта ва гӯруҳ гӯруҳ шуданд, ҳар гӯруҳе ба он чӣ ки назди худ доранд, хурсанданд ва мепиндоранд, ки онҳо бар ҳақанд ва дигарон ноҳақ.(3)

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرّٞ دَعَوۡاْ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنۡهُ رَحۡمَةً إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ва ҳар замоне ба мардум ранҷ ва зиёне бирасад, бо ихлос Парвардигорашонро дуъову илтиҷо кунанд ва тавбакунон ба сӯи Ӯ бозмегарданд. Сипас чун раҳмати хеш ба онҳо бичашонад, онгоҳ гурӯҳе аз онон бори дигар ба Парвардигорашон ширк меоваранд.

---

(1) Тафсири Табарӣ 20/ 100

(2) Яъне монанди яҳуду насоро ва бидъаткорон ва касоне, ки ҳавову ҳаваси худро пайравӣ намуда динашонро тағйир доданд, баъзе аз онро қабул карданд ва баъзеро тарк намуданд.

(3) Тафсири Бағавӣ 6\271

**34.** Оқибат неъматеро, ки ба онҳо додаем, ношукрӣ кунанд. Пас дар дунё андаке аз фароҳдастӣ ва васъегии ризқ баҳраманд шавед. Эй мушрикон ба зудӣ хоҳед донист, чи азобе шуморо дар охират интизор аст![1]

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣٤

**35.** Оё бурҳон ва далеле бар онҳо нозил кардем, пас он далел аз чизе ки бо Аллоҳ шарик месозанд, сухан мегӯяд?!

أَمۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُواْ بِهِۦ يُشۡرِكُونَ ٣٥

**36.** Чун ба мардум раҳмате бичашонем, шодмон мешаванд бо сармастӣ ва гарданкашӣ ва чун ба сабаби корҳое, ки кардаанд, ранҷе, ё камбағалӣ ё қаҳтӣ ё беморӣ бар онҳо расад, ногоҳ онон маъюс ва ноумед мегарданд![2]

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ فَرِحُواْ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ إِذَا هُمۡ يَقۡنَطُونَ ٣٦

**37.** Оё надидаанд, ки Аллоҳ ризқи ҳар касро, ки бихоҳад, барои имтиҳон кардан фаровон мекунад ва барои ҳар касе, ки бихоҳад барои озмоиш кардан танг ва кам мегардонад? Албатта, дар ин фаровонӣ ва тангии неъмат ибратҳоест барои мардуме, ки имон меоваранд!

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣٧

(1) Тафсири Табарӣ 20\101

(2) Яъне, беморӣ, камбағалӣ ва сахтӣ. Тафсири Саъдӣ 1/642

**38.** Пас эй мӯъмин, ҳаққи хешовандон[1], мискин ва дар роҳ мондаро адо кун. Ин беҳтар аст барои касоне, ки хушнудии Аллоҳро меҷӯянд ва инҳоанд, ки аз азоб наҷотёфтагонанд.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٣٨

**39.** Ва он моле, ки ба қасди рибо медиҳед, то фоидаи шумо аз моли мардум биафзояд, пас назди Аллоҳ ҳеҷ наафзояд ва моле, ки барои хушнудии Аллоҳ аз боби закоту садақа медиҳед, баракати он биафзояд. Касоне, ки чунин кунанд, пас инҳо, подоши дучанд доранд[2].

وَمَآ ءَاتَيۡتُم مِّن رِّبٗا لِّيَرۡبُوَاْ فِيٓ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرۡبُواْ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَآ ءَاتَيۡتُم مِّن زَكَوٰةٖ تُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُضۡعِفُونَ ٣٩

**40.** Аллоҳ Зотест, ки шуморо биёфарид, сипас ризқ дод, сипас мемиронад, сипас дубора зинда мекунад. Оё касонеро, ки шарики Аллоҳ месозед, ҳеҷ аз ин корҳо тавонанд анҷом дод? Аллоҳу таъоло пок аст ва аз ҳар чӣ барояш шарик меоваранд, болотар аст.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ ثُمَّ رَزَقَكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡۖ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفۡعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَيۡءٖۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٠

---

(1) Ҳаққи хешовандон: некӯӣ кардан бо онҳо ба василаи хайр ва садақа ва пайванди раҳм ва ҳаққи мискин ва мусофир; садақа кардан ва кӯмак карадан аст.

(2) Тафсири Табарӣ 20/ 84

**41.** Ба сабаби аъмоли мардум фасод[1] дар хушкиву дарё ошкор шуд, то ба онҳо ҷазои баъзе аз корҳояшонро, ки дар дунё карда буданд, бичашонад, шояд, ки онҳо аз гуноҳонашон тавба карда бозгарданд.

ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Бигӯ эй Паёмбар ба дуруғбаровардагони рисолатат: «Дар замин бигардед ва ба чашми ибрат бингаред, ки оқибати кори пешиниён, (монанди қавми Нӯҳ, Од ва Самуд) ки аксари онҳо аз мушрикон буданд, чӣ гуна будааст».[2]

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Пас ба дини дурусту пойдор, ки ҳамоно Ислом аст, рӯй бигардон бо анҷом додани амрҳояш ва дур будан аз нофармониҳояш ва пеш аз он ки рӯзи қиёмат фаро расад, ки радкарданашро ҳеҷ кас натавонад. Дар он рӯз мардум ба гӯруҳҳо тақсим мешаванд, то аъмоли хешро бубинанд.[3]

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ ٱلْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٣﴾

---

(1) Яъне, қаҳтиву хушксолӣ ва бемориҳои сирояткунанда. Тафсири Саъдӣ 1/ 641

(2) Яъне, ба мақсади панд ва ибрат. Тафсири Саъдӣ 1/ 642

(3) Тафсири Саъдӣ 1\643

**44.** Касоне, ки кофир бошанд, куфрашон ба зиёнашон бошад ва онҳо, ки коре шоиста карда бошанд, пас, барои худ подоши некӯ[1] омода кардаанд,

مَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهُۥۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا
فَلِأَنفُسِهِمۡ يَمۡهَدُونَ ٤٤

**45.** то касонеро, ки имон ба Аллоҳ ва расулаш овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, аз фазли худ подош диҳад. Ба таҳқиқ, Аллоҳ кофиронро дӯст намедорад!

لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن
فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٥

**46.** Ва аз нишонаҳои далолаткунанда бар бузургии қудрати Ӯ он аст, ки бодҳои муждадиҳандаро мефиристад, то раҳмати Худро ба шумо, ки ҳамоно борон, фаровонӣ, сарсабзӣ аст, бирасонад ва то киштиҳо ба фармони Ӯ равон бошанд ва аз фазли Ӯ рӯзӣ биҷӯед. Бошад, ки шукр гӯед ва Ӯро ба ягонагӣ парастиш кунед![2]

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرۡسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٖ
وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَلِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ بِأَمۡرِهِۦ
وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٤٦

**47.** Ва ба ростӣ, эй Расул, пеш аз ту паёмбаронеро ба сӯи қавмашон ба унвони башоратдиҳанда ва бимкунанда фиристодем. Онҳо бо мӯъҷизаҳо ва далелҳои равшани худ

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوۡمِهِمۡ
فَجَآءُوهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمۡنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْۖ
وَكَانَ حَقًّا عَلَيۡنَا نَصۡرُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

---

(1) Яъне барои худашон биҳиштро ба корҳои шоиста омода месозанд.

(2) Яъне, бодҳои хайру раҳматро, ки башоратовари боронанд. Тафсири Бағавӣ 6/256

наздашон омаданд. Пас Мо аз касоне, ки гуноҳ карданд, интиқом гирифтем ва ҳалокашон сохтем ва ёрӣ додани мӯъминон бар ӯҳдаи Мо буд. Инчунин мекунем бо таказибкунандагони[1] ту, модоме, ки бар дурӯғашон пойдор бошанд ва имон наоранд[2]

**48.** Аллоҳ Зотест, ки бодҳоро мефиристад, то абрҳоро барангезад ва чунонки хоҳад бар осмон паҳну парешон кунад ва онро порча – порча кунад, пас бинӣ, ки борон аз даруни абрҳо берун меояд. Ва чун боронро ба ҳар кӣ хоҳад аз бандагонаш бирасонад, онҳо, шодмон шаванд,

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُۥ
فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ وَيَجْعَلُهُۥ كِسَفًا فَتَرَى
ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ ۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن
يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ٤٨

**49.** Ва агар чи пеш аз он ки борон бар онҳо биборад, ноумед буданд.

وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِۦ
لَمُبْلِسِينَ ٤٩

**50.** Пас, эй назаркунанда ба осори раҳмати Аллоҳ, бингар, ки чӣ гуна заминро пас аз мурданаш зинда мекунад?! Дар ҳақиқат, Аллоҳ, бе шак, зиндакунандаи мурдагон аст ва ба ҳар коре тавоност ва

فَٱنظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ
ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْىِ
ٱلْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٥٠

---

(1) Яъне, касоне, ки рисолати туро дурӯғ мебароранд

(2) Тафсири Табарӣ 20\113

ҳеҷ чизе Ӯро нотавон карда наметавонад.

**51.** Ва агар боде бифиристем, ки офатзо, гарму сӯзон бошад ва киштзорҳоро зиён расонад, пас он киштзорҳоро зардшуда бубинанд, қатъан, пас, аз он ҳама носипос мешаванд.[1]

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا۟ مِنۢ بَعْدِهِۦ يَكْفُرُونَ ٥١

**52.** Ба таҳқиқ, ту эй Расул, наметавонӣ суханатро ба дили мурдагон бишунавонӣ ва наметавонӣ сухани ҳақро ба карон[2] бишнавонӣ, ҳангоме, ки рӯй бармегардонанд ва мераванд. Пас аз имон наёвардани мушрикон ғамгин мабош, зеро онҳо монанди карон ва мурдагон намешунаванд ва пайхас ҳам намекунанд, агарчанде ҳозир бошанд, пас чи гуна аст ҳоли касоне, ки аз ту рӯй бармегардонанд ва назди ту ҳозир нестанд?

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ٥٢

**53.** Ту эй Расул, ҳидояткунандаи нобиноён аз гумроҳияшон нестӣ. Ту садоятро танҳо ба гӯши касоне мерасонӣ, ки ба оёти Мо имон овардаанд, пас онҳо фармонбардоранд.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ٥٣

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 644

(2) Яъне, кар аз шунавоии ҳақ

۞ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعۡفٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ ضَعۡفٖ قُوَّةٗ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٖ ضَعۡفٗا وَشَيۡبَةٗۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡقَدِيرُ ٥٤

**54.** Аллоҳ Зотест, ки шуморо аз нотавонӣ (яъне, аз нутфа) биёфарид ва пас аз нотавонӣ нерӯманд сохт ва он ҷавонӣ аст, он гоҳ пас аз нерӯмандӣ нотавониву пирӣ овард. Ҳар чӣ бихоҳад, меофаринад ва Ӯ ба халқаш донову бар ҳама чиз тавоност![1]

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقۡسِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ مَا لَبِثُواْ غَيۡرَ سَاعَةٖۚ كَذَٰلِكَ كَانُواْ يُؤۡفَكُونَ ٥٥

**55.** Ва рӯзе, ки қиёмат барпо шавад ва ҳама аз қабрҳояшон бархезанд, кофирон савганд хӯранд, ки ҷуз лаҳзае дар дунё[2] наистодаанд. Инчунин аз ҳақиқат ва роҳи ҳақ баргардонида мешаванд. Яъне, онҳо аз фаҳмидани ҳақиқат ва паймудани роҳи дуруст боздошта мешаванд, чи тавре ки дар дунё дурӯғ мегуфтанд.[3]

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَٱلۡإِيمَٰنَ لَقَدۡ لَبِثۡتُمۡ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡبَعۡثِۖ فَهَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡبَعۡثِ وَلَٰكِنَّكُمۡ كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٥٦

**56.** Онон, ки донишу имон дода шудаанд; аз фариштагон, паёмбарон ва мӯъминон гӯянд: Ҳамоно шумо эй кофирон бар мувофиқи китоби[4] Аллоҳ то рӯзи қиёмат дар гӯр орамидаед ва ин рӯзи қиёмат аст, вале

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 644

(2) Кофирон савганди дурӯғ хӯрданд, чунон ки дар дунё дурӯғ мегуфтанд ва ҳақиқатро инкор мекарданд.Тафсири Бағавӣ 6/ 278

(3) Тафсири Саъдӣ 1\645

(4) Яъне, ба муҷиби илми Аллоҳ

шумо намедонистаед ҳақ будани ин рӯзро.[1]

**57.** Пас он рӯз, касоне ки ситам карданд, узрхоҳиашон ба ҳолашон фоидае надиҳад ва ба онҳо мӯҳлати тавба дода нахоҳад шуд, балки ба сабаби бадиҳо ва гуноҳонашон азоб дода мешаванд.[2]

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَعۡذِرَتُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٥٧

**58.** Ва ҳамоно Мо дар ин Қуръон барои мардум ҳар гуна масал овардаем. Ва эй Расул, чун ояте барояшон биёварӣ, ки далолат бар ҳақиқати паёмбарии ту мекунад, кофирон ҳатман хоҳанд гуфт: «Шумо беҳудагӯёне беш нестед!»[3]

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَلَئِن جِئۡتَهُم بِـَٔايَةٖ لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا مُبۡطِلُونَ ٥٨

**59.** Инчунин Аллоҳ ба дилҳои касоне, ки намедонанд ҳақиқати он чиро, ки ба сӯяшон овардӣ; аз ибратҳо, оёт ва равшаниҳо мӯҳр мениҳад!

كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٩

**60.** Пас, сабр кун, эй Расул, аз озори қавмат, ки албатта, ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст, ки туро бар онҳо пирӯз мегардонад. Ва ҳаргиз касоне, ки ба рӯзи охират имони яқин надоранд, туро хашмгин ва сабуксор накунанд[4].

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ وَلَا يَسۡتَخِفَّنَّكَ ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦٠

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6/ 278

(2) Тафсири Табарӣ 20/ 119

(3) Тафсири Табарӣ 20\120

(4) Тафсири ибни Касир 6\328

## Сураи Луқмон




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 34 оят иборат аст

| | |
|---|---|
| *Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон* | بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ |
| **1.** Алиф, Лом, Мим.(1) | الٓمٓ ۝١ |
| **2.** Ин оятҳои китоби Қуръон ҳикматомӯз аст. | تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ۝٢ |
| **3.** Ин оятҳо барои некӯкороне, ки бо китоби Қуръон ва суннати расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам амал мекунанд, ҳидоят ва бахшоиш аст,(2) | هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّلۡمُحۡسِنِينَ ۝٣ |
| **4.** онон, ки намозро дар вақташ мегузоранд ва закоти фарзшударо ба мустаҳиқонаш медиҳанд ва онҳо ба охират боварии яқин доранд. | ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ۝٤ |
| **5.** Инҳо касонеанд, ки аз ҷониби Парвардигорашон ҳидоят ёфтаанд ва инҳо дар дунёву охират наҷотёфтагонанд. | أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ۝٥ |
| **6.** Ва дар миёни мардум касоне ҳастанд, ки харидори сухани беҳудаанд(3), то бе | وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡتَرِي لَهۡوَ ٱلۡحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًاۚ |

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Табарӣ 20\124

(3) Яъне, ҳар сухане, ки инсонро аз тоъат ва ризогии Парвардигор бозмедорад.

ягон донише мардумро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ созанд ва Қуръонро ба масхара гиранд. Барои он гурӯҳ азоби хоркунандааст.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٦

7. Ва чун оёти Мо бар ӯ хонда шаванд, бо худписандӣ рӯй баргардонад ва такаббур кунад, чунон ки гӯё он оёти моро нашунидааст. Ё монанди касе, ки дар ҳарду гӯши вай вазнинӣ аст, ки чизеро намешунавад. Эй Паёмбар, ӯро ба азоби дардовари рӯзи қиёмат мужда деҳ![1]

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا وَلَّىٰ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا كَأَنَّ فِيٓ أُذُنَيۡهِ وَقۡرٗاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٧

8. Ба дурустӣ, онон, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ҳатман барояшон боғҳои пурнеъмати биҳишт аст.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلنَّعِيمِ ٨

9. Дар он ҷо дар ҷаннат ҷовидонаанд, ваъдаи Аллоҳ рост аст. Ӯ дар амраш пирӯзманд ва дар тадбираш ҳакиму доно аст!

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

10. Аллоҳ осмонҳоро бе ҳеҷ сутуне офаридааст, ки мебинед ва бар рӯи замин кӯҳҳоро устувор бияфканд, то шуморо наларзонад ва аз ҳар гуна ҷунбандае (ҷондоре)

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ١٠

(1) Тафсири ибни Касир 6\332

дар он замин пароканда кардааст. Ва аз осмон об фурӯд овардем ва дар он замин ҳар гуна гиёҳи некӯе рӯёнидем.

**11.** Ҳар он чӣ ки шумо мебинед, ин офариниши Аллоҳ аст. Пас, ба Ман нишон диҳед эй мушрикон касонеро аз маъбудони шумо, ки ғайри Ӯ ҳастанд, ки чӣ чизеро офаридаанд? Балки золимон дар гумроҳии ошкоре ҳастанд.[1]

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ١١

**12.** Ва албатта, ба Луқмон (бандаи солеҳ) ҳикмат[2] додем ва ба ӯ гуфтем: «Аллоҳро шукр гӯй, зеро ҳар кӣ шукр гӯяд, албатта, ба фоидаи худ шукр гуфтааст ва ҳар кӣ ношукрӣ кунад, ҳароина, Аллоҳ аз шукргузории бандагонаш бениёз аст ва дар ҳама ҳол сутудааст![3]»

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

**13.** Ва эй Расул ёдовар шав он гоҳ, ки Луқмон ба писараш гуфт ва ӯро панд медод, ки эй писараки ман, ба Аллоҳ ширк маёвар, ҳароина, ширк ситами бузургест.

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

(1) Тафсири Бағавӣ 6\286

(2) Яъне, дониш дар дин ва ақли саломат ва сухани ҳақ

(3) Яъне, сазовори ситоиш аст.

**14.** Одамиро дар бораи некӯӣ кардан ба падару модараш супориш кардем, модараш ӯро дар ҳоли сустӣ болои сустии дигар бардошт[1] ва аз шир ҷудо кардани ӯ дар давоми ду сол аст. Ва супориш кардем, то ки Марову падару модаратро шукр гӯй, ки бозгашти ту назди ман аст.

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَٰلُهُۥ فِى عَامَيْنِ أَنِ ٱشْكُرْ لِى وَلِوَٰلِدَيْكَ إِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ ١٤

**15.** Эй фарзанди мӯъмин, агар он ду (падару модарат мушрик бошанд), талош кунанд, ки чизеро ба ҳақиқати он дониш надорӣ онро шарики ман қарор диҳӣ, аз он итоъат макун. Дар дунё ба хубӣ бо онон рафтор кун ва худ роҳи касеро пайравӣ кун, ки ба даргоҳи Ман тавба карда бозмегарданд. Бозгашти ҳамаи шумо ба сӯи Ман аст ва аз корҳое, ки мекардед, огоҳатон мекунам ва ҳар якеро ҷазои муносиб ҷазо хоҳам дод.[2]

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۖ وَصَاحِبْهُمَا فِى ٱلدُّنْيَا مَعْرُوفًا ۖ وَٱتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَىَّ ۚ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٥

**16.** Луқмон гуфт: эй писараки ман! «Агар амали бад ё нек ба қадри як донаи хардал (сипандон ё ҳазориспанд) дар даруни санге ё дар бурҷи

يَٰبُنَىَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ فَتَكُن فِى صَخْرَةٍ أَوْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوْ فِى ٱلْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ١٦

(1) Яъне, то таваллуд карданаш рӯз то рӯз модараш беқувват мешавад.

(2) Тафсири Табарӣ 20\139

осмонҳо ё дар қаъри замин бошад, Аллоҳ таъоло ҳатман рӯзи қиёмат ӯро меоварад, ки ҳароина, Ӯ ба амалҳои бандагонаш нозукбину огоҳ аст![1].

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَٱنۡهَ
عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ
مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٧

**17.** Эй писараки ман! Намозро бо тамоми аркон ва шартҳову воҷиботаш бигузор ва бо ҳикмат амр ба маъруфу наҳй аз мункар кун ва бар ҳар чӣ азият бар ту расад, сабр кун, албатта ин аз муҳимтарин корҳоест, ки бояд дар он устувор бошӣ.[2]

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٖ ١٨

**18.** Ба такаббур аз мардум рӯй магардон, вақте ки бо ту сухан гӯянд ё бо онҳо сухан гӯӣ ва худписандона бар замин роҳ марав, ҳароина, Аллоҳ ҳеҷ худситои фахркунандаро дӯст надорад[3].

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ
أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**19.** Ва дар роҳ рафтанат роҳи миёнаро пеша кун ва овозатро фуруд ор (паст кун), ҳамоно бадтарини овозҳо, овози харон аст.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ

**20.** Эй мардум, оё надидаед, ки ба таҳқиқ Аллоҳ ҳар чиро, ки дар осмонҳову замин

(1) Тафсири Саъдӣ 1\648

(2) Тафсири Табарӣ 20\142

(3) Тафсири Бағавӣ 6\289

вَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

аст, роми шумо кардааст ва неъматҳои худро чи ошкор монанди узви бадан ва чи пинҳон монанди ақл ба пуррагӣ бар шумо арзонӣ доштааст? Ва баъзе аз мардум касест, ки бе ҳеҷ донишу роҳнамоӣ ва китоби равшане дар бораи Аллоҳ ҷидол мекунанд.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**21.** Ва чун барои онҳое, ки дар ибодати ягонагии Аллоҳ ҷидол мекунанд, гуфта шавад: «Аз он чи Аллоҳ нозил кардааст, пайравӣ кунед», гӯянд: «(На), балки мо аз чизе пайрвӣ мекунем, ки падарони худро бар он ёфтем». Оё ҳатто агарчи шайтон онҳоро ба азоби оташи сӯзон даъват кунад, боз ҳам ба онҳо пайравӣ мекунанд?![1]

۞ وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

**22.** Ва ҳар касе некӯкорона рӯи хешро ба сӯй Аллоҳ таслим кунад, албатта ба дастовези бисёр мустаҳкам чанг задааст ва поёни ҳамаи корҳо ба сӯи Аллоҳ аст! Пас некӯкорро бар некӯиаш ва бадкорро бар бадиаш ҷазо хоҳад дод.[2]

(1) Тафсири ибни Касир 6\347

(2) Тафсири Саъдӣ 1\650

**23.** Ва касе, ки кофир шудааст, куфраш туро эй Расул ғамгин насозад, зеро вазифаи ту танҳо даъват кардани мардум ба сӯи ҳақ аст. Бозгашташон назди Мост. Пас, ба корҳое, ки дар дунё кардаанд, огоҳашон мекунем. Ҳароина, Аллоҳ ба он чи дар дилҳо мегузарад, доност ва чизе бар Ӯ пинҳон намемонад![1]

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُۥٓ ۚ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٣﴾

**24.** Онҳоро андаке дар ин дунёи фонӣ баҳраманд месозем, сипас рӯзи қиёмат онҳоро ба бечорагӣ ба азоби сахт мекашем.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Агар аз онҳо бипурсӣ: «Чи касе осмонҳову заминро офаридааст?» Ҳатман, мегӯянд: «Аллоҳ». Бигӯ эй Расули ман: «Ҳамаи ҳамду ситоиш хос барои Аллоҳ аст!» Вале бештари он мушрикон намедонанд ва андеша ҳам намекунанд, ки танҳо Аллоҳи барҳақ сазовори ҳамду ситоиш аст ва аз ин сабаб ба Аллоҳ шарик меоранд.[2]

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Аз они Аллоҳ аст ҳама он чи дар осмонҳову замин вуҷуд дорад, пас сазовор нест, ки ғайри Ӯро парастиш карда

لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾

(1) Тафсири ибни Касир 6\347

(2) Тафсири Саъдӣ 1\650

шавад ва ҳароина, Аллоҳ аз халқаш бениёз аст ва ба онҳо мӯҳтоҷ нест ва дар ҳама ҳол сутудааст![1]

**27.** Ва агар ҳамаи дарахтони рӯи замин қалам шаванд ва дарё ранг шавад ва ҳафт дарёи дигар ба мададӣ ӯ биёянд ва бо он қаламҳо суханони Аллоҳ навишта шавад ва қаламҳо шикаста шаванд ва рангҳо тамом шаванд, вале суханони Аллоҳ поён намеёбад. Ва албатта, Аллоҳ ғолиб аст бар касе, ки бар Ӯ шарик меорад ва ҳакиму доно аст дар тадбири кори халқаш!

وَلَوۡ أَنَّمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن شَجَرَةٍ أَقۡلَٰمٞ وَٱلۡبَحۡرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦ سَبۡعَةُ أَبۡحُرٖ مَّا نَفِدَتۡ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٧

**28.** Офариниши ҳамаи шумо ва боз зинда карданатон рӯзи қиёмат танҳо монанди зинда кардани як тан аст. Албатта, Аллоҳ ба гуфтугӯи шумо шунаво аст ва ба амалҳои шумо биност!

مَّا خَلۡقُكُمۡ وَلَا بَعۡثُكُمۡ إِلَّا كَنَفۡسٖ وَٰحِدَةٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ٢٨

**29.** Оё надидаӣ, ки Аллоҳ аз соатҳои шаб кам мекунаду ба рӯз меафзояд ва аз соатҳои рӯз мекоҳаду ба шаб меафзояд ва офтобу моҳро барои шумо ром сохт, ки ҳар як то замони муъайяне дар ҳаракат аст? Ва албатта,

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٩

(1) Яъне, дар ҳама ҳолат лоиқи ҳамду ситос аст.

Аллоҳ ба корҳои неку баде, ки мекунед, огоҳ аст ва чизе бар Ӯ пинҳон намемонад.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلۡبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٣٠

**30.** Ин ҳама қудрату тавоноии Аллоҳ ба он сабаб аст, ки бояд бидонед, Аллоҳи якто ҳақ аст ва ҳар чӣ ғайр аз Ӯ мехонанд ва ибодат мекунанд, ҳароина, ботил аст ва албатта, Аллоҳ баландмартабаву бузургвор аст.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱلۡفُلۡكَ تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنۡ ءَايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٣١

**31.** Оё надидаӣ эй бинанда, ки киштиҳо ба фазли Аллоҳ дар дарё равон мешаванд, то Аллоҳ баъзе аз нишонаҳои қудрати тавоноии худро ба шумо бинамоёнад? Ҳароина, дар ин кор барои мардуми сабркунандаи сипосгузор ибратҳост!

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوۡجٞ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ فَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٖ كَفُورٖ ٣٢

**32.** Ва чун мавҷҳои азим монанди абрҳо онҳоро пӯшонад, пас мушрикон Аллоҳро аз рӯи ихлос мехонанд ва ибодатро хоси Ӯ медонанд. Ва чун наҷоташон диҳад ва ба хушкӣ барад, пас баъзе аз онҳо миёнарав ҳастанд[1] ва баъзеяшон кофир. Ва ғайр аз хиёнаткорон (нобакорон) оёти Моро ҳеҷ каси дигар инкор намекунанд.

(1) Яъне, ба суратӣ комил шукри Аллоҳро ба ҷо намеоранд.

**33.** Эй мардум, аз Парвардигоратон битарсед ва аз рӯзе, ки ҳеҷ падаре ҷазои фарзандро ба ӯҳда нагирад ва ҳеҷ фарзанде ҷазои падарро ӯҳдадор нашавад,[1] ҳазар кунед. Ваъдаи Аллоҳ албатта ҳақ аст, пас зиндагонии дунё шуморо фиреб надиҳад, то ки охиратро фаромӯш накунед ва низ шайтони фиребкор[2] ба карами Аллоҳ фиребатон насозад.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡ وَٱخۡشَوۡاْ يَوۡمٗا لَّا يَجۡزِي وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا مَوۡلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٣٣

**34.** Ба ростӣ фақат, Аллоҳ медонад, ки қиёмат чӣ вақт меояд. Ва Ӯст, ки боронро меборонад ва аз он чӣ дар бачадони занҳои ҳомила аст, медонад. Ва ҳеҷ кас намедонад, ки фардо чи чиз ба даст хоҳад овард ва касе намедонад, ки дар кадом сарзамин мемирад, балки донистани ин умур аз хусусияти Аллоҳ аст. Ҳароина, Аллоҳ донову огоҳ аст ва чизе аз Ӯ пинҳон намемонад.[3]

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلۡغَيۡثَ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡأَرۡحَامِۖ وَمَا تَدۡرِي نَفۡسٞ مَّاذَا تَكۡسِبُ غَدٗاۖ وَمَا تَدۡرِي نَفۡسُۢ بِأَيِّ أَرۡضٖ تَمُوتُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرُۢ ٣٤

---

(1) Яъне, фарзанде наметавонад некиҳои падарашро зиёд кунад, ё аз бадиҳояш кам кунад, ё ки ягон падаре наметавонад чунин корҳоро иҷро кунад.

(2) Яъне, фиребкорҳое, ки аз инсу ҷин васваса мекунанд ва мефармоянд, ки Аллоҳ ҳар навъ гунохро мебахшад.

(3) Тафсири Табарӣ 20\159

## Сураи Сачда




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 30 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лом, Мим. (Зикр дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара рафтааст).

الٓمٓ ۝١

2. Нозил шудани ин китоби Қуръон, ки ҳеҷ шакке дар он нест, аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён аст.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٢

3. Оё мушрикон мегӯянд: Муҳаммад онро ба дурӯғ бофтааст? На, онҳо дурӯғ мегӯянд, балки Қуръон суханест барҳақ аз ҷониби Парвардигорат барои ту нозил шудааст, то мардумеро, ки пеш аз ту бимдиҳандае надоштаанд, битарсонӣ. Шояд аз гумроҳиашон наҷот ёбанд ва ба роҳи ҳидоят афтанд.[1]

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۚ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ۝٣

4. Аллоҳ зотест, ки осмонҳову заминро ва он чӣ миёни онҳост, дар шаш рӯз биёфарид ва он гоҳ бар Арш истиво ёфт[2].

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا شَفِيعٍ ۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ۝٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\653

(2) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд.

Шуморо ғайрӣ Ӯ дӯст ё шафоаткунандае нест. Оё панд намегиред?

**5.** Кори ҷаҳони ҳастиро аз осмон то замин тадбир менамояд. Сипас он корҳо дар рӯзе, ки миқдори он ҳазор сол аст, чунон ки дар ин дунё мешуморед, ба сӯи Ӯ боло меравад.

يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥٓ أَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٥﴾

**6.** Аллоҳ, ки донои пинҳону ошкор аст ва чизе бар Ӯ пӯшида намемонад ғолибу меҳрубон аст.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦﴾

**7.** Он Зоте, ки ҳар чиро офарид ба некӯтарин сурат офарид ва офариниши одамро аз гил оғоз кард. (Ҳамоно он, Одам алайҳиссалом аст).

ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ كُلَّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ ۖ وَبَدَأَ خَلْقَ ٱلْإِنسَٰنِ مِن طِينٍ ﴿٧﴾

**8.** Сипас насли ӯро аз қатраи оби пасту ночиз офарид.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٨﴾

**9.** Он гоҳ аъзои шакли ӯро рост кард ва пурра гардонид ва офариниши ӯро бисёр зебо ва некӯ намуд ва аз Рӯҳи Худ ба воситаи малоика дар он бидамид. Ва бароятон гӯшу чашмҳо сохт, то байни овозу рангҳоро ҷудо кунед ва дилҳо офарид, то ба ақли хеш байни неку бад ва фоидаву зарарро дарк

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦ ۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٩﴾

намоед. Чӣ андак шумо шукр мегӯед![1]

**10.** Ва мушрикон гуфтанд: Оё вақте ки дар замин бо гӯшту устухонамон несту нобуд шавем, оё бори дигар дар офариниши нав хоҳем буд? Балки онҳо ба дидори Парвардигорашон имон надоранд!

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا ضَلَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدِۭۚ بَلۡ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ كَٰفِرُونَ ١٠

**11.** Бигӯ эй Расул: Фариштаи марг (Малакулмавт), ки бар шумо муваккал (вазифадор карда шудааст), ҷонатонро мегирад ва лаҳзае таъхир намекунад. Сипас ба сӯи Парвардигоратон бозгардонида мешавед ва он гоҳ шуморо тибқи амалҳоятон подош ва ҷазо хоҳад дод[2].

۞قُلۡ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلۡمَوۡتِ ٱلَّذِي وُكِّلَ بِكُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١١

**12.** Ва агар он гоҳ бубинӣ, ки гунаҳкоронро дар назди Парвардигорашон сархам кардаанд ва мегӯянд: Эй Парвардигори мо, дидем амалҳои бадамонро ва шунидем он чиро, ки дар дунё Расулат бо мо мефармуд. Акнун моро бозгардон, ба дунё то кори шоистае кунем, ки

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلۡمُجۡرِمُونَ نَاكِسُواْ رُءُوسِهِمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ رَبَّنَآ أَبۡصَرۡنَا وَسَمِعۡنَا فَٱرۡجِعۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

(1) Тафсири Табарӣ 20\173

(2) Тафсири Саъдӣ 1\654

инак, ба яқин расидаем ва он чиро, ки пеш дурӯғ мебаровардем, акнун ба он бовар дорем.[1]

**13.** Агар Мо мехостем, ба ҳар кас ҳидояташро медодем, вале ваъдаи Ман ҳақ аст, ки ҷаҳаннамро аз ҳамаи ҷинҳо ва одамиён пур мекунам. Ва ин ба он сабаб буд, ки онҳо гумроҳиро ба ҷои ҳидоят ихтиёр намуданд.

وَلَوْ شِئْنَا لَآتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَاهَا وَلَٰكِنْ حَقَّ الْقَوْلُ مِنِّي لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ١٣

**14.** Эй мушрикон, пас ба сазои он, ки дидори чунин рӯзеро фаромӯш карда будед, акнун азобро бичашед. Ҳароина, Мо низ шуморо имрӯз фаромӯш кардаем. Ба сазои куфр ва маъсияте, ки мекардед, азоби доимиро бичашед!

فَذُوقُوا بِمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا إِنَّا نَسِينَاكُمْ ۖ وَذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٤

**15.** Танҳо касоне ба оёти Қуръони Мо имон овардаанд, ки чун оёти Моро бишнаванд, ба сачда бияфтанд ва Парвардигорашонро ба покӣ биситоянд ва онҳо аз сачда кардан ва ба покӣ ёд намудани Офаридгорашон такаббур намекунанд.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا الَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِهَا خَرُّوا سُجَّدًا وَسَبَّحُوا بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ١٥

(1) Тафсири Бағавӣ 6\302

**16.** Аз бистари хоб паҳлӯҳояшон дур мемонад[1], Парвардигорашонро бо биму умед илтиҷо мекунанд, ки амалҳояшонро мақбули даргоҳаш кунад ва аз он ризқе, ки ба онҳо дар роҳи Аллоҳ додаем, садақа мекунанд.[2]

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمۡ عَنِ ٱلۡمَضَاجِعِ يَدۡعُونَ رَبَّهُمۡ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ١٦

**17.** Пас ҳеҷ кас намедонад, дар баробари корҳое, ки мӯъминон дар дунё анҷом медиҳанд, чи чизҳое дар охират барояшон пинҳон шуда, сабаби равшании чашмҳо аст ва дилҳояшон ба он ором мегирад.

فَلَا تَعۡلَمُ نَفۡسٞ مَّآ أُخۡفِيَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعۡيُنٖ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٧

**18.** Оё касе, ки мӯъмин аст, монанди касест, ки фосиқ аст? На, ҳаргиз дар назди Аллоҳ баробар нестанд!

أَفَمَن كَانَ مُؤۡمِنٗا كَمَن كَانَ فَاسِقٗاۚ لَّا يَسۡتَوُۥنَ ١٨

**19.** Аммо онон, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ба сабаби он амалҳое, ки дар дунё мекарданд, барояшон манзилгоҳе дар боғҳои биҳишт мебошад.

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلۡمَأۡوَىٰ نُزُلَۢا بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٩

**20.** Ва аммо касоне, ки фосиқ буданд, онон ки аз тоъати Аллоҳ берун омаданд ва корҳои гуноҳ карданд,

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُواْ فَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَآ أُعِيدُواْ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمۡ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٠

(1) Яъне, дар охири шаб намозро барпо медоранд

(2) Тафсири Саъдӣ 1\655

манзилгоҳашон оташи дӯзах аст. Ҳар гоҳ бихоҳанд, ки аз он берун оянд, бори дигар онҳоро ба даруни оташ бозгардонанд ва ба онҳо бигӯянд: Бичашед азоби оташеро, ки дар дунё дурӯғаш мепиндоштед!

**21.** Ва албатта, бичашонем фосиқонро аз азоби наздики ин дунё; (монанди офат, бало ва дигар мусибатҳо), пеш аз азоби бузурги охират, шояд онҳо аз гуноҳони худ тавба карда баргарданд![1]

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَدْنَىٰ دُونَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Кист ситамкортар аз он касе, ки ӯро ба оёти Парвардигораш панд диҳанд, сипас аз ҳамаи онҳо рӯй гардонад? Мо, ҳароина, аз гунаҳкорон интиқом мегирем!

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَآ ۚ إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Дар ҳақиқат ба Мӯсо китоб додем, чунон ки ба ту эй Расул Қуръонро додем. Пас аз дидори Мӯсо дар шаби Исро ва Меъроҷ дар шубҳа мабош. Ва онро роҳнамои бани Исроил қарор додем.[2]

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَلَا تَكُن فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآئِهِۦ ۖ وَجَعَلْنَٰهُ هُدًى لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ва аз фарзандони Исроил пешвоёне қарор додем, ки ба фармони Мо мардумро

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا۟ ۖ وَكَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\656

(2) Тафсири Табарӣ 20\193

ҳидоят мекарданд ва онҳоро ба ибодати Аллоҳ даъват мекарданд ва чун сабр пеша карданд бар душвориҳои даъват ва ҳидояти мардум ва ба оёти Мо, яқин доштанд.

**25.** Албатта, Парвардигори ту дар рӯзи қиёмат дар он чӣ кофирон ва мӯъминон ихтилоф мекарданд, миёнашон бо адл доварӣ мекунад ва ҳар киро ҷазои муносиб хоҳад дод.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٢٥

**26.** Оё барои кофирони Макка равшан нашудааст, ки пеш аз онҳо чи қадар аз наслҳоро нобуд кардем ва инҳо дар сафарҳои худ аз диёрҳои қавми Ҳуд, Солеҳ ва Лут мегузаранд ва он вайронаҳоро мушоҳида мекунанд ва дар хонаву ҷои онҳо роҳ мераванд. Бегумон дар ин нишонаҳоест бар ҳақиқат будани паёмбарон, оё намешунаванд ин оятҳоро, то аз онҳо панд пазиранд.[1]

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍۚ أَفَلَا يَسۡمَعُونَ ٢٦

**27.** Оё надидаанд, дурӯғшуморандагони рузӣ қиёмат, ки ҳароина, Мо обро ба замини хушку бегиёҳ равона месозем, то киштзорҳо бирӯёнем

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا تَأۡكُلُ مِنۡهُ أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ٢٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 30\ 196

чорпоёнашон ва худашон аз он бихӯранд? Оё ин неъматҳоро бо чашмони худ намебинанд? Пас бидонанд, ки Аллоҳ таъоло ин гуна чизҳоеро, ки падид овард, албатта бар зинда гардондани мурдаҳо қодир аст.

**28.** Мушрикон ба азоби Аллоҳ шитобида ва мегӯянд: Агар рост мегӯед ва даъво мекунед, ки мо ба азоб гирифтор хоҳем шуд, пас пирӯзӣ[1] чӣ вақт хоҳад буд?[2]

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْفَتْحُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Бигӯ эй Расул: Дар рӯзи пирӯзӣ имон овардани кофирон судашон надиҳад, зеро имонашон, имони ночорӣ аст ва ба онҳо мӯҳлат дода нашавад, то аз гуноҳҳои гузаштаи худ тавба кунанд[3].

قُلْ يَوْمَ ٱلْفَتْحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِيمَٰنُهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Пас, эй Расули Мо аз мушрикон рӯй гардон ва мунтазир бош, ки онҳо ба азоб гирифтор хоҳанд шуд ва низ онҳо дар интизоранд, ки ту дар азобе мубтало шавӣ.[4]

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَٱنتَظِرْ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

---

(1) Омадани азоб

(2) Тафсири Саъдӣ 1\657

(3) Тафсири Саъдӣ 1\657

(4) Тафсири ибни Касир 6\374

## Сураи Аҳзоб (Гурӯҳҳо)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 73 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй Паёмбар, аз Аллоҳ битарс[1] ва ба кофирону мунофиқон итоъат макун. Ҳароина, Аллоҳ ба ҳама чиз доно аст ва дар амр ва тадбири халқаш боҳикмат аст![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١

2. Ба ҳар чӣ аз Парвардигорат ба ту ваҳй мешавад, (яъне, аз Қуръону Суннат) итоъат кун. Албатта, Аллоҳ ба он чи мекунед, огоҳ аст ва ҳеҷ чизе аз Ӯ пӯшида нест.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٢

3. Ва бар Аллоҳ таваккал кун ва ҳама умури зиндагиатро ба Аллоҳ супор, зеро Аллоҳ ҳофизу басанда аст барои шахсе, ки бар Ӯ таваккал карда ва ба сӯяш бозгаштааст.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ٣

4. Аллоҳ барои ҳеҷ кас ду дил дар дарунаш қарор надодааст. Ва Аллоҳ ҳеҷ гоҳ занонатонро, ки бо

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٖ مِّن قَلۡبَيۡنِ فِي جَوۡفِهِۦۚ وَمَا جَعَلَ أَزۡوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔي تُظَٰهِرُونَ مِنۡهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمۡۚ وَمَا جَعَلَ أَدۡعِيَآءَكُمۡ

(1) Яъне, фармудаҳояшонро ба ҷо ор ва аз манъкардаҳояш дур бош, то мӯъминон аз ту пайравӣ кунанд, зеро онҳо ба парҳезгорӣ аз ту ҳам эҳтиёҷмандтар ҳастанд

(2) Тафсири Бағавӣ 6\316

أَبۡنَآءَكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ قَوۡلُكُم بِأَفۡوَٰهِكُمۡۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلۡحَقَّ وَهُوَ يَهۡدِي ٱلسَّبِيلَ ٤

зиҳор[1] модари худ мехонед, модаронатон қарор надод ва писархондагонатонро фарзандатон насохт, зеро ин ду амал[2] ҳеҷ гоҳ дар таҳрими абадӣ ҳақиқат шуда наметавонад. Инҳо сухановест, ки аз ҳақиқат берун аст, ба забон мегӯед. Ва Аллоҳ ҳақ мегӯяд ва Ӯст, ки барои бандагонаш роҳ менамояд.

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ فَإِن لَّمۡ تَعۡلَمُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمۡۚ وَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٞ فِيمَآ أَخۡطَأۡتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتۡ قُلُوبُكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمًا ٥

**5.** Писархондагонро ба номи падарашон бихонед, ки дар назди Аллоҳ мувофиқи инсоф аст. Агар дар ҳақиқат падарашонро намешиносед, пас онҳоро ба номи «бародари динӣ», ки байни шуморо ҷамъ меоварад, бихонед, зеро онон бародарони динӣ ва маволии (ғуломҳои озодкардаи) шумо бошанд. Агар пеш аз ин хатое кардаед, боке нест, магар он, ки ба қасди дил кунед. Ва Аллоҳ омӯрзандаи хатои банда аст ва ба тавбакунандагон меҳрубон аст!

---

(1) Дар ҷоҳилият мард занашро мегуфт: «Ту барои ман ҳамчун модарам ҳастӣ» ё мегуфт: «Пушти ту ҳамчун пушти модарам ҳаст» ва ин дар ҷоҳилият ба талоқ ҳисоб мерафт. Аллоҳ таъоло баён кард, ки ҳеҷ гоҳ зан дар баробари модар ба ҳисоб намеравад, ва ин ҳукмро бекор кард.

(2) Яъне, занонро ба ҷои модар хондан ва писархондагон

**6.** Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам нисбат ба мӯъминон дар умури дину дунё аз худашон авлотар ва сазовортар аст ва ҳурмати занони ӯ ба монанди ҳурмати модарони мӯъминон ҳастанд, пас баъди вафоти Расули Аллоҳ никоҳ кардани занонаш раво нест ва дар китоби Аллоҳ хешовандони насабӣ дар мерос бурдан аз мӯъминону муҳоҷирон ба якдигар сазовортаранд[1], магар он, ки бихоҳед ба яке аз дӯстони худ некӣ кунед ва саҳме аз моли худро ба онон бидиҳед. Ин ҳукм дар китоби Аллоҳ дар Лавҳул Маҳфуз навишта шудааст[2].

ٱلنَّبِيُّ أَوۡلَىٰ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَأَزۡوَٰجُهُۥٓ أُمَّهَٰتُهُمۡۗ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ إِلَّآ أَن تَفۡعَلُوٓاْ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِكُم مَّعۡرُوفٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٦

**7.** Ва ба ёд ор эй Паёмбар, он ҳангомро, ки аз паёмбарон паймони маҳкам ва устувор гирифтем ва ҳамчунин аз туву аз Нӯҳ ва Иброҳим ва Мӯсо ва Исо писари Марям ва аз ҳамаи онҳо паймони сахте гирифтем, ки дар адои

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَٰقَهُمۡ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٖ وَإِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَۖ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٧

(1) Дар ибтидои Ислом мусалмонон бо василаи ҳиҷрат ва имон мерос мебурданд на хешовандон. Баъд аз он ин кор ба ояти мерос мансух шуд.

(2) Ин оят, далолат бар воҷиб будани он мекунад; ки муқаддам доштани муҳаббати Расули Аллоҳ бар муҳаббати банда аз ҷонаш ва низ пурра таслим шудан дар тоъати Ӯ ва низ иззату эҳтиром доштани модарони мӯъминонро, яъне, ҳамсарони Расули Аллоҳ саллалоҳу алайҳи ва саллам. Касе онҳоро дашном дод, ба дурустӣ ба ҳалокӣ дучор гашт. Тафсири Табарӣ 20\210

масъулияти расонидани даъват ва адои амонат ва тасдиқ кардани баъзеяшон баъзеро кутоҳӣ накунанд. Ва онон аз паёмбарони соҳибазманд.[1]

8. Аллоҳ он паймони маҳкамро аз инҳо паёмбарон гирифт, то паёмбарони ростгӯйро аз сидқашон бипурсад барояшон чӣ ҷавоб додаанд қавмашон. Пас, мӯъминонро подоши ҷаннат медиҳад ва барои кофирон азоби дардоваре муҳайё кардааст.[2]

لِّيَسْـَٔلَ ٱلصَّـٰدِقِينَ عَن صِدْقِهِمْۚ وَأَعَدَّ لِلْكَـٰفِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٨﴾

9. Эй касоне, ки имон овардед, аз неъмате, ки Аллоҳ ба шумо дар Мадина, дар ғазваи Хандақ додааст, ёд кунед, дар ҳангоме, ки лашкарҳо аз хориҷи Мадина ва яҳуду мунофиқон аз дохили Мадина бар сари шумо ҳуҷум карданд ва Мо бодро ва лашкарҳоеро, ки намедидед, бар сарашон фиристодем, то он ҷое, ки дегҳояшонро барканд ва хаймаҳояшонро сарнагун сохт, сипас дилҳояшонро тарс фаро гирифт ва Аллоҳ ба он чи мекардед, бино буд

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٩﴾

(1) Тафсири Табарӣ 20\213

(2) Тафсири Табарӣ 20\213

ва ҳеҷ чиз бар Ӯ пӯшида намемонад![1]

إِذۡ جَآءُوكُم مِّن فَوۡقِكُمۡ وَمِنۡ أَسۡفَلَ مِنكُمۡ وَإِذۡ زَاغَتِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلۡقُلُوبُ ٱلۡحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ١٠

**10.** Ба хотир биёред, он вақтро, ки аз самти водии боло аз тарафи машриқ ва аз самти поин аз тарафи мағриб бар шумо тохтанд, чашмҳо аз шиддати даҳшат хира шуданд ва ҷонҳо аз шиддати тарс ба лаб расида буданд ва мунофиқонро ноумедӣ фаро гирифт ва ба ваъдаи Аллоҳ гумонҳои гуногун мебурдед,[2].

هُنَالِكَ ٱبۡتُلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَزُلۡزِلُواْ زِلۡزَالٗا شَدِيدٗا ١١

**11.** Дар он лаҳзаи душворӣ, мӯъминон имтиҳон карда шуданд ва мӯъмин аз мунофиқ маълум гашт ва бо тарсу ҳарос сахт такон хӯрданд, то имонашон маълум шавад ва бовариашон зиёд гардад![3]

وَإِذۡ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورٗا ١٢

**12.** Ва ба ёд оред, замонеро, ки мунофиқон ва онҳое, ки дар дилашон шакку шубҳа аст мегуфтанд: «Аллоҳ ва паёмбараш ҷуз ваъдаҳои дурӯғ ба мо ба монанди пирӯзӣ ва нусрат, ваъдаи

(1) Тафсири Саъдӣ 1\659

(2) Яъне, Аллоҳ динашро ёрӣ намекунад ва калима ва суханашро ба итмом намерасонад. Тафсири Саъдӣ 1\659

(3) Тафсири Бағавӣ 6\331

дигаре надодаанд. Пас ӯро бовар накунед!»

**13.** Ва ба ёд овар эй Расул, замонеро, ки гурӯҳе аз он мунофиқон гуфтанд: «Эй мардуми Ясриб[1], ин ҷо (хаймаҳои беруни Мадина) ҷои бозмонданатон нест, пас ба хонаҳои худ ба Мадина бозгардед». Ва гурӯҳе аз он мунофиқон баҳона карда аз Паёмбар рухсат талабиданд ва мегуфтанд: «Дар ҳақиқат, дар хонаҳои мо ҳифзкунандае нест». Хонаҳояшон беҳифзкунанда набуд, балки дурӯғ мегуфтанд, мехостанд аз майдони ҷанг бигурезанд.

وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَٰٓأَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ
لَكُمْ فَٱرْجِعُوا۟ ۚ وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ
يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِن
يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٣﴾

**14.** Ва агар лашкари душманон аз атрофи Мадина бар онҳо ворид мешуданд ва хонаҳояшонро муҳосира мекарданд, сипас пешниҳоди бозгашт ба куфр ва ширк ба онҳо мекарданд, мепазируфтанд ва ҷуз андаке барои интихоби он таваққуф намекарданд.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا۟
ٱلْفِتْنَةَ لَءَاتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا۟ بِهَآ إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٤﴾

**15.** Ба таҳқиқ, ин мунофиқон пеш аз ин ғазваи Хандақ бо Аллоҳ (яъне, ба дасти Расули

وَلَقَدْ كَانُوا۟ عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ
ٱلْأَدْبَٰرَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ ٱللَّهِ مَسْـُٔولًا ﴿١٥﴾

(1) Ясриб, ин номи қадимаи Мадина буд ва пеш аз ҳиҷрати Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ном бурда мешуд

Аллоҳ) паймон баста буданд, ки дар ҷанг ба душман пушт нагардонанд ва дар ҳоли даъват ба ҷиҳод дермонӣ накунанд, лекин паймони худро шикастанд. Ва аҳду паймони Аллоҳ пурсиш дорад ва аз он аҳд бозхост карда мешаванд.[1]

**16.** Бигӯ эй Расул барои мунофиқон , агар аз марг ё кушта шудан дар майдони ҷанг бигурезед, ҳаргиз гурехтан фоидаатон надиҳад ва ба он умратон афзуда нашавад ва он гоҳ аз зиндагӣ дар дунё ҷуз андаке баҳраманд нахоҳед шуд. Ва ин зиндагии дунё дар баробари охират муддати кӯтоҳе аст.[2]

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ ٱلْمَوْتِ أَوِ ٱلْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٦

**17.** Бигӯ: эй Расул барояшон, агар Аллоҳ бароятон қасди бадӣ дошта бошад, кист, ки шуморо аз азоби Ӯ нигаҳ дорад ё бихоҳад ба шумо раҳмате арзонӣ дорад, кист, ки шуморо аз иродаи Ӯ нигаҳ дорад. Ба дурустӣ, Ӯ атокунанда, манъкунанда, зараррасонанда ва фоидадиҳандааст. Он мунофиқон ҷуз Аллоҳ

قُلْ مَن ذَا ٱلَّذِى يَعْصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوٓءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ۚ وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ١٧

(1) Тафсири ибни Касир 6\390

(2) Тафсири Табарӣ 20\229

барои худ дӯст ва мададгоре нахоҳанд ёфт.[1]

**18.** Аллоҳ медонад чӣ касоне аз шумо мардумро аз берун рафтан барои ҷанг бозмедоранд ва низ мешиносад касонеро, ки ба бародарони худ мегӯянд: Ба назди мо биёед ба Муҳаммад гӯш наандозед, ки мо хавф мебарем ҳалок шуданатонро ва магар андаке ба ҷанг намеоянд ва агар ҳозир шаванд ҳам, фақат аз барои риё ё аз хавфест, ки бадиашон ошкор мешавад.[2]

۞ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَٱلْقَآئِلِينَ لِإِخْوَٰنِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَلَا يَأْتُونَ ٱلْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ١٨

**19.** Эй мӯъминон, ба сабаби душманию бадбиниашон бар шумо бухл меварзанд ва чун замони тарс пеш ояд, бубинӣ, ки ба ту менигаранд ва чашмонашон мисли касе, ки аз сакароти марг беҳуш шуда бошад, тагорӯй мешавад ва чун ҷанг поён ёфт, тарс аз миён биравад ва мебинӣ, ки аз ҳирси ғаноим (бойгарӣ) бо забони тезу тундӣ худ шуморо биранҷонанд. Инҳо ҳаргиз бо дилҳояшон имон

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَآءَ ٱلْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَٱلَّذِى يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَإِذَا ذَهَبَ ٱلْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى ٱلْخَيْرِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا۟ فَأَحْبَطَ ٱللَّهُ أَعْمَٰلَهُمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ١٩

(1) Тафсири Бағавӣ 6\334

(2) Тафсири Саъдӣ 1\661

наёвардаанд, пас Аллоҳ амалҳояшонро нобуд кардааст ва ин кор бар Аллоҳ осон будааст.

يَحۡسَبُونَ ٱلۡأَحۡزَابَ لَمۡ يَذۡهَبُواْۖ وَإِن يَأۡتِ ٱلۡأَحۡزَابُ يَوَدُّواْ لَوۡ أَنَّهُم بَادُونَ فِي ٱلۡأَعۡرَابِ يَسۡـَٔلُونَ عَنۡ أَنۢبَآئِكُمۡۖ وَلَوۡ كَانُواْ فِيكُم مَّا قَٰتَلُوٓاْ إِلَّا قَلِيلٗا ٢٠

**20.** Мунофиқон аз бими тарсашон гумон мекунанд, ки лашкарҳои Аҳзоб[1] ҳанӯз нарафтаанд ва агар он лашкарҳои кофирон бори дигар ба Мадина баргарданд орзу мекарданд, ин мунофиқон, ки кош аз Мадина ғоиб мебуданд ва дар миёни аъроби бодиянишин мебуданд ва аз ахбори шумо мепурсиданд, агар ҳам дар миёни шумо мебуданд, ба сабаби бисёр буздилиашон ҷуз андаке ҷанг намекарданд.[2]

لَّقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِي رَسُولِ ٱللَّهِ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرٗا ٢١

**21.** Ҳақиқатан барои шумо эй мӯъминон, дар зиндагӣ дар гуфтору кирдор ва ҳолатҳои Расули Аллоҳ сармашқи некӯе аст, барои онон, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат умед доранд ва Аллоҳро бисёр ёд мекунанд, пас шумо суннати ӯро бар худ лозим гиред ва шукри Аллоҳро дар ҳама ҳол ба ҷо оред.

---

(1) Онон, ки Аллоҳ таъоло ба шикасти бад дучорашон кард.

(2) Тафсир Саъдӣ 1\660

**22.** Ва чун мӯъминон он гурӯҳҳоро диданд, ки атрофи Мадинаро иҳота кардаанд, ба ёд оварданд[1], ки нусрати Аллоҳ наздик аст, гуфтанд: Ин ҳамон чизест, ки Аллоҳ ва Паёмбараш ба мо ваъда додааст; аз имтиҳон ва меҳнат ва нусрат, рост гуфтаанд ва ин ба онон ҷуз ба имон ва таслимашон наяфзуд.
Яъне имонашон ба Аллоҳ ва амалашон ба фармудаҳои Ӯ зиёд гашт .

وَلَمَّا رَءَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْأَحْزَابَ قَالُوا۟ هَٰذَا مَا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَصَدَقَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّآ إِيمَٰنًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

**23.** Аз мӯъминон мардоне ҳастанд, ки ба паймони Аллоҳ вафо карданд ва дар сахтию душвориҳо сабр пеша намуданд. Баъзе бар сари паймони хеш дар роҳи Аллоҳ ҷон бохтанд ё бар сидқу вафо аз дунё гузаштанд ва баъзе чашм ба роҳанд; ё нусрат ё шаҳодат ва мисли мунофиқон ҳеҷ паймонашонро дигаргун накардаанд,[2]

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُۥ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا۟ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

(1) Ояти 214 сураи Бақараро ба ёд оварданд. (Эй мӯъминон, оё гумон кардед, ки вориди биҳишт шавед, ҳол он ки ҳанӯз он чи ба мӯъминоне, ки пеш аз шумо буданд, омад ва барои шумо наёмадааст? (Ба монанди камбағалӣ, касалӣ, тарс ва бим.) Онҳо дучори сахтӣ ва зиён шуданд ва парешон гаштанд, то он ҷо ки Паёмбар ва мӯъминони ҳамроҳи ӯ буда аз барои тез омадани ёрии Парвардигор мегуфтанд: “Ёрии Аллоҳ кай хоҳад расид”. Огоҳ бошед, ки ёрии Аллоҳ наздик аст) Тафсири Табарӣ 20\236

(2) Тафсир Саъдӣ 1\660

**24.** то Аллоҳ ростгӯёнро ба сабаби ростии гуфторашон подош диҳад ва мунофиқонро агар хоҳад азоб кунад. Ва пеш аз маргашон ба тавбаи насуҳ муваффақ нашаванд, пас бар куфр бимиранд ва муҷиби дӯзах гарданд ё тавбаи онҳоро бипазирад ва ба роҳи имон ҳидояташон кунад. Албатта, Аллоҳ барои касе, ки гуноҳи беҳад карда, баъд аз он тавбаи насуҳ кардааст, омурзандаву меҳрубон аст![1]

لِّيَجْزِيَ ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدْقِهِمْ
وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

**25.** Аллоҳ кофирони хашмгирифтаро аз Мадина ноумед кард ва бозпас гардонид. Инҳо на дар дунё ва на дар охират ба ҳеҷ ғанимате даст наёфтанд. Ва дар майдони ҷанг мӯъминонро Аллоҳ бо мадади худ басанда аст. Зеро Аллоҳ дар мулки худ пуртавону пирӯзманд аст!

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا۟
خَيْرًا ۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلْقِتَالَ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ва Аллоҳ ононро аз аҳли Китоб, ки ба ин лашкарҳо мададгорӣ карда буданд аз қалъаҳояшон фуруд овард (яъне, яҳудиҳои бани Қурайза) ва дар дилҳояшон биму тарс афканд, пас шикаст хӯрданд. Гурӯҳе мардони ҷангиро мекуштанд ва гурӯҳе

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ
مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ
فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 20\242

занон ва кудаконашонро асир мегирифтанд.[1]

**27.** Эй мӯъминон, Аллоҳ замину хонаҳо ва амволашон, ки иборат аз зевару чорпоён ва силоҳ буд ва заминҳоеро, ки бар онҳо пой нанииҳодаед, ки он заминҳо дар назди соҳибашон иззату эҳтиром доштанд, ба шумо вогузошт. Ва Аллоҳ бар ҳар коре тавоност!

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَٰرَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُمْ وَأَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ٢٧

**28.** Эй Паёмбар, ба занонат онон, ки гирди ту ҷамъ омаданд ва аз ту нафақаи зиёд талаб доранд, бигӯ: « Агар хоҳони зиндагии дунё ва зинатҳои он ҳастед, биёед, то шуморо бо ҳадяи муносиб баҳраманд созам ва ба тарзи некӯ раҳоятон кунам.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ٢٨

**29.** Ва агар хоҳони ризогии Аллоҳу паёмбари Ӯ ва сарои ҷаннати доимии охират ҳастед, пас, ба ҳар ҳол сабр кунед ҳароина, Аллоҳ ба некӯкоронатон подоши бузурге хоҳад дод. Пас онҳо ризогии Аллоҳ ва расулашро ва сарои охиратро ихтиёр намуданд.[3]

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلْـَٔاخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ٢٩

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\660

(2) Тафсири Саъдӣ 1\662

(3) Тафсири Саъдӣ 1\662

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ مَن يَأۡتِ مِنكُنَّ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖ يُضَٰعَفۡ لَهَا ٱلۡعَذَابُ ضِعۡفَيۡنِۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ﴿٣٠﴾

**30.** Эй занони Паёмбар, ҳар кас аз шумо ба кори зишти ошкоре муртакиб шавад, Аллоҳ азоби ӯро ду баробар мекунад. Ин ба сабаби ҷойгоҳи Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва мартабаи бузурги ҳамсаронашон аст. Ва ин бар Аллоҳ осон аст.(1)

۞ وَمَن يَقۡنُتۡ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا نُّؤۡتِهَآ أَجۡرَهَا مَرَّتَيۡنِ وَأَعۡتَدۡنَا لَهَا رِزۡقٗا كَرِيمٗا ﴿٣١﴾

**31.** Ва ҳар кас аз шумо, ки фармонбардории Аллоҳ ва паёмбарашро давом диҳад ва кори шоиста кунад, назар ба дигар занон ду баробар ба ӯ подош медиҳем. Ва барои ӯ ризқи нек омода кардаем ва он ҷаннат аст.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسۡتُنَّ كَأَحَدٖ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيۡتُنَّۚ فَلَا تَخۡضَعۡنَ بِٱلۡقَوۡلِ فَيَطۡمَعَ ٱلَّذِي فِي قَلۡبِهِۦ مَرَضٞ وَقُلۡنَ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ﴿٣٢﴾

**32.** Эй занони Паёмбар, шумо дар манзалату бузургӣ монанди дигар занон нестед, агар аз Аллоҳ битарсед бо иҷро намудани фармудаҳояш ва дур будан аз нофармониҳояш, пас, ба одамони номаҳрам ба нармӣ сухан магӯед, то он марде, ки дар қалби ӯ маразе аст, ба тамаъ афтад. Ва сухани писандида бигӯед, ки он дур аз шак ва тибқи шариъат бошад.(2)

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\348

(2) Риоя кардани ин одоб бар ҳар зани мӯъминае, ки имон ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат дорад, воҷиб аст. Тафсири Саъдӣ 1\663

**33.** Ва дар хонаҳои худ бимонед, ба ҷуз барои ҳоҷати хеш берун наоед. Ва чун дар ҷоҳилият (дар даврони пеш аз ислом) зинатҳои худро ошкор макунед. Ва намозро пурра дар вақташ бигузоред ва закоти муқаррар кардаи шариъатро бидиҳед ва аз Аллоҳу паёмбараш итоъат кунед. Эй аҳли байт(1), ба таҳқиқ Аллоҳ мехоҳад палидию нопокиҳоро аз шумо дур кунад ва шуморо аз бадиҳо пок нигоҳ дорад.

وَقَرۡنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجۡنَ تَبَرُّجَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ ٱلۡأُولَىٰۖ وَأَقِمۡنَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذۡهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجۡسَ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِ وَيُطَهِّرَكُمۡ تَطۡهِيرٗا ٣٣

**34.** Он чиро, ки дар хонаҳоятон аз оёти Аллоҳ (Қуръон) ва ҳикмат (ҳадисҳои расули Аллоҳ) тиловат мешавад, ёд кунед ва ба суннаташ амал кунед ва эҳтиромашро ба ҷо оред, ки неъмати Аллоҳ аст, ба шумо арзонӣ шудааст. Ҳароина, Аллоҳ дақиқу нозукбин аст, ки шуморо дар хонаҳое қарор додааст дар он оёти Аллоҳ ва суннати Расулаш хонда мешавад ва огоҳ аст, ки шуморо аз зумраи ҳамсарони расулаш ихтиёр кардааст!(2)

وَٱذۡكُرۡنَ مَا يُتۡلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلۡحِكۡمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ٣٤

---

(1) Аҳли байт гуфта: занони Расули Худо саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва зурриёташон дар назар аст.

(2) Тафсири Табарӣ 20\268

**35.** Албатта, Аллоҳ барои мардони мусалмон ва занони мусалмон ва мардони мӯъмину занони мӯъмин ва мардони аҳли тоъату занони аҳли тоъат ва мардони ростгӯву занони ростгӯй ва мардони босабру занони босабр ва мардони худотарсу занони худотарс ва мардони садақадиҳандаву ва занони садақадиҳанда ва мардони рӯзадору занони рӯзадор ва мардоне, ки шармгоҳи худ ҳифз мекунанд ва заноне, ки шармгоҳи худ ҳифз мекунанд ва мардоне, ки Аллоҳро бисёр ёд мекунанд ва заноне, ки Аллоҳро бисёр ёд мекунанд, омӯрзиши гуноҳ ва музди бузурге омода кардааст ва он ҷаннат аст!

إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ва ҳеҷ марди мӯъмину зани мӯъминаро шоиста нест, ки чун Аллоҳу Паёмбараш дар коре ҳукме карданд, онҳоро дар он корашон ихтиёре бошад, ки онро кунанд ё на, модоме ки фармоиши Аллоҳ ва Расулаш бошад беихтиёр амал кардан ба он ҳатмист. Ҳар кӣ аз Аллоҳу Паёмбараш нофармонӣ кунад ба таҳқиқ дар гумроҳии ошкор афтодааст.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ﴿٣٦﴾

**37.** Ва ту эй Расул ба он мард (Зайд ибни Ҳорис),[1] ки Аллоҳ неъматаш дода буд ва ту низ неъматаш[2] дода будӣ, гуфтӣ: «Занат (Зайнаб бинти Ҷаҳш)-ро барои худ нигаҳ дор ва аз Аллоҳ битарс». Дар ҳоле ки дар дили худ, он чизро[3], ки Аллоҳ ошкоркунанда аст, махфӣ дошта будӣ ва аз мардум метарсидӣ, ки бигӯянд Муҳаммад зани талоқ кардаи писархондаашро ба занӣ гирифт, ҳол он ки Аллоҳ аз ҳар каси дигар сазовортар буд, ки аз Ӯ битарсӣ. Пас, чун Зайд аз ӯ ҳоҷати хеш бигузошт, (талоқаш дод) ба ҳамсарии туаш даровардем, то намуна шавӣ мӯъминонро дар заношӯӣ бо занони писархондагони худ, агар ҳоҷати хеш аз ӯ бигузорида бошад, (агар ӯро талоқ карда бошад) манъе набошад. Ва ҳукми Аллоҳ шуданист.[4]

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِيٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ
عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ
وَتُخْفِي فِي نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى
ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ
مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُونَ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِيٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا
قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ٣٧

(1) Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам пеш аз нозил шудани ояти “писархондагӣ” ӯро ба худ писархон карда буд, пас аз нузули оят ӯро бо номи падараш хонд.

(2) Яъне, озодаш кардӣ ва ӯро зан додӣ

(3) Яъне ,он чиро ки Аллоҳ ба ту ваҳй фиристода буд, аз талоқи Зайд занашро ва издивоҷи ту зани талоқ кардаи ӯро, яъне, Зайнабро.

(4) Писархондагӣ ботил шуд, ки одати ҷоҳилият буд, сипас ба фармудаи Аллоҳ: “онҳоро бо номи падаронашон хонед” Тафсири Табарӣ 20\275

**38.** Бар паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам дар анҷом додани он чӣ ки Аллоҳ бар ӯ ҳалол кардааст[1], ҳараҷе (гуноҳе) нест, ҳамчунон ки Аллоҳ барои паёмбарони гузашта низ чунин суннате ниҳода буд ва фармони Аллоҳ ҳисобшуда ва дақиқ аст, бояд ҳатман иҷро шавад[2].

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ مِنۡ حَرَجٖ فِيمَا فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِي ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلُۚ وَكَانَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قَدَرٗا مَّقۡدُورًا ٣٨

**39.** Сипас Аллоҳ таъоло паёмбарони гузаштаро зикр намуда ва онҳоро мадҳу сано гуфтааст. Касоне ки паёмҳои Аллоҳро барои мардум мерасонанд ва танҳо аз Ӯ метарсанд ва аз ҳеҷ кас ҷуз Ӯ аз каси дигар ҳарос надоранд, Аллоҳ барои ҳисоб кардани аъмоли бандагонаш кофист!

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخۡشَوۡنَهُۥ وَلَا يَخۡشَوۡنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٣٩

**40.** Муҳаммад падари ҳеҷ як аз мардони шумо нест. Ӯ Расули Аллоҳ ва хотами паёмбарон аст. Пас аз ӯ, то вуқуъи қиёмат дигар паёмбаре намеояд. Ва Аллоҳ ба ҳар чизе аз амалҳои шумо доност ва чизе аз он бар Ӯ пӯшида нест![3]

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٖ مِّن رِّجَالِكُمۡ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّـۧنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٤٠

---

(1) Яъне, издивоҷ кардан занро баъди талоқи зани писархондаш.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\666

(3) Тафсири Табарӣ 20\278

**41.** Эй касоне, ки имон ба Аллоҳ овардаед ва амал ба шариъати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам кардаед, Аллоҳро бо дилу забон ва узвҳои худ бисёр ёд кунед!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ ذِكۡرٗا كَثِيرٗا ٤١

**42.** Ва дар ҳама вақт ба ёди Аллоҳ бошед. Ва ҳар бомдоду шом баъди намозҳои фарз Ӯро тасбеҳ гӯед![1]

وَسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلًا ٤٢

**43.** Ӯст, ки Худ ва фариштагонаш бар шумо дуруд[2] мефиристанд, то шуморо аз торикиҳои куфр ва гумроҳӣ ба сӯи равшанӣ (яъне, Ислом) берун барад, зеро Аллоҳ бо мӯъминон меҳрубон аст, ҳам дар дунё ва ҳам дар охират ва онҳоро азоб намедиҳад, модоме, ки бо ихлос Ӯро итоъат мекунанд![3]

هُوَ ٱلَّذِي يُصَلِّي عَلَيۡكُمۡ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخۡرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَكَانَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ رَحِيمٗا ٤٣

**44.** Рӯзе, ки бо Ӯ дар ҷаннат дидор кунанд, дурудашон ин аст: «Салом!» ва аз азоби Аллоҳ дар амонанд. Ва

تَحِيَّتُهُمۡ يَوۡمَ يَلۡقَوۡنَهُۥ سَلَٰمٞۚ وَأَعَدَّ لَهُمۡ أَجۡرٗا كَرِيمٗا ٤٤

---

(1) Зеро ин ду вақт вақтҳои бузург ҳастанд, ки муҳаббати Аллоҳро ҷалб менамояд ва забонро аз гуноҳ боз медоранд ва бар корҳои нек кӯмак мерасонад ва зикри Аллоҳ дар ин вақтҳо машрӯъ аст.Тафсири Табарӣ 20\279

(2) Дуруд аз ҷониби Аллоҳ лутф ва раҳмат аст ва аз ҷониби фариштагон истиғфору дуъои хайр аст.

(3) Тафсири ибни Касир 6\436

Аллоҳ барояшон подоши некӯе омода кардааст ва он ҷаннат аст.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ﴿٤٥﴾

**45.** Эй Паёмбар, мо туро барои расонидани даъват фиристодем, то шоҳиду муждадиҳанда барои мӯъминон ва бимдиҳанда барои осиён бошӣ!

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذۡنِهِۦ وَسِرَاجٗا مُّنِيرٗا ﴿٤٦﴾

**46.** Ва даъваткунанда мардумро ба фармони Аллоҳ ба сӯи Ӯ ба яктопарастӣ ва барояшон чароғи тобон бошӣ![1]

وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضۡلٗا كَبِيرٗا ﴿٤٧﴾

**47.** Ва эй Паёмбар, мӯъминонро мужда деҳ, ки аз сӯи Аллоҳ фазилати бузурге доранд ва он боғҳои биҳишт аст!

وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَدَعۡ أَذَىٰهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ﴿٤٨﴾

**48.** Ва кофирону мунофиқонро итоъат макун ва аз озорашон даргузар, то туро аз таблиғи рисолат бознадоранд ва дар ҳамаи кори зиндагиат бар Аллоҳ таваккал кун ва корҳои муҳимро бар Аллоҳ бисупор ва ҳамин кифоя аст, ки Аллоҳ корсоз ва ҳомии банда бошад ва Ӯ осонгардонандаи ҳама корҳост.[2]

(1) Барои касоне, ки аз ту нур мегиранд, он ҳақиқате, ки ту овардӣ аз ҷониби Парвардигорат мисли офтоби тобон равшан аст, ба ҷуз саркашон ҳеҷ кас онро инкор намекунад. Тафсири ибни Касир 6\439

(2) Тафсири Саъдӣ 1\667

**49.** Эй касоне, ки имон ба Аллоҳ овардаед ва амал ба шариъати Расули Ӯ доред, чун занони бо имонро никоҳ кардед ва пеш аз он ки бо онҳо ҳамсарӣ кунед, талоқашон гуфтед, шуморо бар онҳо иддае нест, ки шумо ҳисоби иддаи онро бишуморед. Пас, ононро ҳадяи муносиб диҳед, то баҳраманд шаванд ва ба некӯтарин роҳ ба хубӣ раҳояшон кунед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَكَحۡتُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمۡ عَلَيۡهِنَّ مِنۡ عِدَّةٖ تَعۡتَدُّونَهَاۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحٗا جَمِيلٗا ٤٩

**50.** Эй Паёмбар, барои Ту ҳалол кардем он ҳамсаронатро, ки маҳрашонро додаӣ ва инчунин канизонеро, ки Аллоҳ дар ҷангҳо ғанимати ту гардондааст ва духтарони амак ва духтарони аммаҳо ва духтарони тағо ва духтарони холаҳои туро, ки бо ту ҳиҷрат кардаанд, издивоҷи онҳоро бар ту ва низ бар мӯъминон ҳалол кардем ва низ зани мӯъмине, ки агар худашро бидуни маҳр ба паёмбар бахшида бошад, ҳар гоҳ паёмбар бихоҳад, ӯро ба занӣ гирад, ҳалол кардаем. Ин ҳукм[1] махсуси туст, на барои дигар мӯъминон. Ба дурустӣ ки Мо донистаем

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ ٱلَّٰتِيٓ ءَاتَيۡتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ وَٱمۡرَأَةٗ مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنۡ أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا خَالِصَةٗ لَّكَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ لِكَيۡلَا يَكُونَ عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٠

(1) Яъне хонадор бо зане бидуни маҳр

дар бораи занони мӯъминон ва канизонашон чӣ ҳукме ҳалол кардаем[1], то барои ту мушкиле пеш наёяд. Ва Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст!

**51.** Аз ҳамсарони худ ҳар киро хоҳӣ метавонӣ ҳамхобиашро ба таъхир андозӣ ва ҳар киро хоҳӣ, метавонӣ бо худ нигаҳ дорӣ. Ва агар аз онҳо, ки дурӣ доштаӣ, якеро боз биталабӣ, бар ту гуноҳе нест. Дар ин гузиниш ва ихтиёр бояд, ки шодмон бошанд ва ғамгин машаванд ва аз он чи ба онҳо медиҳӣ, бояд, ки хушнуд гарданд[2] ва Аллоҳ медонад, ки дар дилҳои шумо майли муҳаббат аст ба сӯи баъзе аз занонатон. Ва Аллоҳ доно аст бар дилҳои шумо ва бурдбор аст, ки гунаҳкоронро зуд ба иқоб намегирад![3]

۞ تُرْجِي مَن تَشَاءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِيٓ إِلَيْكَ مَن تَشَآءُ ۖ وَمَنِ ٱبْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ ءَاتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥١﴾

**52.** Баъд аз ин занон дигар ҳеҷ зане бар ту ҳалол нест ва он занонеро, ки барои ту

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعْدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَٰجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا

(1) Мӯъминонро ҳалол нест, ки аз чаҳор зан беш издивоҷ кунанд, ба ҷуз аз канизонашон ва низ шарт аст, бояд дар издивоҷашон валӣ, маҳр ва шоҳид вуҷуд дошта бошад.

(2) Зеро онҳо медонанд, ту амри воҷиберо тарк накарда ва дар адо кардани ҳаққе, ки бар ту лозим аст, кутоҳӣ наварзидаӣ

(3) ТафсириТабарӣ 20\296

مَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ رَّقِيبٗا ٥٢

ҳалол кардем[1] ва низ дигар зане ба ҷои онҳо ихтиёр кардан ҳалол нест, ҳарчанд туро аз зебоии ӯ хуш ояд, магар он чӣ ба ғанимат ба дасти ту афтад. Ва Аллоҳ назораткунандаи ҳар чизест ва ҳар кореро анҷом диҳӣ, Аллоҳ онро медонад![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيۡرَ نَٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَٰكِنۡ إِذَا دُعِيتُمۡ فَٱدۡخُلُواْ فَإِذَا طَعِمۡتُمۡ فَٱنتَشِرُواْ وَلَا مُسۡتَـٔۡنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ يُؤۡذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسۡتَحۡيِۦ مِنكُمۡۖ وَٱللَّهُ لَا يَسۡتَحۡيِۦ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلۡتُمُوهُنَّ مَتَٰعٗا فَسۡـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٖۚ ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ٥٣

**53.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед ва амал ба шариъати Паёмбараш кардаед, ба хонаҳои паёмбар дохил машавед, магар шуморо ба хӯрдани таъоме фаро хонанд, бе он ки мунтазир биншинед[3], то таъом ҳозир шавад. Агар шуморо даъват карданд, дохил шавед ва чун таъом хӯрдед, пас аз хӯрдани таъом пароканда гардед. На он ки дар он ҷо барои гуфтугӯ нишинед. Албатта, ин корҳо Паёмбарро озор медиҳад ва ӯ аз шумо шарм медорад аз гуфтане, ки «хезед ва биравед», бо вуҷуде ки ҳақ ба ҷониби ӯст. Вале Аллоҳ аз гуфтани ҳақ ва изҳори он шарм намедорад. Ва

(1) Қиссаи он дар ояти 50-уми ин сура гузашт.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\670

(3) Яъне, пеш аз таъом омода шудан даромада, то омода шудани он мунтазир нашавед

агар аз занони Паёмбар чизе пурсидан хостед, аз пушти парда пурсед, ин кор ҳам барои дилҳои шумо ва ҳам барои дилҳои онҳо покдорандатар аст. Шуморо насазад, ки Паёмбари Аллоҳро биёзоред ва на он ки ҳамсарҳояшро баъд аз вай ҳаргиз ба занӣ гиред. Албатта, ин корҳо дар назди Аллоҳ гуноҳи бузурге аст.[1]

إِن تُبۡدُواْ شَيۡـًٔا أَوۡ تُخۡفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٥٤

**54.** Эй мардум, агар чизеро аз озор додани паёмбар ошкор кунед ё дар дили худ махфӣ доред, пас дар ҳар ҳол Аллоҳ ба ҳар чизе, ки дар дилҳоятон ҳаст ё ошкор кардаед, огоҳ аст ва дар баробари он шуморо ҷазо медиҳад.[2]

لَّا جُنَاحَ عَلَيۡهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٥٥

**55.** Занонро гуноҳе нест, агар дар назди падарону писарон ва бародарону бародарзодагон ва хоҳарзодагону занони ҳамдинашон ва ё канизони худашон бе ҳиҷоб бошанд. Ва бояд, ки дар ҳама ҳолат аз Аллоҳ битарсед[3]. Ҳароина,

(1) Чунки ҳамсарони Паёмбар дар дунё ва охират ҳамсарони ӯ ҳастанд ва ҳамчунин онҳо модарони мӯъминон ҳастанд. Тафсири Табарӣ 20\316

(2) Тафсири Саъдӣ 1\670

(3) Яъне, зинати худро зоҳир макунед онеро, ки зоҳир карданаш ҷоиз нест ё тарк кардани ҳиҷоб назди касоне, ки пӯшидани ҳиҷоб дар назди онҳо воҷиб аст.

Аллоҳ бар ҳар чизе ҳозиру нозир аст ва шоҳиди амалҳои зоҳирӣ ва ботинии бандагонаш мебошад.(1)

**56.** Ба таҳқиқ, Аллоҳ дар назди фариштагони муқаррабаш ва низ фариштагонаш ба Паёмбар салавот мефиристанд. Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед ва ба шариъати Расулаш амал кардаед, бар ӯ салавот(2) фиристед ва салом гӯед, саломи некӯ.

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ صَلُّواْ عَلَيۡهِ وَسَلِّمُواْ تَسۡلِيمًا ٥٦

**57.** Ҳароина, касоне, ки Аллоҳро бо ширку маъсият ва Паёмбарашро бо гуфтору кирдор озор медиҳанд, Аллоҳ дар дунё ва охират онҳоро лаънат карда ва аз тамоми хубиҳои дунё ва охират маҳрумашон гардонидааст ва барояшон дар охират азоби хоркунандае муҳайё кардааст.(3)

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابٗا مُّهِينٗا ٥٧

**58.** Ва касоне, ки мардони мӯъмину занони мӯъминро бе ҳеҷ гуноҳе, ки карда бошанд, меозоранд, пас

وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ بِغَيۡرِ مَا ٱكۡتَسَبُواْ فَقَدِ ٱحۡتَمَلُواْ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٥٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\671

(2) Сифати салавот он аст, ки дар намоз баъд аз ташаҳҳуд хонда мешавад: (Аллоҳумма салли ало Муҳаммадин ва ало оли Муҳаммадин камо саллайта ало Иброҳим.......)

(3) Тафсири Бағавӣ 6\375

дар ҳақиқат, тӯҳмату гуноҳи ошкореро бар дӯш мебардоранд ва дар охират мустаҳиқи азоб мегарданд.

**59.** Эй Паёмбар, ба занону духтарони худ ва занони мӯъминон бигӯ, ки чодари худро бар сар пӯшанд, то сару рӯю сари синаҳо пӯшида бошанд. Ин муносибтар аст, то ба покдоманӣ шинохта шаванд ва мавриди озор воқеъ нагарданд. Ва Аллоҳ омӯрзандаи гуноҳони гузаштаи шумо аст ва ба шумо бисёр меҳрубон аст, ки бароятон ҳалолу ҳаромро равшан сохтааст.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ عَلَيۡهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٩

**60.** Агар мунофиқон[2] ва касоне, ки дар дилҳояшон шак ва шубҳа ва онҳое, ки дар Мадина овозаҳои бардурӯғ паҳн мекунанд ва дар дили мӯъминон ваҳм меандозанд, аз кори бади худ боз наистанд, ҳароина, Мо туро бар онҳо ғолиб мегардонем, то аз он пас ҷуз андаке бо ту дар Мадина ҳамсоя набошанд.

۞لَّئِن لَّمۡ يَنتَهِ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡمُرۡجِفُونَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لَنُغۡرِيَنَّكَ بِهِمۡ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\671

(2) Мунофиқон касонеанд, ки имонро бар забонашон зоҳир мекунанд ва куфрро дар замири қалбашон пинҳон медоранд.

مَّلۡعُونِينَۖ أَيۡنَمَا ثُقِفُوٓاْ أُخِذُواْ وَقُتِّلُواْ تَقۡتِيلٗا ٦١

**61.** Инҳо лаънатшудагонанд ва аз раҳмати Аллоҳ маҳруманд. Ҳар ҷо ёфта шаванд, бояд дастгир гарданд ва ба сахтӣ кушта шаванд, модоме, ки ба ғарази бадашон, хабарҳои бардурӯғро байни мусалмонон ривоҷ дода бар нифоқашон пойдору устуворанд.

سُنَّةَ ٱللَّهِ فِي ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلُۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٦٢

**62.** Ин суннати Илоҳӣ, (яъне, асир гирифтан ва куштанӣ мунофиқон), ки дар миёни пешиниён ҷорӣ будааст, ки ҳар куҷо ёфта шаванд, бояд асир гирифта шаванд ва ба сахтӣ кушта шаванд ва ҳаргиз ту эй Паёмбар дар суннати Илоҳӣ тағйире нахоҳӣ ёфт![1]

يَسۡـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ ٱللَّهِۚ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٣

**63.** Эй Муҳаммад саллаллллоҳу алайҳи ва саллам, мардум туро аз омадани қиёмат мепурсанд, бигӯ барояшон: «Ҳамоно маърифати он назди Аллоҳ аст». Ва ту чӣ медонӣ, эй Паёмбар шояд омадани қиёмат наздик бошад?[2]

إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمۡ سَعِيرًا ٦٤

**64.** Албатта, Аллоҳ кофиронро лаънат карда ва аз раҳмати худаш онҳоро дар дунёву

(1) Тафсири Табарӣ 20\329

(2) Тафсири Табарӣ 20\330

охират маҳрум сохтааст ва барояшон дар охират оташи сӯзоне муҳайё кардааст,

**65.** ки дар он оташ ҷовидонаанд ва ҳеҷ дӯсту ёваре нахоҳанд ёфт, ки онҳоро аз оташ берун оранд.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٦٥

**66.** Рӯзе, ки рӯйҳояшонро дар оташ давр занонанд, ҳасрату афсӯс хӯрда мегӯянд: «Эй кош дар дунё Аллоҳ ва расулашро итоъат мекардем ва аз аҳли ҷаннат мешудем!»[1]

يَوۡمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يَٰلَيۡتَنَآ أَطَعۡنَا ٱللَّهَ وَأَطَعۡنَا ٱلرَّسُولَا۠ ٦٦

**67.** Ва рӯзи қиёмат кофирон гуянд: «Эй Парвардигори мо, аз сарварону бузургони худ итоъат кардем ва онон моро аз роҳи ҳақ ва имон дур карда гумроҳ карданд.

وَقَالُواْ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعۡنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧

**68.** Эй Парвардигори мо, азобашонро дучандон кун ва ба лаънати бузурге гирифторашон соз!»[2]

رَبَّنَآ ءَاتِهِمۡ ضِعۡفَيۡنِ مِنَ ٱلۡعَذَابِ وَٱلۡعَنۡهُمۡ لَعۡنٗا كَبِيرٗا ٦٨

**69.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед ва ба шариъати Расулаш амал кардаед, мабошед монанди он касон, ки Мӯсоро бо гуфтору кирдорашон озурда карданд ва Аллоҳ ӯро аз он айбе, ки

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوۡاْ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُواْۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهٗا ٦٩

(1) Тафсири Табарӣ 20\330

(2) Дар ин оят далелест, ки мухолифати амри Аллоҳ ва расулаш муҷиби ғазаби Аллоҳ ва иқобаш аст.

барои ӯ дурӯғ гуфта буданд, пок сохт ва Мӯсо назди Аллоҳ обрӯманд буд.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدٗا ٧٠

**70.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед ва ба шариъати Расулаш амал кардаед, аз Аллоҳ битарсед фармудаҳояшро ба ҷо оред ва аз манъкардашудаҳояш дур бошед, то муҷиби иқоби Ӯ нагардед ва сухани дуруст бигӯед, ки аз дурӯғу ботил пок бошад.[2]

يُصۡلِحۡ لَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدۡ فَازَ فَوۡزًا عَظِيمًا ٧١

**71.** Аллоҳ корҳои шуморо ба салоҳ меоварад ва гуноҳатонро меомӯрзад. Ва ҳар ки аз Аллоҳу Паёмбараш итоъат кунад, пас дар ҳақиқат, дар дунёву охират ба комёбии бузурге ноил шудааст.

إِنَّا عَرَضۡنَا ٱلۡأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡجِبَالِ فَأَبَيۡنَ أَن يَحۡمِلۡنَهَا وَأَشۡفَقۡنَ مِنۡهَا وَحَمَلَهَا ٱلۡإِنسَٰنُۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومٗا جَهُولٗا ٧٢

**72.** Мо ин амонатро[3] бар осмонҳову замин ва кӯҳҳо арза доштем, пас онҳо аз таҳаммули он рӯй гардонданд ва аз он тарсиданд, ки шояд ин талабро ба ҷой оварда наметавонанд. Инсон ба нотавонии худ он амонатро

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\332

(2) Тафсири Саъдӣ 1\673

(3) Ва он амонат иборат аст аз итоъати фармонҳои Аллоҳ ва парҳез аз чизҳои ҳаром.

бар дӯш гирифт, ки ҳароина, ӯ ситамкору нодон буд,

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٣﴾

**73.** то Аллоҳ мардони мунофиқу[1] занони мунофиқ ва мардони мушрику[2] занони мушрикро азоб кунад ва тавбаи мардони мӯъмину занони мӯъминро бипазирад, ки Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст, барои бандагоне, ки тавба мекунанд.[3]

(1) Мунофиқ он касе аст, ки исломро зоҳир мекунад ва куфрро пинҳон медорад

(2) Мушрик он касе аст, ки дар ибодати Аллоҳ каси дигареро шарик меорад.

(3) Тафсири Табарӣ 20\343

## Сураи Сабаъ (Қабилаи Сабаъ)



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 54 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳама ситоиш[1] аз они Аллоҳест, ки ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст, аз они Ӯст. Ва дар он ҷаҳон низ ситоиш аз они Ӯст ва Ӯ ҳакиму огоҳ аст.[2]

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١﴾

2. Ҳар чиро, ки дар замин аз қатраҳои об фурӯ шавад ва ҳар чиро, ки аз замин аз набототу маъданҳо ва чашмаҳо берун ояд ва ҳар чиро, ки аз осмон аз борону фариштаҳо ва китобҳо фуруд ояд ва ҳар чиро, ки бар осмон аз фариштаҳо ва амалҳои бандагон боло равад, медонад. Ва Ӯ бо бандагонаш меҳрубон аст ва тавбакунандагонро омурзанда аст!

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۚ وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾

3. Ва кофирон[3] гуфтанд: «Моро қиёмат нахоҳад омад!» Бигӯ эй Расул барояшон: «Оре, савганд ба Парвардигорам,

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَأْتِينَا ٱلسَّاعَةُ ۖ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ ۖ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى

---

(1) Яъне, ситоиш барои Аллоҳест, ки тамоми сифатҳояш комил ва бенуқсон аст, ва низ ситоиш ба неъматҳои зоҳирӣ ва ботинӣ ва динӣ ва дунявии Ӯ

(2) Яъне, ҳама кораш бо ҳикмат аст ва ҳеҷ чиз аз Ӯ пӯшида нест! Тафсири Саъдӣ 1\674

(3) Мункиршавандагони рӯзи қиёмат

ки донандаи илми ғайб аст, албатта, қиёмат шуморо хоҳад омад ва лекин ба ҷуз Аллоҳ касе дигар вақти омаданашро намедонад[1], ҳеҷ чиз аз назари Аллоҳ ғоиб нест, агар чӣ ба қадри заррае бошад, дар осмонҳову замин, ҳатто он чӣ ки хурдтар аз зарра ё бузургтар аз он бошад, ҳама дар Китоби мубин[2] омадааст»,

ٱلۡأَرۡضِ وَلَآ أَصۡغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرُ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٣

**4.** то касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, подош диҳад. Барои онҳост омӯрзиши гуноҳояшон ва ризқи некӯ, ки он ҷаннат аст.

لِّيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٤

**5.** Ва касоне, ки муборизакунон дар рад ва инкори оёти фиристодаи Мо саъю талош карданд ва гумон карданд, то Моро ба нотавонӣ оранд, барояшон азоби сахти дардовар аст.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ٥

**6.** Ва касоне, ки ба онҳо илм дода шудааст, медонанд, ки он чи аз ҷониби Парвардигорат бар ту аз ин Қуръон нозил шудааст, ҳақ аст ва ба роҳи Аллоҳи

وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلۡحَقَّ وَيَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٦

(1) Тафсири Табарӣ 20\349

(2) *Лавҳи Маҳфуз*, он китобест, ки тамоми тақдири махлуқот аз аввал то охир дар он сабт шудааст.

пирӯзманди сутуданӣ роҳ менамояд.[1]

**7.** Ва касоне, ки кофир шудаанд, ба якдигар масхаракунон гуфтанд: «Оё меховҳед ба марде[2] далолататон кунем, ки шуморо хабар медиҳад»: «Он гоҳ ки пора-пора шавед ва узвҳоятон аз якдигар ҷудо шуда хок шаванд, албатта, аз нав офарида, хоҳед шуд?

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هَلۡ نَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ يُنَبِّئُكُمۡ إِذَا مُزِّقۡتُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمۡ لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍ ٧

**8.** Оё ин Муҳаммад бар Аллоҳ дурӯғ мебандад, ё девонааст»? На, Муҳаммад аз росттарин ростгӯйҳо аст, балки онон, ки ба охират имон надоранд, дар азобанд ва дар ҳаёти дунё сахт аз роҳи ҳақ дуранд.[3]

أَفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةُۢۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ فِي ٱلۡعَذَابِ وَٱلضَّلَٰلِ ٱلۡبَعِيدِ ٨

**9.** Оё ин кофирон ба пеши рӯй ё пушти сари худ аз осмонҳову замин наменигаранд, ки ақлҳоро ба ҳайрат меандозад? Агар бихоҳем, онҳоро дар замин фурӯ мебарем, чуноне ки ба Қорун кардем ё порчаи азоберо аз осмон бар сарашон меафканем,

أَفَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِن نَّشَأۡ نَخۡسِفۡ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ نُسۡقِطۡ عَلَيۡهِمۡ كِسَفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٩

---

(1) Ӯст, ки бар ҳама чиз ғолиб аст ва дар гуфтору кирдор ва шариъаташ ситоиш карда шудааст.Тафсири ибни Касир 6\495

(2) Яъне, Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам)-ро дар назар доранд.

(3) Тафсири Табарӣ 20\354

чуноне ки ба қавми Шуъайб кардем.[1] Албатта, дар ин барои ҳар бандае, ки ба сӯи Аллоҳ бо тавба бозмегардад, ибратест.

۞وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾

**10.** Ва дар ҳақиқат, Довудро аз сӯи худ фазилате додем, ки он паёмбарӣ, китоб ва илм буд, пас гуфтем: Эй кӯҳҳо ва эй паррандагон, бо ӯ Маро дар тасбеҳ гуфтан ҳамовоз шавед. Ва оҳанро барояш монанди хамир мулоиму нарм кардем, то ҳар чӣ мехоҳад бо он бисозад[2].

أَنِ ٱعْمَلْ سَٰبِغَٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١﴾

**11.** Фармудем, Довудро, ки бисоз аз оҳан зиреҳҳои кушода ва андоза нигоҳ дор (яъне, пухтакорӣ кун) дар бофтани ҳалқаҳои зиреҳ. Ва эй Довуд ҳамроҳи аҳли худ корҳои шоиста кунед, ки албатта, Ман ба корҳоятон биноам ва ҳеҷ чиз бар ман пӯшида намемонад![3]

وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾

**12.** Ва барои Сулаймон бодро мусаххар кардем, ки субҳгоҳон масофаи як моҳро тай мекард ва шомгоҳон масофаи як моҳро. Ва чашмаи миси обшударо

(1) :Яъне, аз осмон оташе фуруд овардем, ки онҳоро сӯзонд.

(2) Тафсири Бағавӣ 6\388

(3) Тафсири ибни Касир 6\498

бարояш ҷорӣ сохтем ва гурӯҳе аз ҷинҳо ба фармони Мо назди ӯ кор мекарданд ва агар яке аз онҳо аз фармони Мо сар мепечид, ба ӯ азоби оташи сӯзонро мечашонидем.

**13.** Сулаймон ҳар чӣ мехост, ҷинҳо барояш месохтанд: аз қасрҳову ибодатгоҳҳо ва суратҳо аз мис ва шиша ва косаҳое чун ҳавз ва дегҳои маҳками бар ҷой ва ба онҳо гуфтем: Эй хонадони Довуд, ба тоъат амал кунед, шукри ин ҳама неъматҳоро ба ҷо оред. Ва андаке аз бандагони ман шукргузоранд.[1]

يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ ٱلشَّكُورُ ﴿١٣﴾

**14.** Чун маргро бар ӯ (Сулаймон) муқаррар кардем, ҷинҳоро бар маргаш огоҳ насохт, магар кирми чӯбхорае, ки асояшро мехоид аз байн рафт ва шикаст. Пас, вақте ки Сулаймон биафтид, ҷинҳо фаҳмиданд, ки агар илми ғайбро медонистанд, ин қадар худро дар азоби хоркунанда намемонданд.[2]

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٤﴾

(1) Довуд ва хонадони ӯ аз гурӯҳи андаке буданд.Тафсири Табарӣ 20\365

(2) Ин ояти карима ботил месозад даъвои касонеро, мегӯянд ҷинҳо илми ғайбро медонанд, агар онҳо илми ғайбро медонистанд, вафоти Сулаймон алайҳис саломро пайбурда ва худро азоб намедоданд.Тафсири Бағавӣ 6\392

**15.** Мардуми Сабаъро, ки аз Яман буданд дар истиқоматгоҳашон ибрате буд: Ду боғ доштанд, яке аз ҷониби рост ва дигаре аз ҷониби чап. Аз он чи Парвардигоратон ба шумо рӯзӣ додааст, бихӯред ва шукри Ӯ ба ҷой оваред. Аллоҳ шаҳри шуморо шаҳри хушу покиза қарор дод ва Парвардигор гуноҳи шуморо омурзандааст!

لَقَدۡ كَانَ لِسَبَإٖ فِي مَسۡكَنِهِمۡ ءَايَةٞۖ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٖ وَشِمَالٖۖ كُلُواْ مِن رِّزۡقِ رَبِّكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥۚ بَلۡدَةٞ طَيِّبَةٞ وَرَبٌّ غَفُورٞ ١٥

**16.** Пас онҳо аз амри Аллоҳ рӯй гардонданд ва шукрашро ба ҷо наоварданд. Мо низ сели вайронгарро бар онҳо фиристодем ва табдил додем ба ивази он ду боғе, ки доштанд ду боғи дигареро, ки меваҳояш бадмазза буд ва дарахти шӯрагаз дошт ва каму беш аз дарахти кукнор.

فَأَعۡرَضُواْ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سَيۡلَ ٱلۡعَرِمِ وَبَدَّلۡنَٰهُم بِجَنَّتَيۡهِمۡ جَنَّتَيۡنِ ذَوَاتَيۡ أُكُلٍ خَمۡطٖ وَأَثۡلٖ وَشَيۡءٖ مِّن سِدۡرٖ قَلِيلٖ ١٦

**17.** Онҳо, ки носипос буданд, инчунин ҷазояшон додем. Оё Мо ҷуз носипосонро ҷазо медиҳем[1]?

ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِمَا كَفَرُواْۖ وَهَلۡ نُجَٰزِيٓ إِلَّا ٱلۡكَفُورَ ١٧

**18.** Миёни онҳо (аҳли Сабаъ) ва деҳаҳое, ки баракат дода будем (ва он Шом аст), шаҳрҳое обод ва бо ҳам

وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ ٱلۡقُرَى ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا قُرٗى ظَٰهِرَةٗ وَقَدَّرۡنَا فِيهَا ٱلسَّيۡرَۖ سِيرُواْ فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ١٨

(1) Яъне, Мо касеро ҷазо медиҳем, ки ношукрии неъмат кунад, ё вуҷуди ваҳдонияти Моро инкор кунад.

пайваста бар сари роҳ падид овардем. Ва манзилҳои баробар муъайян кардем. Ва ба онҳо гуфтем: «Дар он роҳҳо боамну осоиштагӣ шабҳову рӯзҳо сафар кунед. Ва ҳеҷ хавфе намебаред аз душман ва на аз гуруснагӣ ва на аз ташнагӣ!»[(1)]

**19.** Бар худ ситам карданд ва аз роҳат ва эминӣ малолу дилтанг шуданд ва дарозии сафар ва дурӣ миёни ободиҳоро орзу намуданд ва гуфтанд: «Эй Парвардигори мо, манзилгоҳҳои моро аз ҳам дур гардон!» Пас Мо низ онҳоро, барои ибрати дигарон афсонаҳое қарор додем ва сахт парокандаашон сохтем ва дар ин (аҳли Сабаъ) ибратҳост барои сабркунандагони сипосгузор!

فَقَالُواْ رَبَّنَا بَٰعِدۡ بَيۡنَ أَسۡفَارِنَا وَظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَ وَمَزَّقۡنَٰهُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ١٩

**20.** Шайтон гумони худро дар бораи онҳо (фарзандони Одам) дуруст ёфт, ки ӯ онҳоро гумроҳ мекунад ва онҳо ӯро зуд пайравӣ мекунанд. Пас ба ҷуз гурӯҳе аз мӯъминон дигарон ба ӯ пайравӣ карданд.[(2)]

وَلَقَدۡ صَدَّقَ عَلَيۡهِمۡ إِبۡلِيسُ ظَنَّهُۥ فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\388

(2) Тафсири Бағавӣ 6\397

**21.** Ва шайтон ҳеҷ салтанат ва қудрате бар онҳо надорад ва наметавонад онҳоро ба он чӣ мехоҳад, фармоиш диҳад, магар он ки мехостем маълум кунем, ки чи касоне ба қиёмат имон доранд ва чӣ касоне аз он дар шак ҳастанд. Ва Парвардигори ту нигаҳбони ҳар чизест!

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِٱلْءَاخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِى شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾

**22.** Бигӯ эй Расул барои мушрикон: «Бихонед касонеро, ки ҷуз Аллоҳи якто маъбуд мепиндоред!» Онҳо молики заррае, дар осмонҳову замин нестанд ва дар офариниш ва тадбири он ду (яъне, осмону замин) ширкате надоранд ва Ӯ (Аллоҳ) аз миёни онҳо ёвар ва пуштибоне надорад, балки Аллоҳ худ дар офариниш якто аст ва шарике надорад, инчунин дар ибодати Ӯ касе шарик нест ва ба ҷуз Ӯ касе лоиқи парастиш нест.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ وَمَا لَهُۥ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Шафоъат назди Аллоҳ фоида накунад, магар барои касе, ки Ӯ, Худ иҷозат диҳад. Ва аз нишонаҳои бузурги ва азамати Парвардигор ин аст, ки ҳар вақте ки Ӯ таъоло ба ваҳй сухан гӯяд, аҳли осмонҳо аз тарси Ӯ таъоло беҳуш шаванд, пас

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنْ أَذِنَ لَهُۥ ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ قَالُوا۟ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ ۖ قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾

чун он тарс аз дилҳояшон равад, аз якдигар пурсанд: Парвардигоратон чи гуфт? Гӯянд фариштагон: Сухани ҳақ гуфт. Ва Ӯ таъоло баландмартаба ва дорои сифатҳои бузург аст!»[1]

**24.** Бигӯ эй Расул барои мушрикон: «Аз осмонҳову замин чӣ касе, ба шумо рӯзӣ медиҳад?», ҳатман иқрор шуда бигӯянд, ки Аллоҳи якто ва агар мункир шаванд, ту барояшон бигӯ: «Аллоҳи якто». Дар ҳақиқат ё мо (паёмбар ва мӯъминон) ё шумо (мушрикон) дар роҳи ҳидоят ҳастем ё дар гумроҳии ошкор.[2]

۞ قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُلِ ٱللَّهُۖ وَإِنَّآ أَوۡ إِيَّاكُمۡ لَعَلَىٰ هُدًى أَوۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٤

**25.** Бигӯ: «Агар мо гуноҳе кунем, шуморо бозхост намекунанд ва агар шумо гуноҳе, кардед, моро бозхост нахоҳанд кард», ҳақиқатан мо аз худи шумо ва куфратон безор ҳастем.

قُل لَّا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّآ أَجۡرَمۡنَا وَلَا نُسۡـَٔلُ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٥

**26.** Бигӯ: «Парвардигорамон мову шуморо рӯзи қиёмат гирд меоварад, сипас миёни мо ба ҳақ доварӣ мекунад. Зеро Ӯст ҳукмкунандаву доно!»

قُلۡ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفۡتَحُ بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَهُوَ ٱلۡفَتَّاحُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\400

(2) Тафсири Бағавӣ 6\399

**27.** Бигӯ: «Онҳоеро, ки шарики Аллоҳ пиндоштед, ба ман нишон бидиҳед оё чизеро офаридаанд?! Ҳаргиз наметавонанд, Ӯ Аллоҳ пирӯзманди ҳаким аст, ки бар ҳама чиз ғолиб аст ва дар гуфтор, кирдор ва тадбири халқаш бо ҳикмат аст!»[(1)]

قُلۡ أَرُونِيَ ٱلَّذِينَ أَلۡحَقۡتُم بِهِۦ شُرَكَآءَۖ كَلَّاۚ بَلۡ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Туро эй Расул ба паёмбарӣ фиристодем, бар ҳамаи мардум: муждадиҳандаву бимдиҳанда. Вале бештари мардум намедонанд, ки ту барои ҳамаи мардум фиристода шудаӣ ва ба сабаби саркашиашон аз ҳақ рӯй мегардонад.[(2)]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ва мушрикон масхараомезона мегӯянд: «Агар рост мегӯед, ин ваъда, ки шумо ба мо медиҳед, Аллоҳ моро дар қиёмат ҷамъ меоварад ва баъд аз он байни мо доварӣ мекунад, чӣ вақт фаро мерасад?»[(3)]

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Бигӯ барояшон эй Расул: “Он рӯз, ки ваъдагоҳи шумост, ҳатман омаданист, на соате аз он таъхир мекунед ва на соате аз он пеш меафтед, пас

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ﴿٣٠﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\399

(2) Тафсири Табарӣ 20\405

(3) Тафсири Саъдӣ 1\680

аз он рӯз дар ҳазар бошед ва омода шавед”[1].

**31.** Ва кофирон гуфтанд: «Мо, ҳаргиз, на ба ин Қуръон имон меоварем ва на ба китобҳои пеш аз он (Таврот, Инҷил ва Забур)!» Агар бубинӣ эй Расул он рӯз, ки ситамкоронро барои ҳисобрасӣ ба пешгоҳи Парвардигорашон нигоҳ доранд, ҳар кас гуноҳи худ ба гардани дигаре андозад. Нотавонон ба қудратмандон гӯянд: «Агар шумо намебудед, мо ба Аллоҳу расулаш имон оварда будем».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

**32.** Қудратмандон ба нотавонон гӯянд: «Оё аз он пас, ки шуморо ба роҳи ҳидоят фаро хонданд, мо шуморо боздоштем? На, балки шумо худ гунаҳкор будед, зеро бо ихтиёри худ куфрро пазируфтед!»

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

**33.** Нотавонон ба қудратмандон гӯянд: «На, балки шумо шабу рӯз ҳила мекардед, он гоҳ ки моро фармон медодед, ки ба Аллоҳи барҳақ кофир шавем ва барои Ӯ шариконе қарор диҳем!» Ва чун азобро бубинанд, ҳар ду гурӯҳ дар

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ إِذۡ تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجۡعَلَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٣٣

(1) Тафсири Табарӣ 20\406

дил пушаймонӣ кунанд. Ва Мо ғулҳоро (тавқҳои азобро) бар гардани кофирон бигузорем. Оё на чунин аст, ки дар баробари аъмолашон ҷазо дода мешаванд?[1]

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٤

**34.** Мо ҳеҷ бимдиҳандае ба деҳае нафиристодем, ҷуз он ки тавонгарони он бо айшу ишраташ гуфтанд: «Эй паёмбарон!, бегумон мо ба он чи шуморо ба он фиристодаанд, имон намеоварем».

وَقَالُواْ نَحۡنُ أَكۡثَرُ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

**35.** Ва гуфтанд: «Амволу авлоди мо аз ҳама бештар аст ва Аллоҳ барои мо аз ризогии худ ато намудааст, касе моро дар дунёву охират азоб накунад».[2]

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**36.** Бигӯ эй Расул барояшон: «Парвардигори ман ризқи ҳар касро, ки бихоҳад, дар дунё фаровон мекунад ва бар ҳар кӣ бихоҳад, танг мегирад. Ва ин аз барои имтиҳон аст, на барои дустӣ ва на бадбинӣ. Вале бештари мардум намедонанд».[3]

(1) Ин оят далел аст барои мӯъминон, ки аз пайравии доъиёни гумроҳ ва саркаш дар ҳазар бошанд.

(2) Тафсири Бағавӣ 6\401

(3) Тафсири Табарӣ 20\410

**37.** Амволу авлодатон чизе нест, ки шуморо ба Мо наздик созад. Магар онон, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ки подоши инҳо ба сабаби аъмолашон чанд баробар аст[1] ва эмин дар ғурфаҳои биҳишт ҳастанд.

وَمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُم بِٱلَّتِي تُقَرِّبُكُمۡ عِندَنَا زُلۡفَىٰٓ إِلَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَزَآءُ ٱلضِّعۡفِ بِمَا عَمِلُواْ وَهُمۡ فِي ٱلۡغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ٣٧

**38.** Касоне, ки муборизакунон дар инкори оёти Мо талош мекунанд ва мепиндоранд, ки аз Мо гурезанд, онҳо дар азоб ҳозир карда мешаванд.[2]

وَٱلَّذِينَ يَسۡعَوۡنَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡعَذَابِ مُحۡضَرُونَ ٣٨

**39.** Бигӯ эй Расул барои фирефташудагон ба молу фарзанд: «Парвардигори ман ба ҳикмату дониши худ ризқи ҳар кӣ аз бандагонашро, ки бихоҳад, фаровон мекунад ё ӯро ба тангӣ меафканад». Ва агар чизе садақа кунед, ивазашро дар охират хоҳад дод ва Ӯ таъоло беҳтарини ризқдиҳандагон аст!

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥۚ وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَهُوَ يُخۡلِفُهُۥۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

**40.** Ба ёд ор эй Расул, рӯзе, ки Аллоҳ ҳамаро аз мушрикон ва малоикапарастон гирд оварад. Аллоҳ, он гоҳ малоикаҳоро гӯяд: «Оё

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ يَقُولُ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٤٠

---

(1) Яъне, подоши онҳо аз даҳ то ҳафсад ва бештар аз он дода мешавад, ки андозаи онро ба ҷуз Аллоҳ касе надонад

(2) Тафсири Бағавӣ 6\402

инҳо буданд, ки шуморо мепарастиданд?

**41.** Малоикаҳо мегӯянд: «Ту покӣ. Ту сарпараст ва корсози мо ҳастӣ, балки ин мушрикон ҷинҳоро мепарастиданд ва аксарашон ба онҳо имон доштанд».

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِمۖ بَلۡ كَانُواْ
يَعۡبُدُونَ ٱلۡجِنَّۖ أَكۡثَرُهُم بِهِم مُّؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** Имрӯз дар қиёмат ҳеҷ як аз шумо наметавонад барои дигаре фоидаву зиёне дошта бошад. Ва ба ситамкорон гӯем: «Бичашед азоби оташро, ки дурӯғаш мепиндоштед!»

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يَمۡلِكُ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٖ نَّفۡعٗا وَلَا ضَرّٗا
وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِي
كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ٤٢

**43.** Чун оёти равшани Мо бар он кофирони Макка хонда шуд, гуфтанд: «ин Муҳаммад мардест, ки мехоҳад шуморо аз он чи падаронатон мепарастиданд, боздорад». Ва гуфтанд: «Ин Қуръон ҷуз дурӯғе ба ҳам бофта чизи дигаре нест!» Ва касоне, ки ба Аллоҳ кофир шуда буданд, чун сухани ҳақ бар онҳо нозил шуд, гуфтанд: «Ин чизе ҷуз ҷодуе ошкор нест!»

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ
إِلَّا رَجُلٞ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمۡ عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ
ءَابَآؤُكُمۡ وَقَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٞ مُّفۡتَرٗىۚ وَقَالَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ إِنۡ هَٰذَآ
إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٤٣

**44.** Пеш аз ин китобҳое, ки онро бихонанд, ба он мушрикони араб надодаем ва пеш аз ту эй Расул бимдиҳандае бар онҳо нафиристодаем.

وَمَآ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّن كُتُبٖ يَدۡرُسُونَهَاۖ وَمَآ
أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ قَبۡلَكَ مِن نَّذِيرٖ ٤٤

**45.** Ва касоне, ки пеш аз онҳо буданд, (мисли Оду Самуд) паёмбаронро дурӯғгӯ хонданд ва ин аҳли Макка худ ба даҳяки он чӣ ба онҳо дода будем, аз мол, қувват ва умр нарасидаанд ва бо ин ҳол паёмбарони Маро дурӯғгӯй шумориданд. Пас, уқубати Ман чи гуна буд![1]

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَمَا بَلَغُواْ مِعۡشَارَ مَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ فَكَذَّبُواْ رُسُلِيۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٥

**46.** Бигӯ эй Расул барои саркашон: «Ба таҳқиқ, шуморо дар як чиз панд медиҳам: ду-ду ва як-як барои ибодати Аллоҳ бархезед. Сипас бияндешед, то бидонед, ки дар ёри шумо (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам)[2] ҳеҷ гуна девонагӣ нест. Ӯст, ки шуморо пеш аз омадани азоби сахт, бимдиҳандааст!»[3]

۞قُلۡ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍۖ أَن تَقُومُواْ لِلَّهِ مَثۡنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُواْۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ لَّكُم بَيۡنَ يَدَيۡ عَذَابٖ شَدِيدٖ ٤٦

**47.** Бигӯ эй Расул барои кофирон: «Ҳар музде, ки аз шумо хостаам, пас он барои шумо бод. Музди ман танҳо бар ӯҳдаи Аллоҳ аст. Ӯст, ки бар ҳама чиз гувоҳ аст!»

قُلۡ مَا سَأَلۡتُكُم مِّنۡ أَجۡرٖ فَهُوَ لَكُمۡۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٞ ٤٧

**48.** Бигӯ эй Расул: «ҳароина, Парвардигори ман сухани ҳақро бар дили паёмбарони

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ٤٨

(1) Тафсири Табарӣ 20\416

(2) Тафсири Саъдӣ 1\683

(3) Тафсири Табарӣ 20\418

худ меафканад. Он Парвардигоре, ки донои ғайбҳост!»[1]

**49.** Бигӯ: «Ҳақ (Қуръон) омад ва ботил бознаёяд ва дар партави нури ҳақ асаре аз он намонад ва нобуд шавад ва дубора бознагардад!»[2]

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٤٩﴾

**50.** Бигӯ ба мушрикони бутпараст: «Агар ман бо тарки бутҳо ва дурӣ аз ойини шумо гумроҳ шавам, албатта, зиёнаш бар ман аст ва ҷазои онро мебинам ва агар бо роҳи ҳидоят равам, ба он аст, ки Парвардигори ман ба ман ваҳй мекунад. Ҳароина, Ӯ шунавову наздик аст ва гуфтору кирдори мо бар ӯ пинҳон намемонад!»[3]

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Агар бубинӣ эй Расул, ҳоли ситамкоронро, он гоҳ, ки сахт битарсанд ва аз азоб раҳоияшон набошад ва аз маконе наздик ба дӯзах гирифторашон созад.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥١﴾

**52.** Кофирон дар охират чун азобро бубинанд, гӯянд: «Инак, имон овардем ба Аллоҳ, Паёмбар ва Қуръон. Аммо аз он ҷои дур аз дунёи

وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\405

(2) Тафсири Табарӣ 20\420

(3) Тафсири Табарӣ 20\420

фонӣ, ки ҷойи пазириши имон ва киштзори охират буд, чӣ тавр ба он имон даст ёбанд?[1].

وَقَدۡ كَفَرُواْ بِهِۦ مِن قَبۡلُۖ وَيَقۡذِفُونَ بِٱلۡغَيۡبِ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ﴿٥٣﴾

**53.** Пеш аз ин дар даврони ҳаёт, ки аз ақлу ихтиёр ва ирода бархӯрдор буданд, ба Аллоҳ, Паёмбар ва Қуръон кофир шуда буданд ва ба гумони хеш ба он тӯҳмат мезаданд.

وَحِيلَ بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ مَا يَشۡتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشۡيَاعِهِم مِّن قَبۡلُۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ فِي شَكّٖ مُّرِيبِۭ ﴿٥٤﴾

**54.** Ва чун миёни онҳо ва он орзу, ки пазириши имони онҳо ва наҷот аз азоб аст, ҷудоӣ афканда шуд, ҳамчунон ки бо дигарон, ки чунин меандешиданд ва сахт дар шубҳа буданд, низ чунин шуд. Ҳароина, онҳо сахт дар шубҳа буданд ва зиндагиро пайваста бо гумони ботил ба сар бурданд ва ба ҳамин сабаб имон наоварданд[2].

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\425

(2) Тафсири Бағавӣ 6\407

## Сураи Фотир (Офаринанда)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 45 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Ҳама ситоишҳо[(1)] аз они Аллоҳ аст, ки падидоварандаи осмонҳо ва замин аст. Фариштагонро ба сӯи бандагонаш паёмоваранда қарор додааст, дорои болҳои дугона ва сегона ва чаҳоргонаанд, ки бо он болҳо барои расонидани амри Аллоҳ парвоз мекунанд. Дар офариниш ҳар чӣ бихоҳад, меафзояд. Бегумон Аллоҳ бар ҳар чизе тавоност.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ جَاعِلِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُوْلِيٓ أَجۡنِحَةٖ مَّثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۚ يَزِيدُ فِي ٱلۡخَلۡقِ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١

2. Ҳар раҳмате, ки Аллоҳ барои мардум бикушояд,[(2)] касе наметавонад онро боз дорад. Ва он чиро боздорад касе ҷуз Ӯ наметавонад онро равон созад. Ва Ӯст пирӯзманду ҳаким, аз ин рӯ на дар коре оҷиз мемонад ва на кореро бидуни ҳикмат анҷом медиҳад![(3)]

مَّا يَفۡتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحۡمَةٖ فَلَا مُمۡسِكَ لَهَاۖ وَمَا يُمۡسِكۡ فَلَا مُرۡسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢

---

(1) Яъне, ситоиш барои Аллоҳе, ки тамоми сифатҳояш комил ва бенуқсон аст ва низ ситоиш ба неъматҳои зоҳирӣ ва ботинӣ ва динӣ ва дунявии Ӯ.

(2) Аз тамоми намуди неъматҳояш: мисли борон, ризқ, саломатӣ, илм ва дигар неъматҳо.

(3) Тафсири Табарӣ 20\437

| | |
|---|---|
| **3.** Эй мардум, неъматеро, ки Аллоҳ бар шумо арзонӣ додааст бо дилу забон ва узвҳои хеш Ӯро, ёд кунед. Оё ҷуз Аллоҳ офаринандаи дигаре ҳаст, ки шуморо аз осмон борон ва аз замин об ва маъданҳо рӯзӣ диҳад? Аллоҳи барҳақ, ҷуз Ӯ маъбуди дигаре нест, пас чи гуна аз тавҳид ва ибодати Ӯ бероҳа мешавед? | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ هَلۡ مِنۡ خَٰلِقٍ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٣ |
| **4.** Агар туро эй Расул қавми ту дурӯғгӯ шумориданд, паёмбаронеро ҳам, ки пеш аз ту будаанд, дурӯғгӯ бароварданд ва ҳамаи корҳо ба сӯи Аллоҳ бозгардонда мешавад, пас ҳар якеро тибқи амалаш ҷазо дода мешавад.[(1)] | وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كُذِّبَتۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٤ |
| **5.** Эй мардум, ваъдаи Аллоҳ дар бораи қиёмат ва савобу азоб ҳақ аст. Зиндагии дунё (лаззат ва шаҳватҳояш) шуморо нафиребад ва он шайтони фиребанда шуморо дар бораи Аллоҳ[(2)] нафиребад. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٥ |

(1) Ин оят барои Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам тасаллоӣ мебошад.

(2) Яъне, шайтон дар дили шумо меандозад, ки даргоҳи Аллоҳ васеъ, Ӯ омӯрзандаи гуноҳон ва бахшояндаи меҳрубон аст, ба ин сабаб бепарво шуда даст ба маъсият мезанед.

**6.** Шайтон, ба таҳқиқ, душмани шумост. Ӯро душман гиред ва итоъат макунед ӯро. Албатта, ӯ фармонбарони хешро даъват мекунад, то ҳама аз дӯзахиён бошанд.

إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمۡ عَدُوّٞ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّاۚ إِنَّمَا يَدۡعُواْ حِزۡبَهُۥ لِيَكُونُواْ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ٦

**7.** Ва онон, ки кофир шуданд ва ягонагии Аллоҳро инкор кардаанд ва низ он чи паёмбарон овардаанд, инкор кардаанд, барояшон дар охират азоби сахтест ва барои касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, омӯрзиш аз гуноҳҳояшон ва савоби бузургест. Ва он ҷаннат аст.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٌ ٧

**8.** Оё он ки кирдори бадаш дар назараш ороста шуда, пас онро нек ва зебо мебинад, монанди мӯъмини шоистакор аст? Пас, Аллоҳ, ба таҳқиқ, ҳар киро бихоҳад бероҳ гардонад, гумроҳ мекунад ва ҳар киро бихоҳад ҳидоят кунад ҳидоят мекунад. Набояд, ки ҷони ту ба хотири онҳо дучори ғаму андӯҳ шавад. Албатта, Аллоҳ ба корҳои баде, ки мекунанд, огоҳ аст ва ба бадтарин ҷазо гирифторашон мекунад[1].

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنٗاۖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۖ فَلَا تَذۡهَبۡ نَفۡسُكَ عَلَيۡهِمۡ حَسَرَٰتٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٨

(1) Тафсири Табарӣ 20\442

**9.** Ва Аллоҳ аст, он Зоте, ки бодҳоро фиристод, то абрҳоро барангезанд. Пас мо он абрҳоро ба сарзаминҳои мурда меронем ва замини мурдаро бо василаи он зинда мекунем. Зинда гаштан дар рӯзи қиёмат низ чунин аст.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا فَسُقۡنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٖ مَّيِّتٖ فَأَحۡيَيۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ٩

**10.** Ҳар кӣ хоҳони иззат аст, аз Аллоҳ талаб намояд ва бидонад, ки иззат ҳама аз они Аллоҳ аст ва ҷуз бо итоат ва пайравӣ аз Ӯ ба даст намеояд. Сухани хушу пок мисли тиловати Қуръон ва тасбеҳ ва зикри Аллоҳ ба сӯи Ӯ боло меравад ва кирдори нек аст, ки онро боло мебарад. Ва барои он мушрикҳо, ки аз рӯи макр ба фасодкорӣ мепардозанд, азоби сахтест ва макрашон низ аз миён меравад.(1)

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ جَمِيعًاۚ إِلَيۡهِ يَصۡعَدُ ٱلۡكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلۡعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرۡفَعُهُۥۚ وَٱلَّذِينَ يَمۡكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَمَكۡرُ أُوْلَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١٠

**11.** Ва Аллоҳ шуморо аз хок ва сипас аз нутфа биёфарид. Он гоҳ ҷуфтҳои якдигаратон қарор дод. Ҳеҷ зане ҳомила намешавад ва таваллуд намекунад, магар ба илми Ӯ. Ва ҳеҷ солхӯрдае умре ба ӯ дода намешавад ва аз умри касе чизе кам намегардад, ҷуз он ки ҳама дар китоби Лавҳи Маҳфуз навишта шудааст. Ва

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ جَعَلَكُمۡ أَزۡوَٰجٗاۚ وَمَا تَحۡمِلُ مِنۡ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلۡمِهِۦۚ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٖ وَلَا يُنقَصُ مِنۡ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١١

(1) Тафсири Табарӣ 20\ 446

бешак, ин корҳо бар Аллоҳ осон аст!

**12.** Ин ду баҳр баробар нестанд: яке обаш ширину гуворост ва яке шӯру талх. Аз ҳарду гӯшти (моҳӣ) тоза мехӯред ва аз онҳо чизҳое барои ороиши тани хеш (аз дурру марҷон) берун мекашед ва мебинӣ киштиҳоро барои ёфтани ризқу рӯзӣ ва ғанимат, ки обро мешикофанд ва пеш мараванд, то шумо аз фазли Аллоҳ ризқу рӯзӣ талабед ва бошад, ки сипосгузор бошед![1]

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡبَحۡرَانِ هَٰذَا عَذۡبٞ فُرَاتٞ سَآئِغٞ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلۡحٌ أُجَاجٞۖ وَمِن كُلّٖ تَأۡكُلُونَ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُونَ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

**13.** Аллоҳ аз шаб кам мекунаду ба рӯз меафзояд ва аз рӯз кам мекунаду ба шаб меафзояд ва офтобу моҳро ром кард. Ҳар яке то замоне муайян дар ҳаракатанд. Ин аст Аллоҳ, Парвардигори шумо. Фармонравоӣ аз они Ӯст. Чизҳоеро, ки ғайри Ӯ маъбуди хеш мехонед, молики пӯсти миёни донаи хурмое ҳам нестанд.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۚ وَٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمۡلِكُونَ مِن قِطۡمِيرٍ ١٣

**14.** Эй мардум, агар он маъбудони ботилро бихонед, садоятонро намешунаванд ва агар бишнаванд, ҷавобатон намегӯянд ва дар рӯзи

إِن تَدۡعُوهُمۡ لَا يَسۡمَعُواْ دُعَآءَكُمۡ وَلَوۡ سَمِعُواْ مَا ٱسۡتَجَابُواْ لَكُمۡۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُونَ بِشِرۡكِكُمۡۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثۡلُ خَبِيرٖ ١٤

---

(1) Тафсири Бағавӣ 6\417

қиёмат ширк оварданатонро инкор мекунанд ва ҳеҷ кас монанди Аллоҳ туро огоҳу бохабар насозад!

15. Эй мардум, шумо дар ҳамаи чиз ба Аллоҳ мӯҳтоҷед. Ӯ аз ҳамаи махлуқоташ бениёз аст ва дар зот ва номҳояш ситоиш карда шудааст.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِۖ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ١٥

16. Агар бихоҳад, шуморо аз миён мебарад ва мардуми дигареро меоварад, ҷойгузини шумо месозад, ки ӯро бо ягонагӣ парастиш мекунанд(1).

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٦

17. Ва ин кор бар Аллоҳ душвор нест.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ١٧

18. Ва ҳеҷ кас бори гуноҳи дигареро бар дӯш накашад. Ва агар шахси гаронборе касеро барои бардоштани бори гуноҳи худ талаб кунад, чизе аз он бори гуноҳ бардошта намешавад, ҳарчанд аз хешованди наздики ӯ бошад. Ҳароина, ту фақат касонеро метарсонӣ, ки Парвардигорашонро нодида метарсанд ва намози фарзшударо дар вақташ мегузоранд. Ҳар кӣ аз ширк пок шавад ва тақво пеша кунад, албатта, барои худ пок

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ وَإِن تَدۡعُ مُثۡقَلَةٌ إِلَىٰ حِمۡلِهَا لَا يُحۡمَلۡ مِنۡهُ شَيۡءٞ وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰٓۗ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفۡسِهِۦۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

(1) Тафсири Табарӣ 20\454

шудааст. Ва бозгашти ҳама ба сӯи Аллоҳ аст ва ҳар якеро мувофиқи кирдорашон ҷазои муносиб хоҳад дод.[1]

**19.** Ва нобинову бино баробар нестанд.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ ١٩

**20.** ва на торикиву равшанӣ.

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ٢٠

**21.** ва на сояву ҳарорати офтоб.

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلۡحَرُورُ ٢١

**22.** Ва зиндагону мурдагон баробар нестанд. Албатта, Аллоҳ ҳар киро хоҳад, мешунавонад. Ва ту наметавонӣ сухани худро ба мурдагоне, ки дар гӯр хуфтаанд, бишунавонӣ, пас ҳамчунон наметавонӣ ҳақиқатро бар кофироне, ки дилҳояшон мурдааст, бишунавонӣ.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَحۡيَآءُ وَلَا ٱلۡأَمۡوَٰتُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُسۡمِعُ مَن يَشَآءُۖ وَمَآ أَنتَ بِمُسۡمِعٖ مَّن فِي ٱلۡقُبُورِ ٢٢

**23.** Ту ҷуз бимдиҳандае нестӣ.

إِنۡ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ٢٣

**24.** Ҳароина, Мо туро ба ҳақ ба пайғамбарӣ фиристодем, то мужда диҳӣ ба ҷаннат касонеро, ки ба ту имон оварданд ва ба фармудаи ту амал намудаанд ва бим диҳӣ ба дӯзах касонеро, ки ба ту имон наовардаанд ва аз амри ту сарпечӣ кардаанд ва

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۚ وَإِن مِّنۡ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٞ ٢٤

(1) Тафсири Табарӣ 20\456

ҳеҷ миллате нест, магар ки дар миёнашон бимдиҳандае омада буд, то ҳуҷҷати Аллоҳро бар онҳо бар по намояд![1]

**25.** Ва агар туро мушрикон дурӯғгӯ шуморанд, бегумон касоне ҳам, ки пеш аз онон будаанд, пайёмбаронашонро, ки бо мӯъҷизот ва бо навиштаҳо ва китоби равшаноибахш ба миёнашон омада буданд, дурӯғгӯ баровардаанд.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ
وَبِٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾

**26.** Сипас онҳоеро, ки куфр варзиданд, ба навъҳои азоб фурӯ гирифтам. Пас бингар уқубати ман чӣ гуна буд?

ثُمَّ أَخَذْتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ فَكَيْفَ كَانَ
نَكِيرِ ﴿٢٦﴾

**27.** Оё надидаӣ, ки Аллоҳ, ба таҳқиқ, аз осмон борон фиристод, пас ба он меваҳои гуногун рӯйёнидем? Ва аз кӯҳҳо роҳҳое: сафед ва сурх ва рангоранг ва ба ғоят сиёҳ падид овардем.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَا ۚ
وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ
أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ва ҳамчунин аз мардум ва ҷунбандагон (ҷонварон) ва чаҳорпоёни бо рангҳои гуногун падид овардем. Албатта, аз миёни бандагони Аллоҳ танҳо донишмандон, ки фармонашро итоъат мекунанд аз иқоби Ӯ

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلْأَنْعَٰمِ مُخْتَلِفٌ
أَلْوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ
ٱلْعُلَمَٰٓؤُا۟ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\688

метарсанд. Ва ҳароина, Аллоҳ дар мулкаш пирӯзманду қавӣ аст ва гуноҳи тавбакунандагонро омӯрзанда аст![1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ يَرۡجُونَ تِجَٰرَةٗ لَّن تَبُورَ ٢٩

**29.** Ба таҳқиқ, онон, ки китоби Қуръонро мехонанд ва ба он амал мекунанд ва намозро дар вақташ мегузоранд ва аз он чи ба онҳо додаем, пинҳониву ошкоро садақа мекунанд, умедвор ба тиҷорате[2] ҳастанд, ки ҳаргиз зиён намекунад ва барбод намеравад.

لِيُوَفِّيَهُمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ غَفُورٞ شَكُورٞ ٣٠

**30.** Зеро Аллоҳ мукофоташонро ба пуррагӣ медиҳад ва аз фазли худ подоше бар он меафзояд. Ба таҳқиқ, Аллоҳ гуноҳонашонро омӯрзанда аст ва пазирандаи сипос аст, ки некии андакро аз онҳо мепазирад[3]!

وَٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ هُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرُۢ بَصِيرٞ ٣١

**31.** Ҳар чӣ аз он китоби Қуръон ба ту эй Расул ваҳй кардаем, ҳақ ва тасдиққунандаи китобҳои пеш аз Қуръон аст ва албатта, Аллоҳ бар ҳоли бандагонаш огоҳ аст ва ба амалҳояшон биност!

(1) Тафсири Табарӣ 20\462

(2) Мурод аз тиҷорат он савобҳое, ки Аллоҳ барои бандагонаш ваъда додааст. Тафсири Бағавӣ 6\420

(3) Тафсири Саъдӣ 1\689

**32.** Сипас баъди ҳалоки умматҳо китоби Қуръонро ба касоне аз бандагонамон, ки баргузида будем (яъне уммати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам), ба мерос додем. Баъзе бар худ ситам карданд ва баъзе роҳи миёнаро баргузиданд ва баъзе бо фармони Аллоҳ дар корҳои нек пешво ҳастанд. Ва ин аст бахшоише бузург!

ثُمَّ أَوۡرَثۡنَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَيۡنَا مِنۡ عِبَادِنَاۖ فَمِنۡهُمۡ ظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ وَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞ وَمِنۡهُمۡ سَابِقُۢ بِٱلۡخَيۡرَٰتِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٣٢

**33.** Ба биҳиштҳое, ки ҷойгоҳи ҷовидонаи онҳост, дохил мешаванд. Дар он ҷо онҳоро бо дастбандҳои зару марворид меороянд ва дар он ҷо ҷомаҳояшон аз ҳарир (абрешим) аст.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٣٣

**34.** Ва мегӯянд: Ҳамаи сипос Аллоҳро, ки ғаму андӯҳ аз мо дур кард. Ба таҳқиқ, Парвардигори мо омӯрзандаву шукрпазир аст, ки аз камбудиҳоямон дар гузашта ва некиҳоямонро қабул кард ва дар онҳо афзуд!

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤

**35.** Он Аллоҳе, ки моро аз фазли хеш ба ин саройи ҷовидон даровард, ки дар он ҷо на ранҷе ҷисмонӣ бар

ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥

мо мерасад ва на хастагии рӯҳонӣ.[1]

**36.** Ва касоне, ки куфр варзиданд, оташи ҷаҳаннам барои онон аст, на ҳукм карда мешавад бар онҳо, то бимиранд, ки дар роҳат бимонанд ва на чизе аз азобашон кам карда мешавад. Носипосонро чунин ҷазо медиҳем!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ
عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ وَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُم مِّنۡ
عَذَابِهَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي كُلَّ كَفُورٖ ٣٦

**37.** Ва он кофирон аз даруни оташ фарёд зананд: «Эй Парвардигори мо, моро берун ор, то корҳои шоиста кунем, ғайр аз он чӣ дар дунё мекардем». (Ба онҳо мегӯем): Оё он қадар шуморо умр надода будем, ки пандгирандагон панд гиранд? Ва шуморо бимдиҳанда омад, то ба сӯи мо бозгардед ва тавба кунед. Пас, таъми азобро бичашед, ки гунаҳкоронро ёваре нест, ки аз дӯзах онҳоро берун оварад![2]

وَهُمۡ يَصۡطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا
نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ
أَوَلَمۡ نُعَمِّرۡكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ
وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُۖ فَذُوقُواْ فَمَا لِلظَّٰلِمِينَ
مِن نَّصِيرٍ ٣٧

**38.** Албатта, Аллоҳ донои ниҳони осмонҳову замин аст ва ҳароина, Ӯ ба он чи дар дилҳост, аз хайру шар покӣ ва нопокӣ огоҳ аст.

إِنَّ ٱللَّهَ عَٰلِمُ غَيۡبِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ
إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٣٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1\689

(2) Тафсири ибни Касир 6\556

Пас дар ягонагии Аллоҳ ва паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алйҳи ва саллам шак маоред[1].

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

**39.** Ӯ Аллоҳ, ки шуморо дар рӯйи замин ҷонишини пешиниён кард, пас ҳар кас, ки кофир шавад, куфраш бар зиёни ӯст ва куфри кофирон дар пешгоҳи Парвардигорашон ҷуз бар хашм наяфзояд. Ва ҷуз зиён ва гумроҳӣ чизе дигар насиби кофирон нагардад.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

**40.** Эй Расул барои мушрикон бигӯ: «Оё шариконеро, ки ба ҷои Аллоҳи якто мехондед, дидед? Ба ман нишон диҳед, ки аз замин чӣ чизро офаридаанд? Ё ин ки дар офариниши осмон ширкате доранд? Оё бар он мушрикҳо китобе аз осмон фиристодаем, ки онро дар кори ширк ва бутпарастиашон ҳуҷҷати худ созанд? Балки, ҳақ ин аст, ки ситамкорон ба якдигар ҷуз фиреб ваъдае намедиҳанд».

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

**41.** Ба таҳқиқ, Аллоҳ осмонҳову заминро нигаҳ медорад, то аз ҷо беҷо нашаванд ва агар аз ҷо беҷо шаванд, ҳеҷ як аз

(1) Тафсири Табарӣ 20\479

шумо, ҷуз Ӯ наметавонад онҳоро нигаҳ дорад. Албатта, Аллоҳ бар кофирон ва осиён бурдбор аст ва онҳоро зуд ба уқубат намегирад ва тавбакунандагонро омӯрзанда аст!

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**42.** Кофирони Макка ба Аллоҳ қасамҳои сахт хӯрданд, ки агар бимдиҳандае биёяд, онҳоро аз азоби Аллоҳ битарсонад, беҳтар аз ҳар уммати дигар ҳидоят ёбанд. Вале чун бимдиҳандае омад, бадбинияшон афзуд;

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

**43.** Инҳо ба хотири саркашӣ дар замин ва найрангҳои баде буд, ки варзиданд. Ва ин найрангҳои бад[1] ҷуз найрангбозонро дарбар нагирад. Оё саркашон ҷуз суннате, ки бар гузаштагон (аз азоб) рафтааст, мунтазирӣ чизи дигаре ҳастанд? Дар суннати Аллоҳ, ҳаргиз табдиле намеёбӣ ва дар суннати Аллоҳ, ҳаргиз тағйире намебинӣ, ки азобро аз худ ё аз дигаре дур кунанд.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ

**44.** Оё кофирони Макка дар рӯи замин намегарданд, то бубинанд, монанди Оду Самуд ва амсоли онҳоро, ки

(1) Мурод аз ин ширк аст. Тафсири Табарӣ 20\483

وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمٗا قَدِيرٗا ﴿٤٤﴾

нисбат аз кофирони Макка нерӯе бештар доштаанд, оқибати онҳо чӣ шуд? Ҳеҷ чиз дар осмонҳову замин нест, ки Аллоҳро нотавон созад. Ҳароина, Ӯ доно аст ба кирдори бандагонаш ва тавоност бар ҳалок кардани онҳо[1]!

وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُواْ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهۡرِهَا مِن دَآبَّةٖ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرَۢا ﴿٤٥﴾

**45.** Ва агар Аллоҳ бихоҳад, мардумро ба сабаби корҳои баде, ки кардаанд, фавран бозхост кунад, ба рӯйи замин ҳеҷ ҷунбандае боқӣ нагузорад ва лекин Аллоҳ бо лутфу карами Худ ҷазои онҳоро то замоне муъайян (рӯзи қиёмат) ба таъхир меандозад ва чун муддаташон тамом шуд, албатта, Аллоҳ ба аъмоли бандагони хеш огоҳ аст ва аз гуфтору кирдор ва пиндори онҳо бохабар аст, аз ин рӯ чунон ки сазовор аст, подоши аъмолашонро медиҳад![2]

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\485

(2) Тафсири ибни Касир 6\560

## Сураи Ёсин ( ё, син)



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 83 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ё, Син.[1]

يسٓ ١

2. Аллоҳ савганд ёд мекунад ба Қуръони боҳикмат,

وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Бегумон ту аз зумраи фиристодагони Аллоҳ ҳастӣ,

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣

4. бар роҳи рост ҳастӣ ва он ислом аст.

عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤

5. Ин Қуръон фиристодаи Аллоҳи пирӯзманди меҳрубон аст,

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٥

6. Эй Расул Қуръонро бар ту нозил кардем, то мардумеро бим диҳӣ, ки падаронашон бим дода нашуданд ва худ ғофилу бехабаранд.[2]

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ٦

7. Бегумон ваъдаи Аллоҳ дар бораи аксари он кофирон таҳаққуқ ёфтааст, зеро баъд аз он ки ҳақ бар онҳо арза шуд, онро напазируфтанд, пас имон намеоваранд[3].

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٧

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Ин оят бар воҷиб будани даъват далолат мекунад ва олимонро огоҳ месозад, ки мусалмононро аз ғафлат бедор кунанд.

(3) Тафсири Саъдӣ 1\692

| | |
|---|---|
| **8.** Ҳароина, Мо бар гарданҳои кофироне, ки ҳақро напазируфтанд то манаҳҳо тавқ ниҳодем, чунон ки сарҳояшон ба болост ва онро поин карда натавонанд. (Ин масале аст, ки напазируфтани ҳидоят ҳамчун напазируфтани касе аст, ки дар тавқ баста қарор дорад ва қодир ба ҳаракат нест.) | إِنَّا جَعَلْنَا فِي أَعْنَاقِهِمْ أَغْلَالًا فَهِيَ إِلَى الْأَذْقَانِ فَهُم مُّقْمَحُونَ ﴿٨﴾ |
| **9.** Ва дар баробари рӯи кофирон ва дар пушти сарашон деворе қарор додем. Ва бар чашмонашон низ пардае афкандем, пас онҳо ба сабаби куфру такаббурашон ҳақро намебинанд.[1] | وَجَعَلْنَا مِن بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَأَغْشَيْنَاهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿٩﴾ |
| **10.** Эй Паёмбар, барои онҳо баробар аст, чи онҳоро битарсонӣ ва чи натарсонӣ, имон намеоваранд. | وَسَوَاءٌ عَلَيْهِمْ أَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ |
| **11.** Танҳо ту касеро метарсонӣ, ки аз Қуръон пайравӣ кунад ва аз Аллоҳи меҳрубон дар ниҳон битарсад. Пас ӯро ба омӯрзиш аз гуноҳҳояш ва подоши некӯ мужда бидеҳ, ки он ворид шудани ҷаннат аст! | إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِيَ الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ ۖ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَأَجْرٍ كَرِيمٍ ﴿١١﴾ |
| **12.** Ҳароина, Мо мурдагонро рӯзи қиёмат зинда мекунем. Ва ҳар кореро, ки пеш аз ин аз неку бад кардаанд ва ҳар | إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوا وَآثَارَهُمْ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ فِي إِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿١٢﴾ |

(1) Тафсири ибни Касир 6\564

чизҳоеро, ки боқӣ гузоштанд, баъди маргашон аз корҳои хуб, монанди фарзанди солеҳ, илми нофеъ ва садақаи ҷория ва аз корҳои бад, монанди ширку исён менависем ва ҳар чизро дар Китоби мубин (Лавҳи Маҳфуз) шумор кардаем.[1]

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣

**13.** Достони мардуми он деҳаро бар онҳо биёвар, он гоҳ ки фиристодагони Аллоҳ ба сӯи онҳо омаданд.

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

**14.** Нахуст ду танро аз фиристодагони худ барои даъват ба сӯи имон ба наздашон фиристодем, пас онҳо дурӯғгӯяшон бароварданд, пас он ду шахсро бо саввумин шахс пурзӯрашон кардем ва гуфтанд: «Ҳароина, мо ба сӯи шумо фиристода шудаем».

قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥

**15.** Мардуми он деҳа гуфтанд: «Шумо инсонҳое монанди мо ҳастед ва Аллоҳи меҳрубон ҳеҷ чиз нафиристодааст ва шумо дурӯғ мегӯед».

قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦

**16.** Фиристодагони Аллоҳ гуфтанд: «Ҳароина, Парвардигори мо медонад, ки мо ба сӯи шумо фиристода шудаем.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\692

**17.** Ва бар ӯҳдаи мо ҷуз паём расонидани ошкор ҳеҷ чиз дигаре нест»(1).

وَمَا عَلَيْنَآ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٧﴾

**18.** Мардуми деҳа гуфтанд: «Ба таҳқиқ, Мо шуморо ба фоли бад гирифтаем. Агар бас накунед, ҳатман, сангсоратон хоҳем кард ва шуморо аз мо шиканҷае сахт хоҳад расид».

قَالُوٓا۟ إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا۟ لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Фиристодагони Аллоҳ гуфтанд: « Фоли бади шумо бо худи шумост. Оё агар пандатон диҳанд, ки салоҳи шумо дар он мебошад, ба мо чунин мегӯед? Балки, мардуми аз ҳад гузашта ҳастед!»(2)

قَالُوا۟ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمْ ۚ أَئِن ذُكِّرْتُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Марде аз ҷои дуртарини он шаҳр давон – давон омаду гуфт: «Эй қавми ман, ба ин расулон пайравӣ кунед!(3)

وَجَآءَ مِنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُوا۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Касонеро пайравӣ кунед, ки аз шумо музде наметалабанд ва худ мардуми ҳидоятёфтаанд!(4)

ٱتَّبِعُوا۟ مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Чаро Аллоҳеро, ки маро офаридааст ва ба назди Ӯ бозгардонда мешавед, напарастам?

وَمَا لِىَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

---

(1) Мо шуморо ҳидоят карда наметавонем, ҳидоят танҳо дар дасти Аллоҳ аст Тафсири Саъдӣ 1\694

(2) Тафсири Бағавӣ 7\13

(3) Ин замоне буд, ки мардуми деҳа қасди куштани расулон карда буданд.

(4) Ин оят баён мекунад бузургии шахсеро, ки даъват ба амри маъруф ва наҳйи аз мункар мекунад

**23.** Оё ғайри Ӯ маъбудонеро ихтиёр кунам, ки агар Аллоҳи меҳрубон бихоҳад ба ман зиёне бирасонад, шафоъаташон маро ҳеҷ фоида накунад ва маро натавонанд наҷот дод?

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدۡنِ ٱلرَّحۡمَٰنُ بِضُرّٖ لَّا تُغۡنِ عَنِّي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣

**24.** Агар чунин маъбудонеро парастиш кунам, ҳароина, дар ин ҳангом ман дар гумроҳии ошкор бошам.

إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤

**25.** Ҳароина, ман ба Парвардигоратон имон овардам. Пас сухани маро бишнавед ва маро итоат кунед.»

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥

**26.** Пас аз он ки ӯро ба зулм куштанд, ба ӯ гуфта шуд: «Ба биҳишт дарой!, чун неъматҳои биҳиштро дид», гуфт: «Эй кош, қавми ман медонистанд,[1]

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** он чизеро, ки Парвардигори ман маро ба сабаби имон ба Аллоҳ ва сабр бар тоъаташ биёмӯрзид ва дар зумраи гиромишудагон даровард».

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

**28.** Ва аз он пас баъди шаҳодаташон бар сари қавми ӯ ҳеҷ лашкаре аз осмон фурӯ нафиристодем. Ва Мо пеш аз ин низ фиристода набудем.

۞وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

(1) Тафсири Бағавӣ 7\15

**29.** Балки азоби онҳо як бонги сахте буд, ки ногоҳ ҳама бар ҷой хомӯш ҳалок шуданд.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

**30.** (Аллоҳ мегӯяд:) Эй дареғ бар ин бандагон! Ҳеҷ паёмбаре бар онҳо фиристода нашуд, магар он ки масхарааш карданд.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

**31.** Оё ин масхаракунандагон надидаанд, ки чӣ мардумеро пеш аз онҳо ҳалок кардаем, ки дигар, ҳаргиз ба наздашон ба дунё бознамегарданд?

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

**32.** Ва ҳеҷ касе нест, аз ҳалок шудагон ва дигарон, ки дар рӯзи қиёмат барои ҳисоб назди Мо ҳозираш наоранд.[1]

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

**33.** Ва замини мурда барои он мушрикон, нишона ва ибратест, ки Мо онро бо фуруд овардани об зинда гардонидем ва донае (ғизое), ки аз он мехӯранд, берун овардем. Албатта касе, ки замини мурдаро бо наботот зинда гардонид, метавонад халқро баъди мурданаш зинда гардонад.[2]

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

**34.** Ва дар он замин аз хурмо ва ангурзор боғҳо қарор додем ва чашмаҳо равон сохтем,

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

---

(1) Тафсири Табарӣ 30\513

(2) Тафсири Табарӣ 20\514

**35.** то аз меваҳои он ва дастранҷи хеш бихӯранд. Ин ҳама аз раҳмати Аллоҳ буд, на аз машаққату қуввати онҳо. Пас чаро ба неъматҳои Аллоҳ сипос намегӯянд?

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥

**36.** Пок аст он Аллоҳе, ки ҳамаи ҷуфтҳоро биёфарид, аз он чи замин мерӯёнад ва аз худашон (нару мода) ва ҳар он чизе, ки онҳо намедонанд. Аллоҳ дар офариниши худ касеро шарик нагирифтааст пас сазовор нест, ки ба Ӯ шарик муқаррар карда шавад.[1]

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**37.** Ва шаб барояшон низ нишона ва ибрати дигарест, ки Мо рӯзро аз он бармегирем, ногаҳон торикӣ ононро фаро мегирад.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧

**38.** Ва офтоб низ барояшон нишона ва ибрати дигарест, ки ба сӯи қароргоҳи хеш равон аст. Ин фармони Аллоҳи пирӯзманду доност.

وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨

**39.** Ва барои моҳ манзилҳое таъин кардем, ки пас аз тай карданаш онҳоро монанди шохаи хушкидаи хурмо борик шавад.

وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ ٱلۡقَدِيمِ ٣٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 20\515

لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِي لَهَآ أَن تُدۡرِكَ ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠

**40.** Офтобро насазад, ки ба моҳ расад ва шабро насазад, ки бар рӯз пешӣ гирад ва ҳама аз офтобу маҳтоб ва ситорагон дар фалаке шиноваранд.

وَءَايَةٞ لَّهُمۡ أَنَّا حَمَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ٤١

**41.** Ибрати дигаре барои онҳо ин аст, ки ҳароина, Мо фарзандонашонро дар он киштии[1] пуркардашуда аз худашон ва матоъҳояшон савор кардем.

وَخَلَقۡنَا لَهُم مِّن مِّثۡلِهِۦ مَا يَرۡكَبُونَ ٤٢

**42.** Ва барои он мушрикон монанди киштӣ чизе офаридем, ки бар он савор шаванд.

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنقَذُونَ ٤٣

**43.** Ва агар бихоҳем, ҳамаро ғарқ месозем ва онҳоро ҳеҷ фарёдрасе набошад ва наҷот дода намешаванд,

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٤٤

**44.** магар ин ки раҳмати Мо ба додашон бирасад ва онҳоро ғарқ накунем ва то муддате баҳрамандашон созем, ки аз камбудиҳои худ бозгарданд[2].

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُواْ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيكُمۡ وَمَا خَلۡفَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٤٥

**45.** Ва он гоҳ ки ба он мушрикон гуфта шавад, ки аз он чи дар пеши рӯй доред ё пушти сар доред, битарсед, шояд, ки мавриди раҳмат

(1) Мурод аз он киштии Нӯҳ алайҳиссалом аст ва инсонҳо аз насли ҳамон касонеанд, ки дар киштии Нӯҳ савор буданд. Тафсири ибни Касир 6\579

(2) Тафсири Саъдӣ 1\696

қарор гиред, вале рӯй баргардонданд, қабул накарданд[1].

**46.** Ва ҳеҷ ояте аз оятҳои Парвардигорашон бар он мушрикон нозил нашавад, ҷуз он ки аз он рӯй гардонанд.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤٦

**47.** Ва чун гуфта шавад, барои кофирон ки аз он чи Аллоҳ рӯзиятон кардааст, садақа кунед, кофирон ба мӯъминон гӯянд: «Оё касонеро таъом диҳем, ки агар Аллоҳ мехост, худ онҳоро таъом медод? Шумо, кофирон, албатта, дар гумроҳии ошкор ҳастед».

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنُطۡعِمُ مَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطۡعَمَهُۥٓ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٧

**48.** Ва инҳо кофирони мункир аз ҳақ мегӯянд: «Агар рост мегӯед, ин ваъда кай хоҳад буд?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٨

**49.** Ин мушрикон интизорӣ намекашанд, магар як садои марговарро, ки онҳоро фаро мегирад дар ҳоле ки бехабар аз марг бо якдигар дар хусумат ҳастанд,

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ تَأۡخُذُهُمۡ وَهُمۡ يَخِصِّمُونَ ٤٩

**50.** Пас дар он вақт мушрикон наметавонанд васияте кунанд ва на ба сӯи хонаводаи худ бозгарданд.

فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ تَوۡصِيَةٗ وَلَآ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ يَرۡجِعُونَ ٥٠

(1) Тафсири Бағавӣ 7\20

**51.** Ва дар сур дамида мешавад ва онон аз қабрҳо берун оянд ва шитобон ба сӯи Парвардигорашон раванд.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ يَنسِلُونَ ٥١

**52.** Мункирони рӯзи қиёмат мегӯянд: «Вой бар мо, чӣ касе моро аз хобҳоямон барангехт? Ин ҳамон ваъдаи Аллоҳи меҳрубон аст ва паёмбарон рост гуфта буданд!»

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرۡقَدِنَاۜۗ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٥٢

**53.** Он ҷуз як бонги даҳшатнок нахоҳад буд, пас онгоҳ онҳо ҳама барои ҳисобу ҷазо дар пешгоҳамон гирд оварда мешаванд.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٥٣

**54.** Он рӯз ба ҳеҷ кас ситам намешавад. Ва ҷуз монанди коре, ки кардаед, подош намебинед.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤

**55.** Албатта, биҳиштиён он рӯз ба шодмонӣ машғул бошанд.

إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥

**56.** Онҳо ва ҳамсаронашон дар сояҳое бар тахтҳо такя задаанд.

هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

**57.** Дар он ҷо ҳар мева ва ҳар чизи дигар, ки бихоҳанд, фароҳам аст.

لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

**58.** Ба онҳо гуфта мешавад: салом бар шумо бод, ин суханест аз ҷониби Парвардигори меҳрубон.

سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨

**59.** Ва гуфта мешавад; эй гунаҳкорон, имрӯз аз мӯъминон ҷудо шавед!

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

**60.** Эй фарзандони Одам, оё бо воситаи паёмбаронам бо шумо паймон набастам, ки шайтонро напарастед ва ӯро итоъат макунед, ҳароина, ӯ душмани ошкори шумост?

۞أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

**61.** Ва шуморо фармон додам, ки Маро бипарастед, ки роҳи рост ин аст.

وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62.** Ва ҳамоно шайтон гӯруҳи бисёреро аз шумо гумроҳ кард. Пас оё ба ақл дарнамеёфтед?

وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢

**63.** Ин аст он ҷаҳанниаме, ки ба шумо дар дунё ваъда дода шуда буд, вале шумо онро дурӯғ мебаровардед.[1]

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣

**64.** Имрӯз ба сазои куфре, ки меварзидед, дар он дохил шавед?

ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤

**65.** Имрӯз бар даҳонҳояшон мӯҳр мениҳем, ки сухан гуфта наметавонанд. Ва аз он корҳое, ки мекарданд, дастҳояшон бо Мо сухан мегӯяд ва пойҳояшон бар он гувоҳӣ медиҳад.

ٱلۡيَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلَىٰٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَتُكَلِّمُنَآ أَيۡدِيهِمۡ وَتَشۡهَدُ أَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٦٥

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\698

وَلَوۡ نَشَآءُ لَطَمَسۡنَا عَلَىٰٓ أَعۡيُنِهِمۡ فَٱسۡتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبۡصِرُونَ ٦٦

**66.** Агар бихоҳем чашмонашонро кӯр мекунем. Пас, шитобон роҳ пеш гиранд. Аммо куҷоро тавонанд дид, дар ҳоле, ки чашмҳояшон кӯр гаштааст?[1]

وَلَوۡ نَشَآءُ لَمَسَخۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمۡ فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مُضِيّٗا وَلَا يَرۡجِعُونَ ٦٧

**67.** Ва агар бихоҳем, онҳоро бар ҷояшон масх (табдил ба ҳайвон ё сурати бадшакл ё берӯҳ) кунем, ки на тавоне дошта бошанд, ки пеш қадам бардоранд ва на ақиб бозмегарданд.

وَمَن نُّعَمِّرۡهُ نُنَكِّسۡهُ فِي ٱلۡخَلۡقِۚ أَفَلَا يَعۡقِلُونَ ٦٨

**68.** Ҳар киро умри дароз диҳем, дар офариниш ӯро дигаргун[2] кунем. Чаро оқилона намеандешанд? Пас, он Зоте, ки чунин қудрат дорад, албатта қодир аст онҳоро дубора зинда гардонад.

وَمَا عَلَّمۡنَٰهُ ٱلشِّعۡرَ وَمَا يَنۢبَغِي لَهُۥٓۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ وَقُرۡءَانٞ مُّبِينٞ ٦٩

**69.** Ба ӯ (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) шеър наомӯхтем ва шеър лоиқи ӯ нест. Он, ҷуз Қуръони ошкор чизи дигаре намебошад.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيّٗا وَيَحِقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٠

**70.** Ва то ҳар касро, ки зинда дил бошад бим диҳад ва сухани ҳақ[3] бар кофирон собит шавад.

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\25

(2) Яъне, дар пиронсолӣ ақлу ҷисмаш нотавон гардад.

(3) Яъне, фармони азоб.

**71.** Оё бо нигоҳи ибрат надидаанд, ки бо дастони хеш барои онҳо чорпоёнро аз нестӣ офаридем ва акнун инсонҳо молики онҳо ҳастанд?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا خَلَقۡنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتۡ أَيۡدِينَآ أَنۡعَٰمٗا فَهُمۡ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

**72.** Ва он чорпоёнро барояшон ром кардем. Бар баъзе аз онҳо савор мешаванд. Ва гӯшти баъзеро мехӯранд.

وَذَلَّلۡنَٰهَا لَهُمۡ فَمِنۡهَا رَكُوبُهُمۡ وَمِنۡهَا يَأۡكُلُونَ ٧٢

**73.** Ва барои он одамҳо дар он чорпоён фоидаҳост ва ошомиданиҳост. Чаро шукр намегӯянд?

وَلَهُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**74.** Ва ба ҷои Аллоҳ ба он умед маъбудоне ихтиёр кардаанд, ки ёрияшон кунанд.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يُنصَرُونَ ٧٤

**75.** Он маъбудҳои дурӯғинро қудрати он нест, ки ба ёриашон бархезанд, вале ин бутпарастон монанди лашкаре ба хидматашон[1] омода ҳастанд.

لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَهُمۡ وَهُمۡ لَهُمۡ جُندٞ مُّحۡضَرُونَ ٧٥

**76.** Суханашон[2] туро эй Расул андӯҳгин насозад. Албатта, Мо ҳар чиро, ки пинҳон медоранд ё ошкор месозанд, медонем.

فَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّا نَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٦

**77.** Оё он инсони мункири рӯзи қиёмат надидааст, ки Мо ӯро аз нутфае офаридаем,

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٧٧

---

(1) Яъне, маъбудони дурӯғин.

(2) Куфру масхара карданашон туро ғамгин насозад

пас ӯ ситезаҷӯи ошкор шудааст?

**78.** Ва барои Мо масале зад ва офариниши худро фаромӯш карда гуфт: « Чӣ касе ин устухонҳои пӯсидаро дубора зинда мекунад»?

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُۥۖ قَالَ مَن يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ۝٧٨

**79.** Бигӯ барои ӯ: «Зоте онҳоро зинда мекунад, ки дар оғоз онҳоро офаридааст ва Ӯ ба ҳар офаринише доност.

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ۝٧٩

**80.** Он Аллоҳе, ки аз дарахти сабз бароятон оташ падид овард ва шумо аз он оташ меафрӯзед. Инчунин Аллоҳ қодир аст, ки мурдагонро аз қабрҳояшон зинда берун орад.[1]

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلۡأَخۡضَرِ نَارٗا فَإِذَآ أَنتُم مِّنۡهُ تُوقِدُونَ ۝٨٠

**81.** Оё касе, ки осмонҳову заминро офаридааст, наметавонад монанди онҳоро дубора биёфаринад? Оре, метавонад, ки Ӯ офаринандаи ҳамаи махлуқот аст ва ба ҳар чӣ офарид ва меофарад, доност![2]

أَوَلَيۡسَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۚ بَلَىٰ وَهُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ۝٨١

**82.** Чун бихоҳад чизеро биёфарад, ҳароина, фармонаш ин аст, ки мегӯяд:

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ۝٨٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\699

(2) Тафсиири Бағавӣ 7\29

«Мавҷуд шав!» Пас, мавҷуд мешавад.

**83.** Пок аст он Аллоҳе, ки малакути (моликияту ҳокимият) ҳар чизе ба дасти Ӯст ва ҳама ба сӯи Ӯ барои ҳисобу ҷазо бозгардонда мешавед!

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٣



## Сураи Соффот (Фариштагони сафбаста)




**Дар Макка нозил шудааст** ва **аз 182 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшандаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба он фариштагоне, ки барои ибодаташ саф бастаанд,

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفّٗا ١

**2.** пас савганд ба он фариштагон, ки абрҳоро ба амри Аллоҳ сахт меронанд.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجۡرٗا ٢

**3.** Ва савганд ба он фариштагоне, ки зикри Аллоҳро мехонанд.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

**4.** Ҳароина эй одамон, маъбуди шумо, Аллоҳи яктост, ки шарик надорад. Пас Ӯро ибодат ва итоъат кунед.(1)

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

**5.** Парвардигори осмонҳову замин аст ва ҳар чӣ дар миёни онҳост. Ва Парвардигори машриқҳост!

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَرَبُّ ٱلۡمَشَٰرِقِ ٥

**6.** Ҳароина, Мо осмони дунёро оростаем ба зиннати ситорагон.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِزِينَةٍ ٱلۡكَوَاكِبِ ٦

**7.** Ва осмонро ба ситорагон аз ҳар шайтони саркаш нигаҳ доштем.

وَحِفۡظٗا مِّن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ مَّارِدٖ ٧

---

(1) Аллоҳ таъоло ба чизе аз махлуқоташ хоҳад касам мехӯрад. Аммо барои халқаш чоиз нест қасам хӯрдан, магар ба номи Аллоҳ, пас қасам хӯрдан ба номи ғайри Аллоҳ ширк аст.

**8.** То натавонанд шайтонҳо, ки бирасанд ба “Малау-л-аъло” (яъне, ба осмонҳо ва ба фариштагоне, ки дар он ҷо мебошанд, то бишнаванд суханеро, ки Аллоҳ ба онҳо ваҳй мекунад). Ва аз ҳар сӯй андохта шаванд бо ситорае (шӯълае).

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰ وَيُقۡذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٖ ٨

**9.** То шайтонҳо ронда шаванд аз осмон ва барои онҳост дар охират азоби доими аламовар.

دُحُورٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ٩

**10.** Магар он шайтон, ки ногаҳон пораи хабареро бирабояд ва он сухане мебошад, ки мешунавад ӯро аз осмон, пас онро ба шайтони поёнӣ медиҳад ва он ба дигаре, ки аз ӯ поёнтар аст медиҳад ва мумкин аст, ки шӯълае ӯро дарк кунад ва сӯзонад ва мумкин аст, ки ба қазо қадари Аллоҳ шӯъла онро дарк накунаду насӯзонад, пас он каломро шайтоне ба коҳине[1] мерасонад ва дар он сад дурӯғи дигар изофа мекунад[2].

إِلَّا مَنۡ خَطِفَ ٱلۡخَطۡفَةَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ ثَاقِبٞ ١٠

**11.** Пас, эй Паёмбар аз кофироне, ки аз нав зинда шуданро инкор мекунанд

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَهُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَم مَّنۡ خَلَقۡنَآۚ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّن طِينٖ لَّازِبِۭ ١١

(1) Касе, ки даъвои хабари ғайб мекунад.

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 700

бипурс, ки офариниши онҳо душвортар аст ё он чи Мо офаридаем. Ҳароина, Мо падарашон Одамро аз гили часпанда офаридаем.

**12.** Балки ту эй Паёмбар таъаҷҷуб мекунӣ аз дӯруғ бароварданашон ва мункир шуданашон баъсро[1] ва аҷибтар ин аст, ки онҳо туро истеҳзо ва суханҳоятро масхара мекунанд.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ва чун онҳоро хотиррасон карда панд дода шавад он чизеро ки фаромӯш кардаанд ё ғофил мондаанд, пандро намепазиранд.

وَإِذَا ذُكِّرُوا۟ لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ва чун мӯъҷизаеро бубинанд, ки далолат ба паёмбарии ту мекунад, онро ба масхара мегиранд.

وَإِذَا رَأَوْا۟ ءَايَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ва гӯянд: «Ин чизе, ки ту овардаӣ ҷуз ҷодуи ошкоре нест,

وَقَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** оё вақте ки мо мурдем ва хоку устухони пӯсида шудем, боз аз нав зинда хоҳем шуд?

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Оё падарони гузаштаи мо низ зинда хоҳанд шуд?

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Бигӯ барояшон эй Паёмбар: «Оре ҳамаи шумо зинда

قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَٰخِرُونَ ﴿١٨﴾

(1) Аз нав зинда шудани баъд аз мурдан.

мешавед, дар ҳоле ки хору бечора хоҳед буд!»

**19.** Пас албатта аз нав зинда шудан ба як садои маргбор аст. Пас онҳо бармехезанд аз қабрҳояшон ва мебинанд аҳволи қиёматро.[1]

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنظُرُونَ ١٩

**20.** Ва мегӯянд: «Ҳалокӣ бар мо, ин ҳамон рӯзи ҳисоб ва ҷазост!»

وَقَالُواْ يَٰوَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ٢٠

**21.** Гуфта шавад ба онҳо: Ин ҳамон рӯзи доварӣ ҳаст, ки дар дунё дурӯғаш мепиндоштед.

هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١

**22.** Гуфта шавад ба фариштагон: Ҷамъ кунед онҳоеро, ки ба Аллоҳ кофир шуданд ҳамроҳ бо ҳаммаслакони худ ва ҳамроҳ бо он чи мепарастиданд,

۞ ٱحْشُرُواْ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَأَزْوَٰجَهُمْ وَمَا كَانُواْ يَعْبُدُونَ ٢٢

**23.** ба ҷои Аллоҳи якто, пас биронед онҳоро, рондане дурушт сӯи ҷаҳаннам.

مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْجَحِيمِ ٢٣

**24.** Ва ононро пеш аз расидан сӯи ҷаҳаннам нигаҳ доред, ҳамоно бояд, ки пурсуҷӯ шаванд[2].

وَقِفُوهُمْ إِنَّهُم مَّسْـُٔولُونَ ٢٤

**25.** Ба онҳо сахт гуфта шавад: «Шуморо чи шуд, ки ҳамдигарро ёрӣ намекунед?»

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥

(1) Тафсири Бағавӣ 7\37

(2) Яъне, аз корҳо ва гуфторҳои ботиле, ки дар дунё мекарданд. Тафсири Саъдӣ 1/701

**26.** Балки, имрӯз онҳо ба амри Аллоҳ таслимшавандагонанд ва дар қиёмат барои худ чорае андеша натавонанд.

بَلۡ هُمُ ٱلۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُونَ ٢٦

**27.** Ва он гоҳ кофирон рӯй ба якдигар кунанд ва аз ҳамдигар маломаткунон бипурсанд.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧

**28.** Пайравон ба пешвоёни худ гӯянд: «Албатта шумо будед, ки моро гумроҳ мекардед, ва аз ҷониби дину шариъат пеши мо меомадед ва амрҳои динро ба мо нодуруст нишон медодед ва моро аз дин мегурезонидед ва ботилро барои мо зиннат медодед.[1]

قَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَأۡتُونَنَا عَنِ ٱلۡيَمِينِ ٢٨

**29.** Пешвоён ба пайравон гӯянд: «На, чунин нест, балки камбудӣ аз худатон буд, дилҳоятон имонро инкор мекард ва куфру исёнро қабул мекард.[2]

قَالُواْ بَل لَّمۡ تَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٢٩

**30.** Моро бар шумо ҳеҷ ғолибияте набуд, ки шуморо аз имон боздорем. Балки шумо эй мушрикон худ мардумоне нофармону таҷовузкор будед.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا طَٰغِينَ ٣٠

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7/38

(2) Тафсири ибни Касир 7\11

**31.** Пас гуфтаи Парвардигорамон бар мо воҷиб шуд. Ҳамоно мову шумо бояд бичашем азобро ба сабаби гуноҳое, ки дар дунё кардаем.(1)

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١

**32.** Пас мо шуморо аз роҳи Аллоҳ ва имони ба Ӯ гумроҳ кардем ҳамоно худ аз ин пеш гумроҳ будем, пас ҳалокати мо ба сабаби куфрамон буд ва шуморо бо ҳамроҳамон ҳалок кардем.

فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢

**33.** Пас, ҳароина, дар рӯзи қиёмат ҳама дар азоб шариканд. Чунон ки дар дунё дар нофармонии Аллоҳ шарик буданд.(2)

فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣

**34.** Мо бо касоне, ки дар дунё тоъати Аллоҳро ба ҷой наоварда, гуноҳ карданд, чунин рафтор мекунем(3).

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤

**35.** Зеро онҳо буданд, ки чун калимаи «Ла илоҳа иллаллоҳ»(4) ба онҳо гуфта мешуд, такаббур мекарданд.

إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 21 / 33

(2) Тафсири Саъдӣ 1\702

(3) Яъне, онҳоро азоби дарднок мечашонем.

(4) Яъне, даъват карда мешуданд ба маъбуди ягона, ки ба ҷуз Ӯ касе ва чизе сазовори парастиш шуда наметавонад, такаббур мекарданд.

**36.** Ва мегуфтанд: «Оё ба хотири шоъири девонае[1] маъбудонамонро тарк кунем?»

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦

**37.** Дурӯғ гуфтанд. На, Муҳаммад чунин нест, чунон ки онҳо ӯро сифат карданд, балки ӯ Қуръон ва тавҳидро овард ва паёмбарони пешинро аз он чи аз шариъати Аллоҳ хабар дода буданд, тасдиқ намуд.[2]

بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧

**38.** Ҳароина, шумо эй мушрикон ба сабаби куфратон азоби дардоварро, ҳатман, хоҳед чашид!

إِنَّكُمۡ لَذَآئِقُواْ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَلِيمِ ٣٨

**39.** Ва ҷазо дода намешавед дар охират, магар мувофиқи гуноҳоне, ки дар дунё кардаед.

وَمَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٩

**40.** Магар бандагони мухлиси Аллоҳ,[3] ки ибодаташро барояш холис сохтаанд

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠

**41.** Барои онҳо дар ҷаннат ризқи муайяне аст, ки ҳамеша бардавом аст.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١

**42.** Ризқу рӯзиашон аз меваҳои ҳархела ва онҳо гиромӣ шудагонанд,

فَوَٰكِهُۖ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢

---

(1) Яъне, Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Тафсири Бағавӣ 7/ 39

(2) Тафсири Саъдӣ 1\702

(3) Яъне, аҳли тавҳид. Онҳоеро, ки холис сохтааст ба раҳмати худаш, пас онҳо аз азоби дарднок наҷот ёфтагонанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 702

**43.** дар биҳиштҳои пур аз нозу неъмат,

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣

**44.** бар тахтҳое[1] дар рӯ ба рӯи якдигар (нишастаанд).

عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤

**45.** Ва барои онон ҷоме аз чашмаи гуворо миёнашон гардонида мешавад,

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِكَأۡسٖ مِّن مَّعِينِۭ ٤٥

**46.** сафед асту нӯшандагонашро лаззатбахш,

بَيۡضَآءَ لَذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٦

**47.** на дар он шароб ақл пӯшида шавад ва на онҳо аз он шароб маст шаванд.[2]

لَا فِيهَا غَوۡلٞ وَلَا هُمۡ عَنۡهَا يُنزَفُونَ ٤٧

**48.** Ва дар наздашон занони фаррохчашм ҳастанд, ки танҳо ба шавҳарони худ назар доранд ва ғайри онҳоро намехоҳанд.

وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ عِينٞ ٤٨

**49.** гуё ки ҳурони биҳишт, дар сафедӣ монанди тухмҳои пӯшидашудае ҳастанд. (Ин ба хотири зебоӣ ва сафои онҳост ва рангҳояшон зеботарин ва дурахшандатарин рангҳост)[3]

كَأَنَّهُنَّ بَيۡضٞ مَّكۡنُونٞ ٤٩

**50.** Дар ҷаннат рӯ ба якдигар кунанд ва аз ҳамдигар мепурсанд, ки дар дунё чӣ қадар машаққатҳо кашида буданд ва дар баробари он

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٥٠

(1) Яъне, нишастгоҳҳои баланду зебо. Тафсири Саъдӣ 1/ 702

(2) Ибни Касир мегӯяд: «Саҳеҳтарин қавл, қавли Муҷоҳид аст, ки мурод аз (ғавл) дарди шикам мебошад»

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 702

Аллоҳ ба онҳо ҷаннатро арзонӣ кардааст. Ва ин намоёнгари айшу ишрати комили онҳо дар биҳишт аст.(1)

**51.** Яке аз ҷаннатиҳо гӯяд: «Маро дар дунё ҳамнишини кофире буд,

قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٞ ﴿٥١﴾

**52.** ки ба ман мегуфт: «Оё ту аз гурӯҳи онҳое ҳастӣ, ки рӯзи баъсро тасдиқ мекунанд?

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Оё он гоҳ, ки мурдему хоку устухон шудем, зинда мешавему ҷазоямон медиҳанд?»

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Гӯяд ин мӯъмини ҷаннатӣ ба шариконаш: Оё шумо мебинед бошишгоҳи он ҳамнишини манро?

قَالَ هَلۡ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Пас худаш аз боло бингарист ва ӯро(2) дар миёни оташи дӯзах дид.

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ﴿٥٥﴾

**56.** Гӯяд мӯъмин ба он мункири баъс: «Ба Аллоҳ савганд, наздик буд, ки маро ба ҳалокат афканӣ.

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرۡدِينِ ﴿٥٦﴾

**57.** Ва агар неъмати (роҳнамоии) Парвардигорам намебуд, ман низ ҳамроҳи ту дар азоб мебудам.

وَلَوۡلَا نِعۡمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ﴿٥٧﴾

(1) Тафсири ибни Касир 7\15

(2) Он ҳамнишини кофирро. Тафсири Бағавӣ 7/ 41

**58.** Оё мо баъд аз даромаданамон ба ҷаннат дар ҳақиқат ҷовидон мемонем, пас моро марге нест?,

أَفَمَا نَحۡنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨

**59.** ҷуз он марги нахустин дар дунё? Ва баъди даромаданамон ба ҷаннат дигар моро азоб намекунанд!?

إِلَّا مَوۡتَتَنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩

**60.** Ҳароина, ин аст комёбии бузург![1]

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٠

**61.** Барои чунин неъмат ва подоши бузург, бояд амалкунандагон дар дунё амал кунанд, то бирасанд ба он дар охират.

لِمِثۡلِ هَٰذَا فَلۡيَعۡمَلِ ٱلۡعَٰمِلُونَ ٦١

**62.** Оё барои пазирои ин ҳама неъматҳои биҳишти ҷовидонӣ беҳтар аст ё дарахти заққум (дарахтест бадбӯ ва талх дар ҷаҳаннам)?[2]

أَذَٰلِكَ خَيۡرٞ نُّزُلًا أَمۡ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢

**63.** Ҳамоно Мо он дарахтро барои уқубати ситамкорон падид овардаем.[3]

إِنَّا جَعَلۡنَٰهَا فِتۡنَةٗ لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣

**64.** Ҳамоно дарахтест, ки аз қаҳри ҷаҳаннам мерӯяд

إِنَّهَا شَجَرَةٞ تَخۡرُجُ فِيٓ أَصۡلِ ٱلۡجَحِيمِ ٦٤

(1) Тафсири Табарӣ 21\51

(2) Тафсири Бағавӣ 7/ 42

(3) Ё, ки мо онро танҳо озмуни ситамкорон қарор кардаем, ки вуҷуди онро дар дунё инкор мекунанд. Баъди нузули ин оят кофирон гуфтанд: Дар дӯзах чи тавр дарахт мерӯяд, оё оташ онро намесӯзонад.Тафсири Табарӣ 21/ 53

طَلۡعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥

**65.** меваааш зиштрӯй монанди сари шайётин аст,

فَإِنَّهُمۡ لَأٓكِلُونَ مِنۡهَا فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٦٦

**66.** пас дӯзахиён аз он мехӯранд ва шикам пур месозанд.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمۡ عَلَيۡهَا لَشَوۡبٗا مِّنۡ حَمِيمٖ ٦٧

**67.** Баъд аз болои он, ҳаройина омезае аз оби сӯзон менӯшанд (яъне, баъди хӯрдани меваи Заққум аз болои он маҷбуран оби ифлосу сӯзоне нӯшонида мешаванд).[1]

ثُمَّ إِنَّ مَرۡجِعَهُمۡ لَإِلَى ٱلۡجَحِيمِ ٦٨

**68.** Сипас бозгашташон, албатта ба ҷаҳаннам аст.

إِنَّهُمۡ أَلۡفَوۡاْ ءَابَآءَهُمۡ ضَآلِّينَ ٦٩

**69.** Ҳароина, онҳо падарони худро пеш аз худ гумроҳ ва мушрик ёфтанд.

فَهُمۡ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ يُهۡرَعُونَ ٧٠

**70.** Пас онҳо ба дунболи падаронашон шитобон ронда мешаванд.

وَلَقَدۡ ضَلَّ قَبۡلَهُمۡ أَكۡثَرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٧١

**71.** Ва ба таҳқиқ пеш аз қавмат эй Паёмбар бештари пешиниён гумроҳ буданд.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢

**72.** Ва ҳамоно Мо расулони бимдиҳандае дар миёнашон фиристодем, пас кофир шуданд.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣

**73.** Пас, бингар (таммул кун), ки саранҷоми он бимёфтагон чӣ гуна буд? Ҳамоно ҳама кофир шуданд, пас азоб

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 55

карда шуданд ва барои мардум ибрате шуданд.[1]

**74.** Ҷуз бандагони мухлиси Аллоҳ, ки онҳоро ба сӯи имон ва тавҳид барои худаш холис гардонидааст! Пас онҳо наҷот ёфтагонанд.[2]

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٧٤

**75.** Ва ҳамоно паёмбарамон Нӯҳ моро нидо кард то ӯро пирӯзӣ бар қавмаш диҳем, пас Мо хуб қабулкунандаи дуъоем.

وَلَقَدۡ نَادَىٰنَا نُوحٞ فَلَنِعۡمَ ٱلۡمُجِيبُونَ ٧٥

**76.** Ӯ ва мӯъминони ҳамроҳашро аз озори мушрикон ва аз ғарқ шудан ва тӯфони бузург наҷот додем.[3]

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77.** Ва танҳо фарзандони ӯро баъди ғарқшудани қавмаш боқӣ гузоштем.

وَجَعَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلۡبَاقِينَ ٧٧

**78.** Ва барои ӯ дар миёни наслҳои баъдина номи неке боқӣ гузоштем.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٧٨

**79.** Салом ва эминӣ бар Нӯҳ бод дар миёни ҷаҳониён[4].

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٖ فِي ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٩

**80.** Ҳароина, Мо ин гуна некӯкоронро мисли подоши Нӯҳ подош медиҳем.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 57

(2) Тафсири Табарӣ 21\58

(3) Яъне, аз ғарқ шудан.Тафсири Бағавӣ 7/ 43

(4) Яъне, ҳамеша бар ӯ санои нек мегӯянд ва барои ӯ дуъо карда ва дуруду раҳмат мефиристанд ва аз бадӣ ёд кардан ҳамеша дур мебошанд. Тафсири Бағавӣ 7\44

**81.** Ҳароина, Нӯҳ аз бандагони содиқ ва амалкунанда ба амрҳои Аллоҳ буд.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Сипас дигаронро дурӯғбаровардагонро бо тӯфон ғарқ сохтем. Ҳеҷ касе аз онҳо боқӣ намонд.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ҳароина, Иброҳим аз пайравон ва миллати Нӯҳ буд.

۞ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾

**84.** Он гоҳ ки бо дили холӣ аз эътиқодҳои ботил ва ахлоқи бад рӯй ба сӯи Парвардигораш овард.

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾

**85.** Чун ба падараш ва қавмаш гуфт: Чиро мепарастед?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Оё ба ҷои Аллоҳи якто маъбуди дурӯғинро мехоҳед ва парастиши Аллоҳи ягонаро тарк мекунед?

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Пас ба Парвардигори ҷаҳониён чӣ гумон доред?[1]»

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Пас Иброҳим нигоҳе ба ситорагон кард, то узре пазирад, ки ҳамроҳи қавмаш ба идгоҳашон наравад.

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٨﴾

**89.** Пас гуфт: «Ҳароина, ман беморам.

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾

**90.** Пас аз ӯ рӯй гардониданд ва бозгаштанд.

فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾

---

(1) Яъне, гумони шумо барои ҷазо гирифтанатон аз Аллоҳ ба сабаби ширкатон чист? Тафсири Табарӣ 21/ 63

**91.** Пас шитобон ва пинҳон назди бутонашон омад ва (аз тариқи истеҳзо) гуфт: Чизе аз ин таъомҳое, ки барои шумо пешкаш кардаанд, намехӯред?[1]

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٩١

**92.** Шуморо чи шудааст, ки сухан намегӯед ва ҷавоб намедиҳед?

مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

**93.** Пас мутаваҷҷеҳ шуд бар бутҳо ва мезад онҳоро бо дасти рост: то исбот кунад хато будани ибодати онҳоро.

فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣

**94.** Қавмаш шитобону ғазабнок наздаш омаданд.

فَأَقۡبَلُوٓاْ إِلَيۡهِ يَزِفُّونَ ٩٤

**95.** Гуфт (Иброҳим ба қавмаш): «Оё бутҳоеро, ки худ метарошед бо дастонатон, мепарастед ва тарк мекунед ибодати Парвардигоре, ки шуморо халқ кардааст?

قَالَ أَتَعۡبُدُونَ مَا تَنۡحِتُونَ ٩٥

**96.** Ва Аллоҳ офаридааст шуморо ва ҳар чизеро, ки шумо месозед.[2]

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ وَمَا تَعۡمَلُونَ ٩٦

**97.** Пас вақте ки ҳуҷҷат бар зидди онҳо барпо шуд, роҳи зӯриро пеш гирифта гуфтанд: «Барои Иброҳим биное созед ва ӯро дар оташ андозед».

قَالُواْ ٱبۡنُواْ لَهُۥ بُنۡيَٰنٗا فَأَلۡقُوهُ فِي ٱلۡجَحِيمِ ٩٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/66

(2) Тафсири Бағавӣ 7\45

**98.** Пас қавми Иброҳим хостанд, барои ӯ макру ҳилае кунанд. Пас сохтем мушриконро поёнтару мағлубтар. Ва гардонид Аллоҳ ҳилаашонро бар зидди худашон ва оташро барои Иброҳим сард гардонид.[1]

فَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٩٨

**99.** Ва гуфт Иброҳим: «Ҳароина, ман ба сӯи Парвардигорам аз сарзамини қавми худ баромада ба ҷое меравам, ки имконият меёбам ибодат кардани Парвардигорамро. Ӯ маро ба сӯи хубиҳои динам ва дунёям роҳнамоӣ хоҳад кард.[2]

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٩٩

**100.** Эй Парвардигори ман, маро фарзанди солеҳ ато кун!»

رَبِّ هَبۡ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠٠

**101.** Пас, ӯро ба писари бурдбор мужда додем.[3]

فَبَشَّرۡنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٖ ١٠١

**102.** Пас чун фарзандаш Исмоил ба синне расид, ки бо падари худ кору кӯшиш тавонад кард, гуфт (падар ба писараш): «Эй писаракам, ҳароина, дар хоб дидаам, ки туро, бе шубҳа, забҳ мекунам. Бингар, ки чӣ меандешӣ» Гуфт (Исмоил )

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعۡيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلۡمَنَامِ أَنِّيٓ أَذۡبَحُكَ فَٱنظُرۡ مَاذَا تَرَىٰۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفۡعَلۡ مَا تُؤۡمَرُۖ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٠٢

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 71

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 71

(3) Яъне, Исмоил алайҳиссалом, ки дар калонсолиаш бурдбор мешавад. Тафсири Бағавӣ 7/ 46

«Эй падар, ба ҳар чӣ фармон шудаӣ дар мавриди забҳи ман амал кун, ки агар Аллоҳ бихоҳад, маро аз собирон хоҳӣ ёфт».

فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ١٠٣

**103.** Чун ҳар ду ба амри Аллоҳ таслим шуданд ва Иброҳим писарашро барои забҳ ба пешонӣ хобонид,

وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤

**104.** Мо дар он ҳолати вазнин нидояш кардем: «Эй Иброҳим,

قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥

**105.** ҳамоно кардӣ он кореро, ки ба он амр шудӣ ва хобатро ба ҳақиқат пайвастӣ». Ва мо, ҳароина, некӯкоронро чунин подош медиҳем. Чунон ки туро подош додем, пас онҳоро аз сахтиҳои дунё ва охират мераҳонем.[1]

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦

**106.** Албатта, ин моҷаро (яъне, фармони Мо ба ту, ки қурбонӣ кунӣ писаратро) озмоиши вазнине буд, ки қуввати имонатро ошкор кард.[2]

وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ١٠٧

**107.** Ва Исмоилро бо гӯсфанди[3] бузургҷусса бозхаридем.

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 78

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 706

(3) Аллоҳ таъоло аз осмон гӯсфанди фарбеҳ ва бузургҷуссаро барои Иброҳим алайҳиссалом фурӯ фиристод ва Иброҳим онро дар ивази фарзандаш Исмоил забҳ кард. Тафсири Саъдӣ 1/ 706

**108.** Ва номи неки Ибоҳимро барои наслҳои баъд боқӣ гузоштем.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ۝١٠٨

**109.** Салом[1] аз ҷониби Аллоҳ бар Иброҳим!

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ۝١٠٩

**110.** Мо некӯкоронро инчунин подош медиҳем. Чунон ки Иброҳимро барои итоъат ва ба ҷо овардани амрамон подош додем!

كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ۝١١٠

**111.** Ҳароина, ӯ аз бандагони мӯъмини Мо буд.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ۝١١١

**112.** Ва Иброҳимро ба таваллуди писараш Исҳоқ, ки паёмбар ва аз ҷумлаи солеҳон буд мужда додем.

وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ۝١١٢

**113.** Ва бар ӯ ва бар Исҳоқ баракат додем ва аз фарзандонашон баъзе некӯкор (фамонбардори Аллоҳ) ҳастанд ва баъзе ошкоро бар худ ситам кардаанд, (яъне кофир шудаанд).[2]

وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ مُبِينٞ ۝١١٣

**114.** Ва ҳамоно Мо ба Мӯсо ва Ҳорун паёмбарӣ ва рисолатро инъом кардем.

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ۝١١٤

**115.** Он дуро ва мардумашонро аз ранҷи бузург[3] наҷот бахшидем.

وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ۝١١٥

(1) Мурод аз ин дуъоест: Аз ҳама офатҳо саломат монад ва барояш сано ва ситоиши нек бод. Тафсири Табарӣ 21\91

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 706

(3) Яъне, аз ғуломӣ ва ғарқ. Тафсири Табарӣ 21/ 93

**116.** Ва ононро ёрӣ додем, пас бар Фиръавн пирӯз шуда ғалаба карданд.

وَنَصَرۡنَٰهُمۡ فَكَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٦

**117.** Ва ба ҳардуяшон Китоби равшангар (Таврот)[1] додем.

وَءَاتَيۡنَٰهُمَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلۡمُسۡتَبِينَ ١١٧

**118.** Ва ба ҳардуяшон роҳи ростро[2] ҳидоят кардем.

وَهَدَيۡنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١١٨

**119.** Ва номи некашонро дар наслҳои баъд боқӣ гузоштем.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِمَا فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١١٩

**120.** Салом аз ҷониби Аллоҳ бар Мӯсо ва Ҳорун!

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

**121.** Ҳароина, Мо бандагони некӯкорамонро инчунин подош медиҳем, чунон ки Мӯсо ва Ҳорунро подоши неку додем!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢١

**122.** Ҳароина, он ду аз бандагони мӯъмини Мо буданд.

إِنَّهُمَا مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٢٢

**123.** Ва ҳароина, бандаамон Илёс аз зумраи паёмбарон буд.

وَإِنَّ إِلۡيَاسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٢٣

**124.** Ба мардуми худ ба бани Исроил гуфт: «Аз Аллоҳ битарсед ва ба Ӯ чизеро ширк наёред!

إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125.** Оё Баълро (номи бут) парастиш мекунед ва парастиши Аллоҳ, беҳтарини офаринандагонро тарк мекунед?

أَتَدۡعُونَ بَعۡلٗا وَتَذَرُونَ أَحۡسَنَ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٢٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 93

(2) Яъне, дини Ислом, ки тамоми паёмбарон ба ин дин фиристонида шудаанд.

**126.** Ва Аллоҳро, ки Парвардигори (офаридагори) шумо ва Парвардигори падарони пешинаи шумост».

ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Пас, қавмаш Илёсро дурӯғ бароварданд, пас албатта Аллоҳ онҳоро рӯзи қиёмат барои ҳисобу иқоб ҷамъ меоварад.

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Магар бандагони мухлиси Аллоҳ, ки динашонро барои Аллоҳ холис сохтанд, пас ҳамоно онҳо наҷотёфтагонанд аз азобаш![1]

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Ва номи неки ӯро дар наслҳои баъдӣ боқӣ гузоштем.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Салом аз ҷониби Аллоҳ бар Илёс!

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Ҳароина, Мо бандагони некӯкорамонро инчунин подош (мукофот) медиҳем, чунон ки Илёсро бар итоъаткориаш подоши нек додем!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ҳароина, ӯ аз бандагони мӯъмини Мо буд.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Ва ҳароина, Лутро ихтиёр кардем, пас ӯро аз паёмбарон гардонидем.

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\707

**134.** Он ҳангом, ки ӯ ва тамоми аҳлашро аз азоб наҷот додем.

إِذۡ نَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٣٤

**135.** Магар пиразане, ки ҳамсари Лут буд ӯро бо ҳамроҳи қавмаш ҳалок кардем.[1]

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٣٥

**136.** Сипас қавми кофири боқимондаашро ҳалок кардем.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٣٦

**137.** Ва шумо (эй аҳли Макка) гузар мекунед ба ҷою масканҳои қавми Лут дар вақти субҳ, ки осори азоб дар онҳо мавҷуд аст.

وَإِنَّكُمۡ لَتَمُرُّونَ عَلَيۡهِم مُّصۡبِحِينَ ١٣٧

**138.** Ва низ шабона гузар мекунед ҳангоми рафту омаданатон ба сӯи Шом. Оё оқилона намеандешед? Пас битарсед мабодо, ки мусибати онҳо ба сари шумо ҳам наояд.[2]

وَبِٱلَّيۡلِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٣٨

**139.** Ва ҳароина, бандаамон Юнусро ихтиёр кардем ва гардонидем ӯро аз зумраи паёмбарон.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٩

**140.** Онгоҳ, ки бар қавми худ ғазаб карда ба сӯи киштии пурбор гурехт,[3]

إِذۡ أَبَقَ إِلَى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١٤٠

**141.** Мавҷ аз ҳар тараф киштиро иҳота кард. Пас қуръа заданд аҳли киштӣ то, ки бори

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١

---

(1) Зеро, ки ҳамсари Лут кофира буд. Тафсири Саъдӣ 1/ 707

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 105

(3) Юнус алайҳиссалом ба қавмаш ғазаб карда аз деҳааш хориҷ шуда ба сӯи киштие, ки пур аз одам ва матоъ буд, гурехт. Тафсири Саъдӣ 1\707

киштиро сабук кунанд ва киштӣ ғарқ нашавад. Ва Юнус дар қуръа мағлуб шуд. Ва ӯро ба баҳр партофтанд.[1]

فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢

**142.** Пас моҳӣ ӯро фурӯ бурд ва ӯ дар ҳоле, ки лоиқи сарзаниш буд[2].

فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣

**143.** Пас агар ибодатҳои пешинааш ва амалҳои шоистааш, ки пеш аз воқеъ шуданаш дар шиками моҳӣ ва тасбеҳаш намебуд,[3]

لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤

**144.** албатта то рӯзи қиёмат дар шиками моҳӣ боқӣ мемонд.

۞فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٞ ١٤٥

**145.** Пас дар ҳолати хастагиву бемориаш Мо ӯро аз даҳони моҳӣ ба замини хушку бе дарахт партофтем.

وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ١٤٦

**146.** Ва бар болои сараш ниҳоле аз навъи кадуе рӯёнидем то дар сояи он баҳра барад.

وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ١٤٧

**147.** Ва ӯро ба пайғамбарӣ ба ҷамъияти сад ҳазорнафара ва ё бештар фиристодем.

فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ١٤٨

**148.** Пас онҳо имон оварданд ва амал карданд ба он чизе, ки ӯ оварда буд, пас то аҷалашон расидан онҳоро ба ҳаёташон баҳраманд сохтем.

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 707

(2) Зеро, ки қавмашро партофта рафт. Тафсири Саъдӣ 1/ 707

(3) Тасбеҳи Юнус алайҳиссалом дар шиками моҳӣ ин буд "Ла илоҳа илло анта субҳонака инний кунту мина-з-золимин" Тафсири Бағавӣ 6/ 70

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَلِرَبِّكَ ٱلۡبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلۡبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

**149.** Пас (эй Паёмбар) аз қавмат бипурс: Чӣ гуна барои Аллоҳ духтаронро ихтиёр карданд, ки худ духтарро барои худ раво намебинед ва барои худ писаронро раво мебинанд?[1]

أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ﴿١٥٠﴾

**150.** Аз онҳо бипурс: Оё вақте ки Мо малоикаро зан меофаридем, онҳо ҳозир буданд?

أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾

**151.** Огоҳ бош, ки ҳароина, аз дурӯғгӯияшон аст, ки мегӯянд:

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٥٢﴾

**152.** «Аллоҳ соҳиби фарзанд аст». Ва ҳароина, дурӯғ мегӯянд, зеро мегӯянд чизеро, ки намедонанд.

أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

**153.** Оё Аллоҳ духтаронро бар писарон ихтиёр кардааст?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Шуморо чист? Чӣ гуна ҳукм мекунед, ки духтарон аз они Аллоҳ ва писарон аз они шумо бошанд. Ҳол он, ки духтаронро шумо барои худ розӣ намешавед.[2]

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Оё намеандешед, ки ҷоиз нест ва ҳам лоиқ нест, ки Аллоҳро фарзанде бошад? Поку бузург аст Аллоҳ аз ин ҳама гуфтаҳо.

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\708

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 119

| | |
|---|---|
| **156.** Ё бар даъвои дӯруғини худ далели равшане доред? | أَمۡ لَكُمۡ سُلۡطَٰنٞ مُّبِينٞ ﴿١٥٦﴾ |
| **157.** Агар шуморо ҳуҷҷате аст дар китобе аз назди Аллоҳ, пас китобатонро биёваред. Агар шумо ростгӯй бошед?[1] | فَأۡتُواْ بِكِتَٰبِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿١٥٧﴾ |
| **158.** Мушрикон миёни Аллоҳу малоикаҳо хешовандиро муқаррар карданд ва мегуфтанд, ки фariштагон духтарони Аллоҳ ҳастанд ва ҳамоно малоикаҳо медонанд, ки албатта мушрикон рӯзи қиёмат барои азоб ҳозиркардашудагонанд[2] | وَجَعَلُواْ بَيۡنَهُۥ وَبَيۡنَ ٱلۡجِنَّةِ نَسَبٗاۚ وَلَقَدۡ عَلِمَتِ ٱلۡجِنَّةُ إِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ﴿١٥٨﴾ |
| **159.** Аз он васф, ки кофирон мекунанд, Аллоҳ пок аст, | سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٥٩﴾ |
| **160.** вале бандагони мухлиси Аллоҳ, сифат намекунанд Ӯро, магар ба он сифатҳое, ки лоиқи бузургии Ӯст. | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿١٦٠﴾ |
| **161.** Пас албатта, шумо эй мушрикон ва бутоне, ки ба ғайри Аллоҳ мепарастед, | فَإِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ ﴿١٦١﴾ |
| **162.** Ҳаргиз наметавонед касеро бо фитна гумроҳ кунед, | مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٢﴾ |
| **163.** магар он касро, ки (ба сӯи куфру ситамаш) моил бошад ба оташи сӯзони ҷаҳаннам медарояд.[3] | إِلَّا مَنۡ هُوَ صَالِ ٱلۡجَحِيمِ ﴿١٦٣﴾ |

(1) Тафсири Табарӣ 21/120

(2) Тафсири Табарӣ 21/122

(3) Тафсири Саъдӣ 1/708

**164.** (Гуфтанд фариштаҳо): «Ва албатта ҳар касе аз мо ҷое муъайяне дорад дар осмон.[1]

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٞ مَّعۡلُومٞ ١٦٤

**165.** Ва албатта, мо дар ибодати Аллоҳ сафкашандагонем.

وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥

**166.** Ва албатта, мо тасбеҳгӯяндагонем.[2]

وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡمُسَبِّحُونَ ١٦٦

**167.** Ва кофирони Макка пеш аз паёмбарии ту пайваста) мегуфтанд:

وَإِن كَانُواْ لَيَقُولُونَ ١٦٧

**168.** Агар назди мо ҳам ба мисли умматони гузашта китоб[3] ва паёмбаре меомад.

لَوۡ أَنَّ عِندَنَا ذِكۡرٗا مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦٨

**169.** Албатта, мо ҳам аз бандагони ихлосёфтаи Аллоҳ мешудем ва бе шак парастишамонро барои Ӯ холис месохтем ва дар имонамон содиқ мебудем.[4]

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٩

**170.** Вале чун бузургтарини паёмбарон Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба онҳо китоби Қуръонро овард, ба он кофир шуданд. Пас ба зудӣ хоҳанд донист чи азобе барои онҳост дар охират.[5]

فَكَفَرُواْ بِهِۦۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ١٧٠

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7/63

(2) Яъне, Аллоҳро пок мешуморем аз ҳама чизҳое, ки лоиқи Ӯ нест.

(3) Чун Таврот ва Инҷил фиристода мешуд.

(4) Тафсири Саъдӣ 1/708

(5) Тафсири Табарӣ 21/130

**171.** Ва ба ростӣ калимаи Мо[1] барои бандагони фиристодаи Мо аз пеш дар Лавҳи Маҳфуз содир шудааст,

وَلَقَدۡ سَبَقَتۡ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧١

**172.** ки албатта, онҳо дар дунёву охират нусрат дода мешаванд.

إِنَّهُمۡ لَهُمُ ٱلۡمَنصُورُونَ ١٧٢

**173.** Ва ҳароина, лашкарони Мо бар душманонашон бо ҳуҷҷату қувват ғолибанд.[2]

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ١٧٣

**174.** Пас (эй Расул), то муддате аз он саркашон рӯй гардон, ки онҳо ҳақро қабул накарданд ва барояшон мӯҳлат бидеҳ, ки ҷуз азоби Аллоҳ чизе боқӣ намондааст.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٤

**175.** Ва бингар ва муроқиб бош чӣ азобе ба сарашон ояд. Пас онҳо низ хоҳанд дид чӣ азоби Аллоҳ ба сарашон меояд. [3]

وَأَبۡصِرۡهُمۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٥

**176.** Оё азоби Моро эй Паёмбар ба шитоб металабанд?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ١٧٦

**177.** Пас чун фуруд ояд азоби Мо ба онҳо, пас чӣ бомдоди баде хоҳанд дошт.

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمۡ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٧

**178.** Ва аз онҳо то муддате, ки азоби Аллоҳ ба сарашон ояд рӯй бигардон.

وَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٨

---

(1) Мурод аз ин калима: комёбӣ ва пирӯзӣ аст, ки Аллоҳ таъоло ба паёмбаронаш ваъда додааст.

(2) Тафсири Бағавӣ 7\64

(3) Тафсири Табарӣ 21/ 132

**179.** Ва бингар, пас зуд аст, ки мебинанд чӣ азобу хорие ба сарашон меояд.[1]

وَأَبۡصِرۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٩

**180.** Муназзаҳу пок аст Парвардигори ту аз ҳар чӣ ба васфи Ӯ тӯҳматгарон мегӯянд!

سُبۡحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلۡعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٨٠

**181.** Ва салом ва дуруду эминӣ бод ба тамоми паёмбарон.

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٨١

**182.** Ва сипосу ситоиш хос аз они Аллоҳе аст, ки Парвардигори ҷаҳониён аст.

وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٢

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 133

## Сураи Сод



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 88 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Сод.(1) Аллоҳ савганд ёд мекунад ба Қуръони бузурги соҳиби панд, ки мардум аз бузургии қадри он дар ғафлатанд.

صٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ذِي ٱلذِّكۡرِ ١

2. Балки касоне, ки кофир шуданд дар саркашианд ва аз пазируфтани ҳақ дар ихтилофанд.(2)

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي عِزَّةٖ وَشِقَاقٖ ٢

3. Чӣ басо мардумеро, ки пеш аз он мушрикон ба ҳалокат расонидем. Ҳангоми нузули азоб онҳо тавбакунон фарёд баровარданд, вале он замон вақти наҷот набуд.(3)

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ٣

4. Ва кофирон дар таъаҷҷуб шуданд аз ин, ки бимдиҳандае аз миёни худашон баромад, ки онҳоро ба сӯи Аллоҳ даъват намояд ва аз азоби Ӯ бим намояд. Ва кофирон гуфтанд: «Ин паёмбар нест, балки ҷодугари дурӯғгуст.

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ٤

(1) Дар бораи ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гуфта шуд

(2) Тафсири Табарӣ 21\142

(3) Тафсири Ибни Касир 7\52

**5.** Оё ҳамаи маъбудонро як маъбуд қарор додааст? Ва ҳароина, он чизе ки ӯ овардааст ин чиз аҷибе аст?»

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ٥

**6.** Бузургонашон ба роҳи худ рафтанд ва қавми худро ба парастиши маъбудонашон ташвиқ намуда гуфтанд: «Биравед ва ба парастиши маъбудони хеш пойдорӣ кунед, ки ҳароина, ин Паёмбар, даъвате, ки ӯ мекунад чизе аст хосташуда, ки мехоҳад бар шумо бузург ва бартар бошад.[1]

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٞ يُرَادُ ٦

**7.** Мо ҳаргиз ин чунин сухане, ки ӯ даъват менамояд дар охирин ойин[2] нашунидаем, ин ҷуз дурӯғ ҳеҷ чизе нест.

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ٧

**8.** Оё аз миёни ҳамаи мо ваҳй махсус ба ӯ (Муҳаммад) нозил шудааст?» балки онҳо аз ваҳйи Ман дар шубҳаанд балки, ин суханро ба он сабаб гуфтаанд, ки ҳанӯз азоби моро начашидаанд. Пас агар азоби Ӯро мечашиданд ба гуфтани ин сухан ҷуръат намекарданд.[3]

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ عَذَابِ ٨

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\72

(2) Яъне гузаштагои мо ба ин гуна сухан моро даъват накардаанд.

(3) Тафсири Саъдӣ 1\710

**9.** Оё хазинаҳои раҳмати Парвардигори пирӯзманди бахшандаат дар назди онҳост, то ҳар касро, ки бихоҳанд аз он бидиҳанд, ё аз он маҳрум кунанд?[1]

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ ٱلْعَزِيزِ ٱلْوَهَّابِ ﴿٩﴾

**10.** Оё фармонравоии осмонҳову замин ва ҳар чӣ миёни он ду аст, аз они онҳост[2]? Пас, агар чунин аст бо асбоб ва ҳар василаҳои дигаре ба осмон боло раванд, то ба он чи ки мехоҳанд аз додан ва боздоштан, ҳукм намоянд[3].

أَمْ لَهُم مُّلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ فَلْيَرْتَقُوا۟ فِى ٱلْأَسْبَٰبِ ﴿١٠﴾

**11.** Он ҷо (шаҳри Макка) лашкарест ночиз аз чанд гурӯҳи шикастхӯрдаи ҷамъшуда.

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ ٱلْأَحْزَابِ ﴿١١﴾

**12.** Пеш аз онҳо қавми Нӯҳ ва Од ва Фиръавн соҳиби қуввати бузург, ки паёмбаронро дурӯғгӯ мебароварданд.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٢﴾

**13.** Ва низ қавми Самуд ва қавми Лут ва мардуми Айка[4] аз он ҷамоъатҳо буданд, ки паёмбаронро дурӯғ бароварданд.

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ﴿١٣﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\710

(2) Яъне, мушрикон

(3) Тафсири Бағавӣ 7\73

(4) Қавми Шуайб алайҳиссалом

**14.** Аз онон касе набуд, ки паёмбаронро дурӯғгӯ набароварда бошад, пас онҳоро азоби Ман воҷиб омад.[1]

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ١٤

**15.** Ва ин мушрикон, агар бар ширки худ пойдор истанд ҷуз бонги сахти маргборе интизорӣ надоранд, чунонки онро дигар таваққуфе набошад.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ مَّا لَهَا مِن فَوَاقٖ ١٥

**16.** Ва гуфтанд ба тариқи масхараомезӣ: «Эй Парвардигори мо, номаи аъмоли моро пеш аз фаро расидани рӯзи ҳисоб ба дасти мо бидеҳ!»

وَقَالُواْ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ١٦

**17.** Бар ҳарчӣ мегӯянд, сабр кун эй Расул ва аз бандаи Мо Довуди соҳиби қувватро ёд овар. Бегумон ӯ бисёр тавбакунанда ва ба хушнудии Аллоҳ руҷуъкунанда буд![2]

ٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلۡأَيۡدِۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

**18.** Ҳароина, Мо кӯҳҳоро ром кардем, кӯҳҳо дар шомгоҳу бомдодон бо ӯ тасбеҳ мегуфтанд.

إِنَّا سَخَّرۡنَا ٱلۡجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحۡنَ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِشۡرَاقِ ١٨

**19.** Ва низ паррандагон бар ӯ гирд меомаданд. Ҳама фармонбари ӯ буданд.

وَٱلطَّيۡرَ مَحۡشُورَةٗۖ كُلّٞ لَّهُۥٓ أَوَّابٞ ١٩

(1) Тафсири Табарӣ 21\160

(2) Ин оят барои дилбардорӣ ва тасаллоии Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам аст

**20.** Фармонравоияшро ба ҳайбат, қувват ва нусрат устуворӣ бахшидем ва ӯро ҳикмату фасоҳат дар сухан ато кардем.

وَشَدَدۡنَا مُلۡكَهُۥ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحِكۡمَةَ وَفَصۡلَ ٱلۡخِطَابِ ٢٠

**21.** Оё эй Расул хабари он шикояткунандагонро шунидаӣ, он гоҳ ки аз девори қаср ба масҷид даромаданд?

۞ وَهَلۡ أَتَىٰكَ نَبَؤُاْ ٱلۡخَصۡمِ إِذۡ تَسَوَّرُواْ ٱلۡمِحۡرَابَ ٢١

**22.** Ба назди Довуд дохил шуданд. Довуд аз даромадани онҳо тарсид. Гуфтанд: «Матарс, мо ду даъвогар ҳастем, ки яке бар дигаре ситам кардааст. Миёни мо ба дурустӣ доварӣ кун ва пой аз адолат берун манеҳ ва моро ба роҳи рост ҳидоят кун.

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنۡهُمۡۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ خَصۡمَانِ بَغَىٰ بَعۡضُنَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فَٱحۡكُم بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَلَا تُشۡطِطۡ وَٱهۡدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ٢٢

**23.** Яке аз он ду гуфт: Ҳароина, ин бародари ман аст. Ӯро наваду нӯҳ гӯсфанд аст ва маро як гӯсфанд. Мегӯяд: «Онро ҳам ба ман бидеҳ ва дар даъво ва ҳуҷҷати худ бар ман ғолиб омадааст».

إِنَّ هَٰذَآ أَخِي لَهُۥ تِسۡعٞ وَتِسۡعُونَ نَعۡجَةٗ وَلِيَ نَعۡجَةٞ وَٰحِدَةٞ فَقَالَ أَكۡفِلۡنِيهَا وَعَزَّنِي فِي ٱلۡخِطَابِ ٢٣

**24.** Довуд гуфт: «Албатта ӯ, ки гӯсфанди туро аз ту мехоҳад, то ба гӯсфандҳои хеш бияфзояд, бар ту ситам кардааст ва ҳароина, бисёре аз шарикон бар якдигар ситам мекунанд

قَالَ لَقَدۡ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعۡجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦۖ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡخُلَطَآءِ لَيَبۡغِي بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٞ مَّا هُمۡۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسۡتَغۡفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّۤ رَاكِعٗاۤ وَأَنَابَ ۩ ٢٤

магар касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд ва инҳо низ андак ҳастанд». Ва Довуд донист, ки ӯро озмудем. Пас, аз Парвардигораш омӯрзиш хост ва ба рукӯъ дарафтоду тавба кард.

**25.** Пас Мо ин хатояшро[(1)] бахшидем. Ҳароина, ӯро назди Мо наздики ва мақоми боло ва дар охират бозгашти некӯест.

فَغَفَرْنَا لَهُۥ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ٢٥

**26.** Эй Довуд, ҳароина, Мо туро дар замин ҷонишин сохтаем. Пас дар миёни мардум ба дурустӣ доварӣ кун ва аз пайи ҳавои нафс марав, ки туро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ месозад. Ҳароина, онон ки аз роҳи Аллоҳ каҷрав мешаванд, ба он сабаб, ки рӯзи ҳисобро фаромӯш кардаанд, ба азоби сахте гирифтор мешаванд.[(2)]

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ٢٦

**27.** Мо ин осмону замин ва он чиро, ки миёни онҳост, беҳуда наофаридаем. Ин гумони касонест, ки кофир шуданд. Пас, вой бар

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ٢٧

(1) Дар Қуръон чӣ гуна будани хатогии Довуд алайҳиссалом зикр нашудааст, чун ба зикри он ниёзе нест. Тафсири Саъдӣ 1\711

(2) Дар ин оят тавсия аст барои соҳибони амр, ки бо ҳақ ҳукм намоянд ва аз ҳақ берун нашаванд, вагарна аз роҳи ҳақ гумроҳ мешаванд.

кофирон, ки рӯзи қиёмат аз азоби оташ бархурдор мешаванд.

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

**28.** Оё касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, монанди фасодкунандагон дар замин қарор хоҳем дод? Ё парҳезгоронро чун гуноҳкорон қарор хоҳем дод? Чунин чиз дар ҳикмат ва ҳукми Аллоҳ лоиқ нест, балки мӯъминони парҳезгорро савоб медиҳад ва фасодкорони бадкорро азоб медиҳад.[1]

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾

**29.** Китобе аст пурбаракат, ки онро бар ту эй Расул нозил кардем, то дар оёташ бияндешанд ва ба роҳнамоии он амал намоянд ва хирадмандон бояд аз он панд гиранд.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾

**30.** Мо Сулаймонро бар Довуд бахшидем. Чӣ бандаи некӯе буд ва албатта ӯ бисёр ба тоъат ва хушнудии Аллоҳ руҷуъкунанда буд.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾

**31.** Ба ёд биёвар он гоҳ ки ба ҳангоми аср аспони тезрав, ба ӯ нишон дода шуд.

(1) Тафсири Саъдӣ 1\712

**32.** Пас гуфт Сулаймон: «Ҳароина, ман чунон шефтаи меҳри аспон шудам, ки аз зикри Павврвардигорам бехабар гаштам, то офтоб дар пардаи ғуруб пӯшида шуд, (яъне намози аср қазо шуд),

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن ذِكۡرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢

**33.** он аспони нишондодаро назди ман бозгардонед». Пас, шурӯъ ба даст кашидан бар соқҳо ва гарданҳои онҳо кард.[1].

رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣

**34.** Мо Сулаймонро озмудем ва бар тахти ӯ ҷасадеро[2] афкандем сипас ӯ рӯй ба Аллоҳ овард ва тавба кард.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا سُلَيۡمَٰنَ وَأَلۡقَيۡنَا عَلَىٰ كُرۡسِيِّهِۦ جَسَدٗا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤

**35.** Гуфт: «Эй Парвардигори ман, маро бибахш ва маро махсус мулке ато кун ва пас аз ман касе сазовори он набошад, ки ҳароина, ту бисёр бахшояндаӣ».

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَهَبۡ لِي مُلۡكٗا لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٣٥

**36.** Пас, бодро роми ӯ кардем, ки ба нармӣ ҳар ҷо, ки мехост, ба фармони ӯ мерафт.

فَسَخَّرۡنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦ رُخَآءً حَيۡثُ أَصَابَ ٣٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/196

(2) Он ҷасад писарбачаи норасе буд, ки яке аз ҳамсаронаш ба дунё оварда буд. Ин дар он замоне буд, ки ӯ қасам хӯрда буд, ки ба ҳама ҳамсарони худ наздик шавад ва онҳо ҳар якеашон ҷанговаре таваллуд кунанд, то дар роҳи Аллоҳ биҷанганд, вале “иншо Аллоҳ” нагуфт. Магар онҳо якеашон писарбачаи норасое таваллуд кард.

**37.** Ва низ шайтонҳоро, ки ҳам бинокор буданду ҳам ғавос[1] роми ӯ кардем.

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٖ وَغَوَّاصٖ ٣٧

**38.** Ва низ гурӯҳе дигарро, ки ҳама баста дар занҷири ӯ буданд.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٣٨

**39.** Ин мулк ва фармонравоии азим, атои беҳисоби Мост, ба ҳар кас хоҳӣ онро бидеҳ ва хоҳӣ нигаҳ дор, ки туро дар ин бора ҳисобу китоб карда намешавад.

هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمۡنُنۡ أَوۡ أَمۡسِكۡ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٩

**40.** Бегумон барои Сулаймон назди Мо дар охират наздикӣ ва бозгашти некӯст.

وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٠

**41.** Ва эй Расул аз бандаи Мо Аюб ёд кун, он гоҳ, ки Парвардигорашро нидо дод, ки ҳароина, маро шайтон ба ранҷу азоб афкандааст.

وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١

**42.** Пас ба ӯ гуфтем: Поятро дар замин бикӯб: Ин обест барои шифо, то ба он шустушӯй кунӣ ва сард аст барои нӯшидан[2].

ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ٤٢

**43.** Ва ба ӯ хонаводааш ва ҳамчанди он аз дигар ёронро аз фарзандону наберагон ато кардем ва ин худ раҳмате аз Мо буд ва барои

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٤٣

(1) Яъне фурӯраванда буданд ба қаъри дарёву баҳрҳо барои берун овардани дурру марҷон

(2) Аюб алайҳиссалом шустушуй кард ва нӯшид, дар ҳол аз тамоми дардҳои зоҳириву ботинӣ шифо ёфт. Тафсири Ибни Касир 7\74

хирадмандон андарз ва панде бошад.

وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ٤٤

**44.** Ва ба ӯ гуфтем: «Дастае аз химчаҳои борикро ба даст гир ва бо он занатро бизан ва савганди хешро машикан[1]». Ӯро (Аюбро) бандаи собире ёфтем. Чӣ некӯ бандае буд (Аюб)! Ҳароина, ӯ ба тоъати Парвардигораш бисёр руҷӯъкунанда буд.

وَٱذۡكُرۡ عِبَٰدَنَآ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ أُوْلِي ٱلۡأَيۡدِي وَٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٥

**45.** Эй Расул бандагони Моро Иброҳиму Исо ва Яъқуб, ки дорои қудрату тавоноӣ дар тоъат ва дорои биноӣ дар дин буданд, ба некӯӣ ёд кун!

إِنَّآ أَخۡلَصۡنَٰهُم بِخَالِصَةٖ ذِكۡرَى ٱلدَّارِ ٤٦

**46.** Ҳароина, Мо пок сохтем онҳоро барои хислати поке, ки он ёд кардани сарои охират аст. Пас барои дарёфт кардани он сарой итоъати Мо карданд ва мардумро ба сӯи он даъват намуданд.

وَإِنَّهُمۡ عِندَنَا لَمِنَ ٱلۡمُصۡطَفَيۡنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٧

**47.** Ва ҳароина, онҳо дар назди Мо баргузидагону неконанд.

وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٨

**48.** Ва эй Расул бандагони Моро Исмоил ва Ясаъ ва Зулкифлро ба некӯӣ ёд кун, ки ҳама аз зумраи неконанд.

---

(1) Муфассирон мегӯянд: Ҳамсари Аюб алайҳиссалом дар айёми бемории ҳамеша ӯро хидмат мекард, як бор дар хидмат кӯтоҳӣ намуд. Аюб алайҳиссалом хашмгин шуд ва савганд ёд кард, чун шифо ёбад ӯро сад тозиёна бизанад. Аллоҳ ӯро амр фармуд; ки дастаи хӯшаҳои хурмо, ки сад шоха дошта бошад, бигирад ва ӯро як зарба бизанад, ба сад зарба баробар мешавад. Тафсири Табарӣ 21\214

**49.** Ин Қуръон барои ту ва қавмат панде аст ва ҳароина, барои парҳезгорон бозгашти некӯест;

هَٰذَا ذِكۡرٞۚ وَإِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ لَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٩

**50.** биҳиштҳои ҷовидон, ки дарҳои он ба рӯяшон кушода аст.

جَنَّٰتِ عَدۡنٖ مُّفَتَّحَةٗ لَّهُمُ ٱلۡأَبۡوَٰبُ ٥٠

**51.** Дар он ҷо такя задаанд ва ҳаргуна меваву нӯшиданиҳои бисёре, ки бихоҳанд, металабанд.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدۡعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ وَشَرَابٖ ٥١

**52.** Ва назди онҳо ҳамсаронест ҳамсол, ки ҷуз ба шавҳарони хеш назар надоранд.

۞وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ أَتۡرَابٌ ٥٢

**53.** Ин аст, он чизҳое, ки барои рӯзи ҳисоб ба шумо эй парҳезгорон ваъда додаанд.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٥٣

**54.** Ҳароина, ин ризқи Мост барои шумо, ки онро ҳеҷ поёне нест.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزۡقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ٥٤

**55.** Ин (яъне, он чӣ зикр шуд, подоши парҳезгорон) аст. Ва бегумон, барои саркашон, ки дар куфру маъсият аз ҳад гузаштаанд, бадтарин бозгаштҳост.

هَٰذَاۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٖ ٥٥

**56.** Ва ҷаҳаннам аст ки, дар он ворид мешаванд, пас чӣ бад оромгоҳест, ки барои онҳо омода шудааст.

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَا فَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ٥٦

**57.** Ин азоб оби ҷӯшону чирк ва хунобаи дӯзахиёнро бояд бичашанд ва бинӯшанд.

هَٰذَا فَلۡيَذُوقُوهُ حَمِيمٞ وَغَسَّاقٞ ٥٧

**58.** Ва азобу шиканҷаҳое дигар аз ҳар навъ доранд.

وَءَاخَرُ مِن شَكۡلِهِۦٓ أَزۡوَٰجٌ ٥٨

**59.** Ҳангоме ки вориди ҷаҳаннам мешаванд, якдигарро дашном дода ва баъзеашон барои баъзе мегӯянд: Ин гурӯҳе аст, ки бо шумо ба ҷаҳаннам медароянд. Пас ҷавоб медиҳанд: Хушомадашон мабод, ки албатта, онҳо дохил шудагон ба оташ ҳастанд чуноне, ки мо дохил шудаем.

هَٰذَا فَوۡجٞ مُّقۡتَحِمٞ مَّعَكُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِهِمۡۚ إِنَّهُمۡ صَالُواْ ٱلنَّارِ ٥٩

**60.** Сипас гӯянд пайравон ба сарварон: «Балки, хушомад шуморо мабод. Шумо ин азобро пешопеш барои мо фиристода будед, чӣ бад ҷойгоҳест»

قَالُواْ بَلۡ أَنتُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِكُمۡۖ أَنتُمۡ قَدَّمۡتُمُوهُ لَنَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٦٠

**61.** Гӯянд гӯруҳи пайравон: «Эй Парвардигори мо, ҳар кас ин азобро пешопеш барои мо омода кардааст, азобашро дар оташ дучандон афзун кун!»

قَالُواْ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدۡهُ عَذَابٗا ضِعۡفٗا فِي ٱلنَّارِ ٦١

**62.** Ва гӯянд дӯзахиён ба ҳамдигар: «Чаро мардонеро, ки бо мо буданд дар дунё ва онҳоро аз зумраи бадкорон мешумурдем, акнун намебинем?

وَقَالُواْ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالٗا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلۡأَشۡرَارِ ٦٢

**63.** Оё онҳоро ба масхара мегирифтем, воқеъан мо иштибоҳ карда будаем ё ин,

أَتَّخَذۡنَٰهُمۡ سِخۡرِيًّا أَمۡ زَاغَتۡ عَنۡهُمُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٦٣

ки ҳамроҳи мо дар дузаханд, лекин аз назарҳо дур мондаанд?»

**64.** Албатта, ин гуфтугӯ ва ҷидоли аҳли ҷаҳаннам бо якдигар, қатъан рост аст ва дар вуқуъи он ҳеҷ шакке нест.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ ٱلنَّارِ ٦٤

**65.** Бигӯ эй Расул ба қавми худ: «Ҷуз ин нест, ки ман бимдиҳандае ҳастам, ки шуморо ба сабаби имон наоварданатон, аз омадани азоби Аллоҳ метарсонам ва ҳеҷ маъбуде ба ҷуз Аллоҳи яктои қаҳҳор нест, ки сазовори парастиш бошад, балки танҳо Ӯ таъоло сазовори парастиш аст.[1]

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٌ ۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٦٥

**66.** Ӯ, танҳо Парвардигори осмонҳову замин ва ҳар чӣ миёни онҳост. Ӯ таъоло пирӯзманду ғолиб аст, дар интиқоми душманонаш ва омӯрзанда аст, барои ҳар касе, ки аз гуноҳонаш тавба кунад ва ба сӯи хушнудии Парвардигораш руҷӯъ намояд».[2]

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٦٦

**67.** Бигӯ эй Расул ба қавми худ: «Ин Қуръон хабари бузурге аст,

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ٦٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\235

(2) Тафсири Саъдӣ 1\716

**68.** ки шумо аз нафъи он бехабареду рӯй мегардонед ва ба он амал намекунед.[1]

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ман аз сокинони олами боло (фариштагон) чун дар бораи офариниши Одам, ки бо якдигар ҷидол ва гуфтугӯ мекарданд, хабаре надорам[2].

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Танҳо аз он рӯй ба ман ваҳй мешавад, ки ман бимдиҳандае ошкор ҳастам, ки шуморо аз азоби Ӯ метарсонам ва шариъаташро барои шумо баён медорам».

إِن يُوحَىٰ إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Ёд кун эй Расул барояшон вақте, ки Парвардигорат ба фариштагон гуфт: «Ҳароина, ман башареро аз гил хоҳам офарид.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

**72.** Чун ҷасади ӯро бо пуррагӣ тамомаш кардам ва дар он аз рӯҳи худ дамидам, ҳама саҷдааш кунед»[3].

فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Пас ҳамаи фариштагон фармонро баҷо оварда саҷда карданд,

فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** ғайри Иблис, ки саркашӣ карду аз кофирон шуд.

إِلَّا إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٧٤﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\236

(2) Ин қисса дар ояти 30 уми сураи Бақара зикр шудааст

(3) Мурод аз ин саҷда саҷдаи ибодат ва таъзим нест, балки саҷдаи салом ва эҳтиром аст. Аллоҳ дар шариъати Ислом саҷда карданро барои ғайри Худ мутлақан ҳаром гардонд.

**75.** Аллоҳ гуфт: «Эй Иблис, чӣ чиз туро аз саҷда кардан дар баробари он чӣ Ман бо ду дасти худ офаридам, манъ кард? Оё такаббур бар Одам намудӣ ё аз ҷумлаи баландмартабагон бар Парвардигорат будӣ?»[1]

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسۡجُدَ لِمَا خَلَقۡتُ بِيَدَيَّۖ أَسۡتَكۡبَرۡتَ أَمۡ كُنتَ مِنَ ٱلۡعَالِينَ ٧٥

**76.** Гуфт: «Ман аз ӯ (Одам) беҳтарам. Маро аз оташ офаридаӣ ва ӯро аз гил ва оташ аз гил беҳтараст».

قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ٧٦

**77.** Гуфт Аллоҳ таъоло: «Пас аз ҷаннат берун шав, ки ба ростӣ ту рондашудаӣ.

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٧٧

**78.** Ва ҳароина, то рӯзи қиёмат лаънати Ман бар ту хоҳад буд».

وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٧٨

**79.** Иблис гуфт: «Эй Павpвардигори ман, маро то рӯзе, ки мардум аз қабрҳояшон аз нав зинда шаванд, мӯҳлат деҳ ва ҳалок насоз!»

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٧٩

**80.** Аллоҳ гуфт: «Пас, ҳароина, ту аз мӯҳлатёфтагонӣ,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٨٠

**81.** то он рӯзи замони муайян[2]».

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٨١

---

(1) Дар оят сифати ду дасти Аллоҳ бар ваҷҳе ки лоиқ ба зоти Ӯст, исбот шудааст

(2) Ва он рӯзест, ки ҳама мемиранд, касе ва чизе дар ин дунё боқӣ намемонад.

**82.** Иблис гуфт: «Ба иззати Ту савганд, ёд мекунам ки ҳароина, ҳамаи онҳоро гумроҳ кунам,

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٢

**83.** магар онҳое, ки аз бандагони мухлиси Ту бошанд ва дар паноҳи ту бошанд, гумроҳ карда натавонам».

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٨٣

**84.** Аллоҳ гуфт: «Ҳақ аст он чӣ мегӯям ва рост аст ва ҷуз ҳақ намегӯям,

قَالَ فَٱلۡحَقُّ وَٱلۡحَقَّ أَقُولُ ٨٤

**85.** ки албатта, ҷаҳаннамро аз ту ва фарзандонат ва аз ҳамаи пайравонат аз фарзандони Одам пур кунам».

لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٥

**86.** Бигӯ эй Расул барои мушрикони қавмат: «Ман аз шумо дар баробари расонидани ин дин музде наметалабам ва нестам аз онҳое, ки ба дурӯғ чизе аз худ мебофанд, балки пайравӣ мекунам он чи ки ба ман ваҳй гуфта мешавад[1]».

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

**87.** Ва ин Қуръон ҷуз панде барои мардуми ҷаҳон нест. Ва ҳамаи манфиатҳои динӣ ва дунявии ҷаҳониёнро ба онҳо ёдоварӣ менамояд.[2]

إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\103

(2) Тафсири Саъдӣ 1\717

**88.** Ва албатта, эй мушрикон хабари сидқи онро баъд аз муддате, ки Ислом ғолиб мешавад ва одамон гурӯҳ гурӯҳ дар он дохил мешаванд хоҳед донист. Ва инчунин вақте, ки азоб бар шумо фурӯд ояд.[1]

وَلَتَعۡلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعۡدَ حِينِۭ ﴿٨٨﴾

(1) Тафсири ибни Касир 7\83

## Сураи Зумар (Ҷамоъатҳо)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 75 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Нозил шудани ин китоб аз ҷониби Аллоҳи пирӯзмандест, ки бар душманонаш ғолиб ва дар тадбири халқаш ва аҳкомаш ҳаким аст.(1)

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Ҳароина, Мо ин китобро бар ту эй Расул нозил кардем, ки он ба ҳақиқат ва адолат амр менамояд. Пас, Аллоҳро бипараст ва тамоми дини худро барои Ӯ холис гардон!(2)

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

3. Огоҳ бош, ки дини холис ва пок аз ширк аз они Аллоҳ аст ва касоне, ки ба ҷои Аллоҳ дӯстон ва ёвароне гирифтаанд, мегӯянд: «Инҳоро аз он рӯ мепарастем, то моро ба Аллоҳи якто дар мартаба наздик созанд ва шафоъат расонанд. Ва ҳароина, Аллоҳ дар он чӣ аз ибодатҳояшон ихтилоф мекунанд, рӯзи қиёмат миёнашон доварӣ хоҳад кард ва ҳар якеро ҷазои муносиб хоҳад дод.

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ كَفَّارٞ ٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\248

(2) Тафсири Табарӣ 21\248

Ҳароина, Аллоҳ дурӯғгӯву носипосро ба роҳи рост ҳидоят намекунад.

**4.** Агар Аллоҳ мехост, ки барои худ фарзанде бигирад, аз миёни махлуқоти худ ҳар чиро, ки мехост, интихоб мекард. Аз ин нисбатҳо Аллоҳ пок аст ин, ки бар худ фарзанде бигирад. Ӯст Аллоҳи яктои бениёз, қаҳҳор аст, ки ҳама аз қаҳри Ӯ ба хорӣ сар фурӯ ниҳодаанд!

لَّوۡ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدٗا لَّٱصۡطَفَىٰ مِمَّا يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٤

**5.** Осмонҳову заминро ва он чӣ миёни онҳост барҳақ биёфарид. Шабро ба рӯз мепечад ва рӯзро бар шаб мепечад[(1)]. Ва офтобу моҳро ба нафъи бандагон ром гардонид ва ҳар як дар мадори худ то замони муайяне дар ҳаракатанд. Огоҳ бош, ки Ӯст пирӯзманд бар халқаш ва омӯрзанда аст, барои тавбакунандагон!

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيۡلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيۡلِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمًّىۗ أَلَا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ٥

**6.** Эй мардум, шуморо аз як тан биёфарид, ки ӯ Одам аст. Ва аз он як тан занашро Ҳавворо офарид. Ва бароятон аз чорпоён ҳашт ҷуфт биёфарид: (нару мода аз шутур, гов, гӯсфанд ва буз). Шуморо

خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۚ يَخۡلُقُكُمۡ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ خَلۡقٗا مِّنۢ بَعۡدِ خَلۡقٖ فِي ظُلُمَٰتٖ ثَلَٰثٖۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ٦

(1) Яъне, шаб меояд ва рӯз меравад ва рӯз меояд, шаб меравад.

дар шиками модаронатон дар чанд марҳала[1] дар даруни торикиҳои сегона[2] офариниш бахшид. Ин Аллоҳи якто, ки ҳама ин чизҳоро биёфарид, Парвардигори ҳақиқӣ ва маъбуди шумост. Фармонравоӣ дар дунёву охират аз они Ӯст. Аллоҳе барҳақ ҷуз Ӯ нест. Пас, чӣ гуна аз ибодати Вай ба сӯи парастиши дигарон баргардонда мешавед?[3]

**7.** Эй одамон, агар ба Парвардигори худ носипосӣ кунед, имон наоред ва аз паёмбараш пайравӣ накунед ҳароина, Аллоҳ аз шумо бениёз аст ва шумо ҳастед, ки ба Ӯ эҳтиёҷ доред ва носипосиро барои бандагонаш намеписандад. Меписандад, ки сипосгузор бошанд. Ва ҳеҷ кас бори гуноҳи дигареро бар дӯш намекашад. Бозгашти ҳамаи шумо назди Парвардигоратон аст. Ӯ шуморо аз корҳое, ки мекардед, огоҳ мекунад, Ӯ

إِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنكُمْ ۖ وَلَا يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلْكُفْرَ ۖ وَإِن تَشْكُرُوا۟ يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

(1) Дар марҳалаи аввал онро ба шакли нутфа, сипас ба хуни баста, сипас ба гӯштпора, сипас дар ӯ устухон меофаринад ва онгоҳ бар устухонҳо гӯшт мепӯшонад.

(2) Торикии шикам, торикии раҳм ва торикии бачадон

(3) Тафсири ибни Касир 7\87

ҳароина, ба он чӣ дар дилҳо мегузарад, огоҳ аст.

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ مِّنۡهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدۡعُوٓاْ إِلَيۡهِ مِن قَبۡلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦۚ قُلۡ تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

**8.** Чун ба одамӣ дарду ранҷе бирасад, ба Парвардигораш рӯй меоварад ва Ӯро бо дуъо мехонад, то ранҷу сахтиеро, ки бар ӯ фуруд омадааст дафъ кунад. Он гоҳ чун ба ӯ неъмате бахшад, ҳамаи он дуъоҳоро, ки пеш аз ин карда буд, аз ёд мебарад ва барои Аллоҳ ҳамтоёне қарор медиҳад, то мардумро аз роҳи Аллоҳ гумроҳ кунад. Бигӯ эй Расул барояш: «Андаке аз куфрат баҳраманд шав, то фаро расидани аҷалат, ки ҳароина, ту аз дӯзахиён хоҳӣ буд!»[1]

أَمَّنۡ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ سَاجِدٗا وَقَآئِمٗا يَحۡذَرُ ٱلۡأٓخِرَةَ وَيَرۡجُواْ رَحۡمَةَ رَبِّهِۦۗ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٩

**9.** Оё ин мушрике, ки ба куфри худ баҳраманд шудааст, беҳтар аст, ё он касе, ки дар вақтҳои шаб ба ибодат пардохта ё дар суҷуд аст ё дар қиём ва аз азоби охират метарсад ва ба раҳмати Парвардигораш умед дорад? Бигӯ: «Оё онҳое, ки медонанд ҳақиқати динро бо онҳое, ки намедонанд, аз дин чизеро баробаранд?» (Ҳаргиз баробар нестанд). Танҳо хирадмандон панд мегиранд

(1) Тафсири Саъдӣ 1\720

ва фарқи байни олимон ва ҷоҳилонро медонанд.[1]

**10.** Бигӯ (эй Паёмбар ин суханамро барои мӯъминон): «Эй бандагони Ман, ки имон овардаед, аз Парвардигоратон битарсед бо анҷомидани амрҳояш ва дур будан аз манъкардашудаҳояш. Барои онон, ки дар ҳаёти инҷаҳонӣ некӣ кардаанд, подоши нек аст, ки он ҷаннат аст. Ва замини Аллоҳ васеъ аст, пас ба он ҷое ҳиҷрат кунед, ки дар он Парвардигоратонро ибодат кунед ва битавонед дини худро барпо доред. Ҳақиқатан ба сабркунандагон муздашон пурра ва беҳисоб дода мешавад!»[2]

قُلْ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

**11.** Бигӯ эй Расул барои мардум: «Ҳароина, ман амр шудаам, ва низ касоне, ки пайрави ман ҳастанд то Аллоҳро бипарастам ва парастишро хоси Ӯ гардонам ва дар ибодаташ ба Ӯ касеро шарик наорам.

قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١١﴾

**12.** Ва маъмур шудаам, ки нахустини мусалмонони ин уммат бошам».[3]

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\89

(2) Тафсири Саъдӣ 1\720

(3) Тафсири ибни Касир 7\89

**13.** Бигӯ эй Расул барои мардум: «Ҳароина, ман агар нофармонии Парвардигорам кунам, бо фурӯ гузоштани ихлос дар ибодаташ аз азоби рӯзи бузурги қиёмат метарсам».

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿١٣﴾

**14.** Бигӯ эй Расул: «Танҳо Аллоҳро мепарастам ва барои Ӯ дар дини худ дар ибодату тоатам ихлос меварзам.

قُلِ ٱللَّهَ أَعۡبُدُ مُخۡلِصٗا لَّهُۥ دِينِي ﴿١٤﴾

**15.** Пас шумо ҳам эй мушрикон ҳар чиро ғайр аз Ӯ мехоҳед, ки бипарастед, бипарастед аз бутҳо ва дигар аз махлуқоти Ӯ, вале чизе аз он маро зарар намерасонад.[1]» Бигӯ: «Ҳароина, зиёнкорон дар ҳақиқат касоне ҳастанд, ки дар рӯзи қиёмат худ ва хонадонашонро зиён расондаанд. Ва ин ба он сабаб буд, ки аз имон рӯй бартофтанд ва худро дар гумроҳӣ андохтанд. Огоҳ бошед, ки ин ҳамон зиёни ошкор аст.[2]

فَٱعۡبُدُواْ مَا شِئۡتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ﴿١٥﴾

**16.** Ин зиёнкоронро дар рӯзи қиёмат болои сарашон соябонҳое аз оташ аст ва низ дар зери пояшон соябонҳое

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ﴿١٦﴾

(1) Ин дастур барои таҳдид ва сарзаниши онҳост.

(2) Тафсири Табарӣ 21\271

аз оташ аст». Ин чизест, ки Аллоҳ бандагони худро ба он метарсонад. Пас, эй бандагони Ман, бо иҷро намудани амрҳои Ман ва дур будан аз нофармониҳоям аз Ман битарсед!

**17.** Ва касоне, ки аз тоғут (яъне, аз парастиши бутон ва тоъати шайтон) парҳез кардаанд, аз он ки онро ибодат кунанд, тавба кардаанд ва ба ибодати Аллоҳ танҳо рӯй овардаанд, барояшон хабари хуш[1] аст. Пас, бандагони Маро башорат деҳ:

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ عِبَادِ ١٧

**18.** Он касоне, ки ба сухани ҳақ аз китоби Аллоҳ ва аз суннати Расули Аллоҳ гӯш медиҳанд ва аз беҳтарини он чӣ фармон ёфтаанд пайравӣ мекунанд, онҳо касоне ҳастанд, ки Аллоҳ ба роҳи рост тавфиқ ва ба некӯтарин ахлоқ ҳидояташон кардааст ва инҳо хирадмандонанд.[2]

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

**19.** Оё ту метавонӣ эй Расул касеро, ки ҳукми азоб бар ӯ бароварда шудааст, наҷот диҳӣ?! Оё ту метавонӣ касеро, ки дар оташ аст наҷот

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

(1) Дар дунё тавфиқ аз Аллоҳ ва дар охират ризогии Аллоҳ насибашон мегардад, ки он ҷаннат аст.

(2) Тафсири Табарӣ 21\274

диҳӣ?! (Ҳаргиз ту бар ин қодир нестӣ!)

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ غُرَفٞ مِّن فَوۡقِهَا غُرَفٞ مَّبۡنِيَّةٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ ٱلۡمِيعَادَ ٢٠

**20.** Аммо онон, ки аз Парвардигорашон тарсиданд, ва Ӯро бо ихлос ибодат карданд барояшон иморатҳоест бар болои ҳам сохта, ки аз зери дарахтони он ҷӯйборон равон аст. Ин ваъдаи Аллоҳ аст барои бандагони парҳезгораш ва Аллоҳ ба ваъдаи худ хилоф нахоҳад кард!

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَجۡعَلُهُۥ حُطَٰمًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢١

**21.** Оё надидаӣ, эй Расул, ки ҳароина, Аллоҳ аз осмон борон фиристод ва онро дар замин даровард, пас онро чун чашмасорҳое дар замин равон гардонид, он гоҳ ба он киштзорҳои рангоранг бирӯёнид, сипас ҳама хушк мешаванд ва мебинӣ, ки зард (хазон) шудаанд, сипас онро реза-реза мегардонад? Бегумон дар ин кори Аллоҳ панде барои хирадмандон аст!

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٖ مِّن رَّبِّهِۦۚ فَوَيۡلٞ لِّلۡقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٢

**22.** Оё касе, ки Аллоҳ дилашро барои қабули Ислом кушодааст, пас ӯ аз сӯи Парвардигораш аз нуре бархурдор аст, ҳамчун сахтдилон аст? Ҳаргиз баробар нест! Пас вой бар онон, ки дилҳояшон дар баробари зикри Аллоҳ сахт

аст. Онҳо дар гумроҳии ошкор ҳастанд.

**23.** Аллоҳ беҳтарин суханро нозил кардааст, ки Қуръон аст. Китобе, ки оёташ муташобеҳ[1] (монанди якдигар) ва мукаррар[2] аст, ки аз шунидани он пӯстҳои бадани касоне, ки аз Парвардигорашон метарсанд, ба ларза меафтад. Сипас пӯстҳояшон ва дилҳояшон ба ёди Аллоҳ нарм мешавад ва ором мегирад. Ин роҳи Аллоҳ аст, ки ҳар киро бихоҳад, ба он роҳнамоӣ мекунад ва ҳар киро Аллоҳ гумроҳ кунад, ӯро ҳеҷ роҳнамое нахоҳад буд!

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحۡسَنَ ٱلۡحَدِيثِ كِتَٰبٗا مُّتَشَٰبِهٗا
مَّثَانِيَ تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ
رَبَّهُمۡ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمۡ وَقُلُوبُهُمۡ إِلَىٰ
ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن
يَشَآءُۚ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٍ ٢٣

**24.** Оё касе, ки рӯзи қиёмат бо чеҳраи худ[3] азоби сахти қиёматро аз худ бозмедорад, монанди касест, ки худро аз азоб эмин медорад ва дар биҳишт аст? Ба ситамкорон гуфта мешавад: «Ба ҷазои корҳое, ки дар дунё гунаҳкорӣ мекардаед, азобро бичашед!»[4]

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجۡهِهِۦ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ
تَكۡسِبُونَ ٢٤

---

(1) Яъне: баъзе аз оёти Қуръон бо баъзе дигари он дар зебоӣ, ҳукм, сиҳатии маъно, баён ва расидан то бартарин дараҷаҳои балоғат монандӣ дорад.

(2) Яъне: достонҳо, андарзҳо ва аҳком дар он ба такрор меоянд.

(3) Яъне, Оё касеро, ки дасту пояшро баста ба оташ партофта мешавад, ҷуз чеҳрааш чизе наёбад, ки азобро аз худ дур кунад.

(4) Тафсири Табарӣ 21\282

**25.** Касоне, ки пеш аз онҳо (пеш аз қавми ту) буданд, паёмбаронро низ дурӯғгӯ бароварданд ва азоб аз ҷое, ки намедонистанд, бар сарашон расид.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٥

**26.** Пас Аллоҳ хорӣ ва расвоиро ба умматҳои таксибкунанда дар зиндагии дунё ба онҳо чашонд, ҳароина азоби охират бузургтар ва сахттар аст, агар ин мушрикҳо медонистанд он чи ки онҳо дучор шуданд ба сабаби куфрашон аст, пас аз он ибрат мегирифтанд.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلۡخِزۡيَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** Мо дар ин Қуръон барои мардуме, ки ба Аллоҳ ширк меоваранд, барои бим кардани онҳо аз ҳар гуна масале аз масалҳои умматҳои гузашта овардем, бошад, ки панд гиранд.

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** Қуръонро ба забони арабӣ, лафзҳояш равшан ва маъноҳояш осон бе ҳеҷ каҷӣ ва костагӣ нозил кардем. Бошад, ки парҳезгорӣ кунанд, бо анҷом додани амрҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш.

قُرۡءَانًا عَرَبِيًّا غَيۡرَ ذِي عِوَجٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٢٨

**29.** Аллоҳ масале мезанад: «Мардеро, ки ғулом аст чанд молики носозгор дар ӯ шариканд ва бар сари ӯ ихтилоф доранд ва ҳар яке аз онҳо мехоҳад, ки гуфтаи ӯро кунад ва марди, дигаре, ки ғулом аст, танҳо аз они як молик мебошад. Оё ин ду ғулом бо ҳам баробаранд? Албатта баробар намешаванд. Инчунин мушрик дар ҳайронӣ ва шак аст ва мӯъмин дар роҳат ва оромӣ аст. Сипос Аллоҳро. Балки, аксари онҳо ҳақро намедонанд, то пайравии он кунанд.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلٗا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلٗا سَلَمٗا لِّرَجُلٍ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٩

**30.** Ҳароина, ту эй Расул мемирӣ ва онҳо низ мирандаанд.

إِنَّكَ مَيِّتٞ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ٣٠

**31.** Сипас ҳама дар рӯзи қиёмат дар назди Парвардигоратон бо якдигар ба низоъ ва кашмакаш мепардозед, пас Ӯ миёни шумо бо адолат доварӣ хоҳад кард.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمۡ تَخۡتَصِمُونَ ٣١

**32.** Пас, кист ситамкортар аз он, ки бар Аллоҳ дурӯғ мебандад ва чунин пиндорад, ки Ӯ фарзанд ё шарик ё ҳамсаре дорад, ё бигӯяд, ки ба ман ваҳй омадааст, ҳол он ки ба ӯ ваҳй наомадааст ва сухани рост (Қуръон)-ро, ки

۞ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدۡقِ إِذۡ جَآءَهُۥٓۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡكَٰفِرِينَ ٣٢

бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам омадааст, дурӯғ мебарорад. Оё кофиронро дар ҷаҳаннам ҷойгоҳе нест? (Оре!)[1]

وَٱلَّذِي جَآءَ بِٱلصِّدۡقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ва касе, ки аз паёмбарон, ҳақиқат ва ростиро дар сухану кирдораш бо худ овард ва пайравони Расул аз рӯи имон ва амал онро тасдиқ кард, онон парҳезгоронанд ва сарпешвои онҳо паёмбари охирзамон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва саҳобагони ӯ ҳастанд, ки Аллоҳ аз онҳо розӣ бошад.[2]

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمۡۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Барояшон ҳар чӣ бихоҳанд, дар назди Парвардигорашон аз лаззатҳои гуногуни дилкаш омода аст. Ин аст подоши некӯкорон,

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ أَسۡوَأَ ٱلَّذِي عَمِلُواْ وَيَجۡزِيَهُمۡ أَجۡرَهُم بِأَحۡسَنِ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** то Аллоҳ бадтарин амалҳоеро, ки дар дунё кардаанд, ба сабаби тавбаашон аз онон нобуд кунад ва ба беҳтар аз он чӣ ки дар дунё кардаанд, подошашон диҳад ва он ҷаннат аст.[3]

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\120

(2) Тафсири Саъдӣ 1\724

(3) Тафсири Табарӣ 21\293

**36.** Туро эй Расул, ба касоне, ки ғайри Аллоҳ ҳастанд, метарсонанд. Оё Аллоҳ барои нигаҳдории бандааш кофӣ нест? Оре, Ӯ бандаашро дар кори дину дунёаш басандааст ва аз макри душманонаш ҳимоякунандааст . Ва ҳар касро, ки Аллоҳ гумроҳ созад, пас, барои ӯ ҳеҷ роҳнамое нахоҳад буд, ки ӯро аз гумроҳӣ берун оварад.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٦

**37.** Ҳар касро, ки Аллоҳ ба сӯи имон ва амал ба китобаш ва пайравии расулаш роҳнамоӣ кунад, ӯро гумроҳкунандае нест. Оё Аллоҳ пирӯзманду интиқомгиранда нест аз он касоне, ки Ӯро нофармонбардорӣ мекунанд?

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ٣٧

**38.** Агар аз он мушриконе, ки ғайри Аллоҳро парастиш мекунанд, бипурсӣ: «Чӣ касе осмонҳову заминро офаридааст?» ҳатман, хоҳанд гуфт: «Аллоҳи якто» Бигӯ: «Пас, онҳоеро, ки ғайри Ӯ мепарастед, чӣ гуна мебинед? Агар Аллоҳи якто бихоҳад ба ман ранҷе бирасонад, оё инҳо метавонанд он ранҷро дафъ кунанд? Ё агар бихоҳад ба

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦ ۚ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٣٨

ман раҳмате арзонӣ дорад, метавонанд он раҳматро аз ман боздоранд?» Ҳатман бигӯянд, ки наметавонанд. Бигӯ барояшон: «Аллоҳ дар ҷалби манфиат ва дафъи зиёну машаққат барои ман басанда аст. Таваккалкунандагон ба Ӯ таваккал мекунанд».

**39.** Бигӯ эй Расул барои саркашони қавмат: «Эй қавми ман, чи гунае, ки ғайри Аллоҳро парастиш доред мувофиқи имкони хеш амал кунед. Ман низ ба он чи фармуда шудаам амал мекунам. Ба зудӣ хоҳед донист, ки

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** чӣ касе ба азобе, ки хораш месозад дар дунё гирифтор мешавад ё дар охират азоби ҷовид бар сари ӯ фуруд меояд».

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Ҳароина, Мо ин китоби Қуръонро ба ҳақ барои ҳидояти мардум бар ту нозил кардем. Пас, ҳар кас, ки ба равшании он ҳидоят ёфт, ва ба он амал кард ба нафъи худи ӯст ва ҳар ки ба он амал накард ва аз роҳи ҳақ гумроҳ шуд, албатта, ба зарари худ ба гумроҳӣ афтодааст ва ту эй Расул вакили аъмоли онҳо

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

нестӣ, то амалҳояшонро
муҳофизат намоӣ ва бар он
чи кӣ мехоҳӣ маҷбур созӣ,
балки вазифаи ту танҳо
расондани ҳақ аст.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِي
لَمْ تَمُتْ فِي مَنَامِهَا فَيُمْسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ
عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
مُّسَمًّى إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ
يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Аллоҳ ҷонҳоро ба ҳангоми мурданашон мегирад ва ин маргест, ки аҷали инсон ба поён мерасад ва низ мегирад ҷони касонеро, ки дар хоби худ намурдаанд (яъне, аҷали онҳо ҳанӯз ба сар нарасидааст). Ҷонҳоеро, ки ҳукми марг бар онҳо ронда шуда, нигаҳ медорад ва ин ҷони касест, ки бимирад ва ҷони дигаронро то замоне, ки муайян аст, боз мефиристад ва ин ҷони касест, ки аз хоб бармехезад. Ҳароина, дар ин гирифтани ҷонҳо ва нигоҳ доштан ё пас фиристодани онҳо ибратҳои равшанест бар қудрати Аллоҳ барои онҳое, ки меандешанд.[1]

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ قُلْ أَوَلَوْ
كَانُوا۟ لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا
يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Оё ин мушрикон ғайри Аллоҳ шафоатгароне ихтиёр карданд, то брояшон назди Ӯ шафоъат кунанд? Бигӯ эй Расул брояшон: «Ҳатто агар он шафъоатгарон қудрат ба коре надошта бошанд ва чизеро дарнаёбанд боз

(1) Тафсири Табарӣ 21\299

ҳам онҳоро ба шафоъат мехонед?»[1]

**44.** Бигӯ эй Расул барои мушрикон: Шафоъат саросар аз они Аллоҳ аст ва касе дар он роҳе надорад, магар ин ки шафоъатгар аз касоне бошад, ки Аллоҳ ӯро барои шафоъат писандида бошад. Аз они Ӯст фармонравоии осмонҳову замин. Пас воҷиб аст, ки шафоъатро аз он Зоте биталабанд, ки Ӯ соҳиби тамоми мулк аст ва сазовори ибодати холис аст. Сипас рӯзи қиёмат барои ҳисобу ҷазо ҳама ба назди Ӯ бозгардонда мешавед».[2]

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعٗاۖ لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٤٤

**45.** Ва чун Аллоҳро ба яктоӣ ёд кунанд, дилҳои он касон, ки ба қиёмат ва он рӯзи зинда шудани баъд аз мурдан аст имон наёвардаанд, нафрат кунад ва чун касоне, ки бутҳо, ғайр аз Ӯ таъоло ёд шаванд, шодмон гарданд.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُ ٱشۡمَأَزَّتۡ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٥

**46.** Бигӯ: «Ё Илоҳо, Тӯӣ падидоварандаи осмонҳову замин, донои ниҳону ошкор, Ту миёни бандагонат дар ҳар чӣ дар он ихтилоф мекардаанд, доварӣ мекунӣ».

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحۡكُمُ بَيۡنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٤٦

(1) Тафсири Бағавӣ 7\123

(2) Тафсири Саъдӣ 1\726

Ҳидоят фармо маро ба изни худ дар он чи ихтилоф шудааст аз ҳақ, Ту худ ҳидоят мекунӣ ба роҳи рост, касеро, ки мехоҳӣ.[1]

**47.** Ҳароина, агар ҳар чӣ дар рӯи замин аст аз мол ва захираҳо ва монанди он ҳамроҳаш аз они ситамкорон бошад, ки дар рӯзи қиёмат онро бидиҳанд, то аз азоби Аллоҳ раҳоӣ ёбанд аз онҳо пазируфта намешавад ва ҳеҷ чизе азоби Аллоҳро аз онҳо дур намесозад ва аз сӯи Аллоҳ барояшон чизҳое ошкор шавад, ки ҳаргиз дар дунё омадани онро гумон намекарданд.

وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يَكُونُواْ يَحۡتَسِبُونَ ٤٧

**48.** Дар рӯзи қиёмат ҷазои аъмоли баде, ки дар зиндагии дунё мекарданд, монанди ширк ва зулм барояшон ошкор шуд ва он чӣ Паёмбар барояшон аз азоби рӯзи қиёмат ваъда медод, масхарааш мекарданд, гирдогирдашонро бигирифт.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤٨

**49.** Чун одамиро ранҷе расад. Моро бо дуъо мехонад ва чун ранҷу сахтиро аз ӯ бардорем ва аз ҷониби хеш неъмате арзонияш дорем, ба

فَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلۡنَٰهُ نِعۡمَةٗ مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمِۭۚ بَلۡ هِيَ فِتۡنَةٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٩

(1) Ин яке аз дуъоҳои Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд ва низ таълимотест барои бандагон, ки бо ин дуъо ба Аллоҳ илтиҷо ва тазарруъ кунанд

Парвардигораш носипосӣ кунад ва гӯяд: «Ҳароина, ба сабаби донроиям ин неъматро ба ман додаанд ва ман ба ин сазовор ҳастам». Балки ин неъматҳо озмоише бошад, вале аксари онҳо намедонанд, ки ин фитнае аст на бахшидани неъмат.(1)

قَدْ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Ҳароина, касоне ки пеш аз онҳо буданд монанди Қорун ва дигарон, низ ин суханро гуфтанд, ки мо ин неъматро бар асоси илме ки дорем, додашудаем пас он чӣ ба даст оварда буданд аз молу фарзандон ва баҳраи дунё барояшон фоидае набахшид ва азобро аз онон дур накард.(2)

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾

**51.** Пас ҷазои бадиҳое карда буданд аз умматҳои пешина, ба онҳо расид ва касоне, ки эй Расул аз онҳо (яъне, аз қавми ту) ситам карданд ва ҷазои бадиҳое, ки мекарданд, ба зудӣ ба онҳо хоҳад расид. Ва онҳо Аллоҳро оҷизкунанда нестанд ва роҳи гурезе надоранд.(3)

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\304

(2) Тафсири Табарӣ 21\304

(3) Тафсири Бағавӣ 7\125

**52.** Оё ҳанӯз надонистаанд, ки ҳароина, Аллоҳ аст, ки ризқу рӯзии ҳар касро, ки бихоҳад, аз бандагонаш хоҳ шоистакор бошанд, ё бадкор афзун месозад ё тангрӯзиаш мекунад? Ва ҳароина, дар ин ризқи васеъ, ё тангрӯзӣ ибратҳост барои мардуме, ки ба амри Аллоҳ имон меоваранд ва ба он амал мекунанд.[1]

أَوَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

**53.** Бигӯ эй Расул аз ҷониби Ман ба бандагонам: «Эй бандагони Ман, ки бар зиёни хеш бо анҷом додани гуноҳ бе ҳад исроф кардаед, аз раҳмат ва мағфирати Аллоҳ ноумед машавед. Зеро Аллоҳ ҳамаи гуноҳонро меомӯрзад. Ҳароина, Ӯст омӯрзанда барои тавбкунандагон ва ба онҳо меҳрубон!

۞قُلۡ يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ أَسۡرَفُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ
لَا تَقۡنَطُواْ مِن رَّحۡمَةِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغۡفِرُ
ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ
ٱلرَّحِيمُ ٥٣

**54.** Эй мардум, пеш аз он ки азоб фаро расад ва касе ба ёриатон барнахезад, ба Парвардигоратон рӯй оваред ва ба Ӯ таслим шавед.

وَأَنِيبُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَأَسۡلِمُواْ لَهُۥ مِن قَبۡلِ
أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ٥٤

**55.** Ва аз беҳтарин чизе, ки Қуръон аст, аз ҷониби Парвардигоратон бар шумо нозил шудааст, пайравӣ кунед ва фармудаҳояшро

وَٱتَّبِعُوٓاْ أَحۡسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن
رَّبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ بَغۡتَةٗ
وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٥٥

(1) Тафсири Саъдӣ 1\727

иҷро намоед ва аз маънкардашудаҳояш дур истед, пеш аз он ки ногаҳон азоб ба суроғи шумо ояд, дар ҳоле, ки шумо аз он бехабаред.

**56.** (Итоъати Парвардигоратонро кунед ва ба сӯи Ӯ тавба кунед), то мабодо касе дар рӯзи қиёмат нагӯяд: «Эй афсӯс, ки дар дунё дар кори Аллоҳ кӯтоҳӣ кардам ва бегумон аз масхаракунандагони амри Ӯ ва китобу паёмбараш будам».

أَن تَقُولَ نَفۡسٞ يَٰحَسۡرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِي جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ٥٦

**57.** Ё бигӯяд: «Албатта, агар Аллоҳ маро ба дини худ ҳидоят мекард, ҳақиқатан ман аз парҳезгорон будам».

أَوۡ تَقُولَ لَوۡ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنتُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٥٧

**58.** Ё чун азобро рӯзи ҳисоб бубинад, бигӯяд: «Албатта, агар бори дигар ба дунё бозмегаштам, аз накӯкорон мешудам![1]»

أَوۡ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلۡعَذَابَ لَوۡ أَنَّ لِي كَرَّةٗ فَأَكُونَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

**59.** Оре, на чунон аст, ки ту мегӯӣ, балки ҳақ ин аст, ки оёти Ман барои ту нозил шуд ва ту аз қабули он гарданкашӣ кардӣ ва аз кофирон будӣ.

بَلَىٰ قَدۡ جَآءَتۡكَ ءَايَٰتِي فَكَذَّبۡتَ بِهَا وَٱسۡتَكۡبَرۡتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٩

---

(1) Яъне, кош, аз зумраи он касоне, мешудам, ки дар дунё ба некӯтарин ваҷҳ тоъати Парвардигорашонро итоъат кардаанд ва ба фармудаҳои паёмбарон некӯтар амал кардаанд.

**60.** Дар рӯзи қиёмат касонеро, ки ба Аллоҳ дурӯғ бастаанд,[1] мебинӣ, рӯяшон сиёҳ шудааст. Оё такаббуркунандагонро дар ҷаҳаннам ҷойгоҳе нест? (Оре!)

وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسۡوَدَّةٌۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ва Аллоҳ парҳезгоронро ба сабаби роҳи наҷотёбӣ, ки дар дунё пеш гирифта буданд, аз азоби ҷаҳаннам наҷот медиҳад. Ба онҳо ҳеҷ бадӣ аз азоби ҷаҳаннам нарасад ва на онҳо ғаму андӯҳгин бошанд бар он чи ки аз насибаҳояи дунё аз даст додаанд.[2]

وَيُنَجِّي ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ بِمَفَازَتِهِمۡ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Аллоҳ офаридгори ҳама чиз аст ва Ӯ бар ҳама чиз нигаҳбон аст ва ҳамаи умури халқашро тадбир мекунад.[3]

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٞ ﴿٦٢﴾

**63.** Калидҳои (хазинаҳои) осмонҳову замин назди Ӯст, касеро аз бандагонаш бихоҳад, медиҳад ва онҳо, ки ба оёти (Қуръони) Аллоҳ кофир шудаанд. Ва аз дунё беимон рафтаанд ва дар охират дар дӯзах

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ﴿٦٣﴾

(1) Яъне, даъво мекарданд, ки Аллоҳ зану фарзанд дорад. Пок аст Аллоҳ аз он чи ки сифат мекунанд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\728

(3) Тафсири ибни Касир 7\111

ҷовидон мондаанд ва онҳо аз зиёндидагон ҳастанд.[1]

**64.** Бигӯ эй Расул ба мушрикони қавмат: «Эй нодонон, оё маро фармон медиҳед, ки ғайр аз Аллоҳро бипарастам ва ҳол он, ки чизе аз ибодат барои ғайри Ӯ сазовор нест?»[2].

قُلۡ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَأۡمُرُوٓنِّيٓ أَعۡبُدُ أَيُّهَا ٱلۡجَٰهِلُونَ ٦٤

**65.** Ва ба таҳқиқ ба ту эй Расул ва паёмбарони пеш аз ту ваҳй шудааст, ки агар ширк биёваред, ҳамаи амалҳоятон ночиз гардад ва дар дину охирати худ аз зиёнкунандагон хоҳед буд.[3]

وَلَقَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ لَئِنۡ أَشۡرَكۡتَ لَيَحۡبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٥

**66.** Балки эй Паёмбар Аллоҳро бо ихлос бипараст ва сипосгузори неъматҳои Ӯ бош!

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعۡبُدۡ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٦

**67.** Ва ин мушрикон Аллоҳро, чунонки сазовори бузургии Ӯст, нашинохтанд. Ва дар рӯзи қиёмат тамоми замин дар қабзаи (мушти) Ӯст ва осмонҳо дар ҳам печида дар дасти рости Ӯст[4]. Пок аст ва бартар аз ҳар чӣ шарики Ӯ мепиндоранд.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦ وَٱلۡأَرۡضُ جَمِيعٗا قَبۡضَتُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطۡوِيَّٰتُۢ بِيَمِينِهِۦۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\321

(2) Тафсири Саъдӣ 1\729

(3) Тафсири Саъдӣ 1\729

(4) Дар оят аз сифоти зоти Аллоҳ, дасти рост ва мушт ва печидани осмонҳо дар ҳам исбот шудааст. Ин сифатҳо, бе чӣ гунагӣ ва бе монандӣ, ки лоиқ ба бузургӣ ва азамати Аллоҳ мекунанд, исбот карда мешавад.

**68.** Ва дар сур дамида шавад. Пас, ҳар кӣ дар осмонҳо ва ҳар кӣ дар замин аст, ҷуз онҳое, ки Аллоҳ бихоҳад, беҳуш мешаванд ва бимиранд. Ва барои зинда гардондани халоиқ, барои ҳисоб бори дигар дар он сур дамида шавад, ногаҳон аз ҷой бармехезанд ва менигаранд, ки бо онҳо чӣ амале анҷом мешавад.[1]

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ٦٨

**69.** Ва замин дар рӯзи қиёмат барои ҳукми бандагон ба нури Парвардигораш равшан шавад ва малоикаҳо номаҳои аъмолро биниҳанд ва паёмбарону гувоҳонро биёваранд[2] ва дар миёни мардум ба дурустӣ доварӣ шавад ва бар касе на каму на беш ситаме намешавад.

وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٩

**70.** Подоши ҳар кас баробари кирдораш ба пуррагӣ дода мешавад, дар ҳоле, ки Аллоҳ ба корҳое, ки дар дунё мекардаанд, аз тоъат ё гуноҳ огоҳтар аст.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٧٠

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\729

(2) Яъне, паёмбарон оварда мешаванд то дар хусуси расонидани паёми Илоҳӣ ба умматҳояшон пурсида шаванд ва бар зидди онҳо гувоҳӣ диҳанд. Тафсири Саъдӣ 1\729

**71.** Ва кофиронро гурӯҳ-гурӯҳ ба ҷаҳаннам биронанд. Чун ба ҷаҳаннам расанд, дарҳояш кушода шавад ва нигаҳбонони оташ гӯянд: «Чӣ гуна Аллоҳро нофармонбардорӣ кардед ва маъбуди барҳақ буданашро инкор кардед, оё паёмбароне аз худи шумо бар шумо фиристода нашудаанд, то оёти Парвардигоратонро бароятон бихонанд ва шуморо аз дидор бо чунин рӯзе битарсонанд?» Кофирон иқрор шуда мегӯянд: «Бале». Паёмбарони барҳақ фиристодашуда буданд ва моро аз ин рӯз бим карданд, вале бар кофирон фармони азоб муҳаққақ шуда буд.(1)

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ
لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ
عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ
يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ
ٱلۡعَذَابِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧١

**72.** Барои мункирони ҳақ гуфта шавад: «Аз дарҳои ҷаҳаннам дохил шавед, ҳамеша дар он ҷо хоҳед буд». Ҷойгоҳи саркашон чӣ бад ҷойгоҳест, ки аз имон овардан ба Аллоҳ саркашӣ карданд ва ба шариъати Ӯ амал накарданд!(2)

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ
فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٢

(1) Тафсири ибни Касир 7\118

(2) Тафсири Табарӣ 21\338

**73.** Ва ононро, ки аз Парвардигорашон тарсиданд ва амал ба тоъати Ӯ карданд, гурӯҳ-гурӯҳ ба биҳишт мебаранд. Чун ба биҳишт бирасанд, дарҳояш кушода шавад. Ва аз сабаби пок будани асари гуноҳонашон дарбонҳои биҳишт бо муждаҳо ва хурсандиҳо барояшон гӯянд: «Салом бар шумо, покиза будаед хуш бошед, пас ҷовидона ба он биҳишт дароед!

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ٧٣

**74.** Ва мӯъминон мегӯянд: «Сипос Аллоҳеро, ки ҳар ваъда, ки бар забони паёмбаронаш ба мо дод, рост гардонид[1]. Он сарзамини биҳиштро ба мерос ба мо дод. Ва акнун дар ҳар ҷои биҳишт, ки бихоҳем, макон мегирем». Пас чӣ некӯ аст подоши амалкунандагоне, ки дар тоъати Парвардигори хеш саъю кӯшиш намуданд![2]

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي صَدَقَنَا وَعۡدَهُۥ وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلۡجَنَّةِ حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٧٤

**75.** Ва эй Паёмбар фариштагонро мебинӣ, ки гирди Арши Аллоҳ ҳалқа задаанд ва ба сипос ва ситоиши Парвардигорашон машғуланд. Миёни он

وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ ٱلۡعَرۡشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّۚ وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٥

(1) Яъне, ваъдаашро ба ҷо овард.

(2) Тафсири Табарӣ 21\342

бандагон ба дурустӣ доварӣ гардад ва аслан ба онҳо ҳеҷ гуна ситаме нашавад ва дар ивази адолат ва ҳукми Аллоҳ аз ҷониби ҳама ҳастӣ гуфта мешавад, ки ҳама ситоиш аз они Аллоҳест, ки Парвардигори ҷаҳониён аст![1]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\731

## Сураи Ғофир (Омӯрзанда)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 85 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо, Мим. (Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.)

حمٓ ١

2. Нозил шудани ин китоб бар Паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) аз ҷониби Аллоҳе, ки пирӯзманд бар ҳама махлуқоташу доност бар ҳама чиз,

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

3. (Ӯ) омӯрзандаи гуноҳи гунаҳкорон, пазирандаи тавбаи тавбакунандагон, сахтуқубат аст, бар касоне, ки дар гуноҳ ҷуръат кардаанд, бахшандаи неъмат аст, бар бандагони итоъаткораш. Ҳеҷ маъбуде нест ҷуз Ӯ, ки сазовори парастиш бошад. Бозгашти ҳама халоиқ дар рӯзи қиёмат ба сӯи Ӯст. Пас ҳар якеро мувофиқи кирдорашон ҷазои муносиб медиҳад[1]

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

4. Ба ҷуз кофироне, ки маъбуди барҳақро инкор кардаанд дар оёти Қуръон ва

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

(1) Тафсири Табарӣ 21\351

далелҳое, ки бар ягонагии Ӯ ҳастанд, ҷидол намекунанд, пас рафтуомади онҳо бо тиҷорату касбҳояшон дар шаҳрҳо туро (эй Расул) нафиребад.[1]

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۭ بِرَسُولِهِمۡ لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّ فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

**5.** Пеш аз онҳо қавми Нӯҳ ва гурӯҳҳое, ки баъд аз онҳо буданд, монанди Од ва Самуд паёмбарашонро дурӯғгӯ бароварданд. Ва қасд кард ҳар уммате ба паёмбари худ, то ӯро бигиранд (азоб диҳанд, ё ҳалок кунанд) ва ҳуҷҷатоварӣ намуданд бо паёмбари худ ба шубуҳоту далелҳои беҳуда, то сухани ҳақро ба он далели ботили худ аз миён бардоранд. Пас онҳоро ба ҷазо гирифтор сохтам. Пас чӣ гуна панд ва ибрате буд азобу ҷазои Ман барои касоне, ки баъди онҳо меоянд[2].

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

**6.** Чунон ки ҳукми азоб бар умматҳои такзибкунандаи паёмбарони пешин собит шудааст, ҳамин тавр азоби Парвардигори ту бар касоне, ки ба ту куфр варзиданд муҳаққақ шуд, ки ҳароина, онҳо аҳли ҷаҳаннаманд![3]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\731

(2) Тафсири Табарӣ 21\353

(3) Тафсири ибни Касир 7\130

**7.** Он фариштагоне, ки Аршро мебардоранд ва онҳое, ки бар гирди он ҳастанд, ба ситоиши Парвардигорашон тасбеҳ мегӯянд ва аз ҳар айбу нуқсон Ӯро ба покӣ ёд мекунанд ва ба Ӯ имони яқин доранд ва аз Ӯ барои мӯъминон омӯрзиш мехоҳанд: Эй Парвардигори мо, раҳмату илми Ту ҳама чизро фаро гирифтааст. Пас, ононро, ки аз ширку маъсият тавба кардаанд ва ба роҳи исломи Ту омадаанд, биёмӯрз ва аз азоби ҷаҳаннам нигаҳ дор![1]

ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْۖ رَبَّنَا وَسِعۡتَ كُلَّ شَيۡءٖ رَّحۡمَةٗ وَعِلۡمٗا فَٱغۡفِرۡ لِلَّذِينَ تَابُواْ وَٱتَّبَعُواْ سَبِيلَكَ وَقِهِمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٧

**8.** Эй Парвардигори мо, мӯъминонро ва ҳар ки солеҳ бошад, аз падарону ҳамсарон ва фарзандонашон ба биҳиштҳои ҷовидонӣ, ки ба онҳо ваъда додаӣ, дохил кун, ки ҳароина, Ту пирӯзманду тавоно бар ҳама чиз ва дар тадбир ва офариниши худ ҳакимӣ!

رَبَّنَا وَأَدۡخِلۡهُمۡ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدتَّهُمۡ وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٨

**9.** Ва онҳоро аз оқибати бадиҳо нигаҳ дор, ки ҳар киро дар он рӯзи ҳисоб аз бадиҳо ҳифз кунӣ, ба ростӣ, ки бар ӯ раҳмат овардаӣ ва аз азобат наҷот додаӣ ва ин аст комёбии бузург!

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمۡتَهُۥۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

(1) Тафсири Бағавӣ 7\147

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Бегумон касоне, ки куфр варзидаанд ва маъбуди барҳақро инкор кардаанд дар рӯзи қиёмат ҳангоме, ки ба дузах ворид шаванд, дар ин ҳангом нигаҳбонони ҷаҳаннам барояшон нидо мезананд, ки: ҳаққо, ки хашм ва душмании Аллоҳ дар дунё аз хашм ва душмании шумо дар ин рӯз нисбат бо худатон бузургтар ва бештар аст. Зеро ба сӯи имон даъват мешудед, пас шумо инкор мекардед.[1]

قَالُواْ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾

**11.** Кофирон мегӯянд: Эй Парвардигори мо, моро ду бор мирондӣ (вақте ки дар шиками модаронамон чун нутфа қарор доштем, пеш аз дамидани руҳ ва вақте ки аҷали мо дар дунё ба охир расид) ва ду бор зинда гардонидӣ (вақте ки ба дунё омадем ва вақте ки аз қабр бархестем), пас мо акнун ба гуноҳони худ эътироф кардем. Оё аз дӯзах берун шуданро роҳе ҳаст, ки ба дунё бозгардем ва амали шоиста кунем? Вале эътироф бар гуноҳонашон ба онҳо нафъе набахшид.[2]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\732

(2) Тафсири Табарӣ 21\361

**12.** Ба кофирон гуфта мешавад: Ин азоб ба он сабаб аст, ки чун Аллоҳро ба яктоӣ ва ихлоси амал мехонданд, шумо инкор мекардед ва агар барои Ӯ шарике қарор медоданд, шумо ба он шарик имон меовардед. Пас фармон аз они Аллоҳ аст. Ӯ ҳоким аст дар халқаш, одил аст, ки зулм намекунад, ҳидоят мекунад, касеро, ки мехоҳад ва гумроҳ мекунад касеро, ки мехоҳад ва касеро, ки хоҳад раҳм мекунад ва касеро, ки бихоҳад азоб медиҳад. Нест маъбуди барҳақ ба ҷуз Ӯ, баландмартабаи бузург аст.[1]

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِيَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُۥ كَفَرۡتُمۡ وَإِن يُشۡرَكۡ بِهِۦ تُؤۡمِنُواْۚ فَٱلۡحُكۡمُ لِلَّهِ ٱلۡعَلِيِّ ٱلۡكَبِيرِ ١٢

**13.** Ӯст, он ки нишонаҳои бузурги қудрати Хешро ба шумо (эй одамон) нишон медиҳад ва бароятон аз осмон ризқу рӯзӣ мефиристад. Танҳо касе панд мегирад, ки ба ягонагии Аллоҳ ва ибодати холис руҷӯъ мекунад.[2]

هُوَ ٱلَّذِي يُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزۡقٗاۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ١٣

**14.** Пас, Аллоҳро бо дуъо бихонед, (эй мӯъминон) дар ҳоле, ки ибодату тоъатро хоси Ӯ бидонед ва мухолифи мушрикон рафтор кунед,

فَٱدۡعُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١٤

(1) Тафсири ибни Касир 7\134

(2) Яъне, рӯ ба сӯи Аллоҳ меоварад. Тафсири Табарӣ 21\362

агарчи кофиронро нохуш ояд.[1]

**15.** Баландкунандаи мартабаҳо, соҳиби Арш ва аз раҳмати Ӯ бар бандагонаш он аст, ки руҳ (ваҳй)-ро ба фармони Худ бар ҳар яке аз бандагонаш, ки бихоҳад, мефиристад, то ӯ мардумро аз рӯзи мулоқот (қиёмат) битарсонад, ки аввалин ва охирин дар он ҷо вомехӯранд.[2]

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلۡعَرۡشِ يُلۡقِي ٱلرُّوحَ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوۡمَ ٱلتَّلَاقِ ١٥

**16.** Он рӯз, ки ҳамаи онҳо аввалину охирин дар назди Парвардигорашон ошкор шаванд, ҳеҷ чиз аз амалҳои онҳо, ки дар дунё карда буданд, бар Аллоҳ пӯшида намонад. Аллоҳ таъоло мефармояд: Имрӯз подшоҳӣ аз они кист? Боз Худ ҷавоб медиҳад: Аз они Аллоҳи яктои қаҳҳор, ки дар зот, номҳо, сифатҳо ва корҳояш ягона аст ва ба қудрат ва иззати худ бар тамоми халоиқ ғолиб аст![3]

يَوۡمَ هُم بَٰرِزُونَۖ لَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنۡهُمۡ شَيۡءٞۚ لِّمَنِ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَۖ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ١٦

**17.** Имрӯз ҳар кас мувофиқи он чӣ анҷом додааст дар дунё аз неку бад, ҷазо дода мешавад,

ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۚ لَا ظُلۡمَ ٱلۡيَوۡمَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٧

(1) Тафсири ибни Касир 7\134

(2) Тафсири Саъдӣ 1\734

(3) Тафсири Саъдӣ 1\734

имрӯз ҳеҷ ситаме нест, ки дар бадиҳояш афзуда шавад ва ё аз некиҳояш кам карда шавад. Ва ҳароина, Аллоҳ зудшумор аст! Он рӯзро дер напиндоред, ҳар чӣ ки меояд наздик аст.[1]

**18.** Эй Расул, аз рӯзи наздик (қиёмат) онҳоро битарсон. Он гоҳ ки дилҳо лабрез аз андӯҳ аз хавфи азоби қиёмат наздики гулӯҳо расад. Ситамкоронро дар он рӯз на хешованде бошад ва на шафоъаткунандае, ки шафоъаташ пазируфта шавад.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ١٨

**19.** Аллоҳ таъоло duздона[2] нигоҳ кардани чашмҳоро ва ҳар чиро ки дилҳо пинҳон медоранд, медонад.

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي ٱلصُّدُورُ ١٩

**20.** Аллоҳ миёни одамон ба ҳақ доварӣ мекунад. Вале маъбудони ботилашон, ҳеҷ доварӣ натавонанд кард. Албатта, Аллоҳ шунаво аст, ба он чи ки шумо ба забонатон мегӯед ва бино

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1\735

(2) Ибни Аббос разияллоҳу анҳу дар тафсири ин оят гуфтааст: «Мурод аз ин марде аст, ки бар аҳли як хонавода ворид мешавад ва дар миёнашон зани зебо аст.., пас чун ғофил мешаванд, нигоҳи дуздона ба сӯи он зан меафканад.., дар ҳоле, ки Аллоҳ таъоло аз дили вай огоҳ аст ва медонад, ки ӯ ҳатто дӯст дорад, кош бар он зан наздик мешуд». Ривояти ибни Абиҳотам. Тафсири ибни Касир 7\137

аст ба кирдору корҳоятон ва мувофиқи он бароятон ҷазои муносиб медиҳад![1]

﴿أَوَلَمْ يَسِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبْلِهِمْۚ كَانُواْ هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِي ٱلْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ٢١﴾

**21.** Оё онҳое, ки ба паёмбарии ту бовар надоранд дар замин сайр намекунанд, то бингаранд, ки оқибати пешиниёнашон чӣ гуна будааст? Тавоноии онҳо ва ёдгориҳое, ки дар рӯйи замин падид оварда буданд, аз инҳо бештар буд. Вале қувват ва бузургии тану ҷисмашон ба онҳо фоидае нарасонд. Сипас Аллоҳ онҳоро ба сабаби гуноҳашон ба азоб гирифтор кард ва аз қаҳри Аллоҳ онҳоро нигаҳдорандае набуд.[2]

﴿ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ قَوِيٌّ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ٢٢﴾

**22.** Ин азоб аз он сабаб буд, ки паёмбаронашон бо далелҳои равшан наздашон омаданд, вале паёмбаронашро инкор карданд ва Аллоҳ ҳам ононро ба азобаш фурӯ гирифт. Ва ҳароина, Аллоҳ нерӯманд аст, касе Ӯро мағлуб натавонад кард ва сахтуқубат аст ба касоне, ки ба Ӯ имон наоварданд ва нофармонбардорӣ кардаанд![3]

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\370

(2) Тафсири ибни Касир 7\138

(3) Тафсири Табарӣ 21\372

**23.** Ва ба таҳқиқ, Мо Мӯсоро бо оёти Худ ва ҳуҷҷати ошкоре, ки далолат бар ҳақиқати рисолатии ӯ мекард, фиристодем ӯро

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٢٣

**24.** ба сӯи Фиръавн подшоҳи Миср ва Ҳомон, ки вазираш ва Қорун, ки соҳиби молу мулки замонаш буд. Вале онҳо рисолатии ӯро инкор карданд ва такаббур варзиданд. Ва гуфтанд; ки ӯ ҷодугари дурӯғгӯст![1]

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ٢٤

**25.** Пас чун Мӯсо дини ҳақро аз ҷониби Мо барои Фиръавн, Ҳомон, ва Қорун бо мӯъҷизоти равшан овард, вале бо инкор карданашон ҳақро кифоят накарда, балки гуфтанд: Писарони касонеро, ки ба ӯ имон овардаанд, бикушед ва занонашонро барои хидматгорӣ ва ғуломӣ зинда бигузоред? Ва ҳиласозии кофирон ҷуз дар гумроҳӣ ва табоҳӣ нест.[2]

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

**26.** Ва Фиръавн ба бузургони қавмаш гуфт: Бигузоред маро, то Мӯсоро бикушам ва ӯ Парвардигори худро ба ёрӣ талабад чи тавре, ки ӯ гумон мекунад, ки

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\139

(2) Тафсири Табарӣ 21\373

Парвардигораш ӯро ба сӯи мо фиристодааст ва ӯро аз мо нигаҳ медорад. Метарсам, ки Мӯсо динатонро дигаргун кунад ё дар ин сарзамини Миср фасоде барангезад![1]

**27.** Мӯсо барои Фиръавн ва ёронаш гуфт: Эй қавм! Ман ба Парвардигори худ ва Парвардигори шумо аз ҳар мутакаббире, ки аз ҳақ ва тоъати Аллоҳ саркашӣ кардааст ва ба рӯзи ҳисоб бовар надорад, паноҳ мебарам![2]

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ﴿٢٧﴾

**28.** Ва марди мӯъмине аз хонадони Фиръавн, ки имонашро аз қавми худ пинҳон дошта буд, гуфт: Оё куштани мардеро раво медоред, ки мегӯяд, Парвардигори ман Аллоҳи барҳақ аст ва бо далелҳои равшан аз ҷониби Парвардигоратон омадааст, мекушед? Агар Мӯсо дурӯғ мегӯяд, гуноҳи дурӯғаш бар гардани худи ӯст ва агар рост мегӯяд, баъзе аз ваъдаҳое, ки додааст, ба шумо хоҳад расид. Албатта, Аллоҳ ҳеҷ таҷовузкори дурӯғгӯеро, ки ҳақро тарк намуда рӯй ба

وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤۡمِنٞ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي يَعِدُكُمۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ﴿٢٨﴾

(1) Тафсири ибни Касир 7\139

(2) Тафсири ибни Касир 7\139

ноҳаққӣ меоварад, ҳидоят намекунад!

**29.** Он мард гуфт: Эй қавми ман, имрӯз фармонравоӣ аз они шумост. Бар ин сарзамини Миср ғалаба доред. Вале агар азоби Аллоҳ бар сари мо ояд, чӣ касе ёриамон хоҳад кард? Фиръавн гуфт: Эй мардум! Шуморо ҷуз он чӣ худ маслиҳат мебинам, роҳе нанамоям ва ҷуз ба роҳи савоб роҳнамоӣ накунам.

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأۡسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩

**30.** Ва он марде, ки имон оварда буд, гуфт: Эй қавми ман, ба ростӣ ман метарсам аз он рӯзе, ки балоҳое бар шумо бирасад ҳамонанди рӯзе бар гурӯҳҳои[1] гузашта расидааст, агар шумо Мӯсоро бикушед.

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُم مِّثۡلَ يَوۡمِ ٱلۡأَحۡزَابِ ٣٠

**31.** Монанди қавми Нӯҳ ва Од ва Самуд ва касоне, ки аз он пас омадаанд ва Аллоҳ ба сабаби куфру таказибашон ҳалокашон кард. Ҳол он ки Аллоҳ барои бандагонаш хоҳони ситам нест, ки онҳоро бегуноҳ азоб диҳад. Пок аст Аллоҳ таъоло аз ин гуна зулм ва камбудиҳо.[2]

مِثۡلَ دَأۡبِ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعِبَادِ ٣١

---

(1) Гурӯҳҳое, ки бар зидди паёмбаронашон муқобил баромаданд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\736

**32.** Ва эй қавми ман, аз азоби рӯзи қиёмат, ки мардум якдигарро ба фарёд бихонанд, бар шумо бимнокам.

وَيَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ يَوۡمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢

**33.** Он рӯз, ки ҳамагӣ пуштгардону гурезонед ва ҳеҷ кас шуморо аз азоби Аллоҳ нигаҳдоранда нест ва низ ёридиҳандае нест, ки шуморо ёрӣ диҳад. Ва ҳар касро, ки Аллоҳ хораш кунад ва гумроҳаш кунад, ҳеҷ роҳнамое надорад, ки ӯро ба роҳи рост ҳидоят намояд![1]

يَوۡمَ تُوَلُّونَ مُدۡبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٖ ٣٣

**34.** Юсуф, ки писари Яъқуб алайҳиссалом пеш аз Мӯсо бо далелҳои равшан бар шумо фиристода шуд ва шуморо ба ибодати Аллоҳи якто амр карда буд, пас аз он чӣ барои шумо оварда буд, ҳамеша дар шак будед, то замоне, ки Юсуф аз дунё бирафт, шак ва ширки шумо зиёд шуд ва гуфтед: Аллоҳ пас аз ӯ, ҳаргиз, дигар паёмбаре нахоҳад фиристод! Аллоҳ таҷовузкори шакковарандаро ин гуна гумроҳ месозад![2]

وَلَقَدۡ جَآءَكُمۡ يُوسُفُ مِن قَبۡلُ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلۡتُمۡ فِي شَكّٖ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلۡتُمۡ لَن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِهِۦ رَسُولٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ مُّرۡتَابٌ ٣٤

(1) Тафсири ибни Касир 7\143

(2) Тафсири Табарӣ 21\383

**35.** Касоне, ки бе ҳеҷ ҳуҷҷати дар даст дошта дар оёти Аллоҳ баҳсу ҷидол мекунанд. Кори онон назди Аллоҳу ва назди мӯъминон сахт нописанд аст. Аллоҳ бар дили ҳар мутакаббири ҷабборе инчунин мӯҳр мениҳад!

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡۖ كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلۡبِ مُتَكَبِّرٖ جَبَّارٖ ٣٥

**36.** Фиръавн ба офаридагори ҷаҳониён мункир шуд ва дурӯғ баровард ва ба вазираш гуфт: Эй Ҳомон, барои ман қалъаи баланде бисоз, шояд ба он дарҳо (роҳҳо) даст ёбам:

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبۡنِ لِي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ أَبۡلُغُ ٱلۡأَسۡبَٰبَ ٣٦

**37.** роҳҳо ва дарҳои осмонҳо бирасам. Ва Аллоҳи Мӯсоро бубинам, зеро ҳароина гумон мебарам, ки ӯ дар он иддиоъяш, ки мо Парвардигоре дорем ва ин Парвардигор болои осмонҳост, дурӯғгӯ ҳаст. Ба ин тарз кирдори зишти Фиръавн дар назараш ороста шуд ва ӯ аз роҳ бозмонд ва ҳила ва найранги ӯ дар ботил сохтани мӯъҷизаҳои Мӯсо ҷуз зиён ҳеҷ набуд. Ва дар дунёву охират ба ҷуз бадбахтӣ фоидае ба худ набурд.[1]

أَسۡبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبٗاۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِۚ وَمَا كَيۡدُ فِرۡعَوۡنَ إِلَّا فِي تَبَابٖ ٣٧

(1) Тафсири Бағавӣ 7\149 ва Тафсири Саъдӣ 1\737

**38.** Он марде, ки имон оварда буд, гуфт: Эй қавми ман, аз паи ман биёед, то ба роҳи савоб шуморо ҳидоят кунам.

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُونِ أَهۡدِكُمۡ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

**39.** Эй қавми ман, ин зиндагии дунё баҳраи андакест зудгузар, ки инсон чанд рӯзе баҳраманд мешавад ва сипас нобуд мегардад. Ва охират сарои ҳамешагӣ ва заволнопазир аст. Пас бояд, ки шумо охиратро бар дунё азиз ва муқаддам донед ва амалеро анҷом диҳед, ки шуморо дар он ҷо саъодатманд намояд[1]

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ٣٩

**40.** Ҳар кас дар ин дунё кори баде бикунад, дар охират ҷуз монанди амалаш ҷазо наёбад. Ва ҳар кас аз марду зан, ки мӯъмин бошад ва амали солеҳе ба ҷой орад, пас онҳо ба биҳишт дохил шаванд ва аз неъматҳои ҷаннат беҳисоб рӯзиашон диҳанд.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٤٠

**41.** Эй қавми ман, чист, ки ман шуморо ба сӯи наҷот даъват мекунам, ки он роҳ ба сӯи имон ба Аллоҳ ва пайравии расулаш Мӯсо аст ва ниҳояти даъвати ман расидан ба ҷаннат аст ва дур будан аз

۞ وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\737

оташи дӯзах аст ва шумо бошед маро ба сӯи оташи дӯзах даъват менамоед?[1]

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ٤٢

**42.** Маро даъват мекунед, ки ба Аллоҳ кофир шавам ва чизеро, ки ба он илм надорам, шарики ӯ қарор диҳам, ҳол он ки ширк аз бузургтарин гуноҳон аст ман шуморо даъват мекунам ба Аллоҳи пирӯзманди тавоно ва ғолиб бар халқаш ва омӯрзанда ба касоне, ки аз гуноҳи худ тавба кардаанд.[2]

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣

**43.** Бешак, он чӣ шумо маро ба бутҳоятон даъват мекунед, на ҳаққи даъват дар дунё доранд ва на дар охират ва албатта, бозгашти мо ба сӯи Аллоҳи барҳақ аст ва Ӯ ҳар як амалкунандаро мувофиқи амалаш ҷазои муносиб медиҳад ва ҳатман, исрофкороне, ки бо куфру гуноҳ ва хунрезиҳо аз андоза берун рафтанд, дар ҷаҳаннам бошанд.[3]

فَسَتَذۡكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمۡۚ وَأُفَوِّضُ أَمۡرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٤٤

**44.** Он шахси мӯъмин, чун онҳоро насиҳат кард, ӯро итоъат накарданд, барояшон

(1) Тафсири Табарӣ 21\391

(2) Тафсири Табарӣ 21\391

(3) Тафсири Саъдӣ 1\738

гуфт: Ба зудӣ он чиро, ки акнун мегӯям, ба ёд хоҳед оварл ва пушаймон хоҳед шуд, вале пушаймонӣ манфиъат надиҳад. Ва ман кори хеш ба Аллоҳ месупорам ва бар Ӯ таваккал мекунам, албатта, Аллоҳ ба ҳоли бандагон биност ва чизе бар Ӯ пӯшида намемонад![1]

**45.** Сипас Аллоҳ марди мӯъминро аз осеби макре, ки Фиръавн ва гурӯҳаш барояш андешида буданд, нигоҳ дошт ва он азоби бад хонадони Фиръавнро ба ғарқ шудан дар дарё фурӯ гирифт.

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٥﴾

**46.** Сипас дар қабрҳояшон азоб дода мешаванд ба оташ. Ҳар субҳу шом то рӯзи қиёмат онҳо бар он оташ гирифтор шаванд ва рӯзе, ки қиёмат барпо шавад ба фариштагон нидо карда шавад, ки, хонадони Фиръавнро ба сахттарин азобҳо дароваред! Ин ҷазои аъмоли бади шумост, ки дар дунё касб карда будед.[2]

ٱلنَّارُ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدۡخِلُوٓاْ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ أَشَدَّ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٦﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 7\150

(2) Ин оят далел аст бар исботи азоби қабр.

**47.** Ва он гоҳ дар даруни оташ бо якдигар ба муҷодала ва сарзаниши якдигар бархезанд, пас нотавонон ба касоне, ки такаббур варзиданд, гӯянд, ки мо пайравони шумо будем ва даъвати шуморо дар дунё пазируфтем, оё метавонед андаке аз ин оташеро, ки насиби мо шудааст, онро аз мо дур кунед?[1]

وَإِذۡ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمۡ تَبَعٗا فَهَلۡ أَنتُم مُّغۡنُونَ عَنَّا نَصِيبٗا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٧

**48.** Онон, ки саркашӣ карда буданд, нотавонии худро баён карда мегӯянд: Наметавонем аз шумо чизеро аз азоб бардорем, зеро ҳамаи мо дар оташем. Ва аз он ҷо барои мо халосӣ нест. Албатта Аллоҳ аст, ки миёни бандагонаш доварӣ кардааст ва барои ҳар яке баҳрае аз азоб муқаррар намудааст, пас ба он намеафзояд ва на кам мекунад![2]

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُلّٞ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ حَكَمَ بَيۡنَ ٱلۡعِبَادِ ٤٨

**49.** Ва онҳо, ки дар оташанд, аз такаббуркунандагон ва нотавонон ба нигаҳбонони ҷаҳаннам мегӯянд: Аз Парвардигоратон бихоҳед, то як рӯз аз азоби мо сабук кунад, то андаке роҳат кунем.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ يُخَفِّفۡ عَنَّا يَوۡمٗا مِّنَ ٱلۡعَذَابِ ٤٩

(1) Тафсири ибни Касир 7\149

(2) Тафсири Саъдӣ 1\739

**50.** Нигаҳбонони дӯзах дар ҷавоби онҳо мегӯянд: Ин дуъо ба шумо чизе фоида надиҳад, оё паёмбаронатон бо далелҳои равшан назди шумо наёмада буданд, пас шумо онҳоро дурӯғ баровардед? Мегӯянд дӯзахиён: Бале. Нигаҳбонони дӯзах мегӯянд: Мо барои шумо дуъо намекунем ва дар ҳаққи шумо шафоъат ҳам наметалабем. Пас, худ дуъо кунед. Лекин ин дуъо ба шумо чизе фоида надиҳад, зеро шумо кофир ҳастед. Ва дуъои кофирон, ҷуз он ки табоҳ шавад, ҳеҷ чизе нахоҳад буд. Ва ҳаргиз мавриди иҷобат қарор намегирад.[1]

قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ تَكُ تَأۡتِيكُمۡ رُسُلُكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ قَالُواْ بَلَىٰۚ قَالُواْ فَٱدۡعُواْۗ وَمَا دُعَٰٓؤُاْ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Яқинан Мо ёрӣ мекунем паёмбарони худ ва касонеро, ки имон овардаанд дар зиндагии дунё ва низ ёрӣ мекунем дар рӯзи қиёмат, ки гувоҳон аз фариштагон, паёмбарон ва мӯъминон барои гувоҳӣ додан бар умматҳое, ки паёмбарони худро дурӯғ бароварданд барпой мехезанд, ва ту низ эй Муҳаммад гувоҳӣ медиҳӣ, ки паёмбарон рисолати

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَيَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡأَشۡهَٰدُ ﴿٥١﴾

(1) Тафсири ибни Касир 7\149

Парвардигорашонро ба умматонашон расонданд ва умматҳояшон онҳоро тасдиқ накарданд.[1]

**52.** Дар рӯзе, ки ҳисобу ҷазо аст ситамкоронро узр хостан фоида надиҳад ва насиби онҳо лаънат аст ва барояшон дар охират ҷойгоҳи бад аст! Аз сабабе, ки онҳо паёмбарони худро дурӯғ мебароварданд.[2]

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

**53.** Мо ба ростӣ ба Мӯсо ҳидоят (Таврот ва мӯъҷизаҳо) ато кардем ва бани Исроилро ворисони китоб намудем.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

**54.** Китобе, ки раҳнамо ва андарзгӯи хирадмандон аст.

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾

**55.** Пас сабр кун, эй Расул аз озори мушрикон, ки албатта, ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст ва ҳеҷ хилофе дар он нест. Ва барои гуноҳат омӯрзиш бихоҳ ва ҳар шому саҳар ба сипос ва ситоиши Парвардигорат бипардоз.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾

**56.** Ба ростӣ, касоне, ки дар оёти Аллоҳ бе он ки ҳуҷҷате барояшон омада бошад ба гумонҳои фосиду ботил муҷодала мекунанд ва

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۙ إِن فِى صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ ۚ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\402

(2) Тафсири ибни Касир 7\151

мехоҳанд бо ботиле, ки бо худ доранд бар ҳақ бартарӣ ҷӯянд, дар синаҳои онҳо ҷуз кибр нест ва ҳасадбаранда ҳастанд бар фазлу каромате, ки Аллоҳ ба паёмбараш додааст, вале ба он мақсад нахоҳанд расид. Пас, ба Аллоҳ паноҳ бибар, ки албатта, Ӯ бисёр шунаво аст ба гуфторашон, биност ба кирдорашон ва ҳар якеро ҷазои муносиб хоҳад дод![1]

**57.** Бегумон офариниши осмону замин аз офариниши мардум ва аз зинда гардонидани онҳо баъд аз мирониданашон бузургтар аст, вале beштари мардум намедонанд, ки офариниши ҳама махлуқот бар Аллоҳ осон аст![2]

لَخَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٥٧

**58.** Ва нобинову бино баробар нестанд. Ва онҳое, ки имон ба ягонагии Аллоҳ овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд ва амал ба шариъати Ӯ кардаанд, бо зишткорон, ки ягонагии Аллоҳро инкор кардаанд ва паёмбаронро дурӯғ баровардаанд ва ба шариъати Ӯ амал накардаанд, ҳаргиз баробар

وَمَا يَسْتَوِي ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلْمُسِىٓءُ ۚ قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ٥٨

(1) Тафсири Табарӣ 21\404

(2) Тафсири Табарӣ 21\405

набошанд. Аммо шумо кам панд мегиред![1]

**59.** Бегумон қиёмат омаданӣ аст ва дар он шубҳае нест, пас дар омадани он шак накунед, чунон ки паёмбарон ба он хабар додаанд, вале бештари мардум ба омадани қиёмат имон намеоваранд ва амал намекунанд.[2]

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٩

**60.** Ва Парвардигоратон гуфт: Эй бандагон! Дуъову илтиҷо кунед Маро, то дуъои шуморо иҷобат кунам. Бегумон онҳое, ки аз парастиши Ман саркашӣ мекунанд, ба зудӣ бо хорӣ ба ҷаҳаннам медароянд!

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدۡعُونِيٓ أَسۡتَجِبۡ لَكُمۡۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِي سَيَدۡخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ٦٠

**61.** Аллоҳ аст, он ки шабро бароятон офарид, то дар он биёромед ва роҳат кунед ва рӯзро равшаноӣ бахшид то ниёзҳои худро дар он анҷом диҳед. Ҳароина, Аллоҳ бар мардум фазлу карам дорад. Вале бештари мардум Ӯро ба тоъат ва ихлос дар ибодат шукргузорӣ намекунанд.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٦١

**62.** Ин аст Аллоҳи барҳақ, ки бар шумо ин неъматҳоро арзонӣ кард, Ӯст Парвардигори шумо, Офаридгори ҳама чиз.

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٦٢

(1) Тафсири Табарӣ 21\405

(2) Тафсири Табарӣ 21\406

Аллоҳе барҳақ ҷуз Ӯ касе сазовори ибодат нест. Пас, чӣ гуна аз ҳақ баргардонида мешавед баъд аз он ки далел ва роҳ бароятон равшан шудааст, ғайри Ӯро боз парастиш мекунед?[1]

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Чуноне ки ҳақро дурӯғ баровардед эй кофирони Қурайш ва аз он рӯй гардонидед, ҳамчунин аз роҳи ҳақ баргардонида мешаванд ононе, ки оёти Аллоҳро инкор мекарданд.[2]

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَـٰتِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Аллоҳ аст, ки заминро қароргоҳи шумо сохт то дар он қарор гиред ва бар он зиндагиро бароятон муяссар кард ва осмонро барои замин чун биное барафрохт. Ва шуморо сурат бахшид ва суратҳоятонро некӯ сохт. Ва аз чизҳои покизаву хуш рӯзиятон дод. Ин аст Аллоҳи барҳақ, ки бар шумо ин неъматҳоро арзонӣ кард. Парвардигори шумост. Аллоҳ пурбаракату[3] бузургвор аст, ва аз ҳама сифатҳои ношоистае, ки лоиқи

(1) Тафсири Саъдӣ 1\741

(2) Тафсири ибни Касир 7\156

(3) Яъне, хайру баракати Ӯ бисёр аст.

зоти Ӯ нест, пок аст. Ӯст Парвардигори ҷаҳониён![1]

**65.** Ӯ зинда ва боқӣ аст, ва Ӯро ҳаёти комил аст, ҳаргиз фано намешавад, Аллоҳе барҳақ, ғайри Ӯ ҳеҷ кас сазовори ибодат нест. Танҳо Ӯро ибодат кунед ва Ӯро бо дуъо бихонед, дар ҳоле, ки дини Ӯро ба ихлос пазируфта бошед, ки ситоиши комил аз они Аллоҳест, ки Парвардигори ҷаҳониён аст![2]

هُوَ ٱلْحَيُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۗ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦٥

**66.** Бигӯ эй Расул барои мушрикони қавми худ: Ман наҳй шудаам, ки чизҳоеро, ки ғайри Аллоҳи барҳақ мепарастед, парастиш кунам, дар ҳоле, ки аз ҷониби Парвардигорам барои ман далелҳое равшан омадааст. Ва ба ман фармон дода шуд, ки дар баробари Парвардигори ҷаҳониён куллан таслим бошам.

۞ قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِىَ ٱلْبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّى وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦٦

**67.** Ӯст, он Аллоҳе, ки падари шумо (Одам алайҳиссалом)-ро аз хок офарид, сипас шуморо ба қудраташ аз нутфаи манӣ ба вуҷуд овард, сипас шуморо дар

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا۟ أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا۟ شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوٓا۟ أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\410

(2) Тафсири ибни Касир 7\156

раҳми модарон аз хуни баста биёфаридааст. Он гоҳ шуморо, дар ҳоле, ки тифли навзоде будед, аз раҳми модар берун овард, сипас калон мешавед, то ба синни ҷавонӣ бирасед, сипас зиндагӣ мекунед, то баъд аз он пир мешавед. Баъзе аз миёни шумо касе аст, ки пеш аз пирӣ бимирад ва ба баъзе аз шумо мӯҳлат медиҳад то ба аҷали муъайян бирасед ва бошад, ки далелҳои Аллоҳро ба ақл дарёбед ва дар оёти Ӯ биандешед ва бидонед, ки инҳо, ҳама аз амр, тақдир ва тадбири Ӯ содир мешаванд, пас бояд, ки ба ҷуз Ӯ касе дигарро парастиш карда нашавад.[1]

هُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨

**68.** Танҳо Ӯст, ки зинда мекунад ва мемиронад. Ва чун иродае чизе кунад, ба он мегӯяд: «Мавҷуд шав!». Пас, мавҷуд мешавад. Ҳеҷ кас ҳукми Ӯро радкунанда нест.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصۡرَفُونَ ٦٩

**69.** Оё надидаӣ эй Расул онҳое, ки дар оёти Аллоҳ кашмакаш мекунанд, ҳол он ки ба ягонагии Ӯ ва қудраташ далелҳои равшан омадаст, пас чӣ гуна баъд аз

(1) Тафсири Табарӣ 21\412

ин далелҳои равшан аз дини ҳақ бероҳа мешаванд?[1]

**70.** Касоне, ки ин китоби Қуръонро ва низ он чиро, ба василаи паёмбарон фиристодаем аз китобҳои осмонӣ, ки Аллоҳ таъоло онҳоро барои ҳидояти мардум нозил кардааст, дурӯғ мешуморанд, ба зудӣ оқибати куфрашонро хоҳанд донист,

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِٱلْكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرْسَلْنَا بِهِۦ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Он гоҳ ки тавқҳо ва занҷирҳо дар гарданашон хоҳад буд ва кашида мешаванд

إِذِ ٱلْأَغْلَٰلُ فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧١﴾

**72.** дар оби ҷӯшон, сипас дар оташи ҷаҳаннам афрӯхта мешаванд.[2]

فِى ٱلْحَمِيمِ ثُمَّ فِى ٱلنَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Он гоҳ ба онҳо аз рӯи сарзаниш гуфта шавад: Он шарикон, ки барои Аллоҳ мепиндоштед ва парастиш мекардед, куҷо ҳастанд, то шуморо имрӯз ёрӣ диҳанд? Пас онҳоро бихонед, агар тавонанд шуморо аз ин бало наҷот диҳанд.

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Таксибкунандагон[3] мегӯянд: Аз назари мо нопадид шуданд, балки мо ҳаргиз пеш аз ин чизеро (маъбуди

مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن نَّدْعُواْ مِن قَبْلُ شَيْـًٔا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\742

(2) Тафсири Табарӣ 21\415

(3) Касоне, ки ягонагии Аллоҳ ва паёмбаронро дурӯғ баровардаанд.

хеш) намехондем. Аллоҳ кофиронро ин гуна гумроҳ мекунад.[1]

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمۡ تَفۡرَحُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَمۡرَحُونَ ٧٥

**75.** Ин азобе, ки ба шумо расид, ба он сабаб аст, ки дар дунё дар ғафлат будед ва ба ноҳақ дар замин шодмонӣ мекардед ва аз рӯи гуноҳ ва ситам бар бандагони Аллоҳ такаббур ва нозу карашма мекардед.[2]

ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٦

**76.** Ба сабаби оқибати куфратон ба Аллоҳ ва нофармонбардориатон Ӯро, аз дарҳои ҷаҳаннам дохил шавед. Ҳамеша дар он ҷо бимонед. Ва ҷойгоҳи саркашон чӣ ҷойгоҳи бадест!

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٧٧

**77.** Эй Расул пас, сабр кун ва дар роҳи даъвати худ давомат кун албатта, ваъдаи Аллоҳ рост аст. Он чӣ ба ту ваъда додаем, зуд аст, ки барои ту онро иҷро намоем, ё баъзе аз он чизҳоро[3], ки ба он мушрикон ваъда додаем, ба ту нишон медиҳем, то онро мушоҳида кунӣ ё туро пеш аз фаро расидани азоб бар онҳо бимиронем, пас рӯзи

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\417

(2) Тафсири Саъдӣ 1\742

(3) Яъне, азобро

қиёмат онҳо ба назди Мо бозгардонида шаванд ва ба сабаби куфре, ки варзидаанд, онҳоро зуд ба азоби сахте бичашонем.[1]

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٧٨

**78.** Пеш аз ту эй Расул бисёр паёмбароне ба сӯи қавмашон фиристодаем, то онҳоро даъват намоянд ва бар озори онҳо сабру тоқат кунанд. Аз онҳо достони баъзеро бароят гуфтаем ва достони баъзеро нагуфтаем. Ва ҳама паёмбарон амр шуда буданд, ки ваҳйи илоҳиро ба қавмашон бирасонанд. Ва ҳеҷ паёмбареро насазад, ки мӯъҷизае биёварад, магар ба фармони Аллоҳ. Ва чун фармони Аллоҳ барои азоби такзибкунандагон даррасад, миёни паёмбарон ва дурӯғбаровардагонашон барҳақ доварӣ гардад ва онон, ки бар ботил будаанд, он ҷо зиён хоҳанд дид.[2]

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٩

**79.** Аллоҳ аст, ки чорпоёнро бароятон офарид, то ба василаи онҳо манфиъат баред; бар баъзеяшон савор шавед ва аз баъзеяшон бихӯред.

---

(1) Тафсири Табарӣ 21\418

(2) Тафсири Саъдӣ 1\743

**80.** Ва барои шумо дар онҳо манфиъатҳоест ва то бо савор шудан бар онҳо ба мақсаде, ки дар дил доред, ба маконҳои дур бирасед. Ва бар он чаҳорпоён дар хушкиҳо ва низ бар киштиҳо дар баҳр савор шавед.[1]

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا حَاجَةٗ فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٨٠

**81.** Аллоҳ таъоло оёти равшани хешро, ки далолат бар қудрат ва тадбири Ӯ дар халқаш мекунад, бар шумо менамоёнад. Пас, кадом як аз оёти Аллоҳро инкор мекунед ва ба он эътироф намекунед?

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ٨١

**82.** Оё ин дурӯғбаровардагон дар замин сайр накардаанд, то бингаранд, ки оқибати касоне, ки паёмбаронашонро дурӯғ баровардаанд, пеш аз онҳо мезистаанд, чӣ гуна будааст? Онҳо мардуме, буданд, ки нерӯяшон бештар ва осорашон дар рӯи замин фаровонтар буд. Пас, он чизҳо, аз биноҳо, боғҳо ва киштзорҳо, ки ба даст меоварданд, ҳангоми фаро расидани азоб ба онҳо фоидае набахшид.[2]

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ مِنۡهُمۡ وَأَشَدَّ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٢

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\743

(2) Тафсири Саъдӣ 1\743

**83.** Чун паёмбаронашон бо далелҳои равшан ба сӯяшон омаданд, ба илму дониши худ аз рӯи ҷаҳолаташон дилхуш буданд ва он чиро[1], ки масхарааш мекарданд, онҳоро азоб фаро гирифт.[2]

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرِحُواْ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ва чун азоби Моро диданд, гуфтанд: Ба Аллоҳи якто имон овардем ва ба он чизҳое, ки шарики Аллоҳ қарор дода будем, кофир шудем.

فَلَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥ وَكَفَرۡنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشۡرِكِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Аммо он ҳангом, ки азоби Маро диданд, дигар имонашон барояшон фоидае набахшид. Зеро имонашон аз рӯи ночорӣ ва маҷбурӣ буд, на аз рӯи ихтиёрӣ. Ин суннати Аллоҳ аст, ки миёни бандагонаш гузоштааст: ки имон овардан ҳангоми мушоҳидаи азоб ба ҳолашон фоидае надорад. Ва кофирон дар он рӯз аз чашондани азоб зиён мебинанд![3]

فَلَمۡ يَكُ يَنفَعُهُمۡ إِيمَٰنُهُمۡ لَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَاۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ فِي عِبَادِهِۦۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

---

(1) Яъне, азоб

(2) Дар ин оят далеле аст, бар ин, ки ҳар як илме, ки исломро мешиканад, ё дар он айбе меафканад, ё дар сиҳатии он шакке меандозад, он илм нописандида ва бад дида шудааст. Ва эътиқодкунандаи он аз пайравони Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нест.

(3) Тафсири ибни Касир 7\160

## Сураи Фуссилат (Равшан сохта шуд)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 54 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо, Мим. (Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.)

حمٓ ١

2. Ин Қуръон китобест, ки аз ҷониби он бахшояндаи меҳрубон бар паёмбараш Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) нозил шудааст.

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٢

3. Китобест, ки оятҳояш бо тафсилу фаҳмо баён шуда, Қуръонест, ки ба забони арабӣ, осонфаҳм барои мардуме, ки забони арабиро медонанд

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣

4. Ҳам муждадиҳанда аст ин китоб мӯъминро ба подоши дунё ва охират ва ҳам бимдиҳанда кофирро ба азоби дунё ва охират. Бештарини мардум аз он рӯй гардонидаанд ва онҳо намешунаванд.(1)

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٤

5. Кофирон ба паёмбар Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) гуфтанд:

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ

(1) Шунидане, ки аз он қабул ва иҷобати он мужда ҳосил шавад. Тафсири Саъдӣ 1/ 744

إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ۝٥

Дилҳои мо аз он чӣ моро ба он даъват мекунӣ, дар парда аст ва гӯшҳоямон вазнин аст ва миёни мову ту (эй Муҳаммад) ҳиҷобест. Пас амал кун ту ба дини худ, албатта мо ҳам амалкунандаем ба дини худ.(1)

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَٱسْتَقِيمُوٓا۟ إِلَيْهِ وَٱسْتَغْفِرُوهُ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِينَ ۝٦

**6.** Бигӯ (эй Паёмбар): «Ман инсоне ҳастам монанди шумо. Ба ман ваҳй шуда, ки маъбуди шумо, Аллоҳи яктост, ки лоиқи ибодат аст. Пас, ба Ӯ рӯй оваред ва аз Ӯ омӯрзиш бихоҳед. Ва вой (азоб), бар мушрикон:

ٱلَّذِينَ لَا يُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ۝٧

**7.** Онҳое, ки ба ғайри Аллоҳ бутонеро парастиш карданд, ки фоида ва зараре нарасонанд ва нафсҳояшонро ба тавҳид ва ихлос пок накарданд ва намоз нахонданд ва закот надоданд ва ба охират (яъне ба баъс, ҷаннат ва дӯзах) имон надоранд.(2)

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ۝٨

**8.** Ҳамоно онон, ки ба Аллоҳу Расулаш ва Китобаш имон овардаанд ва корҳои шоиста карданд, барояшон подошест (мукофотест) тамомношуданӣ.

(1) Тафсири Бағавӣ 7/ 161

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 744

**9.** Бигӯ эй Паёмбар ба он мушрикон: Оё ба Аллоҳе, ки заминро дар ду рӯз офаридааст, кофир мешавед ва барои Ӯ шарикҳо қарор медиҳед? Ӯст Парвардигори тамоми ҷаҳониён!

۞قُلۡ أَئِنَّكُمۡ لَتَكۡفُرُونَ بِٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ فِي يَوۡمَيۡنِ وَتَجۡعَلُونَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩

**10.** Ӯ зотест, ки офарид дар болои замин кӯҳҳои устуворро ва баракат(1) ниҳод дар он ва муайян сохт дар рӯи замин ризқу рӯзӣ (аҳли онро) дар муддати чаҳор рӯз(2), ин тафсилот барои суолкунандагон аст.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوۡقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقۡوَٰتَهَا فِيٓ أَرۡبَعَةِ أَيَّامٖ سَوَآءٗ لِّلسَّآئِلِينَ ١٠

**11.** Сипас Аллоҳи пок ба осмон мутаваҷҷиҳ шуд ва он дудмонанд буд. Пас, ба осмону замин гуфт: «Хоҳ ё нохоҳ биёед(3)». Гуфтанд: «Фармонбардор омадем»(4).

ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٞ فَقَالَ لَهَا وَلِلۡأَرۡضِ ٱئۡتِيَا طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا قَالَتَآ أَتَيۡنَا طَآئِعِينَ ١١

**12.** Он гоҳ ҳафт осмонро дар ду рӯз офарид. Ва ба ҳар осмоне фармони лозимаашро ваҳй кард(5). Ва

فَقَضَىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَاتٖ فِي يَوۡمَيۡنِ وَأَوۡحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمۡرَهَاۚ وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفۡظٗاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ١٢

(1) Яъне, сарсабзу хуррам гардонид.

(2) Яъне, ду рӯз заминро офарид ва ду рӯзи дигар дар он кухҳоро офарид. Тафсири Саъдӣ 1/ 745

(3) Яъне, таслими ҳукми Ман шавед. Тафсири Саъдӣ 1/ 745

(4) Яъне, нашояд иродаи мо мухолифи иродаи Ту бошад.

(5) Яъне, ба ҳамин тариқ осмонҳову заминҳоро дар шаш рӯз халқ кард. Ва ҳикмати офариниши онҳоро худаш медонад, ҳол он, ки қодир буд дар як лаҳзае онҳоро биёфарад.

осмони дунёро ба чароғҳое (ситорагоне) биёростем ва ҳифзаш кардем[1]. Ин аст тадбири (Аллоҳи) ғолибу доно.

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَقُلْ أَنذَرْتُكُمْ صَٰعِقَةً مِّثْلَ صَٰعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٣﴾

**13.** Пас, агар рӯй гардонанд он мушрикон, баъд аз он, ки сифатҳои Қуръони накӯ ва сифатҳои Аллоҳи бузург ба онҳо баён шуд. Пас бигӯ ба онҳо: Шуморо аз раъду барқе метарсонам, монанди раъду барқе, ки бар Оду Самуд (ҳангоми кофир шуданашон) фурӯд омад.

إِذْ جَآءَتْهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ قَالُوا۟ لَوْ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Он гоҳ ки расулон аз пешу паси онҳо (пай дар пай) наздашон омаданд ва гуфтанд, ки ҷуз Аллоҳи барҳақро мапарастед, (ба паёмбаронашон) гуфтанд: «Агар Парвардигори мо мехост, ки Ӯро ягона ибодат кунем ҳароина, фариштагонеро ба сифати паёмбарон аз осмон нозил мекард. Пас мо ба он чӣ шумо ба он фиристода шудаед, аз имон овардан ба Аллоҳи ягона бовар надорем[2].

(1) Яъне, аз шайтонҳо, ки хабари осмонро надузданд. Тафсири Бағавӣ 7/ 166

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 443

**15.** Пас аммо Од (қавми Ҳуд) ба ноҳаққӣ дар рӯи замин гарданкашӣ карданд ва (мағрурона) гуфтанд: «Чӣ касе аз мо нерӯмандтар аст?» Оё намедиданд, ки албатта, Аллоҳе, ки онҳоро офаридааст, аз онҳо нерӯмандтар аст ва оёту ҳуҷҷатҳои Моро инкор мекарданд?

فَأَمَّا عَادٌ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَقَالُوا۟ مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً ۖ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۖ وَكَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Пас Мо низ боди сахти хунуки овоздор дар рӯзҳое шум бар сарашон фиристодем, то дар дунё азоби хориро ба онҳо бичашонем. Ва албатта, азоби охират хоркунандатар аст ва ҳеҷ касе барои манъ кардани азоб ба ёриашон барнахезад![1]

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِىٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَخْزَىٰ ۖ وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ва аммо Самуд (қавми Солеҳ)-ро, пас ҳамоно роҳи ҳақ ва рушдро бароящон баён кардем. Пас онҳо кӯриро бар ҳидоят ихтиёр карданд, пас ба хотири гуноҳҳое,[2] ки мекарданд, оташаки азоби хоркунанда онҳоро фурӯ гирифт.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ва Мо касонеро, ки имон оварда буданд ва парҳезгор

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿١٨﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 7/ 169

(2) Ба Аллоҳ куфр меоварданд ва паёмбаронро дурӯғ мебароварданд.

буданд, аз азобе, ки Оду Самудро фаро гирифт, наҷот додем.

**19.** Ва рӯзе, ки барангехта шаванд душманони Аллоҳ, пас онҳоро ронанд фариштаҳои азобкунанда ба сӯи дӯзах.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ١٩

**20.** Чун ба канори оташ оянд, аз иқрори гуноҳҳои худ саркашӣ кунанд, ин ҳангом гӯшу чашмҳо ва пӯстҳояшон ба аъмоле, ки дар дунё кардаанд, бар зиддашон шаҳодат диҳанд.[1]

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٢٠

**21.** Ва он душманони Аллоҳ ба пӯстҳои худ гӯянд: «Чаро бар зидди мо шаҳодат додед?». Гӯянд пӯстҳояшон: «Он Аллоҳе, ки ҳар чизеро ба сухан меоварад ва шуморо нахустин бор биёфарид ва ҳеҷ чиз набудед ва баъд аз марг барои ҳисобу китоб ба сӯи Ӯ бозгашт мекунед, моро ба сухан овардааст».

وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢١

**22.** Ва аз ин ки гӯшу чашмҳо ва пӯстҳоятон ба зиёни шумо шаҳодат медиҳанд, ҳангоме ки гуноҳ мекардед чизеро пинҳон намедоштед валекин мепиндоштед, ки Аллоҳ бар бисёре аз корҳои

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 747

гуноҳеро, ки мекунед, огоҳ нест.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾

**23.** Ва ин бадгумоние[1], ки дар ҳаққи Парвардигоратон доштед, ҳалокатон кард ва (дӯзахӣ шуда) дар шумори зиёнкардагон гардидед.

فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا۟ فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** Пас, агар сабр кунанд ва бар азоб ҳам тобу тоқат варзанд, пас ҷойгоҳашон дар оташ аст ва агар ҳам толиби афв шаванд[2], касе онҳоро афв накунад.

۞ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢٥﴾

**25.** Ва барои он мушрикон ҳамнишинҳои бад муқаррар кардем аз шаётини инс ва ҷин, пас барои онҳо аъмоли зишташонро дар дунё дар назарашон биёростанд ва низ барояшон ояндаашонро оростанд[3]. Ва бар онҳо низ ҳамонанди пешиниёнашон аз ҷинну инс азоб муқаррар шуд. Ҳамоно онҳо ба сабаби амалҳои бади хеш зиёнкор буданд дар дунё ва низ зиён карданд рӯзи қиёмат.[4]

(1) Гумонатон ба ин ки Аллоҳ бисёре аз амалҳоятонро намедонад, пас ба ҳамин сабаб ба гуноҳ шитоб кардед ва ҳамин амр шуморо ҳалок гардонид. Тафсири Табарӣ 21\456

(2) Яъне, ин, ки ду бора ба дунё оянд ва амали шоиста кунанд, пас қабул карда нашавад ин талабашон. Тафсири Саъдӣ 1/ 747

(3) Яъне, он чӣ ваъда мешавад дар охират аз қиёмат, ҳисоб, ҷаннат ва дузах ва ғайра дар назарашон дур ё, ки воқеъ нашаванда нишон доданд.

(4) Тафсири Саъдӣ 1\747

**26.** Ва гуфтанд кофирон ба якдигар: «Ба ин Қуръон гӯш мадиҳед ва амрҳои онро итоъат накунед ва сухани беҳуда гӯед дар вақти Қуръон хондани Муҳаммад, шояд, ки ба ин роҳ пирӯз шавед бар Муҳаммад ва аз хондани Қуръон бозистад!»[1]

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَسۡمَعُواْ لِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَٱلۡغَوۡاْ فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَغۡلِبُونَ ٢٦

**27.** Пас ҳароина, кофиронро азоби сахт мечашонем дар дунёву охират ва ҳамоно сазо медиҳем онҳоро дар охират мувофиқи бадтарин куфру исёне, ки дар дунё мекарданд.

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَذَابٗا شَدِيدٗا وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَسۡوَأَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٧

**28.** Ин аст ҷазои душманони Аллоҳ, оташ. Дар даруни он хонаи ҳамешагӣ доранд. Ин ҷазои онҳост, зеро оёти Моро дар дунё инкор мекарданд.[2]

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعۡدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُۖ لَهُمۡ فِيهَا دَارُ ٱلۡخُلۡدِ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٢٨

**29.** Ва кофирон дар дӯзах гӯянд: «Эй Парвардигори мо, он ду танро аз ҷину инс, ки моро гумроҳ карданд, ба мо нишон деҳ, то, ки онҳоро зери пой кунем, то ки бошанд аз зертарини қаъри дӯзах!»

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيۡنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ نَجۡعَلۡهُمَا تَحۡتَ أَقۡدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٢٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 460

(2) Ин оят далолат мекунад ба бузургии гуноҳи шахсе, ки одамонро аз Қуръон ва ҳидоят ба ҳар роҳе боз дорад.

**30.** Ҳамоно онҳое, ки гуфтанд: «Парвардигори мо Аллоҳ аст» баъд аз он дар шариъати Ӯ пойдорӣ варзиданд, дар вақти марг фариштагон фуруд меоянд ва мегӯянд: Матарсед аз марг ва ғамгин мабошед бар гузашта, шуморо мужда аст ба биҳиште, ки ба шумо ваъда дода мешуд.(1)

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠

**31.** Фариштагон ба онҳо мегӯянд: Мо ба амри Аллоҳ дар дунё дӯстон ва муҳофизи шумо будем ва низ дар охират дӯстони шумоем. Ва дар биҳишт ҳар чӣ дилатон бихоҳад ва ҳар чӣ талаб кунед, бароятон фароҳам аст(2).

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

**32.** Меҳмоннавозист аз ҷониби Аллоҳи омӯрзандаи меҳрубон.

نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢

**33.** Ва кист некӯтар (ба эътибори сухан) аз сухани он, ки ба сӯи тавҳид ва ибодати Аллоҳи ягона даъват мекунад ва корҳои шоиста мекунад ва мегӯяд, албатта, ки ман аз мусалмононам?(3)

وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7/173

(2) Тафсири Бағавӣ 7/173

(3) Ин оят баёнгари бузргии уламоест, ки аз рӯи басират ва мувофиқи суннат даъват мекунанд. Тафсири Саъдӣ 1/749

**34.** Ҳаргиз шахсони имондори нек хулқ ва шахсони кофири бад хулқ баробар нестанд. Бартараф кун, (яъне ҷавоб гардон ҳар гуна бадиро) ба муъомалаву хислати беҳтару некӯтар ва мебинӣ, ки ногоҳ касе, ки миёни ту ва ӯ душманист гӯё ӯ ба ту дӯсту хешованд аст.[1]

وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤

**35.** Ва бархурдор нашаванд аз ин хислати некӯ магар касоне, ки босабр бошанд ва касоне, ки соҳиби насиби бузурганд дар дунё ва охират.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥

**36.** Ва чун аз ҷониби шайтон гирифтори васвасае гардӣ[2], пас ба Аллоҳ паноҳ бибар, ки албатта, Ӯ таъоло шунавову доност ба корҳои халқаш!

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

**37.** Ва аз нишонаҳои қудрат ва ягонагии Ӯ пайи ҳам омадани шабу рӯз ва офтобу моҳ аст. Ба офтобу моҳ саҷда макунед, ки онҳо махлуқанд. Ва ба Аллоҳи барҳақ, ки онҳоро офаридааст, саҷда кунед, агар хос Ӯро итоъат мекунед ва мепарастед![3]

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ وَلَا لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 470

(2) Барои анҷом додани бадиро бо бади. Тафсири Табарӣ 21/ 473

(3) Тафсири Табарӣ 21/473

**38.** Пас агар он мушрикон аз саҷда кардани барои Аллоҳ такаббур меварзанд, пас ҳамоно фариштагоне, ки дар назди Парвардигори ту ҳастанд, такаббур намеварзанд, балки бехастагиву дилгиршавӣ, шабу рӯз тасбеҳи Ӯ мегӯянд.(1)

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ ۩ ٣٨

**39.** Ва аз аломоти ягонагӣ ва қудрати Ӯ он, ки ту заминро хушк мебинӣ. Пас чун об бар он бифиристем, ба ҷунбиш ояд ва гиёҳ бирӯёнад. Он Зоте, ки заминро пас аз хушк шудан зинда мекунад, албатта, қодир аст, ки мурдагонро баъд аз маргашон зинда кунад. Ва ҳароина, Ӯ бар ҳар чизе тавоност! Пас чунон ки аз зинда кардани замин оҷиз намемонад, инчунин аз зинда кардани мурдагон оҷиз намемонад.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Ҳамоно касоне, ки аз ҳақ дур мешаванд ва ба Қуръон кофир мешаванду онро дигаргун мекунанд, бар Мо пӯшида нестанд. Оё он мулҳиде,(2) ки ба оташ

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

(1) Ояти мазкур саҷдаи навбатист, ки бар хонандаву шунаванда як бор саҷда кардан воҷиб мешавад.

(2) Яъне, мункирон ё таҳриф кунандаҳои оятҳои Аллоҳ. Тафсири Саъдӣ 1/750

афканда мешавад, беҳтар аст ё касе, ки биёяд эмин шуда дар рӯзи қиёмат? Ҳар чӣ мехоҳед эй мулҳидон бикунед, ҳароина, Ӯ ба кард ва кирдорҳоятон биност![1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

**41.** Ҳамоно онҳое, ки ба Қуръон чун бар онҳо нозил шуд инкор карданд, кофир шуданд ва дар баробари куфри хеш, ҳалокшавандаву азоб кардашуда мебошанд. Ва ҳамоно ин Қуръон китоби арҷманду гиромиқадр аст ва аз ҳар тағйиру табдил маҳфуз аст.

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ٤٢

**42.** Ҳаргиз аз пешу паси ӯ ботил роҳ намеёбад.[2] Нозилшуда аз ҷониби Аллоҳе, ки доност ба корҳои бандагонаш ва соҳиби ҳамду саност ба сифатҳои камол.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدۡ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبۡلِكَۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٖ ٤٣

**43.** Ҳар чӣ дар бораи ту (эй Паёмбар он мушрикон) мегӯянд, дар бораи паёмбарони пеш аз ту низ гуфтаанд. Пас сабр кун ва дар даъвати худ устувор бош! Албатта, Парвардигори ту ҳам омӯрзандаи тавбакунандагон аст ва ҳам

(1) Яъне, мебинад амали шуморо ва тибқи он мукофот медиҳад ба шумо. Тафсири Саъдӣ 1/ 750

(2) Яъне, Аллоҳ Қуръонро аз ҳама гуна тағйиру табдил ҳифз кардааст.

соҳиби азоби дардовар аст кофиронро![1]

**44.** Ва агар ин Қуръонро (эй паёмбар) ба забони Аҷам (ғайри араб) мефиристодем, ҳароина, мушрикон мегуфтанд: «Чаро оёташ ба равшанӣ баён нашудааст то, ки онро бифаҳмем? Китобе бо забони Аҷам ва паёмбаре араб?» Бигӯ ба онҳо эй паёмбар: «Ин Қуръон барои онҳое, ки имон оварданд ҳидоят аз гумроҳӣ ва шифо аз шаку шубҳа аст. Ва касоне, ки имон намеоранд ин Қуръон вазнинии гӯшҳояшон ва кӯрии чашмонашон аст, пас ҳидоят намеёбанд. Ҳоли он мушрикон ба мисли онҳоест, ки онҳоро аз ҷои дур нидо мекунанд.[2]

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Ва ҳароина, ба Мӯсо китоби Таврот додем, ҳамчунон ки ба ту Қуръонро додем, пас дар он қавми ӯ ихтилоф карданд, баъзеяшон имон оварданд ва баъзеяшон кофир шуданд. Ва агар набуд он калимае,[3] ки Парвардигорат пеш гуфта

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 750

(2) Тафсири Табарӣ 21/482

(3) Яъне, таъхири азоб аз қавмат то рӯзи қиёмат, дар ҳол азоб карда мешуданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 751

буд, ҳароина, миёнашон кор ба поён меомад. Ва албатта, ҳанӯз мушрикон дар шакку шубҳаи сахтанд аз Қуръон.

مَّنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ
فَعَلَيۡهَاۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٤٦

**46.** Ҳар кас, ки кори шоистае кунад ва итоъати Аллоҳу Расулаш кунад, ба фоидаи худи ӯст ва ҳар кӣ бад кунад ва нофармонии Аллоҳу Расулаш кунад, ба зиёни ӯст. Ва Парвардигори ту ба бандагон ситам раво намедорад.[1]

۞ إِلَيۡهِ يُرَدُّ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِۚ وَمَا تَخۡرُجُ مِن
ثَمَرَٰتٖ مِّنۡ أَكۡمَامِهَا وَمَا تَحۡمِلُ مِنۡ أُنثَىٰ
وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلۡمِهِۦۚ وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ أَيۡنَ
شُرَكَآءِي قَالُوٓاْ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٖ ٤٧

**47.** Сӯи Аллоҳи ягона бармегардад илми вуқӯъи қиёмат (яъне, соати барпошавии қиёматро танҳо Аллоҳ медонад). Ва ҳеҷ мевае аз ғилофи хеш берун намеояд ва ҳеҷ модае ҳомила намешаваду намезояд, магар он ки Ӯ таъоло ба он огоҳ аст. Ва рӯзи қиёмат, ки Аллоҳ мушриконро нидо диҳад, ки шарикони Ман куҷоянд[2]? Гӯянд: «Огоҳат кардем, ки нест ҳеҷ касе аз мо гувоҳӣ диҳад, ки Ту бо худ шарике дорӣ ва имрӯз мо ҳама яктопараст ҳастем!

(1) Яъне, дар додани сазову ҷазо. Тафсири Табарӣ 21\487

(2) Яъне, онҳоеро, ки дар ибодати Ман шарик мекардед. Тафсири Табарӣ 21 / 488

**48.** Ва мушрикон он чиро пеш аз ғайри Аллоҳ мепарастиданд, аз даст доданд ва донистанд, ки аз азоби Аллоҳ роҳи гурезе надоранд.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Дилгиру хаста намешавад инсон аз талаби хайр аз Парвардигораш, (яъне, аз талаби молу давлат, бахту саъодат). Ва агар бирасадаш сахтӣ (яъне камбағалӣ ва сахтӣ). Пас ӯ аз раҳмати Аллоҳ ноумед аст, ва бадандеш аст.[1]

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَـٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Агар пас аз ранҷе, ки ба инсон расида, раҳмате ба ӯ бичашонем, шукри Аллоҳ намекунад, балки гуноҳ карда мегӯяд: «Ин ҳаққи ман аст ва бовар надорам, ки қиёмат барпо шавад[2]. Ва агар ҳам маро назди Парвардигорам баргардонанд, албатта назди Ӯ ҳолате хуштар (ҷаннате бароям) бошад». Пас, ҳатман, кофиронро рӯзи қиёмат ба аъмоле, ки кардаанд, огоҳ мекунем ва ба онҳо азоби сахте мечашонем.[3]

وَلَئِنْ أَذَقْنَـٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَـٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

---

(1) Яъне, ба нисбати Парвардигораш .Тафсири Саъдӣ 1/752

(2) Яъне, ба рӯзи (баъс) аз нав зинда шудан бовар надорам.

(3) Тафсири Табарӣ 21/491

وَإِذَآ أَنۡعَمۡنَا عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ أَعۡرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٖ ٥١

**51.** Ва чун ба одамӣ неъмате (саломатӣ ё ризқу рузӣ) инъом кунем, рӯйгардон мешавад ва бо такаббур гардан боло мекунад. Ва агар ба ӯ балое бирасад, дар ҳол ба Парвардигораш дуъову илтиҷои бисёре кунад.[1]

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كَانَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرۡتُم بِهِۦ مَنۡ أَضَلُّ مِمَّنۡ هُوَ فِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٢

**52.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушрикон: «Хабар диҳед ба ман, агар ин Қуръон, аз ҷониби Аллоҳ бошад, сипас шумо онро дурӯғ бароварда боз кофир шавед, дар ин ҳол ҳеҷ кас -ба сабаби адоват ва ситезии шумо бо ҳақ- аз шумо гумроҳтар нест.

سَنُرِيهِمۡ ءَايَٰتِنَا فِي ٱلۡأٓفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّۗ أَوَلَمۡ يَكۡفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٥٣

**53.** Ба зудӣ, нишон хоҳем дод ба ин мункирон нишонаҳои қудрати худро аз футуҳот ва зоҳир шудани Ислом дар атрофи олам ва дар вуҷуди худашон, то барояшон возеҳу равшан шавад, ки ҳароина, Қуръоне, ки аз назди Парвардигори оламиён ваҳй шудааст, ҳақ аст. Оё кофӣ нест барои онҳо гувоҳии Парвардигори ту бар ин, ки Қуръон ҳақ аст ва касе, ки онро овардааст ростқавл аст. Пас ба дурустӣ, Ӯ таъоло шоҳидӣ додааст ба ҳақ барои

(1) Яъне, ӯ Парвардигорашро дар сахтиҳо мешиносад ва дар осониҳо намешиносад.

ӯ. Ва Ӯ таъоло бар ҳама чиз шоҳид аст ва шаҳодати Ӯ таъоло аз ҳама шаҳодатҳо бузургтар аст.[1]

**54.** Огоҳ бош, ки ҳароина, кофирон аз дидори Парвардигорашон ва аз ду бора зинда шудан дар шубҳаанд. Огоҳ бош, ки Ӯ ҳароина, (аз рӯи илм ва қудрат ва иззат) бар ҳар чизе иҳота дорад. Ҳеҷ чизе дар замину осмон аз Ӯ пинҳон нест.[2]

أَلَآ إِنَّهُمۡ فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمۡۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطُۢ ﴿٥٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 752

(2) Тафсири Саъдӣ 1/752

## Сураи Шӯро (Машварат кардан)




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 53 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо, Мим.

حمٓ ﴿١﴾

2. Айн, Син, Қоф[1].

عٓسٓقٓ ﴿٢﴾

3. Парвардигор ба ту ва ба касоне, ки пеш аз ту буданд, ин гуна ваҳй мекунад. Аллоҳ пирӯзманди ҳаким аст.[2]

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٣﴾

4. Аз они Ӯст, ҳар чӣ дар осмонҳо ва замин аст. Ва Ӯ бар ҳама махлуқоташ баландмартабаи бузургвор аст ва ҳама дар зери қудрат ва хоҳиши Ӯ ҳастанд![3]

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ﴿٤﴾

5. Наздик аст, ки осмонҳо ба хотири азамати Илоҳӣ болои якдигар дар ҳам бишкофанд ва фариштагон ба ситоиши Парвардигорашон тасбеҳ мегӯянд ва Ӯро таъзим менамоянд ва аз сифатҳои ношистае, ки лоиқ ба зоти Ӯ нест, ба покӣ ёд мекунанд ва барои гуноҳони аҳли

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

---

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Яъне, ҳамчунон, ки Қуръонро ба ту нозил кардааст, инчунин китобҳо ва саҳифаҳоро бар паёмбарони пеш аз ту нозил кардааст.

(3) Тафсири Табарӣ 21\500

имони сокинони замин омӯрзиш металабанд. Огоҳ бошед, ки Аллоҳ гуноҳони мӯъминонро омӯрзанда аст ва бо бандагонаш меҳрубон аст!

**6.** Ва касоне, ки ғайри Ӯро ба дӯстӣ ва сарпарастӣ, он гуна ки Аллоҳро ибодат мекунанд, гирифтаанд, Аллоҳ бар корҳои онҳо нигаҳбон аст, то дар рӯзи қиёмат онҳоро ҷазо диҳад ва ту эй Расул ба ӯҳдагиранда ва масъул бар амалҳои онҳо нестӣ. Балки ту танҳо бимдиҳандаӣ ва бар ӯҳдаи ту фақат расонидани паём аст ва ҳисоби онҳо бар Мост.[1]

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ٦

**7.** Ва ҳамчунон, ки пеш аз ту ба паёмбарон ваҳй кардем, инчунин Қуръонро ба забони арабӣ бар ту ваҳй кардем, то уммулқуро[2] ва сокинони атрофашро бим диҳӣ. Ва ҳамчунин ононро аз рӯзи ҷамъ шудан дар қиёмат, ки дар он шакке нест, битарсонӣ, ки гурӯҳе дар биҳиштанд ва онҳо касонеанд, ки ба Аллоҳ имон оварданд ва ба он чи

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَتُنذِرَ يَوۡمَ ٱلۡجَمۡعِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ فَرِيقٞ فِي ٱلۡجَنَّةِ وَفَرِيقٞ فِي ٱلسَّعِيرِ ٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1\752

(2) Аҳли Маккаро

ки Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам оварда пайравӣ намуданд ва гурӯҳе дар оташи сӯзонанд ва онҳо касонеанд, ки ба Аллоҳ куфр варзиданд ва мухолифат карданд, ба он чи ки Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам оварда буд[1].

**8.** Агар Аллоҳ мехост, албатта, ҳамаро ба роҳи ҳидоят ҷамъ меовард ва ҳамаро як уммат қарор медод. Вале Ӯ ҳар касро аз бандагони хоси худ, ки бихоҳад, дар раҳмати худ дохил мекунад ва ситамкоронро дар рӯзи қиёмат ҳеҷ дӯсту ёваре нест, ки аз азоби Аллоҳ онҳоро бираҳонад ![2]

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٨﴾

**9.** Балки ин мушрикон ғайри Аллоҳро ба дӯстӣ гирифтанд, ҳол он ки фақат Аллоҳ сарпараст ва дӯсти ҳақиқӣ аст. Ва бандагонаш бояд Ӯро бо парастишу тоъат дӯст бигиранд, зеро Ӯ бандагони мӯъминони худро аз торикиҳо ба сӯи нур ҳидоят мекунад. Ва Ӯст, ки мурдагонро рӯзи қиёмат зинда мекунад ва Ӯст, ки бар ҳар коре тавоност ва

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\752

(2) Тафсири Бағавӣ 7\185

ҳеҷ чиз Ӯро нотавон карда наметавонад![1]

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿١٠﴾

**10.** Ва эй мардум, дар ҳар чизе, ки ихтилоф кардаед, дар умури динатон доварии он ба Аллоҳ вогузор мешавад. Ин Аллоҳи барҳақ, Парвардигори ман ва Парвардигори шумо аст. Дар ҳама корҳо бар Ӯ таваккал кардам ва дар тамоми ҳаёти зиндагӣ ба Ӯ рӯй меоварам.[2]

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿١١﴾

**11.** Аллоҳ офаридгори осмонҳову замин аст ва падидоварандааст он дуро боқудрат ва хоҳиш ва ҳикмати худ. Ва аз худатон барои шумо, ҳамсароне биёфарид. Ва низ аз чорпоён ҷуфтҳое падид овард (аз наринаву модина) ба ин васила. Бо сабаби офариниши ҳамсарон шумораатонро меафзояд. Ҳеҷ чиз аз махлуқоташ на дар зот ва на дар номҳову сифоташ монанди Ӯ нест ва Ӯст, ки шунавову биност ҳеҷ чиз аз амалҳои бандагонаш бар Ӯ пӯшида нест ва ба ҳар яке ҷазои муносиб хоҳад дод![3]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\752

(2) Тафсири Ибни Касир 7\193

(3) Тафсири Табарӣ 21\510

**12.** Калидҳои раҳмат ва ризқу рӯзӣ дар дасти Ӯст ва мулки осмону замин аз они Ӯст. Барои ҳар кӣ бихоҳад ризқу рӯзиро кушода (васеъ) медорад ва барои ҳар ки бихоҳад танг медорад ва Ӯ ба ҳар чизе доност ва чизе аз умури бандагонаш бар Ӯ пӯшида намемонад!

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ١٢

**13.** Эй мардум! Аллоҳ барои шумо дину ойине муқаррар кард ва он дини Ислом аст ҳамон гунае, ки ба Нӯҳ васият карда буд, ки ба он амал намоянд ва ба мардум расонанд ва аз он чӣ бар ту эй Расул ваҳй кардаем ва ба Иброҳиму Мӯсо ва Исо васият кардаем[1], ки динро бар тавҳид ва тоъати Аллоҳ барпой нигаҳ доред ва дар он гурӯҳ-гурӯҳ нашавед. Душвор омад бар мушрикон он чӣ онҳоро ба он даъват мекунӣ; аз ягонагии Аллоҳ ва ихлос дар ибодаташ. Аллоҳ ҳар киро бихоҳад, барои пайғамбарии худ ихтиёр менамояд ва ҳар касро, ки рӯй ба даргоҳи Ӯ оварад, ба сӯйи Худ роҳ менамояд.[2]

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَٱلَّذِيٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِۦٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓ أَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا۟ فِيهِ كَبُرَ عَلَى ٱلْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ٱللَّهُ يَجْتَبِيٓ إِلَيْهِ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِيٓ إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ١٣

(1) Ин панҷ паёмбар аз соҳибони азимат ба ҳисоб мерававнд ва аз ҳар ҷиҳат манзалаташон аз дигар паёмбарон бузургтаранд ва комилтарини инсонҳо ҳастанд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\754

**14.** Ва гурӯҳ-гурӯҳ нашуданд, магар баъд аз илм ва огоҳӣ. Ва ин тафриқаҷӯӣ фақат ба хотири ситамгарӣ ва каҷравӣ дар миёни худашон буд. Ва агар Парвардигори ту аз пеш муқаррар накарда, буд, ки онҳоро то замони[1] муъайяне мӯҳлат аст, бегумон дар миёни онҳо доварӣ мешуд. Ва бегумон касоне, ки баъд аз онҳо (яҳуду насоро) ворисони китоби Аллоҳ[2] шудаанд, ҳароина, дар бораи он сахт ба шубҳа афтодаанд.

وَمَا تَفَرَّقُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى لَّقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ﴿١٤﴾

**15.** Пас барои ин дини росте, ки Аллоҳ бар паёмбарон васият кардааст, мардумро даъват кун ва чунон ки фармон ёфтаӣ, пойдорӣ варз ва аз паи хоҳишҳояшон марав, ки онҳо аз роҳи ҳақ каҷ рафтаанд ва бигӯ: «Ба ҳар китобе, ки Аллоҳ нозил кардааст бар паёмбарони хеш, имон дорам ва ба ман фармон додаанд, ки дар миёни шумо дар аҳкоми Аллоҳ ба адолат рафтор кунам. Аллоҳи барҳақ Парвардигори мо ва Парвардигори шумост. Савоби аъмоли шоистаи мо

فَلِذَٰلِكَ فَٱدۡعُۖ وَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ بَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ﴿١٥﴾

(1) Ва он рӯзи қиёмат аст.

(2) Таврот ва Инҷил

аз они мо ва ҷазои аъмоли бади шумо аз они шумост. Миёни мову шумо ҳеҷ ҷидол ва душмание нест, баъд аз он ки ҳақ баён шуд. Аллоҳ моро дар рӯзи қиёмат дар як ҷо гирд меоварад ва дар он чи ки ихтилоф кардаем, байни мо бо ҳақ доварӣ мекунад ва бозгашти ҳама ба сӯйи Ӯст! Пас ҳар якеро ҷазои муносиб медиҳад»(1)

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٌ ١٦

**16.** Ва касоне, ки дар бораи дини Аллоҳ бо ҳуҷҷатҳои ботил бо Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ҷидол мекунанд, то пеши имони мардумро бигиранд, пас аз он ки гурӯҳе аз мардуми оқилу доно даъвати ӯро иҷобат кардаанд, назди Парвардигорашон ҳуҷҷатҳояшон ночиз ва ботил аст. Бар онҳост хашми Аллоҳ дар дунё ва низ бар онҳост азоби сахт дар охират. Ва он оташи дӯзах аст!(2)

ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٞ ١٧

**17.** Аллоҳ он Зотест, ки китоби Қуръон ва китобҳои пешинаро барҳақ ва низ тарозуи адлро фуруд

(1) Тафсири Саъдӣ 1\755
(2) Тафсири Бағавӣ 7\188

овардааст, то байни мардум ба инсоф ҳукм намояд. Ва ту чӣ медонӣ? Шояд қиёмат наздик бошад.(1)

**18.** Онон, ки аз рӯи бе имонӣ ва саркашӣ ба қиёмат бовар надоранд, омадани онро ба шитоб металабанд ва онон, ки имон овардаанд, аз омадани он тарсонанд ва медонанд, ки он қиёмат, албатта, ҳақ аст ва ҳеҷ шакке дар вуқуъи он нест. Огоҳ бош, касоне, ки дар бораи қиёмат ҷидол мекунанд, дар гумроҳии дуру дарозе аз ҳақ ҳастанд.(2)

يَسْتَعْجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا ٱلْحَقُّ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِى ٱلسَّاعَةِ لَفِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٨﴾

**19.** Аллоҳ бо бандагонаш меҳрубон аст. Ҳар киро бихоҳад, ризқу рӯзӣ медиҳад. Пас мувофиқи ҳикматаш якеро дар ризқ фарох ва дигареро танг мегардонад. Ва Ӯ тавоно дорои қудрат ва қуввати бузург аст ва дар интиқоми душманонаш пирӯзманд аст.(3)

ٱللَّهُ لَطِيفٌۢ بِعِبَادِهِۦ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ﴿١٩﴾

**20.** Ҳар кас бо кору кирдори хеш савобу подоши кишти охиратро бихоҳад, ҳаққи Парвардигорашро адо

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلْءَاخِرَةِ نَزِدْ لَهُۥ فِى حَرْثِهِۦ ۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢٠﴾

(1) Тафсири Табарӣ 21\520

(2) Тафсири ибни Касир 7\197

(3) Тафсири Табарӣ 21\521

намояд ва дар роҳи даъват ба сӯи дин нафақа кунад ба киштааш аз даҳ то ҳафсад баробар савоб меафзоем ва ҳар кас кишти дунёро бихоҳад, баҳраашро ба ӯ ато мекунем, вале ӯ дар охират ҳеҷ баҳрае надорад.[1]

**21.** Оё мушрикон маъбудоне, доранд, ки бе рухсати Аллоҳ дине барояшон муқаррар доштаанд?! Ва агар калимаи фасл (яъне, қазо ва қадари илоҳӣ ба дер партофтани азобашон дар дунё) намебуд, ҳароина, миёнашон азоб ба таври оҷил дар ҳамин дунё бар пешвоёни ширк ҳукм мешуд ва албатта, рӯзи қиёмат барои ситамкорон азоби дардоварест![2]

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةُ ٱلۡفَصۡلِ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢١

**22.** Эй Расул, дар рӯзи қиёмат ситамкоронро мебинӣ, ки аз он чӣ ба даст овардаанд дар дунё, аз амалҳои бади худ, тарсонанд. Ва албатта, хоҳу нохоҳ, чӣ битарсанд ва чӣ натарсанд ба ҷазои худ хоҳанд расид. Вале онҳо, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, дар боғҳои биҳиштанд. Ҳар чӣ бихоҳанд, назди Парвардигорашон

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشۡفِقِينَ مِمَّا كَسَبُواْ وَهُوَ وَاقِعُۢ بِهِمۡۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي رَوۡضَاتِ ٱلۡجَنَّاتِۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمۡۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٢٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\756

(2) Тафсири Табарӣ 21\522

фароҳам ҳаст. Ва ин фазлу бахшоиши бузургест, ки ҳеҷ чашме онро надида ва ҳеҷ гӯш онро нашунида ва ба хаёли ҳеҷ инсоне нагузаштааст![1]

ذَٰلِكَ ٱلَّذِي يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِۗ قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًا إِلَّا ٱلۡمَوَدَّةَ فِي ٱلۡقُرۡبَىٰۗ وَمَن يَقۡتَرِفۡ حَسَنَةٗ نَّزِدۡ لَهُۥ فِيهَا حُسۡنًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ شَكُورٌ ٢٣

**23.** Ин аст он чизе, ки Аллоҳ он гурӯҳ бандагонашро, ки дар дунё имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, ба он неъматҳои фаровон мужда медиҳад. Бигӯ эй Расул барои мушрикони қавми худ, ки дар омадани қиёмат шак доранд: «Бар расонидани он чӣ ки ман шуморо даъват мекунам, музде аз шумо дархост намекунам, ҷуз дӯст доштани хешовандӣ, ки ба ҷой оваред». Ва ҳар кӣ кори неке кунад, ба некӯяиш меафзоем, албатта, Аллоҳ дар ҳаққи мутеъони хеш омурзандаву шукрпазир аст.[2]

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗاۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخۡتِمۡ عَلَىٰ قَلۡبِكَۗ وَيَمۡحُ ٱللَّهُ ٱلۡبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٤

**24.** Ё ин мушрикон мегӯянд, ки Муҳаммад бар Аллоҳ дурӯғ мебандад. Эй Расул, агар ин корро анҷом диҳӣ, Аллоҳ бихоҳад, бар дили ту мӯҳр мениҳад. Ва Аллоҳ ба суханони худ ботилро маҳв мекунад ва

(1) Тафсири Саъдӣ 1\757

(2) Тафсири ибни Касир 7\199

ҳақро собит мегардонад. Сухани Аллоҳ тағйир ва табдил намеёбад ва ваъдааш хилоф намешавад. Ҳароина, Ӯ бар ҳар чӣ дар дилҳо мегузарад, доност ва чизе аз он бар Ӯ пинҳон намемонад![1]

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Ва Ӯст, ки тавбаи бандагонашро мепазирад, чун аз гуноҳонашон даст мекашанд ва ба ягонагии Аллоҳ бозмегарданд ва тасмим мегиранд, ки дубора он гуноҳонро анҷом надиҳанд ва аз гуноҳон афвашон мекунад ва ҳар чӣ мекунед аз неку бад, онро, медонад ва чизе бар Ӯ пӯшида намемонад ва Ӯ шуморо тибқи амалҳоятон ҷазодиҳандааст.[2]

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

**26.** Ва дуъои касонеро, ки имон ба Аллоҳ ва Расулаш овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, иҷобат мекунад ва аз фазли хеш барояшон тавфиқи амал ва аҷру подошашонро афзун медиҳад. Ва рӯзи қиёмат барои кофирон азоби сахтест!

---

(1) Тафсир Табарӣ 21\532

(2) Тафсири Саъдӣ 1\758

**27.** Ва агар Аллоҳ рӯзии бандагонашро афзун кунад, ҳатман дар замин фасод мекунанд ва неъматро носипосӣ карда такаббур меварзиданд, вале ба андозае, ки бихоҳад рӯзӣ мефиристад. Зеро Ӯ бар аҳволи бандагони худ огоҳ ва он чӣ бар салоҳи онҳо аст, биност![1]

۞ وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ва Ӯст он Аллоҳ, ки борони фоидабахшро баъд аз он ки ноумед шуданд, фуруд моварад ва раҳмати Худро ба ҳама ҷо пароканда мекунад ва Ӯст сарпарасти бандагони шоистакори худ ва Ӯ дар корсозӣ ва тадбираш соҳиби ҳамду сано аст.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوا۟ وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ ٱلْوَلِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

**29.** Ва аз нишонаҳои қудрати Ӯ офариниши осмонҳову замин ва он чи аз ҷонварон[2], ки дар он ду (осмонҳову замин) пароканда кардааст, низ далолат бар бузургӣ ва қудрати Ӯ мекунанд. Ва Ӯ ҳар гоҳ бихоҳад, бар гирд оварданашон дар рӯзи қиёмат тавоност!

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\758

(2) Яъне фариштагон, ҷинҳо, инсонҳо ва тамоми ҳайвонот. Тафсири ибни Касир 7\207

**30.** Эй мардум, агар шуморо мусибате аз мусибатҳо, дар дину дунёятон расад, пас ба хотири корҳоест, ки кардаед. Ва Аллоҳ аз карами худ бисёре аз гуноҳонро барои шумо афв мекунад ва ҷазо намедиҳад.[1]

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٖ فَبِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖ ٣٠

**31.** Шумо эй одамон натавонед дар рӯи замин аз Ӯ бигурезед ва шуморо ҷуз Ӯ сарпарасте нест, ки сарпарастӣ намояд ва манфиатҳоятонро фароҳам орад ва ёваре нест, ки зиёнҳоро аз шумо дур кунад![2]

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٣١

**32.** Аз нишонаҳои қудрати Ӯ киштиҳоест чун кӯҳ, ки дар баҳрҳо равонанд.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلۡجَوَارِ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٣٢

**33.** Агар бихоҳад, бодро ором месозад, то киштиҳо бар рӯи баҳр аз рафтан бозмонанд. Албатта, дар ин вуҷуд ва ҳаракати киштиҳо барои сабркунандагони шукргузор, ибратҳост.

إِن يَشَأۡ يُسۡكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظۡلَلۡنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٍ ٣٣

**34.** Ё агар Аллоҳ бихоҳад он аҳли киштиҳоро ба сабаби он гуноҳоне, ки кардаанд, ғарқ мекунад ва бисёреро аз гуноҳони киштинишиниён

أَوۡ يُوبِقۡهُنَّ بِمَا كَسَبُواْ وَيَعۡفُ عَن كَثِيرٖ ٣٤

(1) Тафсири Бағавӣ 7\196

(2) Тафсири Саъдӣ 1\759

низ мебахшояд ва ба азоб намегирад[1].

**35.** Ва то, касоне, ки дар нишонаҳои ягонагии Мо ҷидол мекунанд, бидонанд, ки ононро чун бар гуноҳонашон азоб кунад, аз азоби Аллоҳ ҳеҷ роҳи халосӣ ва гурезгоҳе надоранд.[2]

وَيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٖ ﴿٣٥﴾

**36.** Пас он чӣ шумо дода шудаед аз ҳар чиз, ки бошад мол, ё фарзандон ва дигар чизҳо, баҳраи зиндагии ин дунё аст ва зуд нобудшавандааст. Ва он чӣ дар назди Аллоҳ аст, аз савобу подош ва боғҳои биҳишт барои онҳое, ки имон овардаанд ва ба Парвардигорашон таваккал мекунанд, беҳтару пояндатар аст.[3]

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ва он касоне, ки аз гуноҳони бузург монанди ширк, фирор аз ҷанг ва ғайра ва аъмоли зишт, монанди зино ва гувоҳӣ бар дурӯғ ва ғайра парҳез мекунанд ва чун дар хашм шаванд, хатоҳоро мебахшоянд ва касе, ки бар онҳо ситам намудааст, бо

وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُواْ هُمۡ يَغۡفِرُونَ ﴿٣٧﴾

(1) Тафсир Бағавӣ 7\196

(2) Тафсири Саъдӣ 1\759

(3) Тафсири ибни Касир 7\210

ҳилм ва бурдборӣ рафтор мекунанд;[1]

**38.** ва касоне, ки даъвати Парвардигорашонро бо иҷро намудани амрҳояш иҷобат карданд ва паёмбаронро итоъат карданд ва намозро дар вақташ бо риоя кардани шарту одоб ва арконаш барпо гузоштанд ва корашон бар пояи машварат бо якдигар аст ва аз он чӣ ба онҳо рӯзӣ додаем, дар роҳи Аллоҳ бар ниёзмандон сарф мекунанд;[2]

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

**39.** ва онон, ки чун ситаме ба онҳо расад, интиқом мегиранд хештанро ёрӣ медиҳанд ва зери бори зулм намераванд ва агар сабр кунанд, дар оқибати сабрашон хайри бисёрест[3].

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ يَنتَصِرُونَ ٣٩

**40.** Ва ҷазои ҳар бадӣ, бадие аст монанди он ва афзуда нашавад. Пас, касе, ки аз ситамгари худ афв кунад ва барои хушнудии Аллоҳ оштӣ кунад, муздаш бо Аллоҳ аст, албатта, Ӯ ситамкоронро дӯст надорад.[4]

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

(1) Тафсири Табарӣ 21\545

(2) Тафсири Саъдӣ 1\759

(3) Тафсири Бағавӣ 7\197

(4) Тафсири Бағавӣ 7\198

**41.** Ва ҳар ки баъд аз ситаме, ки дидааст, интиқом гирад, пас бар онон маломат ва иқобе нест,

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

**42.** балки маломат ва азоби шаръӣ бар касонест, ки ба мардум аз рӯи душманӣ ситам мекунанд ва ба ноҳақ дар рӯи замин саркашӣ ва гунаҳкорӣ мекунанд. Барои он гӯруҳ дар рӯзи қиёмат азоби дарднок аст![1]

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

**43.** Ва он ки аз сӯи мардум азият мекашад, сабр кунад ва аз хато даргузарад, албатта ин аз корҳои писандида ва шоистаи сипос аст.[2]

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ٤٣

**44.** Ҳар киро, ки Аллоҳ гумроҳ кунад,[3] аз он пас ҳеҷ дӯсте нахоҳад дошт, ки ҳидояташро бар ӯҳда гирад ва ёриаш диҳад. Ва золимонро мебинӣ, эй Расул, ки рӯзи қиёмат чун азобро бингаранд, ба Парвардигорашон мегӯянд: «Оё моро роҳи бозгаште ба сӯи дунё ҳаст, то фармони Туро ба ҷо орем?»[4]

وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيّٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦۗ وَتَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ يَقُولُونَ هَلۡ إِلَىٰ مَرَدّٖ مِّن سَبِيلٖ ٤٤

(1) Тафсири Бағавӣ 7\198

(2) Тафсири ибни Касир 7\213

(3) Яъне, ба сабаби ситам карданаш Аллоҳ аз роҳи рост гумроҳаш кунад.

(4) Тафсири Бағавӣ 7\199

**45.** Он золимҳоро мебинӣ, эй Расул, ки ба ҷаҳаннам мебаранд. Тарсону хор аз гӯшаи чашм нигоҳе duздида ба сӯи ҷаҳаннам мекунанд. Касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон оварда буданд, дар рӯзи қиёмат мегӯянд: «Ин золимон худ ва аҳлашонро дар рӯзи қиёмат барбод доданд». Огоҳ бош, ки албатта, золимон дар азоби доим хоҳанд буд ва аз он ҷо барояшон роҳи халосӣ нест[1]!

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِى عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Ва он кофирон ёварон ва дӯстоне надоранд, ки дар баробари Аллоҳ ононро ёрӣ диҳанд ва ҳар касро, ки Аллоҳ гумроҳ кунад,[2] дар дунё ҳеҷ роҳе барояш нест, ки ҳидоятро ба даст оварад. Пас, ҳидоят ва гумроҳ кардан танҳо дар дасти Аллоҳ аст![3]

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Эй кофирон!, пеш аз он ки рӯзе қиёмат биёяд, ки аз ҷониби Аллоҳ бозгаште надорад, ба даъвати Парвардигоратон бо имону тоъат иҷобат намоед. Дар он рӯз на паноҳгоҳе хоҳед дошт

ٱسْتَجِيبُواْ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾

(1) Тафсири ибни Касир 7\215

(2) Яъне, ба сабаби ситам карданаш, Аллоҳ аз роҳи рост гумроҳаш кунад.

(3) Тафсири Табарӣ 21\555

ва на касе аз шумо дифоъе тавонад кард![1]

**48.** Агар мушрикон аз имон овардан ба Аллоҳ рӯй гардонанд, туро эй Расул бар онҳо нафиристодаем, ки бар аъмолашон нигаҳбон бошӣ. Ба таҳқиқ, бар ӯҳдаи ту ҷуз расонидани пайғом, чизе дигар нест. Ва Мо чун ба инсон аз раҳмати Худ ба ӯ саломатӣ ва тавонгарӣ бичашонем, шодмон мегардад ва агар ба хотири корҳои баде, ки кардааст, мусибате ба ӯ расад, монанди камбағалӣ ва касалӣ носипосӣ мекунад. Пас ҳароина, инсон носипос аст ва тамоми неъматҳоро фаромӯш мекунад фақат аз бало ёдоварӣ мекунад.[2]

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظًاۖ إِنۡ عَلَيۡكَ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةً فَرِحَ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَإِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ كَفُورٞ ﴿٤٨﴾

**49.** Аз они Аллоҳ аст фармонравоии осмонҳову замин ва он чӣ миёни онҳост. Ҳар чӣ бихоҳад, меофаринад. Ба ҳар кӣ бихоҳад, танҳо духтар мебахшад ва ба ҳар кӣ бихоҳад танҳо писар мебахшад.

لِّلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثٗا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\199. Дар ин оят мазаммат аст барои касоне, ки кори некро ба таъхир мегузоранд ва низ водор менамояд ба ҳар амали солеҳе, ки барои банда арз мешавад, бишитобад.

(2) Тафсири ибни Касир 7\216

**50.** Ва ё ҳам писар диҳад ва ҳам духтар. Ва ҳар касро бихоҳад, ақим (нозо) мегардонад, албатта, Ӯ донову тавоност дар офариниши махлуқоташ ва чизе аз офариниши махлуқоташ Ӯро нотавон карда наметавонад![1]

أَوۡ يُزَوِّجُهُمۡ ذُكۡرَانٗا وَإِنَٰثٗاۖ وَيَجۡعَلُ مَن
يَشَآءُ عَقِيمًاۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٥٠

**51.** Ҳеҷ башареро насазад, ки Аллоҳ бо ӯ сухан гӯяд магар аз тариқи ваҳй ё аз паси парда ё ин ки Аллоҳ фариштаеро[2] бифиристад, то ба фармони Ӯ ҳар чӣ бихоҳад, ба ӯ ваҳй кунад. Ҳароина, Ӯ баландмартабаи бузург аст: дар зот, номҳо, сифатҳо ва афъолаш ва ҳама махлуқот дар баробари Ӯ сари таслим фурудоварандаанд ва дар тадбири умури халқаш ҳаким аст![3]

۞وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحۡيًا
أَوۡ مِن وَرَآيِٕ حِجَابٍ أَوۡ يُرۡسِلَ رَسُولٗا فَيُوحِيَ
بِإِذۡنِهِۦ مَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ عَلِيٌّ حَكِيمٞ ٥١

**52.** Чунон ки ба паёмбароне пеш аз ту ваҳй фиристодем, ҳамчунин рӯҳе аз амри Худро (Қуръонро) ба фармони Худ ба ту ваҳй кардем, ки сарчашмаи ҳаёти дилҳо аст. Ту эй Расул, намедонистӣ китобу имон чист. Вале Мо

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ رُوحٗا مِّنۡ أَمۡرِنَاۚ مَا كُنتَ
تَدۡرِي مَا ٱلۡكِتَٰبُ وَلَا ٱلۡإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلۡنَٰهُ
نُورٗا نَّهۡدِي بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنۡ عِبَادِنَاۚ وَإِنَّكَ
لَتَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٢

(1) Тафсири Табарӣ 21\558

(2) Мурод аз ин фариштаҶабраил алайҳиссалом аст.

(3) Тафсири Саъдӣ 1\762 .Дар ин оят исботи сифати каломи Парвардигор омадаст, ба ваҷҳе ки лоиқ ба зоти бузургии Ӯ дорад.

он Қуръонро нуре сохтем, то ҳар як аз бандагонамонро, ки бихоҳем, ба он ҳидоят кунем ва ҳароина, ту мардумро бо ин Қуръон ба роҳи рост роҳ менамоӣ ва он роҳи Ислом аст,

**53.** роҳи он Аллоҳе, барҳақ, ки ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст, аз они Ӯст. Огоҳ бошед, ки ҳамаи корҳои шумо аз неку бад ба сӯи Аллоҳ бозмегардад. Пас ҳамаро мувофиқи амалҳояшон ҷазо хоҳад дод, агар нек бошад нек шавад, бад бошад, бад шавад![1]

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلۡأُمُورُ ٥٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\762

## Сураи Зухруф (Зинат)




### Дар Макка нозил шудааст ва 89 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо, Мим.[1]

حمٓ ١

2. Савганд ба ин Қуръони равшан ва равшангар дар лафз ва маъно!

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Мо ин китоби Қуръонро ба забони арабӣ бар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нозил кардем. Шояд, ки бифаҳмед ва дарёбед маъноҳояшро.

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٣

4. Ва бегумон он дар Лавҳи Маҳфуз[2] дар назди Мост. Ба дурустӣ, ин китоб баландқадр ва боҳикмат аст.

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ٤

5. Оё ба он сабаб, ки мардуми исрофкори саркаш ҳастед, аз шумо рӯй гардонем ва Қуръонро аз шумо боздорем?

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥

6. Чи қадар паёмбаронро дар миёни пешиниён фиристодем.

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Бағавӣ 7/202

**7.** Ва ҳеҷ паёмбаре бар онҳо фиристода намешуд, магар он ки масхарааш мекарданд.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧

**8.** Пас, Мо касонеро ҳалок кардем, ки нерумандтар аз инҳо ҳам буданд ва қудрати зиёдтаре ҳам доштанд ва намунае аз қиссаи пешиниён гузаштааст, ки бархе аз онҳоро бароят баён кардем.(1)

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

**9.** Эй Паёмбар агар аз онҳо пурсӣ: «Чӣ зоте осмонҳову заминро офаридааст?» Мегӯянд: «Онҳоро Он пирӯзманди доно офаридааст,»

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٩

**10.** Он ки заминро паҳн кард ва бистари шумо сохт ва бароятон дар он роҳҳо падид овард, бошад, ки шумо ҳидоят ёбед.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠

**11.** Ва он ки аз осмон об (борон) фиристод ба андозаи муъайян. Ва ба он сарзамини мурдаро зинда кардем. Шумо низ эй одамон инчунин аз гӯрҳо берун оварда мешавед.

وَٱلَّذِي نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَنشَرۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١١

**12.** Ва он ки ҳама махлуқотро ҷуфт биёфарид. Ва бароятон аз киштиҳо ва чорпоён (шутур, асп ва хар) маркабҳо

وَٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡفُلۡكِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مَا تَرۡكَبُونَ ١٢

(1) Тафсири Табарӣ 21/ 571

сохт, ки бар онҳо савор мешавед.

**13.** То бар пушти онҳо қарор гиред, ва чун бар он ҷой гирифтед неъмати Парвардигоратонро ёд кунед ва бигӯед: «Пок аст он Зоте, ки инҳоро роми мо кард, вагарна моро тавони он набуд.

لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ва бегумон мо ба сӯи Парвардигорамон боз мегардем».

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ва он мушрикон барои Аллоҳ аз миёни бандагонаш фарзанде муқаррар карданд.[1] Ҳароина, одамӣ носипоси ошкор аст.

وَجَعَلُوا لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** Оё аз он чӣ меофаринад барои худ духтаронро баргирифт ва шуморо бо писарон баргузидааст?

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم بِٱلْبَنِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Ва ҳар гоҳ, ки мужда дода шавад ба яке аз мушрикон ба ҳамон чизе, ки ба Аллоҳи меҳрубон нисбат дода буданд, (яъне таваллуди духтар, дар ҳол) рангу рӯяш сиёҳ гардад, ба ин мужда ва хашмигину ғазабнок гардад.[2]

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٧﴾

---

(1) Яъне, фариштагон духтарони Аллоҳанд. Тафсири Саъдӣ 1/ 763

(2) Пас он чизеро, ки барои худашон розӣ намешаванд, барои Аллоҳ чи гӯна розӣ мешаванд? Ҳол он, ки Аллоҳ аз он чи кофирон мегӯянд, пок аст Тафсири Саъдӣ 1/ 763

**18.** Оё касеро ки ба ороиш ва зиннат тарбият меёбад (яъне, духтар) ва ӯ наметавонад, ки дар кашмакашиҳо мақсадашро хуб ва ошкор баён ва исбот кунад, (яъне, оҷизу нотавон аст), ба Аллоҳ нисбат медиҳанд?

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

**19.** Ва он мушрикон фариштагонро, ки бандагони Аллоҳанд, зан пиндоштанд. Оё ба ҳангоми офариниши онҳо ҳозир будаанд? Гувоҳии онон навишта мешавад ва онҳо дар охират бозхост мешаванд.

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ سَتُكۡتَبُ شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

**20.** Ва гуфтанд кофирон: «Агар Аллоҳи меҳрубон мехост, мо фариштагонро намепарастидем,» (ин ҳуҷҷати ботил аст).[1] Онҳо камтарин дониш ва огоҳӣ аз ин надоранд, онҳо ҷуз дурӯғ чизе дигар намегӯянд.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٢٠

**21.** Оё пеш аз Қуръон китобе барояшон нозил кардаем, ки акнун ба он чанг задаанду амал кардаанд?

أَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ كِتَٰبٗا مِّن قَبۡلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسۡتَمۡسِكُونَ ٢١

**22.** Балки, гуфтаанд: «Ҳароина, падарони худро бар дине ёфтаем ва мо аз пайи онҳо роҳёфтагонем».

بَلۡ قَالُوٓاْ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهۡتَدُونَ ٢٢

---

(1) Яъне, баъд аз бим кардани паёмбарон, баҳона кардан ба қазову қадар ботили маҳз аст. Тафсири Саъдӣ 1/763

**23.** Ва ҳамин гуна нафиристодем пеш аз ту эй Паёмбар дар шаҳру деҳе паёмбаронеро, магар ки баъди фиристодан ашрофу сардорони он шаҳру деҳ гуфтанд: бегумон мо падарони худро бар дине ёфтем. Албатта, мо роҳу равиши падарони худро пайравӣ мекунем.

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقۡتَدُونَ ٢٣

**24.** Паёмбарашон ба онҳо гуфтанд: «Оё ман динеро барои шумо оварда бошам, ки ҳидоятбахштар аз оне бошад, ки падаронатонро дар он ёфтед, боз аз он дин пайравӣ мекунед, гуфтанд: Мо ба он паёмбар ва рисолате, ки шумо ёфтед, бовар надорем.(1)

۞ قَٰلَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكُم بِأَهۡدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمۡ عَلَيۡهِ ءَابَآءَكُمۡۖ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٢٤

**25.** Пас аз онҳо интиқом гирифта, азобашон кардем. Пас, эй Паёмбар бингар, ки оқибати дурӯғбарорандагон чӣ гуна будааст?(2)

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**26.** Ва ёд кун эй Паёмбар, чун Иброҳим ба падару қавмаш гуфт: «Албатта, ман аз он чи шумо мепарастед, (яъне, аз бутҳо), безорам,

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ إِنَّنِي بَرَآءٞ مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ٢٦

(1) Тафсири Табарӣ 21/587

(2) Пас ҳушдор деҳ қавматро, агар монанди онҳо рафтор кунанд, мисли онон азоб карда шаванд.Тафсири Саъдӣ 1/ 764

**27.** ба ҷуз он маъбуде, ки маро офаридааст, пас албатта, Ӯ маро раҳнамоӣ хоҳад кард».

إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ٢٧

**28.** Ва Иброҳим ин суханро (яъне, калимаи Ло илоҳа илаллоҳро) дар миёни фарзандонаш поянда ва боқӣ гузошт, бошанд, ки ба сӯи ибодати Аллоҳ бозгарданд.[1]

وَجَعَلَهَا كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٨

**29.** Балки баҳраманд сохтем[2] мушрикони қавматро ва падарону бобоёнашонро, то вақте ки омад ба онҳо дини ҳақ (Қуръон) ва паёмбаре, ки баён мекунад ба онҳо умури динашонро.

بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ٢٩

**30.** Ва чун ҳақ (Қуръон) бар онҳо омад, гуфтанд: «Ҷодуст ва ҳароина, мо ба он имон намеоварем».

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٠

**31.** Ва гуфтанд мушрикон: «Агар ин Қуръон аз назди Аллоҳ мебуд, пас чаро ин Қуръон бар марде аз бузургмардони он ду деҳа (Макка ё Тоиф) нозил нашудааст?»[3]

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنَ ٱلۡقَرۡيَتَيۡنِ عَظِيمٍ ٣١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7/ 210

(2) Яъне, ҳаёти осоиштаашон додем ва барои куфр оварданашон ба зудӣ азобашон накардем. Тафсири Бағавӣ 7/ 211

(3) ТафсириТабарӣ 21/ 592

**32.** Оё онон раҳмати Парвардигоратро тақсим мекунанд?, (Яъне, паёмбариро), ҳол он ки мо маишати рӯзгузаронии онҳоро дар ин зиндагии дунё миёнашон тақсим мекунем. Ва баъзеро ба мартаба болотар аз баъзе дигар қарор додем,[1] то баъзе баъзи дигарро ба хидмат гиранд. Ва раҳмати Парвардигорат (яъне, даромаданашон ба ҷаннат) аз он чӣ онҳо ҷамъ меоваранд аз моли дунё, беҳтар аст.[2]

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ва агар ин эҳтимол намебуд, ки мардум дар гумроҳӣ ҳама як гурӯҳ мешаванд,[3] Мо барои касоне, ки ба Аллоҳи меҳрубон куфр меварзанд, хонҳое бо сақфҳои аз нуқра фароҳам меовардем ва барои онон нордбонҳое аз нуқра қарор медодем, ки бо онҳо боло раванд.

وَلَوْلَا أَن يَكُونَ النَّاسُ أُمَّةً وَاحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِالرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ва барои хонаҳояшон дарҳое аз нуқра қарор медоданд ва тахтҳое, нуқрагин ки бар онҳо такя зананд омода месохтем.

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَابًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِئُونَ ﴿٣٤﴾

---

(1) Яъне, бою камбағал сохтем.

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 596

(3) Яъне, дини куфрро ихтиёр мекунанд. Тафсири Табарӣ 21/598

**35.** Ва аз ҳар гуна зинат барояшон қарор медодем. Ва аммо ҳамаи инҳо баҳрамандии ночизи дунявист, ҳол он ки охират (ҷаннат) дар назди Парвардигори ту барои парҳезгорон аст.

وَزُخۡرُفٗاۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُتَّقِينَ ٣٥

**36.** Ҳар кас, ки аз ёди Аллоҳи меҳрубон (Қуръон) рӯй гардонад, шайтоне бар ӯ вобаста мекунем, ки ӯро дар дунё гумроҳ месозад, пас ӯ ҳамеша ҳамроҳаш бошад.[1]

وَمَن يَعۡشُ عَن ذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ نُقَيِّضۡ لَهُۥ شَيۡطَٰنٗا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٞ ٣٦

**37.** Ва албатта шайтонҳо бозмедоранд кофиронро, аз роҳи рост,[2] вале кофирон худро ҳидоятёфта меҳисобанд.

وَإِنَّهُمۡ لَيَصُدُّونَهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٧

**38.** То он гоҳ ки назди Мо ояд, гӯяд кофир ба шайтон: «Эй кош, миёни ману ту дурие мебуд ба мисли масофаи машриқу мағриб. Зеро бисёр бад ҳамнишине будӣ ту барои ман дар дунё».

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيۡتَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَ بُعۡدَ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرِينُ ٣٨

**39.** Ва гӯем фоида накунад шуморо дигар пушаймонӣ зеро, ки зулм кардед ба сабаби ихтиёр намуданатон куфро. Пас шумо дар

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ إِذ ظَّلَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1/766

(2) Яъне: Ба зинат доданашон гумроҳиҳоро ва бад нишон доданашон имони ба Аллоҳро. Тафсири Саъдӣ 1/766

чашидани азоб бо якдигар шарик бошед.[1]

**40.** Оё ту эй Паёмбар, мехоҳӣ ба ношунавоён[2] сухан бишнавонӣ ё кӯронеро, ки дар гумроҳии ошкор ҳастанд, роҳ бинамоӣ? Ин дар ӯҳдаи ту нест, ҳидоят дар дасти Аллоҳ аст.

أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ أَوۡ تَهۡدِي ٱلۡعُمۡيَ وَمَن كَانَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٠

**41.** Пас ҳаргоҳ туро эй Паёмбар аз ин дунё бибарем[3], албатта Мо аз онҳо интиқом мегирем.

فَإِمَّا نَذۡهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنۡهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

**42.** Ё азобе, ки ба онҳо ваъда додем,[4] ба ту нишон хоҳем дод, зеро, Мо бар онҳо тавоно ҳастем.

أَوۡ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِي وَعَدۡنَٰهُمۡ فَإِنَّا عَلَيۡهِم مُّقۡتَدِرُونَ ٤٢

**43.** Пас маҳкам нигаҳ дор эй Паёмбар он чиро, ки Аллоҳ дар ин Қуръон ба ту амр кардааст. Албатта ту бар роҳи рост (дини Ислом) қарор дорӣ.[5]

فَٱسۡتَمۡسِكۡ بِٱلَّذِيٓ أُوحِيَ إِلَيۡكَۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٣

**44.** Ва албатта, ин Қуръон барои ту ва қавмат панде аст. Зеро, ки ба забони онҳо нозил шудааст ва аз дигарҳо дида

وَإِنَّهُۥ لَذِكۡرٞ لَّكَ وَلِقَوۡمِكَۖ وَسَوۡفَ تُسۡـَٔلُونَ ٤٤

(1) Тафсири Бағавӣ 7/214

(2) Он карҳое, ки Аллоҳ онҳоро кар гардонидааст аз шунидани ҳақ ва кӯрҳоеро, ки аз дидани ҳақ кӯр кардааст. Тафсири Табарӣ 21/ 608

(3) Яъне, агар пеш аз мағлуб шудани кофирон бимиронем туро эй Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам. Тафсири Бағавӣ 7/214

(4) Яъне: Дар рӯзи Бадр. Тафсири Бағавӣ 7/214

(5) Тафсири Табарӣ 21\ 610

бояд онро хубтар бифаҳманд ва ба зудӣ пурсида мешавед аз шукргузорӣ ва амал кардан ба Қуръон.(1)

**45.** Ва бипурс эй Паёмбар он паёмбаронеро, ки фиристода будем пеш аз ту: «Оё ҷуз Аллоҳи меҳрубон, дигареро барои парастиши онҳо қарор дода будем?»(2)

وَسۡـَٔلۡ مَنۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلۡنَا مِن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ءَالِهَةٗ يُعۡبَدُونَ ۝٤٥

**46.** Ва ҳамоно, Мӯсоро ҳамроҳ бо муъҷизаҳои Худ бар Фиръавн ва сардорони қавмаш фиристодаем ва гуфт: «Ҳароина, ман фиристодаи Парвардигори ҷаҳониёнам!»

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَقَالَ إِنِّي رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ۝٤٦

**47.** Чун оёти (муъҷизаҳои) Моро бар онон пешкаш кард, онон аз мушоҳидаи он муъҷизаҳо ба онҳо механдиданд.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَضۡحَكُونَ ۝٤٧

**48.** Ва ҳар мӯъҷизае бар онҳо (Фиръавн ва пайравонаш) нишон додем, аз мӯъҷизаи дигар бузургтар буд. Он гоҳ ҳамаро ба азобҳои гуногун(3) гирифтор кардем, бошад, ки аз куфрашон бозгарданд.

وَمَا نُرِيهِم مِّنۡ ءَايَةٍ إِلَّا هِيَ أَكۡبَرُ مِنۡ أُخۡتِهَاۖ وَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ۝٤٨

(1) Тафсири Бағавӣ 7/215

(2) Яъне, не балки тамоми паёмбарон мардумро ба ибодати Аллоҳи ягона даъват намуда буданд.

(3) Мисли: тӯфон, курбоққа, малах.Тафсири Саъдӣ 1/ 767

**49.** Гуфтанд (фиръавниён): «Эй ҷодугар,[1] дуъо кун барои мо ба Парвардигорат ба ҳурмати он аҳд ва бузургие, ки ба ту додааст, ин азобро аз мо бардорад, пас агар ин азобро аз мо бардорад, ҳароина ҳидоятёфтагонем». (Яъне имон меорем).

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ٤٩

**50.** Чун азобро аз онҳо бардоштем, ба шарофати дуъои Мӯсо ин ҳангом онҳо паймони худро шикастанд. (Яъне, имон наоварданд).

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ٥٠

**51.** Ва Фиръавн дар миёни қавмаш фахркунон нидо кард, ки эй қавми ман, оё подшоҳии Мисру ин ҷӯйборон, ки аз зери пойи ман ва аз зери коххо ва қасрҳо ҷорӣ ҳастанд, аз они ман нестанд? Оё қуввату мансаби маро дар баробари нотавонӣ ва камбағалии Мӯсо намебинед?[2]

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِي مِن تَحْتِيٓۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٥١

**52.** Балки ман беҳтарам ё ин шахсе, ки ӯ хору зор аст ва дуруст сухан гуфтан наметавонад?[3]

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ٥٢

---

(1) Ҷодугарон дар замони Фиръавн одамони бузург ва донишманд ба ҳисоб мерафтанд. Аз ин лиҳоз онҳо Мӯсоро ба ин сифат нидо карданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 768

(2) Тафсири Табарӣ 21/ 617

(3) Зеро забони ҳазрати Мӯсо алайҳис саллом лакнат дошт. Тафсири Табарӣ 21/ 618

**53.** Пас чаро фуруд оварда нашуд бар ин Мӯсо агар ҳақиқатан фиристодаи Аллоҳ бошад дастпонаҳои тиллоӣ ё чаро гурӯҳе аз фариштагон ҳамроҳаш наёмадаанд, ки бар паёмбариаш гувоҳӣ диҳанд?[1]

فَلَوۡلَآ أُلۡقِيَ عَلَيۡهِ أَسۡوِرَةٞ مِّن ذَهَبٍ أَوۡ جَآءَ مَعَهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ مُقۡتَرِنِينَ ٥٣

**54.** Пас, Фиръавн қавми худро гумроҳ сохт, то ӯро итоъат карданд ва Мӯсоро бовар накарданд, ҳароина, мардуми табаҳкор ва хориҷ аз дини ҳақ буданд!

فَٱسۡتَخَفَّ قَوۡمَهُۥ فَأَطَاعُوهُۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٥٤

**55.** Пас чун Моро ба хашм оварданд ба сабаби куфру исёнашон, аз онҳо интиқом гирифтем пас ҳамаашонро ғарқ кардем.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٥

**56.** Сипас ононро,[2] дар шумори гузаштагон ва ибрате барои ояндагон қарор додем.

فَجَعَلۡنَٰهُمۡ سَلَفٗا وَمَثَلٗا لِّلۡأٓخِرِينَ ٥٦

**57.** Ва чун фарзанди Марям (яъне парастиши Исо), ба унвони мисол зикр шуд, онгоҳ қавми ту аз он овоз баланд бардошта ришханд мезаданд[3].

۞وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبۡنُ مَرۡيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوۡمُكَ مِنۡهُ يَصِدُّونَ ٥٧

(1) Тафсири Бағавӣ 7/ 217

(2) Яъне, касоне ки мисли онҳо амал кунанд, инчунин ба азоб гирифторашон месозем.

(3) Яъне, мегуфтанд: парастиши Исо ибни Марям мисли парстиши бутон аст. Тафсири Саъдӣ 1/ 768

**58.** Ва гуфтанд мушрикон эй фиристодашуда: «Оё маъбудони мо беҳтаранд ё ӯ (Исо)?»[1] Ва ин суханро ҷуз барои ҷидол ва хусумат бо ту нагуфтаанд, ки мардуми хусуматкунандаанд.

وَقَالُوٓاْ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيۡرٌ أَمۡ هُوَۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلَۢاۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٌ خَصِمُونَ ٥٨

**59.** Ӯ (Исо) танҳо бандаест, ки инъом кардем ба ӯ паёмбариро ва сохтем ӯро ибрату мисол барои бани Исроил.[2]

إِنۡ هُوَ إِلَّا عَبۡدٌ أَنۡعَمۡنَا عَلَيۡهِ وَجَعَلۡنَٰهُ مَثَلٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** Ва агар мехостем, ба ҷои шумо фариштагоне падид меовардем, то дар рӯи замин ҷонишин шаванд.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَخۡلُفُونَ ٦٠

**61.** Ва бешубҳа фаромадани Исо алайҳиссаллом пеш аз рӯзи қиёмат нишонаи фаро расидани қиёмат аст. Пас дар воқеъ шудани қиёмат ҳаргиз шак макунед ва пайравии ман кунед! Ин аст роҳи рост ба сӯи ҷаннат.[3]

وَإِنَّهُۥ لَعِلۡمٞ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمۡتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62.** Шайтон бо васвасаҳояш шуморо аз роҳи тоъати Ман бознагардонад, албатта ӯ душмани ошкори шумост.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٢

---

(1) Пас агар Исо дар дӯзах бошад, мо ҳам бо ҳамроҳи маъбудонамон бо ҳамроҳи ӯ ҳастем. Тафсири Табарӣ 21/ 628

(2) Яъне, қудрати худро барои бани Исроил нишон диҳем.

(3) Тафсири Бағавӣ 7/ 219

**63.** Ва чун Исо бо далелҳои равшани худ назди бани Исроил омад, гуфт: «Бегумон бароятон ҳикмат нубувватро овардаам ва омадаам, то чизҳоеро аз умури дини, ки дар он ихтилоф мекунед, равшан кунам. Пас, аз Аллоҳ битарсед ва аз ман итоъат кунед.

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ فِيهِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

**64.** Ҳароина, Аллоҳи якто, Парвардигори ману Парвардигори шумост. Пас Ӯро ягона бипарастед ва ба Ӯ чизеро шарик наоред. Роҳи рост ин аст.[1]»

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦٤

**65.** Пас гурӯҳҳо байни худ ихтилоф карданд[2]. Пас, вой бар ҳоли ситамкорон онон, ки Исоро чунин васф карданд аз азоби дардовари қиёмат!

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمٍ أَلِيمٍ ٦٥

**66.** Оё онҳо[3] мунтазири ин ҳастанд, ки қиёмат ногаҳон дар ҳоле, ки аз он бехабар ҳастанд, барояшон биёяд?

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٦٦

---

(1) Яъне, тарс аз Аллоҳ ва ягона Ӯро ибодат кардан. Тафсири Табарӣ 21/ 636

(2) Яъне, дар шаъни Исо ихтилоф карданд: Гурӯҳе ӯро банда ва паёмбари Аллоҳ меҳисобад ин ҳақ аст, гурӯҳе ӯро писари Аллоҳ меҳисобад ва гурӯҳе ӯро Аллоҳ меҳисобад. Аллоҳ пок аст аз ин гуфтаҳо.

(3) Онҳое, ки дар шаъни Исо ибни Марям ихтилоф карданд. Тафсири Табарӣ 21/ 636

**67.** Дӯстон[1] дар он рӯз, душмани якдигар хоҳанд буд, магар парҳезгорон.

ٱلۡأَخِلَّآءُ يَوۡمَئِذِۭ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلۡمُتَّقِينَ ٦٧

**68.** Эй бандагони парҳезгори Ман, имрӯз ҳеҷ тарсу ҳаросе нест ба шумо, гирифтори азоб намешавед ва на шумо ғамгин мешавед.

يَٰعِبَادِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٦٨

**69.** Он касоне, ки ба оёти Мо имон овардаанд ва ба он чӣ паёмбарон овардаанд, амал намуданд ва бо дилу узвҳои баданашон таслими амри Мо шудаанд,

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٦٩

**70.** шумо ва ҳамсаронатон бо шодкомию хурсандӣ ба биҳишт дохил шавед.[2]

ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ أَنتُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ تُحۡبَرُونَ ٧٠

**71.** Гардонида мешавад ба биҳиштиҳо дар косаҳои заррин таъомро ва дар қадаҳҳои заррин шаробро. Дар он ҷост ҳар чӣ дил кашад ва дида аз он лаззат бибарад. Ва дар он ҷо ҷовидона хоҳед буд!

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِصِحَافٖ مِّن ذَهَبٖ وَأَكۡوَابٖۖ وَفِيهَا مَا تَشۡتَهِيهِ ٱلۡأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلۡأَعۡيُنُۖ وَأَنتُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

**72.** Ва ин он биҳиштест, ки Аллоҳ шуморо ба сабаби амалҳои некатон, ки дар дунё мекардед мерос дод.[3]

وَتِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِيٓ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧٢

---

(1) Яъне, дӯстони гунаҳкоре, ки дар дунё бо ҳам дӯст буданд. Тафсири Табарӣ 21/ 637

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 769

(3) Тафсири Табарӣ 21/ 643

**73.** Дар он ҷаннат бароятон меваҳои бисёр аст, ки аз он мехӯред.

لَكُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ كَثِيرَةٞ مِّنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٣

**74.** Ҳароина, гунаҳкорон дар азоби ҷаҳаннам ҷовидонанд!

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤

**75.** Азобашон кам намешавад ва онҳо аз раҳмати Аллоҳ ноумеданд.

لَا يُفَتَّرُ عَنۡهُمۡ وَهُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٥

**76.** Ва Мо ба онҳо ситаме накардаем, то онҳоро ба азоб гирифтор кунем, балки онҳо ба сабаби ширк овarданашон ба Аллоҳи ягона худ ситамгор буданд.

وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُواْ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦

**77.** Ва дӯзахиҳо фарёд баровարданд, ки эй молики дӯзах, кош Парвардигори ту моро бимиронад, то аз ин азоб халос шавем. Мегӯяд молики дӯзах: «на, ҳароина, шумо дар ин азоб ҳамеша бошед».

وَنَادَوۡاْ يَٰمَٰلِكُ لِيَقۡضِ عَلَيۡنَا رَبُّكَۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ٧٧

**78.** Ҳамоно овардем барои шумо сухани ҳақро ва онро барои шумо равшан намудем, лек аксари шумо сухани ҳақро, ки паёмбарон оварданд, намеписандидед.

لَقَدۡ جِئۡنَٰكُم بِٱلۡحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَكُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٨

**79.** Оё тасмими сахт гирифтанд мушрикон кореро? Пас албатта Мо низ

أَمۡ أَبۡرَمُوٓاْ أَمۡرٗا فَإِنَّا مُبۡرِمُونَ ٧٩

тасмимгирандагонем.[1] Мо низ иродаи маҳкам ва тағйирнопазир гирифтем.

**80.** Оё гумон мекунанд ин мушрикон, ки Мо намешунавем сирру розгӯии суханони пинҳонӣ онҳоро? Оре, хуб мешунавем ва ҳароина фариштагони Мо назди онҳо ҳастанд ва менависанд ҳамаи амалҳои онҳоро.

أَمۡ يَحۡسَبُونَ أَنَّا لَا نَسۡمَعُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيۡهِمۡ يَكۡتُبُونَ ٨٠

**81.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушриконе, ки мегӯянд фариштагон духтарони Аллоҳ ҳастанд: «Агар Аллоҳи меҳрубонро фарзанде мебуд, чунонки мегӯед, пас ман аввалини ибодаткунандагон мебудам он фарзандро. Лек Аллоҳ пок аст аз зану фарзанд доштан».[2]

قُلۡ إِن كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٞ فَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡعَٰبِدِينَ ٨١

**82.** Пок ҳаст Парвардигори осмонҳову замин ва Парвардигори Арш аз он нисбатҳо, ки мушрикон ба Ӯ медиҳанд, ба монанди фарзанд ва ғайраҳо.

سُبۡحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٨٢

**83.** Пас, бигузорашон ба ҳоли худ эй Паёмбар, то дар ботили худ машғул бошанд

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٨٣

(1) Яъне, оё қасд карданд ҳилаеро дар баробари ҳақ. Мо низ қасд мекунем хорӣ ва ҳалокии онҳоро. Тафсири Табарӣ 21/ 646

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 770

ва саргарми бозӣ шаванд ба дунёи худ то даме, ки бирасанд ба он рӯзи азобашон, ки ваъда дода шудаанд: ё дар дунё ё дар охират ё дар ҳар ду.

**84.** Ва Ӯ Аллоҳе аст, ки дар осмон маъбуд аст ва дар замин низ маъбуд мебошад ва Ӯст ҳакиму доно!

وَهُوَ ٱلَّذِي فِي ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٞ وَفِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَٰهٞۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٨٤﴾

**85.** Ва бартару бузургвортар аст он Зоте, ки фармонравоии осмонҳову замин ва ҳар чӣ дар миёни онҳост, аз они Ӯст ва илми фаро расидани қиёмат хоси Ӯст ва ба сӯи Ӯ эй мардум баъд аз маргатон бозгардонида мешавед.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ва касонеро, ки ба ҷойи Ӯ ибодат мекардед, қодир ба шафоъати касе нестанд. Магар касоне, ки аз рӯи илм ба ҳақ шаҳодат ва гувоҳӣ дода бошанд ва Аллоҳро ба ягонагӣ парастида ва паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро иқрор карда бошанд.[1]

وَلَا يَمۡلِكُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ва агар аз онҳо эй Паёмбар бипурсӣ: кӣ онҳоро офаридааст, албатта, мегӯянд: «Аллоҳ». Пас,

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَهُمۡ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ﴿٨٧﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 770

чаро аз ибодати Аллоҳ рӯй мегардонанд?

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ لَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨

**88.** Ва Аллоҳ огоҳ аст аз гуфтори Муҳаммад саллалллоҳу алайҳи ва саллам, ки гуфт: «Эй Парвардигори ман, ҳароина, инҳо мардуме ҳастанд, ки имон намеоваранд!

فَٱصۡفَحۡ عَنۡهُمۡ وَقُلۡ سَلَٰمٞۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٨٩

**89.** Пас, эй Паёмбар аз онҳо рӯй бигардон аз озорҳояшон ва бигӯ: «Салом!»[1] Оре, ба зудӣ хоҳанд донист чӣ сарнавиште доранд.

(1) Яъне, саломи аҳли идрок ва тамиз чунин аст, ки дар муқобили бадии онон бадӣ намекунанд.Тафсири Саъдӣ 1/770

## Сураи Духон (Дуд)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 59 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо, Мим. (Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт).

حمٓ ١

2. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба ин китоби равшангар (ҳам дар лафз ва ҳам дар маъно)!

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Ҳароина, Мо Қуръонро дар моҳи рамазон дар шаби муборак, ки шаби Қадр аст, нозил кардем. Ҳароина, Мо бимдиҳанда будаем мардумонро аз чизҳое ки онҳоро фоида ва зарар мерасонад.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةٖ مُّبَٰرَكَةٍۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ٣

4. Дар шаби Қадр ҳар фармоне мувофиқи ҳикмат содир мешавад ва ҳар чизе, ки дар як сол баъд рӯй медиҳад; аз зиндагӣ, марг, тавонгарӣ, фақр, хайр ва шар ва ғайра ҳамаро менависад,

فِيهَا يُفۡرَقُ كُلُّ أَمۡرٍ حَكِيمٍ ٤

5. Ин фармоне аз ҷониби Мо буд. Ва ҳароина, Мо паёмбаронро фиристода будем, ки мардумро аз дастуроти Аллоҳ хабар диҳанд.

أَمۡرٗا مِّنۡ عِندِنَآۚ إِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٥

**6.** Фиристодани паёмбарон раҳматест аз ҷониби Парвардигорат ва албатта, Парвардигори ту эй Расул шунаво ва доност, ки ҳама садоҳоро мешунавад ва ҳамаи умури зоҳирӣ ва ботиниро медонад.

رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٦

**7.** Парвардигори осмонҳо ва замин ва ҳар чи миёни онҳост, агар аҳли яқин ҳастед.

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٧

**8.** Бидонед, ки нест маъбуди барҳақ ба ҷуз Ӯ касе сазовори ибодат нест. Зинда мекунаду мемиронад. Парвардигори шумову Парвардигори падарони пешини шумост. Пас маъбуди барҳақро ибодат кунед, ки Ӯ танҳо метавонад зарар ё фоида бирасонад, на маъбудони ботили шумо.[1]

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِۦ وَيُمِيتُۖ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨

**9.** Балки, он мушрикҳо аз ҳақиқати Қуръон дар шакканд ва бозӣ мекунанд ва ба он бовар надоранд![2]

بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ يَلْعَبُونَ ٩

**10.** Эй Расул чашминтизори рӯзе бош, ки осмон дуди ошкореро падидор мекунад.

فَٱرْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ١٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\12

(2) Тафсири ибни Касир 7\246

**11.** Ва он дуд ҳамаи мардумро дар худ фурӯ пӯшад. Ва барои мушрикон гуфта мешавад: ин азоби дардоварест.

يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١

**12.** Баъд аз он мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, ин азобро аз мо дур гардон, ки ҳароина, мо имон овардагонем».

رَّبَّنَا ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ١٢

**13.** Аз куҷо панд мепазиранд баъд аз он ки азоб бар онҳо фуруд омад? Ҳол он ки чун паёмбари равшангар бар онҳо фиристода шуда буд.

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ١٣

**14.** Аз Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) рӯйгардон шуданд ва гуфтанд: Ӯ девонаест таълимёфта! (Яъне одамӣ ё коҳине ба ӯ таълим додааст, ӯ паёмбар нест!)(1)

ثُمَّ تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ١٤

**15.** Ҳароина, Мо азобро андаке бармедорем ва ба зудӣ, ки шумо, албатта, боз ба куфру ширки худ бармегардед.

إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ١٥

**16.** Рӯзе ҳамаи он кофирҳоро дар қиёмат ба гирифтории бузурге сахт фурӯ гирем(2), ки ҳароина, Мо аз он кофирон интиқомгирандаем!(3)

يَوۡمَ نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\230

(2) Яъне, ба азоби сахте азоб кунем.

(3) Тафсири Табарӣ 22\23

**17.** Ва ҳароина, пеш аз он мушрикҳо қавми Фиръавнро озмудем ва паёмбаре бузургвор (Мӯсо алайҳиссалом) наздашон омад, вале ӯро дурӯғ баровbuilt баровroutes

۞ وَلَقَدۡ فَتَنَّا قَبۡلَهُمۡ قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَ وَجَآءَهُمۡ رَسُولٞ كَرِيمٌ ١٧

**18.** Мӯсо барояшон гуфт: ки бандагони Аллоҳро ба ман бисупоред, то Аллоҳи ягонаро ибодат кунанд, ки ҳаройина, ман бар рисолати Парвардигорам паёмбари аминам[1].

أَنۡ أَدُّوٓاْ إِلَيَّ عِبَادَ ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٨

**19.** Ва низ бар Аллоҳ бартарӣ маҷӯед[2], ки ҳароина, ман бо ҳуҷҷати равшане назди шумо омадаам.

وَأَن لَّا تَعۡلُواْ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنِّيٓ ءَاتِيكُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٩

**20.** Ҳароина, ман ба Парвардигори худ ва Парвардигори шумо паноҳ мебарам, аз ин ки маро сангборон кунед

وَإِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمۡ أَن تَرۡجُمُونِ ٢٠

**21.** ва агар ба паёмбарии ман имон намеоваред, аз ман канорагирӣ кунед ва маро озору азият надиҳед.

وَإِن لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ لِي فَٱعۡتَزِلُونِ ٢١

(1) Тафсири ибни Касир 7\251

(2) Такаббур ва гарданкашӣ накунед

**22.** Чун Фиръавн ва қавмаш ба ӯ имон наоварданд. Пас, Мӯсо Парвардигорашро ба дуъо хонд, ки ин мушрикҳо мардуми гунаҳкоранд.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ مُّجۡرِمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Аллоҳ ба Мӯсо амр намуд, ки бандагони Маро ҳангоми шаб равона кун, ҳароина, шумо аз тарафи Фиръавн ва лашкараш дунболагирӣ карда мешавед.[1]

فَأَسۡرِ بِعِبَادِي لَيۡلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Баҳрро, ки ором аст, пушти сар гузор, (яъне, баҳрро бар ҳамон шакле, ки баъд аз гузаштанат аз он қарор дорад, вогузор), то Фиръавн ва қавмаш бо итминон вориди он шаванд, ки ҳароина, онҳо лашкаре ғарқшаванда ҳастанд.[2]

وَٱتۡرُكِ ٱلۡبَحۡرَ رَهۡوًاۖ إِنَّهُمۡ جُندٞ مُّغۡرَقُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Он Фиръавниёни ғарқшуда баъд аз худ чӣ боғҳову чашмасорҳо бар ҷой гузоштанд

كَمۡ تَرَكُواْ مِن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ﴿٢٥﴾

**26.** ва киштзорҳову хонаҳои некӯро

وَزُرُوعٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ﴿٢٦﴾

**27.** ва неъмате, ки дар он ғарқи шодмонӣ буданд.

وَنَعۡمَةٖ كَانُواْ فِيهَا فَٰكِهِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Инчунин буд кори азоб ва даргирифти Мо ва Мо он неъматҳоро баъд аз Фиръавн

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ﴿٢٨﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\231

(2) Тафсири ибни Касир 7\252

ва қавмаш ба мардуми дигар вогузоштем.

فَمَا بَكَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَا كَانُواْ مُنظَرِينَ ٢٩

**29.** На осмон бар онҳо Фиръавн ва лашкараш гирист ва на замин ва на ба онҳо мӯҳлат дода шуд, ки азоб аз онҳо ба таъхир афтад[1].

وَلَقَدۡ نَجَّيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ٣٠

**30.** Ва ҳароина, мо бани Исроилро аз он азоби хоркунанда, ки Фиръавниён фарзандони писарашонро кушта ва занонашонро барои хидмат зинда нигоҳ медоштанд, наҷот додем.[2]

مِن فِرۡعَوۡنَۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيٗا مِّنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

**31.** Онҳоро аз чанги Фиръавн наҷот додем, ҳароина, ӯ аз мутакаббирони ситамкор буд.

وَلَقَدِ ٱخۡتَرۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ عِلۡمٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٢

**32.** Ва ҳароина, бани Исроилро дониста бар оламиён баргузидем ва ононро миллати баргузидаи асри худашон кардем[3]

وَءَاتَيۡنَٰهُم مِّنَ ٱلۡأٓيَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٞاْ مُّبِينٌ ٣٣

**33.** Ва оёте аз муъҷизоти Мӯсо ба онҳо ато кардем, ки дар он имтиҳони ошкоре буд.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ٣٤

**34.** Албатта, инҳо мушрикони қавми ту мегӯянд:

إِنۡ هِيَ إِلَّا مَوۡتَتُنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُنشَرِينَ ٣٥

**35.** Поёни кор ҷуз ҳамин марги нахустин чизи дигаре нест

(1) Тафсири ибни Касир 7\253

(2) Тафсири Саъдӣ 1\773

(3) Тафсири Табарӣ 27\37

ва мо дигар бор баъд аз маргамон барои ҳисоб ва савоб ва азоб зинда намешавем.[1]

**36.** Эй Муҳаммад, мушрикон ба ту ва қавмат мегӯянд: агар рост мегӯед, ки мо ду бора зинда мешавем, пас падарони моро ба ҷаҳон бозоваред.[2]

فَأۡتُواْ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٦

**37.** Оё ин мушрикҳо беҳтаранд ё қавми Туббаъ[3] ва касоне, ки пеш аз онҳо буданд, чун Од ва Самуд ва монанди онҳо? Ҳамаро ҳалок кардем, ки ҳароина, онҳо гунаҳгорон буданд. Пас ҳалок сохтани мушрикон, ки дар қудрату тавоноӣ аз онҳо поёнтаранд, ҳеҷ шакке нест, ки бар Аллоҳ осон аст.[4]

أَهُمۡ خَيۡرٌ أَمۡ قَوۡمُ تُبَّعٖ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ٣٧

**38.** Мо ин осмонҳову замин ва он чиро миёни онҳост, ба бозӣ беҳуда ва беҳадаф наёфаридаем.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ٣٨

**39.** Магар ин ки он ду чизро барҳақ офаридаем, вале бештаринашон,

مَا خَلَقۡنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٩

(1) Тафсири Бағавӣ 7\233

(2) Яъне, онҳоро зинда кунед. Тафсири Бағавӣ 7\233

(3) Қуртубӣ раҳматуллоҳи алайҳ мегӯяд: мурод аз Туббаъ шоҳони Ямананд, зеро лақаби шоҳонашон "Туббаъ" буд. "Туббаъ" лақабшуморӣ аз шоҳони Ҳимяри Арабистони ҷанубӣ дар асрҳои чорум ва панҷуми милодӣ буд.

(4) Тафсири Табарӣ 22\40

ки мушриконанд инро намедонанд ва дар офариниши инҳо намеандешанд, чун умед ба савоб надоранд ва аз иқоби Ӯ наметарсанд[1].

**40.** Ҳароина, ваъдагоҳи ҳама барои ҷудо сохтани некӯкор аз бадкор дар рӯзи доварӣ, (қиёмат) аст.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَـٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Рӯзе, ки ҳеҷ дӯсте барои дӯсти худ судманд набошад ва наметавонад ба наздиконаш ҳеҷ гуна нафъе бирасонад ва барояш аз сӯи касе ёрӣ нашавад,

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

**42.** магар касе, ки Аллоҳ бар ӯ раҳм кардааст, шафоъат карда мешавад дар назди Парвардигораш, баъд аз он ки Аллоҳ барояш рухсат диҳад. Ҳароина, Ӯст пирӯзманд дар интиқом гирифтан бар душманонаш ва меҳрубон аст ба дӯстони итоъаткори худ.[2]

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

**43.** Ҳароина, дарахти Заққум, ки дар ҷаҳаннам мерӯяд,

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

**44.** таъоми гунаҳкорон аст. Ва аз бузургтарин гуноҳҳо шарик овардан ба Аллоҳ аст.

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

(1) Тафсири Табарӣ 22\41

(2) Тафсири Бағавӣ 7\235

**45.** Монанди миси гудохта дар шикамҳои мушрикон меҷӯшад.

كَٱلۡمُهۡلِ يَغۡلِي فِي ٱلۡبُطُونِ ٤٥

**46.** Монанди сахт ҷӯшидани оби сӯзон.

كَغَلۡيِ ٱلۡحَمِيمِ ٤٦

**47.** Ба фариштагони нигаҳбони дӯзах гуфта мешавад: Бигиред ин гунаҳкорро ва ба сахтӣ ба миёни ҷаҳаннамаш бикашед[1]

خُذُوهُ فَٱعۡتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ٤٧

**48.** ва бар болои сари ин гунаҳкор оби ҷӯшон бирезед, то шиканҷа шавад.[2]

ثُمَّ صُبُّواْ فَوۡقَ رَأۡسِهِۦ مِنۡ عَذَابِ ٱلۡحَمِيمِ ٤٨

**49.** Ба ин гунаҳкори бадбахт гуфта шавад: Бичаш, ин азобро, ки ту гумон доштӣ, ки дар қавми худ пирӯзманду бузургвор ҳастӣ![3]

ذُقۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡكَرِيمُ ٤٩

**50.** Ҳароина, ин азоб ҳамон чизест, ки дар он шак мекардед ҳангоме ки дар дунё будед ва ба он боварии яқин надоштед[4].

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمۡتَرُونَ ٥٠

**51.** Ҳароина, Парҳезгорон, ки дар дунё фармонҳои Аллоҳро ба ҷо оварданд ва аз манъкардашудаҳояш дур шуданд дар ҷои амне ҳастанд, ки аз

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٖ ٥١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\236

(2) Тафсири Табарӣ 22\48

(3) Тафсири Саъдӣ 1\774

(4) Тафсири Табарӣ 22\50

тамоми ҳаросу ғамҳо осудахотиранд,[1]

**52.** дар боғҳо ва чашмасорҳои равон,

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ﴿٥٢﴾

**53.** *либосҳои* аз сундусу истабрақ[2] мепӯшанд ва рӯ ба рӯи ҳамдигар менишинанд, то бо ҳам бештар унс бигиранд.[3]

يَلۡبَسُونَ مِن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Чунонки парҳезгоронро дар охират гиромӣ доштем бо даромадани боғҳо ва пӯшидани *либосҳои* абрешим, ҳамчунин ҳурулъийн (ҳурони шаҳлочашм)-ро ба никоҳи онҳо дармеоварем.[4]

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ﴿٥٤﴾

**55.** Парҳезгорон дар он ҷо ҳар меваеро, ки бихоҳанд, осудахотир металабанд.

يَدۡعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Парҳезгорон дар он ҷо таъми маргро намечашанд, ғайри ҳамон марги нахустин, ки дар дунё чашида буданд. Ва онҳоро Аллоҳ аз азоби ҷаҳаннам нигоҳ доштааст.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلۡمَوۡتَ إِلَّا ٱلۡمَوۡتَةَ ٱلۡأُولَىٰۖ وَوَقَىٰهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Ин фазлу бахшишест аз ҷониби Парвардигори ту. Ин аст комёбии бузург!

فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ﴿٥٧﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\261

(2) Сундус: абрешими нозук ва “истабрақ”: абрешими дурушт

(3) Тафсири Саъдӣ 1\774

(4) Тафсири Табарӣ 22\52

**58.** Пас ҳароина, Мо адои сухани хеш Қуръонро ба забони ту эй Расул осон кардем, то панд бигиранд![1]

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Эй Расул, ту мунтазир бош, пирӯзиеро, ки Аллоҳ ба ту ваъда додааст бар он мушрикон ва азоберо ки бар онҳо фарогирандааст, ки ҳароина, онҳо низ марги туро мунтазиранд. Ба зудӣ хоҳанд донист, ки ғалаба дар дунёву охират ба ҷониби туст эй Расул ва касоне, ки пайравӣ туанд.[2]

فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\53

(2) Тафсири ибни Касир 7\263

## Сураи Ҷосия (зонузананда)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 37 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ҳо, Мим.[1]

حمٓ ١

**2.** Нозил шудани ин китоб аз ҷониби Аллоҳи пирӯзманди ҳаким, ки дар интиқом гирифтан аз душманонаш ғолиб аст ва дар тадбири умури халқаш бо ҳикмат аст[2].

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

**3.** Албатта, дар ҳафт табақаҳои осмону замин ва он чӣ миёни онҳост, аз махлуқоти гуногун нишонаҳои ибратест барои мӯъминон![3]

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

**4.** Ва эй мардум, дар офариниши шумо ва пароканда шудани ҷунбандагон (ҷонварон) ибратҳост барои мардуме, ки ба Аллоҳ ва шариъати Ӯ боварии яқин доранд.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

**5.** Ва аз пайи якдигар омадани шабу рӯз ва ризқе, ки Аллоҳ аз осмон (борон) мефиристад ва замини мурдаро бо он

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

---

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузаштааст

(2) Тафсири Табарӣ 22\59

(3) Тафсири ибни Касир 7\264

борон зинда мекунад ва низ дар вазидани бодҳо, ки аз ҳар ҷиҳат барои манфиати шумо мевазанд, ибратҳоест барои оқилон.

**6.** Инҳо оятҳои (каломи) Аллоҳ аст, ки ба ростӣ бар ту эй Расул тиловат мекунем. Пас баъд аз китоби Аллоҳ ва оёти Ӯ ва ҳуҷҷатҳое, ки далолат бар маъбуди ҳақиқии Ӯ мекунанд, ба кадом сухан имон меоваранд?[1]

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۖ فَبِأَيِّ حَدِيثٍۭ بَعْدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤْمِنُونَ ٦

**7.** Вой, (ҳалок бод) ба ҳар сахт дурӯғпардози гунаҳкоре!

وَيْلٌ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ٧

**8.** Оятҳои (каломи) Аллоҳро, ки бар ӯ хонда мешаванд, мешунавад. Он гоҳ мутакаббирона давомат бар куфр дорад ва барои Аллоҳ ва расулаш сар фурӯ намеорад чунонки гӯйи ҳеҷ нашунидааст. Пас, эй Расул ӯро ба азоби дардоваре, ки дар рӯзи қиёмат воқеъ аст, башорат деҳ.[2]

يَسْمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسْتَكْبِرًا كَأَن لَّمْ يَسْمَعْهَا ۖ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٨

**9.** Ва ҳаргоҳ бар чизе аз оёти Мо огоҳ шавад, он оятҳоро ба масхара мегирад, рӯзи қиёмат инҳо сазовори азоби хоркунандаанд.

وَإِذَا عَلِمَ مِنْ ءَايَٰتِنَا شَيْـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٩

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\62

(2) Тафсири ибни Касир 7\265

**10.** Аз пушти сари онҳо[1] ҷаҳаннам аст. Ва моле, ки ба даст овардаанд ва касоне, ки ғайри Аллоҳи барҳақ маъбуд гирифтаанд, ба ҳолашон фоида накунад. Ва барои онҳо азоби бузург аст![2]

مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠

**11.** Ин Қуръоне, ки бар ту эй Расул нозил кардем, раҳнамудест барои роҳёфтагон ба Қуръони азим. Ва онон, ки ба оёти Парвардигорашон имон намеоваранд ва онро тасдиқ надоранд, барояшон азобест аз навъи сахттарин азобҳои дардовар.[3]

هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٌ ١١

**12.** Аллоҳ Зотест, ки баҳрро барои шумо мусаххар кард, то дар он ба фармони Ӯ киштиҳо равон бошанд ва талаби маъишат кунед, то ки ба неъматҳояш сипосгузор бошед ва танҳо Ӯро парастиш кунед ва дар он чи мефармояд ва манъ мекунад, фармонбардор бошед![4]

۞ٱللَّهُ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ لِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

(1) Яъне, дар пеши онҳое, ки оёти Аллоҳро ба масхара мегиранд, ҷаҳаннам аст.

(2) Тафсири Бағавӣ 7\242

(3) Тафсири Табарӣ 22\64

(4) Тафсири Табарӣ 22\65

**13.** Ва он чиро дар осмонҳо аз офтобу маҳтоб ва ситорагон ва он чиро дар замин аст аз ҷонварон, дарахтон ва киштиҳо ва ғайраҳо барои фоидаи шумо ром кард. Ҳама аз они Ӯст. Ҳароина, дар ин нишонаҳо ва ҳуҷҷатҳое, ки бар ягонагии Аллоҳ далолат мекунанд, барои мардуме, ки андеша мекунанд, ибратҳоест.[1]

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

**14.** Бигӯ эй Расул ба касоне, ки имон ба Аллоҳ овардаанд ва ба паёмбараш пайравӣ намудаанд: «Аз хатои касоне, ки ба рӯзҳои Аллоҳ[2] умеди савоб надоранд ва аз азоби Ӯ наметарсанд, гӯш ба азият ва озори кофирон ва мушрикон надиҳанд ва даргузаранд, то Аллоҳ он мардумро ба ҷазои аъмоле, ки дар дунё муртакиб шудаанд, подош диҳад.[3]

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجۡزِيَ قَوۡمَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**15.** Ҳар кас кори шоистае кунад, дар дунё ба фоидаи худи ӯст ва ҳар кас муртакиби кори баде шавад, ба зиёни ӯст. Сипас ҳама рӯзи қиёмат ба сӯи Парвардигоратон бозгардонда мешавед ва

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ فَعَلَيۡهَاۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١٥

(1) Тафсири ибни Касир 7\266

(2) Мурод аз ин рӯзҳо: Балоҳо ва мусибатҳо аст

(3) Тафсири Саъдӣ 1\776

Ӯ шуморо дар баробари амалҳоятон ҷазо медиҳад[1].

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**16.** Мо бани Исроилро китоби Таврот ва Инҷил ва илми довариву нубувват ато кардем ва аз фарзандони Иброҳим алайҳиссалом бисёреро ба нубувват ва рисолат баргузидем ва аз чизҳои покизаву хуш рӯзиашон додем. Ва бар ҷаҳониёни асри худашон бартариашон додем.[2]

وَءَاتَيۡنَٰهُم بَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِۖ فَمَا ٱخۡتَلَفُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٧

**17.** Ва онҳоро[3] дар амри дин, дар баёни ҳалолу ҳаром далелҳое равшан додем. Ва дар он аз рӯи ҳасаду кина ихтилоф накарданд, магар он гоҳ ки дониш дар бораи ҳақиқати дин ва аҳкоми он ёфтанд. Аллоҳ дар рӯзи қиёмат дар он чӣ ки дар дунё ихтилоф мекарданд, доварӣ хоҳад кард.[4]

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ فَٱتَّبِعۡهَا وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨

**18.** Пас, туро эй Расул ба роҳи зоҳир аз дин (яъне, шариъат) андохтем. Пас, ба он роҳи шариъат бирав ва аз хоҳишҳои нодонон пайравӣ макун, ки онҳо

(1) Тафсири Табарӣ 22\62

(2) Тафсири Табарӣ 22\69

(3) Қавми бани Исроилро.

(4) Тафсири Саъдӣ 1\776

шариъат ва аҳкоми динро намедонанд[1].

**19.** Ҳароина, ин мушрикон, ки туро бо хоҳишҳои худ даъват менамоянд туро ҳеҷ аз Аллоҳ бениёз намекунанд ва азоби Ӯро аз ту дур карда наметавонанд, агар ту пайрави хоҳишҳои онҳо кунӣ ҳароина, золимон (мунофиқон ва яҳудиён) дӯстдорони якдигаранд ва Аллоҳ ёридиҳанда ва дӯстдори парҳезгорон аст.[2]

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا عَنكَ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۖ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Ин Қуръоне, ки Мо ба ту фуруд овардем, далелҳои возеҳ барои мардумон аст, ки ҳақро аз ботил ҷудо мекунанд ва роҳи ҳақро меёбанд ва ҳидояту раҳматест барои қавме, ки ба ҳақиқати он бовар доранд, ки нозил шудани ин китоб аз ҷониби Аллоҳи пирӯзманди ҳаким аст[3].

هَٰذَا بَصَائِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Оё онон, ки муртакиби бадиҳо шуданд, паёмбаронро дурӯғ бароварданд ва амри Парвардигорашонро мухолифат карданд ва ғайри Ӯро парастиш

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَوَاءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢١﴾

(1) Ин оят далел аст бар бузургии ин дин ва воҷиб аст бар мусалмон дар ҳукми Аллоҳ таслим шавад ва майл ба хоҳиши аҳли куффор накунад.

(2) Тафсири Табарӣ 22\71

(3) Тафсири Табарӣ 22\71

карданд, гумон карданд, ки Мо онҳоро дар шумори касоне, ки имон ба Аллоҳ овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, қарор медиҳем? Ва оё зиндагиву маргашон баробар аст? Ҳаргиз баробар нестанд! Чӣ бад доварӣ мекунанд миёни некӯкорон ва бадкорон дар охират.[1]

**22.** Ва Аллоҳ осмонҳову заминро ба ҳақ ва ба адлу ҳикмат биёфарид, то ҳар касеро баробари коре, ки аз неку бад кардааст, подош диҳад ва ба онҳо ситам нашавад.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَلِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٢

**23.** Оё дидаи касеро, ки ҳавову ҳавасашро чун маъбуди худ гирифт ва Аллоҳ бо вуҷуди огоҳӣ аз ҳаққу ботил, гумроҳаш кард ва бар гӯшу дилаш мӯҳр ниҳод то панду мавъизаеро нашунавад ва ҳидоятро дарк накунад ва бар дидагонаш парда афканд, то роҳи дурустро набинад? Агар Аллоҳ тавфиқу ҳидоят ба роҳи ҳақ накунад, чӣ касе ӯро ҳидоят хоҳад кард? (Эй мардум!) чаро панд намегиред, то ҳақиқати ҳолро бидонед?[2]

أَفَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلۡمٖ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمۡعِهِۦ وَقَلۡبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةٗ فَمَن يَهۡدِيهِ مِنۢ بَعۡدِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٣

(1) Тафсири Табарӣ 22\72

(2) Тафсири Бағавӣ 7\245. Дар ин оят огоҳӣ аст барои мӯъминон, ки бо хоҳиши ҳаво ва ҳаваси худ амал накунанд.

وَقَالُوا مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَا إِلَّا الدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ва мушрикон гуфтанд: «Ба ҷуз ин зиндагии дунявии мо ҳеҷ ҳаёте нест. Гурӯҳе аз мо мемирем ва гурӯҳе зинда мешавем. Ва моро ҷуз даҳр, (яъне гузари рӯзҳову шабҳо ва гузашти умр) ҳалок намекунад». Онон ба ин суханҳояшон донише надоранд, балки танҳо гумон меварзанд ва тахмин мезананд[1].

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٥﴾

**25.** Ва чун оёти равшангари Мо ба ин мушрикони мункир ба рӯзи баъс тиловат шавад, ҳуҷҷаташон ин аст, ки мегӯянд: «Агар ту эй Муҳаммад ва пайравонат рост мегӯед, падарони моро, пас аз маргашон зинда кунед».

قُلِ اللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Бигӯ эй Расул барои ин мушрикони мункир ба рӯзи баъс: «Аллоҳест, ки шуморо дар дунё зинда мекунад, пас мемиронад ва сипас ҳамаро дар рӯзи қиёмат, ки шакке дар он нест, гирд меоварад. Вале бештари мардум ин ҳақиқатро намедонанд, аз ин рӯ дар зинда шудани баъд аз марг шак мекунанд![2]»

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\777

(2) Тафсири ибни Касир 7\270

**27.** Аз они Аллоҳ аст фармонравоии ҳафт осмону замин ва касе дар мулк ва офариниш ва сазовори парастиш бо Ӯ шарик нест. Ва он рӯз, ки қиёмат барпо шавад, мурдаҳо аз қабрҳояшон барои ҳисобу китоб бархезанд ва аҳли ботил (кофирон) зиён хоҳанд кард.[1]

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Эй Расул, рӯзи қиёмат ҳар умматеро бубинӣ, ки ба зону даромадааст ва ҳар умматеро барои гирифтани номаи аъмолаш бихонад. Ва барояшон гуфта шавад: Дар чунин рӯзе дар баробари ҳар аъмоле, ки аз неку бад кардед, подош мебинед.[2]

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ин навиштаи Мост, ки барҳақ сухан мегӯяд[3], ҳароина, Мо аз фариштагони худ хоста будем, ки тамоми корҳоеро, ки дар дунё мекардаед, бе зиёдатӣ ва камбудӣ бинависанд.[4]

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\81

(2) Тафсири Саъдӣ 1\778

(3) Яъне, бар амалҳои шумо ба ҳақ ва ростӣ, бе ҳеҷ каму зиёдатӣ гувоҳӣ медиҳад

(4) Тафсири Табарӣ 22\84

**30.** Аммо касоне, ки дар дунё имон ба Аллоҳ ва расулаш овардаанд ва корҳои шоиста анҷом доданд, Парвардигорашон ононро дар ҷавори раҳмати Хеш дар биҳишт дохил мекунад ва ин комёбии ошкор аст.[1]

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٠﴾

**31.** Ва аммо, касоне, ки кофир мешаванд, ба онҳо аз рӯи сарзаниш гуфта мешавад, магар оёти Мо бар шумо хонда намешуд ва шумо такаббур меварзидед ва мардуми гунаҳкоре будед ва ба савобу иқоб имон намеовардед?[2]

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Чун гуфта мешуд, ки ҳароина, ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст ва дар вуқуъи қиёмат шакке нест, ки ҳатман омаданист, мегуфтед: «Мо намедонем қиёмат чист? Ҷуз гумоне намебарем (яъне, мо қиёматро хаёли маҳз мепиндорем) ва аз воқеъ шудани он ба бовари нарасидаем».

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم مَّا نَدْرِى مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٢﴾

(1) Тафсири Табарӣ 22\85

(2) Тафсири Табарӣ 22\86

**33.** Аъмоли зишташон[(1)] дар баробарашон ошкор шуд ва он чизе, ки масхарааш мекарданд, аз азоби дӯзах гирд ба гирдашонро бигирифт.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُوا۟ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Аз сӯйи Аллоҳ ба кофирон гуфта шавад: «Имрӯз фаромӯшатон мекунем ва дар азоб фурӯ мегузорем, ҳамчунон ки шумо дидори чунин рӯзатонро, бо тарки имон ва амал фаромӯш карда будед. Ҷойгоҳатон дар оташ аст ва шуморо ҳеҷ ёваре нест, ки аз азоби Аллоҳ шуморо наҷот диҳад.[(2)]

وَقِيلَ ٱلْيَوْمَ نَنسَىٰكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَـٰذَا
وَمَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّـٰصِرِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ва ин азоб аз он рӯй бар шумо фуруд меояд ба сабабе, ки оёти Аллоҳро ба масхара мегирифтед ва зинати ҳаёти дунё шуморо бифирефт». Пас, имрӯз аз ин оташ касе онҳоро берун набарад ва на ба дунё бозгардонда шаванд, то тавба кунанд ва амали шоиста кунанд ва на касе узрашонро пазирад.[(3)]

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذْتُمْ ءَايَـٰتِ ٱللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ
ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ فَٱلْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ
يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٣٥﴾

---

(1) Онҳое, ки оёти Аллоҳро дурӯғ мебароварданд ва дар дунё амалҳои бад мекарданд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\778

(3) Тафсири Саъдӣ 1\778

**36.** Ситоиш аз они Аллоҳ аст, Парвардигори осмонҳову Парвардигори замин ва Парвардигори ҷаҳониён, ки ҷуз Ӯ касе шоистаи ҳамду ситоиш нест, чунки Ӯ холиқ ва молики ҷамиъи махлуқот ва коинот аст.(1)

فَلِلَّهِ ٱلۡحَمۡدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Бузургворӣ, шукӯҳу бақову пойдориву камол дар осмонҳову замин дар ҳама умур хоси Ӯст ва Ӯст пирӯзманди ҳаким, ки бар душманонаш ғолиб аст ва дар гуфтору кирдораш ва дар тадбири умури халқаш бо ҳикмат аст. Пок аст Ӯ, ба ҷуз Ӯ ҳеҷ кас сазовори парастиш нест!(2)

وَلَهُ ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٣٧﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\88

(2) Тафсири Табарӣ 22\88

## Сураи Аҳқоф (Регистонҳо)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 35 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳо Мим. (Зикри ҳарфҳои муқаттъа дар аввали сураи Бақара гузашт.)

حمٓ ١

2. Ин Қуръон китобест нозил гардида аз ҷониби Аллоҳи пирӯзманде, ки мағлуб намешавад ва дар тадбиру кардаҳояш боҳикмат аст.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Мо осмонҳову замин ва он чиро, ки дар миёни он ду аст, барҳақ[1] ва дар муддати муайян офаридаем. Ва кофирон аз он чи Қуръон бимашон медиҳад, рӯй мегардонанд.

مَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَمَّآ أُنذِرُواْ مُعۡرِضُونَ ٣

4. Бигӯ эй Паёмбар барои кофирон: Оё дидед он чиро ба ҷуз Аллоҳ мепарастед (аз бутон мурдагон ва тоғутҳо), ба ман нишон диҳед, ки аз ин замин чӣ чизро офаридаанд? Ё дар хилқати (офаридани) осмонҳо бо ҳамроҳи Аллоҳ ширкат доштаанд? Агар рост мегӯед, барои ман

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِۖ ٱئۡتُونِي بِكِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ هَٰذَآ أَوۡ أَثَٰرَةٖ مِّنۡ عِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤

(1) Яъне, то бидонанд бандагон бузургии Парвардигорашонро ва Ӯро ягона ибодат кунанд ва бидонанд, ки Ӯ таъоло қодир аст бандагонро баъд аз маргашон дубора зинда баргардонад, то ки ҳақ ва адлро дар байнашон то вақти муаян кардашуда барпо кунад. Тафсири Саъдӣ 1/ 779

китобе, ки пеш аз ин Қуръон омада бошад ё агар донише аз пешиниён мондааст, биёваред![1]

**5.** Ва кист гумроҳтар аз он, ки ба ҷуз Аллоҳ чизеро ба дуъо мехонад, ки то рӯзи қиёмат ба ӯ ҷавоб намедиҳад, чунки онҳо (бутон, ё мурдагон, ё сангҳо ва дарахтон ва монанди инҳо) аз дуъои бутпарастон бехабаранд, на худ мешунаванд ва на мефаҳманд.[2]

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ وَهُمْ عَن دُعَآئِهِمْ غَٰفِلُونَ ٥

**6.** Ва чун дар қиёмат мардумро барои ҳисобу китоб ҷамъ оранд, бутон бо парастандагони хеш душман бошанд ва ибодаташонро инкор кунанд.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُواْ لَهُمْ أَعْدَآءً وَكَانُواْ بِعِبَادَتِهِمْ كَٰفِرِينَ ٦

**7.** Ва чун оёти равшани Мо ба он мушрикон хонда шавад, кофирон Қуръонеро, ки барояшон нозил шудааст, гӯянд: «Ҷодуи ошкор аст».

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

**8.** Ё мегӯянд мушрикон: Ин Қуръон дурӯғест, ки худ Муҳаммад бофтааст! Бигӯ эй Паёмбар: Агар ман онро чун дурӯғе ба ҳам бофта бошам, шумо наметавонед хашми Аллоҳро аз ман боздоред.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ فَلَا تَمْلِكُونَ لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۚ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٨

(1) Тафсири Табарӣ 22\92

(2) Тафсири Бағавӣ 7\252

Аллоҳ аз он таънаҳое, ки ба ин Қуръон мезанед, огоҳтар аст. Ва шаҳодати Ӯ миёни ману шумо кофист. Ва Ӯст омӯрзандаи тавбакунандагон, меҳрубони бандагони мӯъмин![1]

**9.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушрикони қавмат: Ман аз миёни дигар паёмбарон нахустин паёмбар нестам, (яъне, пеш аз ман низ дигар паёмбарони Аллоҳ гузаштаанд ва шумо медонед, пас чаро аз паёмбарии ман ҳайрон шуда инкор мекунед) ва намедонам, ки бар ман ё бар шумо дар дунё чӣ хоҳад расид, чунки илми ғайб намедонам. Ман аз чизе ҷуз он чӣ ба ман ваҳй мешавад, пайравӣ намекунам ва шуморо низ ба он амр намекунам ва ман ҷуз бимдиҳандаи ошкоре нестам.[2]

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَا أَدْرِي مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ وَمَا أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٩

**10.** Бигӯ эй Паёмбар ба мушрикони қавмат: «Ба ман хабар диҳед, агар Қуръон аз ҷониби Аллоҳ бошад ва шумо ба он имон наоваред ва яке аз мардони бани Исроил (мисли Абдулло

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ اللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّن بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِ فَآمَنَ وَاسْتَكْبَرْتُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ١٠

(1) Тафсири Саъдӣ 1/779

(2) Тафсири Саъдӣ 1/779

ибни Салом)[1] ба он гувоҳӣ диҳад ва имон биоварад, вале шумо гарданкашӣ кардед, оё ситамгар нестед? Албатта, Аллоҳ таъоло мардуми ситамкорро ба сӯи Ислом ҳидоят намекунад!»

**11.** Ва кофирон ба мӯъминон гуфтанд: «Агар он чи ки Муҳаммад аз Қуръон ва нубувват овардааст хубие мебуд, инҳо дар пазируфтанаш бар мо сабқат ва пешдастӣ намекарданд». Ва чун ба василаи Қуръон роҳи ҳидоят наёфтанд, пас мегӯянд, ки ин Қуръон дурӯғи дерина аст.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَوۡ كَانَ خَيۡرٗا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيۡهِۚ وَإِذۡ لَمۡ يَهۡتَدُواْ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفۡكٞ قَدِيمٞ ١١

**12.** Ва пеш аз ин Қуръон китоби Мӯсо (яъне Таврот) барои бани Исроил роҳнамову раҳмат буд ва ба он иқтидо мекарданд. Ва ин Қуръон китобест тасдиққунандаи китобҳои пешина, ба забони арабӣ нозил шудааст, то ситамкорон (кофирон)-ро биме ва некӯкорон (мӯъминон)-ро муждае бошад.

وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةٗۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٞ مُّصَدِّقٞ لِّسَانًا عَرَبِيّٗا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُحۡسِنِينَ ١٢

(1) Яъне, Абдулло ибни Салом, олими аҳли китоб, ки аз илми Таврот бо хабар буд аз омадани паёмбари охири замон огоҳӣ дошт ва ба паёмбарии Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) имон овард. Тафсири Бағавӣ 7/254

**13.** Албатта, онон, ки гуфтанд, Парвардигори мо Аллоҳ аст ва баъд дар имонашон мустаҳкам истоданд, пас ҳеч тарсу андӯҳе нест барояшон аз тарси қиёмат ва бар он чизҳое, ки дар дунё боқӣ гузоштаанд баъд аз маргашон, андӯҳгин намешаванд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُواْ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Инҳо аҳли биҳиштанд ва (ба раҳмати Аллоҳ)дар он ҷо ҷовидон бошанд, ба сабаби амалҳои шоистае, ки дар дунё мекарданд.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ва одамиро ба некӣ кардан бо падару модари худ дар ҳаёташон ва баъд аз маргашон амр кардаем. Албатта модараш ӯро ҳангоми ҳомилагӣ бо душворӣ бардошт ва ба душворӣ ба замин ниҳод (яъне, таваллуд кард). Ва муддати ҳамл ва то аз шир ҷудо шуданаш, сӣ моҳ аст,[1] то чун ба синни ҷавонӣ (пурқувватӣ) расад ва ба чиҳилсолагӣ медарояд, дуъо карда мегӯяд: «Эй Парвардигори ман, ба ман тавфиқ деҳ, то шукри неъмате, ки бар ман ва бар падару модарам арзонӣ доштаӣ, ба ҷой орам ва кори

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٥﴾

(1) Ин оят далел аст ба бартар будани ҳаққи модар аз падар.

шоиста бикунам, ки Ту аз он хушнуд шавӣ ва фарзандони маро солеҳ гардон. Албатта тавба кардам аз тамоми гуноҳҳоям ва бозгаштам ба сӯи Ту. Ҳамоно ман аз зумраи мусулмононам»[1].

**16.** Инҳо касоне ҳастанд, ки корҳои некашонро мепазирем ва аз гуноҳашон дармегузарем. Дар зумраи аҳли биҳиштанд. Ин ваъдаи ростине аст, ки ба онҳо дода мешавад.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنۡهُمۡ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمۡ فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَعۡدَ ٱلصِّدۡقِ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ١٦

**17.** Ва касе, ки ба падару модараш, гуфт: «Уф (безорам) аз шумо, оё ба ман ваъда медиҳед, ки аз гӯрам зинда берун оварда хоҳам шуд ва ҳол он ки мардуме пеш аз ман будаанд ва зинда нашуданд Ва он ду (волидайн) аз даргоҳи Аллоҳ мепурсанд ҳидояташро ва гӯянд: «Вой бар ту, имон биёвар, ки албатта, ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст ҳамаро зинда мекунад!», мегӯяд: «Инҳо (яъне, он чи ки шумо дар бораи зинда шудани пас аз марг мегӯед) ҷуз ҳамон афсонаҳои пешиниён нест!»[2]

وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفّٖ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ أَنۡ أُخۡرَجَ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلۡقُرُونُ مِن قَبۡلِي وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٧

---

(1) Яъне, аз онҳое, ки сар фуруд оварданд барои тоъат ва таслим шудаанд ба амрҳоят ва наҳйҳоят.

(2) Тафсири Табарӣ 22\118

**18.** Дар бораи инҳо[1] ҳамон сухан, ки (воҷиб шудани азоб) дар бораи умматҳои пешин аз ҷинну инс гуфта шуда буд, собит шуда буд. Ҳароина, инҳо зиёнкорон буданд.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ١٨

**19.** Ва барои ҳар як аз ду гӯруҳ (аҳли хайр ва аҳли шар) нисбат ба корҳое, ки кардаанд, назди Аллоҳ дараҷотест, то ки Аллоҳ подоши корҳояшонро, ки дар дунё кардаанд, ба пуррагӣ бидиҳад ва ба онон ситам нашавад, на бар гуноҳашон афзуда мешавад ва на аз хубиҳояшон кам карда мешавад.[2]

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٩

**20.** Ва рӯзе, ки кофиронро бар оташ барои азоб пешкаш кунанд, ба онон гуфта шавад: шумо дар зиндагии дунявӣ аз чизҳои покиза ва хуш баҳраманд шудед ва онҳоро аз байн бурдед. Имрӯз эй кофирон, ба азобу хорӣ дар дӯзах подошатон медиҳанд. Ва ин ба он сабаб аст, ки дар замин бе ҳеҷ ҳаққе гарданкашӣ мекардед ва исёнгарӣ пеш гирифта будед.

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنۡيَا وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَفۡسُقُونَ ٢٠

---

(1) Яъне, онҳое, ки ба Аллоҳ ва ба дубора аз нав зинда шудан имон надоранд. Тафсири Табарӣ 22/119

(2) Тафсири Саъдӣ 1\781

**21.** Ва ба ёд биёвар эй паёмбар, бародари қавми Одро,[1] ки чун қавми худро дар Аҳқоф[2] аз омадани азоби илоҳӣ тарсонд ва ба ростӣ пеш аз ӯ паёмбароне буданд ва рафтанду пас аз ӯ паёмбароне омаданд, бо ин паём, ки ҷуз Аллоҳи якторо напарастед, ки ҳароина, ман аз азоби рӯзи бузурги қиёмат бар шумо метарсам ба сабаби ширк оварданатон.[3]

۞ وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١

**22.** Қавми Ҳуд гуфтанд: «Оё омадаӣ, бо дурӯғҳоят то моро аз парастиши маъбудонамон баргардонӣ? Пас агар рост мегӯӣ, ҳар чӣ ба мо ваъда медиҳӣ, аз азоби бузург ба миён биёвар».

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

**23.** Гуфт (Ҳуд алайҳис салом): Ин ваъдаи омадани азобро танҳо Аллоҳ медонад ва ман фиристодаи Аллоҳ ҳастам ва он чиро ба он фиристода шудаам, ба шумо мерасонам. Вале мебинам, ки мардуми нодон ҳастед, дар талаб кардани азоб ва нофармонӣ карданатон ба Аллоҳ.

قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٣

---

(1) Яъне, паёмбари Аллоҳ Ҳуд (алайҳис салом) ро, бародари насабӣ на динӣ

(2) Яъне, ҷануби ҷазираи Арабистон (регистонҳои Яман). Тафсири Саъдӣ 1/782

(3) Тафсири Табарӣ 22\125

**24.** Пас чун қавми Ҳуд азобро дар ҳайати абре диданд, ки рӯй оваранда ба сӯи водиҳояшон, гуфтанд: Ин абрест, ки борон меорад ба мо. Пас гуфт Ҳуд алайҳиссалом ба онон: Не, балки ин ҳамон азобе аст, ки ба шитоб талаб намудед омадани онро. Ин бодест, ки дар он уқубату азоби дарднок аст.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ بَلۡ هُوَ مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٤

**25.** Бо фармон ва хоҳиши Парвардигораш ҳама чизро нобуд мекунад. Пас чунон шуданд, ки ҷуз хонаҳояшон чизи дигаре дида намешуд. Мо ин тавр гунаҳгоронро (ба сабаби туғёнашон) ҷазо медиҳем.[1]

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٥

**26.** Ва ҳамоно ба қавми Од дар дунё чунон тавоноию қудрат дода будем, ки ба шумо надодаем эй куффори Қурайш. Барояшон гӯши, шунаво то бишунаванд ва чашмҳои бино то бубинанд ва дилҳо то дарк кунанд, қарор дода будем. Вале гӯшу чашму дилашон ба ҳолашон ҳеҷ фоидае накард[2], чунки оёти Аллоҳро инкор мекарданд ва он азоберо, ки ба масхарааш мегирифтанд, онҳоро фаро гирифт.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٢٦

(1) Ба сабаби гуноҳҳояшон. Тафсири Бағавӣ 7/ 263

(2) Яъне, ин неъматҳоро дар роҳи гуноҳ ва ғазаби Аллоҳ истифода бурданд.

**27.** Ба таҳқиқ, Мо ҳамаи деҳаҳоеро[1], ки дар атрофи шумо (эй аҳли Макка) буданд, ҳалок кардем ва Мо оёти худро ба суратҳои гуногун баён доштем, бошад, ки онҳо аз куфри худ баргарданд.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا ٱلْأَيَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Пас, чаро касонеро, ки ба ғайри Аллоҳ (барои наздикӣ ба Аллоҳи ягона) маъбуд гирифта буданд, ёриашон накарданд, балки аз назарашон гум шуданд?[2] Ин дурӯғ ва бофтаҳои онҳо буд, (яъне, ақида доштанд, ки бутҳо моро ба Аллоҳ наздик месозанд)![3]

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرْبَانًا ءَالِهَةًۢ ۖ بَلْ ضَلُّوا۟ عَنْهُمْ ۚ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ва ба ёд овар эй паёмбар, чун гурӯҳе аз ҷинҳоро назди ту равона кардем, то Қуръонро бишнаванд. Чун ба наздаш расиданд ва Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) Қуръон мехонд, гуфтанд: «Хомӯш бошед, то Қуръонро бишнавем! Пас чун тиловати Қуръон ба поён расид ҳамоно

وَإِذْ صَرَفْنَآ إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقُرْءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوٓا۟ أَنصِتُوا۟ ۖ فَلَمَّا قُضِىَ وَلَّوْا۟ إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ ﴿٢٩﴾

(1) Деҳаҳои қавми Од ва Самуд.

(2) Яъне, аз онҳо пушту бонӣ накарданд ва ёриашон накарданд. Тафсири Саъдӣ 1/ 783

(3) Тафсири Табарӣ 22\133

Қуръон ба онҳо таъсир кард, онҳо ба сӯи қавми худ, ҳушдордиҳанда бозгаштанд, то онҳоро аз азоби Илоҳӣ битарсонанд, агар имон наоранд.(1)

**30.** Гуфтанд: «Эй қавми мо, ҳароина, мо китоберо шунидем, ки баъд аз Мӯсо нозил шуда, китобҳои пешинро, ки ба паёмбаронаш нозил кардааст, тасдиқ мекунад ва ба ҳақ ва роҳи рост роҳ менамояд.

قَالُواْ يَٰقَوۡمَنَآ إِنَّا سَمِعۡنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٠

**31.** Эй қавми мо, суханҳои ин фиристодаи Аллоҳ (Муҳаммад)-ро қабул кунед ва ба ӯ имон биёваред, то Аллоҳ гуноҳҳоятонро биёмӯрзад ва шуморо аз азоби дардовар дар амон дорад.

يَٰقَوۡمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُجِرۡكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٣١

**32.** Ва ҳар касе, ки қабул накунад даъвати даъваткунандаи Аллоҳро, ки даъват мекунад ба сӯи Аллоҳ, наметавонад, дар рӯйи замин аз азоби Аллоҳи барҳақ бигурезад ва ӯро ҷуз Аллоҳи барҳақ ҳеҷ ёваре нест ва дар гумроҳии ошкорест!»

وَمَن لَّا يُجِبۡ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيۡسَ بِمُعۡجِزٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَيۡسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءُۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٣٢

(1) Тафсири Табарӣ 22/ 140

**33.** Оё намебинанд ва надонистаанд, Аллоҳе, ки осмонҳову заминро нахустин бор биёфарид[1], дар офаридани онҳо оҷиз намондааст. Ӯ тавоност, бар он ки мурдагонро зинда кунад. Бале, ин кор ба Аллоҳ осон аст. Ӯ бар ҳар коре тавоност!

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَلَمۡ يَعۡيَ بِخَلۡقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٣٣

**34.** Ва рӯзи қиёмат, ки кофирон бар оташи дӯзах барои азоб пешкаш карда шаванд, пас гуфта шавад ба онон: Оё ин азоб ҳақ нест? Гӯянд: «Бале, савганд ба Парвардигорамон!» Парвардигорашон мефармояд: «Ба хотири куфре[2], ки меварзидаед, азобро бичашед!»

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٤

**35.** Пас, сабр кун эй паёмбар, ба озору азияти мушрикон, ҳамчунон ки паёмбарони улулазм[3] сабр карда буданд. Ва дар азоб додани онҳо шитоб макун. Он рӯз, ки он ваъдаеро, ки ба онҳо дода шудааст, бингаранд,

فَٱصۡبِرۡ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلۡعَزۡمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسۡتَعۡجِل لَّهُمۡۚ كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَ مَا يُوعَدُونَ لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٣٥

(1) Бе ғайри мисоли пешина, яъне аз дигар осмон ё замине рӯй бардор карда нашудааст.

(2) Яъне, инкор мекардед дар дунё азоби дузахро.Тафсири Табарӣ 22/144

(3) Яъне, ҳиммати олидошта ба мисли Нӯҳ, Иброҳим, Мӯсо, Исо ва ту эй Паёмбар (саллаллоҳу алайка ва алайҳимуссаллоту ва саллом). Тафсири ибни Касир 7/ 305

пиндоранд, ки ҷуз дар дунё ба қадри соате аз рӯз ҳаёт надидаанд. Ин хабар асту бас барои онон ва ғайрашон. Пас танҳо мардуми фосиқи бадкор, ҳалок (азоб) карда мешаванд.



## Сураи Муҳаммад



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 38 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ аъмоли неки касонеро, ки ба ягонагии Аллоҳ кофир шуданд ва мардумро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд, ботил сохт.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ١

2. Ва касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд ва ба он чӣ (яъне, Қуръон) бар Муҳаммад нозил шуда, ки он ҳақ аст ва аз ҷониби Парвардигорашон омадааст, имон овардаанд, Аллоҳ гуноҳонашонро мебахшад ва он чи аз амалҳои баде анҷом додаанд, азобашон намекунад ва корҳояшонро дар дунёву охират ба салоҳ меоварад.[1]

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٖ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ٢

3. Ва ин зоеъ сохтани аъмоли неки кофирон ва бахшидани гуноҳи мӯъминон ба он сабаб аст, ки кофирон ботилро (шайтон) пайравӣ карданд ва онон, ки имон оварданд, пайравӣ карданд ҳаққеро[2], ки аз ҷониби

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡحَقَّ مِن رَّبِّهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمۡثَٰلَهُمۡ ٣

(1) Тафсири Табарӣ 22\151

(2) Яъне, Муҳамммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

Парвардигорашон омада буд. Аллоҳ барои мардум инчунин мисолҳои онҳоро баён мекунад.[1]

**4.** Пас эй мӯъминон чун бо кофирон рӯ ба рӯ шудед дар майдони ҷанг, гарданашонро бизанед. Ва ҳамчунин идома диҳед, то ба андозае душманро ба куштан ё захмӣ кардан, заъиф намоед ва чун онҳоро сахт фурӯ куфтед, асирашон кунед ва сахт бибандед. Он гоҳ оноҳро ба эҳсон озод кунед ё ба фидя (ба ивази пулу мол). То он гоҳ, ки ҷанг ба поён ояд. Ва ин аст ҳукми Аллоҳ. Ва агар Аллоҳ мехост на ба роҳи ҷанг, балки аз роҳҳои дигаре, мисли тӯфон, заминларза, сел, ғарқ сохтан ва дигар офатҳо аз он кофирон интиқом мегирифт, вале хост, то шуморо ба якдигар биёзмояд. Ва онон, ки дар роҳи Аллоҳ кушта шудаанд, ҳаргиз савоби аъмолашонро ботил намекунад.

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ
أَثۡخَنتُمُوهُمۡ فَشُدُّواْ ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً
حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَاۚ ذَٰلِكَۖ وَلَوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ
لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ بَعۡضَكُم بِبَعۡضٖۗ
وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٤

**5.** Ба зудӣ, Аллоҳ дар дунё бо тоъат ва ризоияти худашононро ҳидоят хоҳад кард ва корҳояшонро ба салоҳ меоварад.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ٥

(1) Тафсири Табарӣ 22\153

**6.** Ва ононро ба биҳиште, ки барояшон васф кардааст, дохил месозад ва манзилҳояшонро барояшон муаррифӣ менамояд.[1]

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ٦

**7.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал намудаед, агар дини Аллоҳро бо ба ҷо овардани фармудаҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш ёрӣ кунед, шуморо бар зидди душманонатон ёрӣ мекунад ва қадамҳоятонро устувор медорад.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ٧

**8.** Ва касоне, ки куфр варзиданд, марг бар онон бод! Аллоҳ аъмолашонро ботил кардааст.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسٗا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٨

**9.** Зеро онон чизеро, аз Қуръон, ки Аллоҳ нозил кардааст, бар паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам нохуш доштанд ва ба он бовар надоранд. Дар натиҷа Аллоҳ аъмолашонро нобуд кард, зеро дар тоъати шайтон буданд.[3]

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَرِهُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\280

(2) Тафсири Саъдӣ 1\785

(3) Тафсири Табарӣ 22\161

**10.** Оё кофирон дар замин сайр накардаанд, то бингаранд, ки оқибати касоне, ки пеш аз онҳо будаанд ва паёмбаронашонро дурӯғгӯ баровардаанд, чӣ гуна будааст? Аллоҳ ҳалокашон кард ва кофирон низ оқибате монанди онҳоро доранд.[1]

۞ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ۖ وَلِلْكَٰفِرِينَ أَمْثَٰلُهَا ﴿١٠﴾

**11.** Ин (яъне, ёрӣ додани мӯъминон ва ҳалок кардани кофирон) ба он сабаб аст, ки Аллоҳ ёвари касонест, ки имон овардаанд. Ва кофиронро ҳеҷ дӯст ва ёваре нест.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوْلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَأَنَّ ٱلْكَٰفِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿١١﴾

**12.** Бегумон Аллоҳ касонеро, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста мекунанд, ба биҳиштҳое, ки ҷӯйҳо аз зери қасрҳо ва дарахтони он ҷорист, дохил мегардонад. Ва кофирон дар дунё баҳраманд мешаванд ва мехӯранд чун чорпоён бехабар аз саранҷоми кор ва ҷойгоҳашон оташ аст.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا يَتَمَتَّعُونَ وَيَأْكُلُونَ كَمَا تَأْكُلُ ٱلْأَنْعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٢﴾

**13.** Ва эй Расул, чи шаҳрҳои зиёде, ки мардумаш аз мардуми шаҳри ту (Макка), ки аз он берунат карданд, хеле нерӯмандтар буданд, ба ҳар гуна азобҳо

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةً مِّن قَرْيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخْرَجَتْكَ أَهْلَكْنَٰهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\786

ҳалокашон кардем ва ҳеҷ ёрикунандае надоштанд, ки аз азоби Аллоҳ онҳоро наҷот диҳанд.[1]

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهْوَآءَهُم ﴿١٤﴾

**14.** Оё касе, ки аз ҷониби Парвардигораш далели равшане дорад, монанди касест, ки кирдори бадаш дар назараш ороста шудааст ва монанди касоне аст, ки аз паи ҳавасҳои худ meраванд? (Ҳаргиз монанд нестанд.)

مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ فِيهَآ أَنْهَٰرٌ مِّن مَّآءٍ غَيْرِ ءَاسِنٍ وَأَنْهَٰرٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهُۥ وَأَنْهَٰرٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنْهَٰرٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ۖ وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ ۖ كَمَنْ هُوَ خَٰلِدٌ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَآءَهُمْ ﴿١٥﴾

**15.** Васфи биҳиште, ки ба парҳезгорон ваъда дода шуда, чунин аст, ки дар он ҷӯйборҳоест аз обҳое тағйирнопазир ва ҷӯйборҳое аз шире, ки таъмаш дигаргун намешавад ва ҷӯйборҳое аз шароб, ки барои нӯшандааш лаззат аст ва ҷӯйборҳое аз асали мусаффо. Ва онон дар он ҷо ҳар гуна мева, ки бихоҳанд, барои онон ҳаст ва низ аз омурзиши Парвардигорашон бархурдоранд. Оё биҳиштиён монанди касоне ҳастанд, ки дар оташи дӯзах ҷовидонаанд ва ононро аз оби ҷӯшоне меошомонанд, ки рӯдаҳояшонро пора-пора мекунад?

(1) Тафсири Табарӣ 22\165

**16.** Ва баъзе аз мунофиқон ба ту эй Расул гӯш медиҳанд, то он гоҳ ки аз назди ту берун раванд, аз донишмандони асҳоби паёмбар, ки Аллоҳ ба онҳо илм додааст, масхараомезона мепурсанд: «Ин чӣ суханоне буд, ки Муҳаммад алҳол чанд лаҳза пештар гуфт:» Аллоҳ бар дилҳояшон мӯҳр ниҳодааст, ҳақро намефаҳманд ва аз пайи ҳавою ҳавасҳои худ рафтаанд.(1)

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُوا۟ مِنْ عِندِكَ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ ﴿١٦﴾

**17.** Ва онон, ки ба сӯи ҳақ ҳидоят ёфтаанд, Аллоҳ бар ҳидояташон афзуд ва ба онон парҳезгорӣ ато фармуд.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ تَقْوَىٰهُمْ ﴿١٧﴾

**18.** Пас оё инҳо кофирон танҳо мунтазири онанд, ки ба ногоҳ қиёмат фаро расад? Ҳароина, нишонаҳои қиёмат ошкор шудааст. Ва чун фаро расад, панд гирифтанашон чӣ фоидае барои онҳо дорад?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَآءَتْهُمْ ذِكْرَىٰهُمْ ﴿١٨﴾

**19.** Пас, бидон эй Расул ҳеҷ маъбуде ҷуз Аллоҳ нест. Ва аз гуноҳи худ ва аз гуноҳи мардону занони мӯъмин омӯрзиш бихоҳ. Ва Аллоҳ медонад, маҳалли ҳаракати шуморо, ки рӯз ба куҷо меравед ва қароргоҳи

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ﴿١٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 7\283

шуморо низ медонад, ки шаб дар куҷо меоромед.

**20.** Ва касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаанд мегӯянд: «Кошкӣ аз ҷониби Аллоҳ сурае нозил мешуд ва моро ба ҷанги зидди душманон мехонд?» Чун сурае аз мӯҳкамот (оятҳояш равшан) нозил шавад ва дар он сухан аз ҷанг рафта бошад, онони, ки дар дилашон шубҳа ва нифоқ аст, мебинӣ, ки ба сӯи ту монанди нигоҳи касе, ки аз сакароти марг беҳуш шуда бошад, менигаранд. Пас барояшон шоистатар аст, ки

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَوۡلَا نُزِّلَتۡ سُورَةٞۖ فَإِذَآ
أُنزِلَتۡ سُورَةٞ مُّحۡكَمَةٞ وَذُكِرَ فِيهَا ٱلۡقِتَالُ
رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ
نَظَرَ ٱلۡمَغۡشِيِّ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡمَوۡتِۖ فَأَوۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٠

**21.** фармонбардорӣ кунанд Аллоҳро ва сухани некӯ гӯянд мувофиқи шариъат. Ва ҳангоме ки ҷанг воҷиб шавад, мунофиқонро аз он нохуш ояд, агар бо Аллоҳ содиқ бошанд дар имону амал барояшон аз гуноҳу нофармонбардорӣ беҳтар аст.[1]

طَاعَةٞ وَقَوۡلٞ مَّعۡرُوفٞۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلۡأَمۡرُ فَلَوۡ
صَدَقُواْ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ ٢١

**22.** Пас оё агар аз Қуръон ва суннати паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам рӯйгардондед, ҷуз ин

فَهَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن تَوَلَّيۡتُمۡ أَن تُفۡسِدُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَتُقَطِّعُوٓاْ أَرۡحَامَكُمۡ ٢٢

(1) Тафсири Табарӣ 22\176

интизор меравад, ки дар замин фасод кунед ва пайванди хешовандиятонро бибуред, мисле, ки пешиниёнатон карданд?[1]

**23.** Инҳоянд (фасодкунандагон ва қатъкунандагони пайванди хешу таборӣ), ки Аллоҳ лаънаташон кардааст ва гӯшҳояшонро аз шунидани ҳақ кару чашмонашонро аз дидани роҳи ҳидоят кӯр сохтааст.[2]

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمۡ وَأَعۡمَىٰٓ أَبۡصَٰرَهُمۡ ﴿٢٣﴾

**24.** Оё ин мунофиқон дар панду андарзҳои Қуръон намеандешанд ё бар дилҳо қуфлҳост, ки чизе аз Қуръон ба он дохил намешавад?[3]

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ أَمۡ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقۡفَالُهَآ ﴿٢٤﴾

**25.** Бегумон касоне ки муртад шуданд аз Ислом ва ба куфри гузаштаи худ баргаштанд, баъд аз он ки бар онон роҳи ҳидоят равшан шуд, шайтон ба онҳо корҳои бадашонро дар назарашон биёрост ва онҳоро ба орзуҳои тулонӣ фиреб дод.[4]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَى ٱلشَّيۡطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمۡ وَأَمۡلَىٰ لَهُمۡ ﴿٢٥﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\287

(2) Тафсири Саъдӣ 1\788

(3) Тафсири Табарӣ 22\179

(4) Тафсири Бағавӣ 7\288

**26.** Ва ин аз дин баргаштанашон ба он сабаб аст, ки ба он гурӯҳ, (яҳудиён), ки оёти Аллоҳро нохуш медоштанд, мегуфтанд: “Мо дар баъзе аз корҳо фармонбардори шумо ҳастем.” Ва Аллоҳ аз розашон огоҳ аст.(1)

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Пас чӣ гунааст ҳолашон, он гоҳ ки фариштагон онҳоро мемиронанд ва бар чеҳраҳову пуштҳояшон мезананд?

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾

**28.** Ин тавр сахт ҷон ситонидан аз мунофиқон ба сабаби он аст, ки аз он чӣ Аллоҳро ба хашм меоварад, пайравӣ мекардаанд ва аз он чӣ хушнудаш месохт, бадбинӣ доштаанд. Пас Аллоҳ низ савоби амалҳои некашонро нобуд кард монанди садақа ва силаи раҳм ва дигар амалҳо.(2)

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾

**29.** Оё онон, мунофиқон, ки дар дилашон бемориест аз ҳасаду душамнӣ бар аҳли Ислом, мепиндоранд, ки Аллоҳ кинаеро, ки дар дил пинҳон доранд, ҳаргиз, ошкор нахоҳад кард?

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾

---

(1) Мусалмон бояд ҳазар кунад аз тоъате, ки мухолифи амри Аллоҳ ва расули Ӯ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам аст.

(2) Тафсири Табарӣ 22\183

**30.** Ва агар бихоҳем нишонаҳои зоҳирии онҳоро ба ту эй Расул нишон медиҳем, пас ҳароина, ту онҳоро ба симо ва қиёфаҳояшон бишиносӣ ва ҳатман, ту онҳоро дар тарзи сухан гуфтанашон мешиносӣ. Ва Аллоҳ аз аъмолатон огоҳ аст ва ҳеҷ кори нек ё баде бар Ӯ пинҳон намемонад, пас шуморо дар баробари амалҳоятон ҷазои муносиб медиҳад.(1)

وَلَوۡ نَشَآءُ لَأَرَيۡنَٰكَهُمۡ فَلَعَرَفۡتَهُم بِسِيمَٰهُمۡۚ وَلَتَعۡرِفَنَّهُمۡ فِي لَحۡنِ ٱلۡقَوۡلِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٠

**31.** Ва албатта, эй мӯъминон шуморо меозмоем бо ҷанг кардан бо душманони Аллоҳ, то муҷоҳидон ва собиронатонро бо вуҷуди огоҳӣ аз аъмолатон маълум бидорем ва ахборатонро ошкор кунем, то ростгӯ аз дурӯғгӯ маълум шавад.(2)

وَلَنَبۡلُوَنَّكُمۡ حَتَّىٰ نَعۡلَمَ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبۡلُوَاْ أَخۡبَارَكُمۡ ٣١

**32.** Албатта, касоне, ки ба ягонагии Аллоҳ имон наёварданд ва мардумро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд ва баъд аз он ки роҳи ҳидоят барояшон ошкор шуда буд, ки ӯ паёмбари бар ҳақ аст, бо паёмбар мухолифат варзидаанд, ҳаргиз ҳеҷ зиёне ба дини Аллоҳ нахоҳанд расонид ва Аллоҳ савоби

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَشَآقُّواْ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗا وَسَيُحۡبِطُ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٣٢

(1) Тафсири Табарӣ 22\185

(2) Тафсири Бағавӣ 7\289

аъмолашонро нобуд хоҳад кард. Зеро ба он амалҳо ризоияти Аллоҳро ирода накарда буданд.[1]

**33.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, ба Аллоҳ ва ба Паёмбар итоъат кунед ва савоби аъмоли хешро бо куфру маъсият ботил масозед.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوٓا۟ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Албатта, Аллоҳ касонеро, ки ба ягонагии Аллоҳ куфр варзиданд ва мардумро аз роҳи Аллоҳ боздоштанд ва дар куфр мурданд, пас ҳаргиз Аллоҳ гуноҳашонро нахоҳад омурзид ва бар куфрашон азобашон хоҳад дод.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا۟ وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٤﴾

**35.** Эй мӯъминон, аз ҷиҳоди мушрикон сустӣ наварзед, то даъват ба мусолиҳа кунед. Шумо аз онҳо боло ва бартар ҳастед ва Аллоҳ бо мадади худ ҳамроҳи шумост ва аз савоби амалҳоятон ҳаргиз кам нахоҳад кард.[2]

فَلَا تَهِنُوا۟ وَتَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّلْمِ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٥﴾

**36.** Зиндагии инҷаҳонӣ фақат бозиву беҳудагист, магар он ки барои Аллоҳ бошад. Ва агар имон биёваред ва

إِنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَٰلَكُمْ ﴿٣٦﴾

(1) Тафсири Табарӣ 22\186

(2) Тафсири ибни Касир 7\323

парҳезгорӣ кунед, Аллоҳ подошҳоятонро хоҳад дод. Ва аз шумо ҳамаи амволатонро барои закот наметалабад.

**37.** Агар тамоми молатонро талабад ва ба доим ҳам талабад, он гоҳ аз додани мол бухл меварзед ва манъ мекунед ва кинаҳои дар дил доштаатонро ошкор месозад.[1]

إِن يَسۡـَٔلۡكُمُوهَا فَيُحۡفِكُمۡ تَبۡخَلُواْ وَيُخۡرِجۡ أَضۡغَٰنَكُمۡ ٣٧

**38.** Огоҳ бошед, эй мӯъминон, ки шуморо ба хайр кардан дар роҳи ҷиҳод даъват мекунанд, то дар роҳи Аллоҳ нафақа кунед. Баъзе аз шумо бухл меварзанд ва ҳар кас, ки бухл варзад, дар ҳаққи худ бухл варзидааст. Зеро Аллоҳ аз шумо бениёз аст ва шумо ба Ӯ ниёзмандед. Ва агар аз имон овардан ба Аллоҳ рӯй бартобед, ба ҷойи шумо мардуме дигар орад, ки ҳаргиз монанди шумо набошанд. Балки фармони Ӯ ва фармони расулашро ба ҷо меоранд ва дар роҳи Ӯ бо тану молашон ҷиҳод мекунанд.[2]

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تُدۡعَوۡنَ لِتُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبۡخَلُۖ وَمَن يَبۡخَلۡ فَإِنَّمَا يَبۡخَلُ عَن نَّفۡسِهِۦۚ وَٱللَّهُ ٱلۡغَنِيُّ وَأَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُۚ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ يَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓاْ أَمۡثَٰلَكُم ٣٨

(1) Тафсири ибни Касир 7\324

(2) Тафсири Табарӣ 22\192

## Сураи Фатҳ (Пирӯзӣ)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 29 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ҳароина, Мо барои ту (эй Паёмбар) пирӯзӣ ва ғалабаи намоёнеро ҳукм кардем. (Яъне, нусрат медиҳад Аллоҳ туро бар душманат ва он сулҳи Ҳудайбия мебошад, ки мардум ба сабаби он дар амон монданд, пас доираи даъват ба Ислом васеъ шуд ва мардум дар ин муддат ба дини Ислом гӯруҳ гӯруҳ дохил шуданд. Пас ба ҳамин сабаб Аллоҳ таъоло ин пирӯзиро, пирӯзии намоён ва ошкор номид.)(1)

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ﴿١﴾

**2.** Оқибати фатҳ он аст, ки Аллоҳ таъоло гуноҳи туро, он чӣ пеш аз ин буда ва он чӣ пас аз ин бошад, барои ту биёмурзад, (ба сабаби он чи ҳосил шуд дар ин фатҳ аз тоъатҳои бисёр ва ба дӯш гирифтанат машаққатҳои бисёреро) ва неъмати худро бар ту тамом кунад(2) ва туро ба роҳи рост ҳидоят кунад.

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 791

(2) Яъне, динатро зоҳир намояд ва туро бар душманонат пирӯз гардонад.

**3.** Ва то туро нусрату ёрӣ диҳад, ёрӣ кардани пирӯзмандонае, ки Ислом заъиф нашавад.[1]

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصۡرًا عَزِيزًا ٣

**4.** Ӯст Аллоҳе, ки итминону оромишро рӯзи Ҳудайбия ба дилҳои мӯъминон фиристод, то имоне бар имонашон бияфзоянд. Ва аз они Аллоҳ таъолост лашкарҳои осмонҳову замин, ба воситаи онон бандагони мӯъминашро пирӯз мегардонад. Ва Аллоҳ донову ҳаким аст,[2]

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
لِيَزۡدَادُوٓاْ إِيمَٰنٗا مَّعَ إِيمَٰنِهِمۡۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٤

**5.** то мардону занони мӯъминонро ба биҳиштҳое дохил кунад, ки дар он аз зери дарахтон ва қасрҳо рӯдҳо ҷорист ва дар он ҷо ҷовидонанд ва гуноҳҳояшонро нест кунад. Ва ин дар назди Аллоҳ комёбии бузургест!

لِّيُدۡخِلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنۡهُمۡ
سَيِّـَٔاتِهِمۡۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوۡزًا
عَظِيمٗا ٥

**6.** Ва мардону занони мунофиқ ва мардону занони мушрикро, ки дар ҳаққи Аллоҳ гумони бад[3] мебаранд, азоб кунад. Гардиши бади рӯзгор бар онон бод! Ва Аллоҳ бар онҳо

وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ
ظَنَّ ٱلسَّوۡءِۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۖ وَغَضِبَ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَلَعَنَهُمۡ وَأَعَدَّ لَهُمۡ جَهَنَّمَۖ
وَسَآءَتۡ مَصِيرٗا ٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\203

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 791

(3) Яъне, Аллоҳ паёмбари худ ва мӯъминонро нусрат намедиҳад. Тафсири Саъдӣ 1/ 791

хашм гирифт ва лаънаташон кард ва ҷаҳаннамро барояшон омода кардааст ва ҷаҳаннам бад саранҷомест!

**7.** Ва аз они Аллоҳ таъолост лашкарҳои осмонҳову замин ба воситаи онон бандагони мӯъминашро пирӯз мегардонад. Ва Аллоҳ таъоло бар халқаш пирӯзманд ва дар тадбири корашон бо ҳикмат аст!

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ٧

**8.** Ҳароина, туро эй Паёмбар гувоҳидиҳанда бар умматонат, муждадиҳанда ба ҷаннат, касеро, ки туро итоъат кунад ва бимдиҳанда ба азоб, касеро, ки туро нофармонӣ кунад, фиристодаем

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ٨

**9.** То ба Аллоҳу паёмбараш имон биёваред ва ёрии Аллоҳ кунед, ба нусрат додани динаш ва бузургаш доред ва Аллоҳро дар аввали субҳ ва шом тасбеҳ гӯед.

لِّتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُۚ وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ٩

**10.** Ҳароина, онон, ки бо ту эй Паёмбар байъат (аҳд) мекунанд ба ҷанги душман, дар Ҳудайбия, ҷуз ин нест ки бо Аллоҳ байъат мекунанд. Дасти Аллоҳ болои дастҳояшон аст[1]. Пас ҳар

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦۖ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيْهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ١٠

(1) Яъне, Ӯ таъоло ҳамроҳи онон аст, суханҳояшонро мешунавад ва маконашонро мебинад. Тафсири Табарӣ 22/ 210

кӣ он паймонро бишканад, албатта, бар зиёни худ паймон мешиканад. Ва ҳар кӣ ба он байъат, ки бо Аллоҳ бастааст, вафо кунад (яъне сабр кунад дар муқобили душман дар роҳи Аллоҳ ва нусрати паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам), пас ӯро музди некӯ (ҷаннат) диҳад.(1)

**11.** Эй Паёмбар! Аз аъроби бодиянишин онон, ки аз рафтан ба сӯи Макка бо ҳамроҳи ту қафокашӣ карданд, ба ту хоҳанд гуфт: «Дороиву молу мулкамон моро аз баромадан бо ҳамроҳи ту боздоштаанд, пас барои мо аз Парвардигорат омурзиш бихоҳ». Ба забон чизе мегӯянд, ки дар дилашон нест. Бигӯ: «Пас агар Аллоҳ бароятон зиёне бихоҳад ё нафъе бихоҳад, чӣ касе метавонад дар баробари Аллоҳ онро дигаргун кунад?» На он тавр аст, ки мунофиқон мепидоранд, ин ки Аллоҳ таъоло он чизеро, ки дар дилҳояшон пинҳон мекунанд аз нифоқ намедонад. Балки Ӯ таъоло

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًۢا ۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًۢا ﴿١١﴾

(1) Дар ин оят исботи сифати дасти Аллоҳ омадааст, ки лоиқ ба бузургии Худаш мебошад, бе мисл ва монандӣ.

огоҳ буд ба он чӣ мекардед. Ҳеҷ чиз аз амалҳои бандагон аз Ӯ пинҳон намемонад![1]

**12.** Балки мепиндоштед, ки Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва мӯъминон ҳаргиз аз ин сафар ба хонаҳояшон боз нахоҳанд гашт ва шайтон ин гумони бадро дар дилҳоятон зиннат дод. Ва бисёр гумони бад кардед, ки Аллоҳ паёмбарашро нусрат намедиҳад. Ва ба ин сабаб гаштед гӯруҳи ҳалок гашта.[2]

بَلۡ ظَنَنتُمۡ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهۡلِيهِمۡ أَبَدٗا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمۡ وَظَنَنتُمۡ ظَنَّ ٱلسَّوۡءِ وَكُنتُمۡ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٢

**13.** Ва ҳар кас ба Аллоҳу паёмбараш саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон наёвардааст, пас ҳамоно ӯ кофир ва сазовори азоб аст ва бидонад, ки ҳароина, барои кофирон оташи сӯзоне омода кардаем.

وَمَن لَّمۡ يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَعِيرٗا ١٣

**14.** Ва аз они Аллоҳ таъолост фармонравоии осмонҳову замин. Ҳар киро бихоҳад, ба раҳматаш меомурзад ва ҳар киро бихоҳад ба адлаш, азоб мекунад ва Аллоҳ таъоло омӯрзандаи тавбакунандагон ва меҳрубони онҳост!

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٤

(1) Тафсири Табарӣ 22/ 211

(2) Тафсири Табарӣ 22/ 213

**15.** Эй Паёмбар, чун ба қасди ғаниматҳои ғазваи Хайбар равона шудед, ба зудӣ барҷоймондагон[1] хоҳанд гуфт: Бигзоред моро то бо шумо равем сӯӣ Хайбар. Мехоҳанд тағйир бидиҳанд ваъдаи Аллоҳро. Бигӯ ҳаргиз наравед бо мо сӯи Хайбар: зеро Аллоҳ ба мо пеш аз омаданамон ба сӯи Мадина, гуфта буд, ки ҳамоно ғаниматҳои Хайбар, аз они он шахест, ки дар Ҳудайбия иштирок кардааст.[2] Пас мунофиқон хоҳанд гуфт: Не, Аллоҳ чунин амр накардааст шуморо, балки шумо ҳасаду бахили мекунед ба мо[3]. Не! (воқеъан чунин нест), балки ҳақиқат ин аст, ки мунофиқон ба ҷуз андаке чизе дарёфтанӣ надоранд, чи чиз дар дин барояшон фоида меорад ва чи чиз зарар.

سَيَقُولُ ٱلۡمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقۡتُمۡ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأۡخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعۡكُمۡۖ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُواْ كَلَٰمَ ٱللَّهِۚ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمۡ قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبۡلُۖ فَسَيَقُولُونَ بَلۡ تَحۡسُدُونَنَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَفۡقَهُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥

**16.** Ба аъроби бодиянишин, ки аз ҷанг ақибнишинӣ карданд, бигӯ: «Ба зудӣ барои ҷанг ба сӯи мардуми сахт нерӯманде даъват карда мешавед, ки бо онҳо меҷангед ё мусалмон

قُل لِّلۡمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ سَتُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ قَوۡمٍ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ تُقَٰتِلُونَهُمۡ أَوۡ يُسۡلِمُونَۖ فَإِن تُطِيعُواْ يُؤۡتِكُمُ ٱللَّهُ أَجۡرًا حَسَنٗاۖ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ كَمَا تَوَلَّيۡتُم مِّن قَبۡلُ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦

(1) Аз ҷанг гурезони ақибнишин

(2) Тафсири Табарӣ 22/215

(3) То мо ҳам аз ғаниматҳо баҳраманд шавем. Тафсири Табарӣ 22/218

мешаванд. Пас агар итоъат кунед, Аллоҳ подоши некӯ (ҷаннат) хоҳад дод ва агар рӯй баргардонед аз ҷанг ҳамчуноне ки пеш аз ин ақибнишинӣ кардед аз рафтан бо Паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба сӯи Макка, шуморо ба азоби дардовар азоб мекунад».[1]

**17.** Эй мардум бар кӯр гуноҳе нест ва бар ланг гуноҳе нест ва бар бемор гуноҳе нест дар нарафтани ба ҷиҳод ҳамроҳи мӯъминон, аз сабабе, ки қудрату тавоноӣ надоранд. Ва ҳар кӣ аз Аллоҳу паёмбараш итоъат кунад, ӯро ба биҳиштҳое дохил мекунанд, ки дар он аз зери қасрҳояш дарёҳо равон аст. Ва ҳар кӣ аз итоъати Аллоҳу паёмбараш сар бартобад ва аз муқобилият бо душман ақибнишинӣ кунад, ба азоби дардовар азобаш мекунад.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبۡهُ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٧

**18.** Албатта, Аллоҳ розӣ шуд аз мӯъминон, он ҳангом ки дар зери дарахт[2] бо ту байъат карданд, пас

۞لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

(1) Яъне, бо ҳамроҳи Расулаллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба Макка нарафтед. Тафсири ибни Касир 7/339

(2) Яъне, байъати Ризвон дар Ҳудайбия.

донист он чӣ (яъне имону садоқат) дар дилашон аст. Пас, итминону оромишро бар дилҳояшон нозил кард ва фатҳи наздике (ғалабаи Хайбар)-ро подошашон дод.[1]

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ١٩

**19.** Ва аз ғаниматҳои бисёре (яъне, аз молҳои яҳудиён), ки онро ба даст хоҳанд овард. Ва Аллоҳ пирӯзманду ҳаким аст!

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ٢٠

**20.** Ваъда дод шуморо Аллоҳ ба гирифтани ғаниматҳои бисёр, пас ин (ғаниматҳои Хайбар)-ро барои шумо зудтар фароҳам сохт ва боздошт Аллоҳ дасти душманонро (аз зиён расонидан) ба шумо, то бошад ин қазия[2] ибрате барои мӯъминон, то ҳидоят кунад Аллоҳ шуморо ба роҳи рост.[3]

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ٢١

**21.** Ва ваъда дод Аллоҳ таъоло ба шумо гирифтани ғаниматҳои дигарро, ки ҳанӯз даст наёфтед бар гирифтани он ва Аллоҳ бар ҳама чиз қодир аст.

(1) Тафсири Саъдӣ 1/793

(2) Яъне, мағлуб шудани душман ва бо ҳамроҳии ғаниматҳо саломат бозгаштани шумо.

(3) Тафсири Табарӣ 22/232

**22.** Ва агар кофирони Қурайш бо шумо ба ҷанг бархезанд, бегумон пушт гардонда бигрезанд ва дигар ҳеҷ дӯсте ғайри Аллоҳ ва ёридиҳандае, ки онҳоро нусрат диҳад, намеёбанд.

وَلَوۡ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوَلَّوُاْ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ
لَا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٢٢

**23.** Ин суннати Аллоҳ аст,[1] ки пеш аз ин ҳамчунин будааст ва ту эй Паёмбар дар суннати Аллоҳ, ҳаргиз дигаргунӣ нахоҳӣ ёфт!

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلُۖ وَلَن تَجِدَ
لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٢٣

**24.** Ва Ӯ Аллоҳ Зотест, ки боздошт дасти мушриконро аз зарар расонидан ба шумо дар Ҳудайбия ва дасти шуморо аз мушрикон дар даруни Макка (боздошт). Баъд аз он, ки ғолибу пирӯз сохт шуморо бар болои мушрикон[2]. Ва Аллоҳ бар ҳар корҳое, ки мекардед, огоҳу бино буд!

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ عَنۡهُم
بِبَطۡنِ مَكَّةَ مِنۢ بَعۡدِ أَنۡ أَظۡفَرَكُمۡ عَلَيۡهِمۡۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٢٤

**25.** Онҳо (куффори Макка) касоне ҳастанд, ки кофир шуданд ва шуморо дар рӯзи Ҳудайбия аз даромадани Масҷидулҳаром боздоштанд ва аз расидани

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمۡ عَنِ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡهَدۡيَ مَعۡكُوفًا أَن
يَبۡلُغَ مَحِلَّهُۥۚ وَلَوۡلَا رِجَالٞ مُّؤۡمِنُونَ وَنِسَآءٞ
مُّؤۡمِنَٰتٞ لَّمۡ تَعۡلَمُوهُمۡ أَن تَطَـُٔوهُمۡ فَتُصِيبَكُم
مِّنۡهُم مَّعَرَّةُۢ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ لِّيُدۡخِلَ ٱللَّهُ فِي

(1) Яъне, зафари мӯъминону шикасти кофирон. Тафсири Бағавӣ 7/312

(2) Яъне, ҳаштод нафар аз мушрикони Макка бо силоҳҳои худ дар Ҳудайбия бар Расулуллоҳ ва ёронаш фурӯд омаданд ва мехостанд, ки ногаҳон ҳамла оранд, вале асҳоби Расулуллоҳ дастгирашон карданд ва сипас озодашон карданд. Тафсири Табарӣ 22\236

رَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ لَوۡ تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبۡنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾

қурбонӣ ба қурбонгоҳаш боздоштанд ва агар мардон ва занони мӯъмин дар Макка набуданд, ки шумо онҳоро намешиносед ва бими он набуд, ки онҳоро поймол ва ҳалок кунед, пас надониста аз куштани онҳо муртакиби гуноҳ шавед, то Аллоҳ ҳар касро бихоҳад дар раҳмати худ қарор диҳад. Агар мӯъминон ва кофирон дар Макка аз якдигар ҷудо мебуданд, албатта, кофиронашонро ба азоби дардовар азоб мекардем.

إِذۡ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَلۡزَمَهُمۡ كَلِمَةَ ٱلتَّقۡوَىٰ وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ بِهَا وَأَهۡلَهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾

**26.** Чун кофирон тасмим гирифтанд, ки дар дилҳои худ таъассуб, ҳамон таъассуби ҷоҳилиро ҷой диҳанд[1], пас Аллоҳ оромиши Худро бар дили паёмбараш ва мӯъминон фурӯ фиристод ва собит кард бар онҳо калимаи тақворо, ки он “Ло илоҳа иллаллоҳ” аст ва Паёмбар ва ёронаш ба тақво сазовортару шоистатар буданд ва Аллоҳ бар ҳар чизе доност!

(1) Яъне, Аз рӯи тааъссуби ҷоҳилӣ рисолати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро иқрор накарданд, аз ҳамин сабаб дар сулҳи Ҳудайбия навиштани “Бисмиллоҳир раҳмонир раҳим”-ро қабул накарданд ва низ ин ибораро нанавиштанд: “Ин аст, он чӣ доварӣ кард Муҳаммад Расулуллоҳ”. Тафсири Табарӣ 22/ 251

لَّقَدۡ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءۡيَا بِٱلۡحَقِّۖ لَتَدۡخُلُنَّ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمۡ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَۖ فَعَلِمَ مَا لَمۡ تَعۡلَمُواْ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتۡحٗا قَرِيبًا ٢٧

**27.** Бегумон, Аллоҳ хоби паёмбарашро ба ростӣ пайваст, ки гуфта буд: “Агар Аллоҳ бихоҳад, Ӯ ва асҳобаш эмин, гурӯҳе сар тарошида ва гурӯҳе мӯй кӯтоҳ карда, бе ҳеҷ биме аз аҳли ширк ба масҷидулҳаром дохил мешаванд”. Пас Аллоҳ чизҳое медонист,[1] ки шумо намедонистед. Пас осон кард ба шумо пеш аз даромадани Макка як фатҳи наздикро (яъне, сулҳи Ҳудайбия ё фатҳи Хайбарро)[2].

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٢٨

**28.** Аллоҳ таъолост, ки паёмбараш (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро) бо далелҳои равшан ва бо дини Ислом фиристод, то он динро бар ҳамаи динҳо пирӯз гардонад. Ва басанда аст туро (эй Паёмбар) Аллоҳ таъоло барои шоҳидии ин, ки Ӯ таъоло пирӯзӣ диҳад туро ва динатро бар соири динҳо ва боло гардонад!

مُّحَمَّدٞ رَّسُولُ ٱللَّهِۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلۡكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيۡنَهُمۡۖ تَرَىٰهُمۡ رُكَّعٗا سُجَّدٗا يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٗاۖ سِيمَاهُمۡ فِي

**29.** Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам), расули Аллоҳ аст ва касоне, ки бо ӯ бар дини ӯ ҳастанд,

(1) Яъне, дохил нашуданатон ба Макка дар ин сол, балки соли оянда. Тафсири Бағавӣ 7/323.

(2) Тафсири Бағавӣ 7/323.

бар кофирон сахтгиранд ва дар миёни якдигар меҳрубонанд. Онҳоро дар намозашон дар ҳолати рукуъ ва суҷуд мебинӣ ва умедвори фазлу хушнудии Аллоҳ ҳастанд, пас онҳоро ба ҷаннат дохил мекунад ва аз онҳо розӣ мебошад. Нишонаи дурусткории онҳо дар чеҳраҳояшон аз асари саҷда намоён аст. Ин аст васфи онҳо дар Таврот ва дар Инҷил, ки чун киштзоре ҳастанд, ки ҷавона (хӯша) бизанад ва он ҷавона (хӯша) маҳкам шавад ва бар пояҳои худ биистад ва кишоварзонро ба ҳайрат андозад, то он ҷо, ки бисёрии онҳо ва зебоии манзарашон кофиронро ба хашм оварад.[1] Аллоҳ аз миёни онҳо касонеро, ки имон овардаанд ба Аллоҳу расулаш ва корҳои шоиста кардаанд ва аз манъ кардаҳояш парҳез карданд, ба омӯрзиши гуноҳҳояшон ва мукофоти бузург (ҷаннат) ваъда додааст![2]

وجوههم من أثر السجود ذلك مثلهم في التوراة ومثلهم في الإنجيل كزرع أخرج شطأه فآزره فاستغلظ فاستوى على سوقه يعجب الزراع ليغيظ بهم الكفار وعد الله الذين آمنوا وعملوا الصالحات منهم مغفرة وأجرا عظيما ﴿٢٩﴾

(1) Ин оят далел аст бар ин ки касе, ки саҳобагонро бад бинад, кофир мешавад, зеро бад дидани саҳобагон хашму ғазаби Аллоҳро ба вуқӯъ меорад.

(2) Ваъдаи Аллоҳ ҳақ аст ва ҳар касе, ки пайравии саҳобагон кунад, пас ӯ низ дар ҳукми онҳост ва сазовори мағфират ва аҷри бузург мегардад. Дар фазлу бузургӣ ва камолот ҳеҷ кас аз ин уммат ба онҳо баробар шуда наметавонад. Аллоҳ аз онҳо розӣ аст ва онҳоро хушнуд гардондааст.

## Сураи Ҳуҷурот (Ҳуҷраҳо)




### Дар Мадина нозил шудааст ва аз 18 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшандаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, дар баробари Аллоҳу паёмбари Ӯ пешдастӣ макунед ҳеҷ ҳукмеро бар ҳукми Аллоҳ ва паёмбараш муқаддам масозед ва аз пеши худ ҳукме накунед ва дар гуфтору кирдоратон аз Аллоҳ битарсед, зеро Аллоҳ ба гуфторатон шунаво ва ба кирдоратон доност![1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

2. Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати ӯ амал кардаед, садои худро аз садои Паёмбар баландтар макунед ва ҳамчунон ки бо якдигар баланд сухан мегӯед, бо ӯ ба овози баланд сухан магӯед, то надониста аъмолатон зоеъ нашавад.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٢

3. Ҳароина, касоне, ки дар назди паёмбари Аллоҳ садояшонро поин меоваранд, ҳамонҳоянд, ки Аллоҳ

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٌ ٣

(1) Ин оят ваъид аст барои мӯъминон, ки дар шариати Аллоҳ чизеро навоварӣ накунанд. Тафсири Табарӣ 22\277

дилҳояшонро ба тақво озмудааст ва софу холис гардонидааст. Онҳоро дар баробари ин одобашон омӯрзиш ва музди бузург аст ва ҳамон ҷаннат аст.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

**4.** Ҳароина, онҳое, ки аз он сӯи ҳуҷраҳо нидоят медиҳанд, эй Паёмбар бештарашон намедонанд, ки ту чӣ мақоми волое дар даргоҳи Аллоҳ дорӣ ва бояд бо ту бо эҳтиром рафтор кунанд.[2]

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

**5.** Агар сабр мекарданд, то ту худ берун меомадӣ ва назди онҳо мерафтӣ, албатта, барояшон беҳтар мебуд ва Аллоҳ омӯрзанда аст онҳоро, аз сабаби беадабӣ ва кӯтоҳие, ки аз рӯи нодонӣ аз онон сар зад ва меҳрубон аст, ба онҳо, ки зуд онҳоро азоб намекунад.[3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓاْ أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ نَٰدِمِينَ ٦

**6.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардед, ва ба шариъати ӯ амал намудаед, агар фосиқе бароятон хабаре овард, таҳқиқ кунед, мабодо аз рӯи нодонӣ ба мардуме осеб бирасонед, он гоҳ аз

(1) Тафсири Табарӣ 22\282
(2) Тафсири Саъдӣ 1\799
(3) Тафсири Табарӣ 22\286

коре, ки кардаед, пушаймон шавед.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

**7.** Ва бидонед, ки ҳароина, паёмбари Аллоҳ дар миёни шумост, ҳурмати ӯро нигаҳ доред. Агар дар бисёре аз корҳо шуморо итоъат кунад, ба машаққат хоҳед афтод. Вале Аллоҳ имонро маҳбуби шумо сохт ва онро дар дилатон биёрост ва куфру фисқу исёнро дар назаратон нописанд ва зишт гардонид. Инҳо худ ба ҳақ роҳёфтагонанд.

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

**8.** Ин хайре, ки барояшон муваффақ шуд, бахшишу неъматест аз ҷониби Аллоҳ ва Аллоҳ доно аст ба касе, ки Ӯро шукргузорӣ мекунад ва дар тадбири умури халқаш бо ҳикмат аст![1]

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

**9.** Ва агар ду гурӯҳ аз мӯъминон бо якдигар ба ҷанг бархостанд, миёнашон бо ҳукми китоби Аллоҳ ва суннати расулаш оштигӣ барқарор кунед. Ва агар як гурӯҳ бар дигаре дастдарозӣ кард ва қабул накард, бо он ки дастдарозӣ кардааст, биҷангед, то ба фармони Аллоҳ бозгардад. Пас, агар

(1) Тафсири Табарӣ 22\290

бозгашт, миёнашон сулҳи одилонае барқарор кунед ва адолат варзед, ки ҳароина, Аллоҳ одилонро дӯст дорад.[1]

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Ҳароина, мӯъминон бо якдигар дар дин бародаронанд. Миёни бародаронатон сулҳ барқарор кунед ва аз Аллоҳ битарсед, то бар шумо раҳмат орад.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُوا۟ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا۟ بِٱلْأَلْقَـٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ ٱلْفُسُوقُ بَعْدَ ٱلْإِيمَـٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّـٰلِمُونَ ﴿١١﴾

**11.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати ӯ амал намудаед гурӯҳе аз мардон гурӯҳи дигарро масхара накунанд, шояд он масхарашудагон беҳтар аз онҳо бошанд. Ва гурӯҳе аз занон гурӯҳи дигарро масхара накунанд, шояд он масхарашудагон беҳтар аз онҳо бошанд. Ва аз ҳам айбҷӯӣ макунед ва якдигарро ба лақабҳои зишт махонед. Чӣ бад аст номи фисқ пас аз имон овардан. Ва касоне, ки аз масхара кардан, айбҷӯӣ кардан ва ба лақаби зишт ном гирифтан тавба намекунанд, худ ситамкоронанд.[2]

---

(1) Дар оят сифати муҳаббати Аллоҳ исбот шудааст, ҳамчунон ки лоиқ ба Зоти бузургии Ӯ мекунад.

(2) Тафсири Бағавӣ 7\344

**12.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати ӯ амал намудаед, аз бисёре аз гумонҳо бипарҳезед. Ҳароина, баъзе аз гумонҳо гуноҳ мебошанд. Ва дар корҳои пинҳонии якдигар ҷосусӣ макунед ва айби мусалмононро фош макунед ва бархе аз шумо бархе дигареро ғайбат накунад. Оё ҳеҷ як аз шумо дӯст дорад, ки гӯшти бародари мурдаи худро бихӯрад? Пас, худатон онро нохуш хоҳед дошт. Ва аз Аллоҳ битарсед, ҳароина, Аллоҳ ба бандагонаш тавбапазиру меҳрубон аст![1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱجۡتَنِبُواْ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعۡضَ ٱلظَّنِّ إِثۡمٞۖ وَلَا تَجَسَّسُواْ وَلَا يَغۡتَب بَّعۡضُكُم بَعۡضًاۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمۡ أَن يَأۡكُلَ لَحۡمَ أَخِيهِ مَيۡتٗا فَكَرِهۡتُمُوهُۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٞ رَّحِيمٞ ١٢

**13.** Эй мардум, ҳароина, Мо шуморо аз як марду як зан биёфаридем, ки он ду Одам ва Ҳаво алайҳимассаломанд. Ва шуморо ҷамоъатҳо ва қабилаҳо кардем, то якдигарро бишиносед. Албатта, гиромитарини шумо назди Аллоҳ парҳезгортарини шумост. Пас фахр кардан бо насаброро тарк кунед. Ҳароина, Аллоҳ огоҳ ва бохабар аст!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن ذَكَرٖ وَأُنثَىٰ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ شُعُوبٗا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓاْۚ إِنَّ أَكۡرَمَكُمۡ عِندَ ٱللَّهِ أَتۡقَىٰكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٞ ١٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\801

**14.** Арабҳои бодиянишин гуфтанд: «Ба Аллоҳу расулаш комилан имон овардем!» Бигӯ барояшон эй Расул: Комилан «имон наёвардаед. Бигӯед, ки таслим шудаем ва ҳанӯз имон дар дилҳоятон дохил нашудааст. Ва агар Аллоҳу паёмбарашро итоъат кунед, аз савоби аъмоли шумо чизе кам карда намешавад. Ҳароина, Аллоҳ омӯрзанда аст барои касе, ки аз гуноҳони худ тавба кардааст ва ба ӯ меҳрубон аст».[1]

۞ قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا يَدۡخُلِ ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

**15.** Ҳароина, мӯъминони комил касоне ҳастанд, ки ба Аллоҳу паёмбари ӯ имон овардаанд ва ба шариъати ӯ амал намуданд ва дар имонашон дигар шак накардаанд ва бо молу ҷони хеш дар роҳи Аллоҳ ҷиҳод карданд. Инҳо дар имонашон росткирдоранд.[2]

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

**16.** Бигӯ эй Расул барои ин аъробиҳо: «Оё мехоҳед Аллоҳро аз диндории худ огоҳ кунед? Ҳол он ки Аллоҳ аз ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст, огоҳ аст ва Ӯ ба ҳар чизе дақиқан огоҳ

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

(1) Тафсири Бағавӣ 7\351

(2) Тафсири ибни Касир 7\390

аст!» ва чизе, ки дар дилҳои шумо ҳаст; аз имон ё куфр ё некӣ ё бадӣ, бар Ӯ пӯшида нест.[1]

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا قُل لَّا تَمُنُّوا عَلَيَّ إِسْلَامَكُم بَلِ اللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَاكُمْ لِلْإِيمَانِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٧﴾

**17.** Аз ин ки ислом овардаанд, инҳо аъробиҳо бар ту эй Расул миннат мекунанд. Бигӯ барояшон: «Ба хотири исломатон бар ман миннат магузоред, чаро ки нафъи имон ба худи он инсон бармегардад, балки Аллоҳ ба он сабаб, ки шуморо ба имон роҳ намудааст, бар шумо миннат мениҳад, агар дар иддиъои имонатон рост ва дуруст ҳастед!»

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

**18.** Ҳароина, Аллоҳ он чи пинҳон ва махфӣ аст дар осмонҳову заминро медонад ва ҳеҷ чизе бар Ӯ пӯшида намемонад ва ба ҳар коре, ки мекунед, биност! Ва Ӯ ҷазодиҳандаи шумост, дар баробари некӣ подоши нек ва дар баробари бадӣ ҷазои бад медиҳад.[2]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\802

(2) Тафсири Саъдӣ 1\802

## Сураи Қоф



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 45 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Қоф.[1] Аллоҳ қасам ёд мекунад: Савганд ба ин Қуръони арҷманд!

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

2. Балки дар таъаҷҷуб шуданд, аз ин ки аз миёни худашон бимдиҳандае ба сӯяшон омад ва он Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд, ки онҳоро аз азоби Аллоҳ бим мекард ва кофирон гуфтанд: «Ин чизе аҷиб аст.[2]

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

3. Оё замоне, ки мурдему хок шудем, бори дигар ба зиндагӣ бармегардем? Чунин бозгашт аз ақл дур аст!»

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

4. Ҳақиқатан Мо медонем, ки замин чӣ гуна аз ҷасадҳои онҳо кам мекунад ва нобуд месозад. Ва китобе, ки ба номи Лавҳи Мафҳуз ҳама чиз дар он нигаҳдорӣ шуда, назди мост.

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

5. На! Балки он мушрикон сухани ростеро (яъне, Қуръон), ки бар онҳо омада

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\803

буд, дурӯғ шумурданд. Пас, дар кори парешону нобасомон афтоданд[1].

**6.** Оё ин мункирони рӯзи баъс дар ғафлатанд: ба ин осмон, бар болои сарашон назар намекунанд, ки чӣ гуна онро бе сутун бино кардаем ва онро бо ситораҳо оростаем ва ҳеҷ шикофе дар он нест?[2]

أَفَلَمْ يَنظُرُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٍ ٦

**7.** Ва заминро паҳн кардем ва дар он кӯҳҳои баланд афкандем, то устувору қарор гирад ва аз ҳар гуна набототи хушманзар дар он рӯёнидем.

وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍۭ بَهِيجٍ ٧

**8.** Дар офариниши осмонҳову замин ва он чи миёни онҳост, аз нишонаҳои бузург, барои раҳнамоӣ ва панд додани ҳар бандаи тавбакунанда муқаррар доштем[3].

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٨

**9.** Ва аз осмон обе пурбаракат фиристодем. Пас, бо он боғҳову донаҳои даравшуданӣ рӯёнидем.

وَنَزَّلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً مُّبَٰرَكًا فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ جَنَّٰتٍ وَحَبَّ ٱلْحَصِيدِ ٩

**10.** Ва дарахтҳои хурмои баланд, ки хӯшаҳои барҳамчида доранд.

وَٱلنَّخْلَ بَاسِقَٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ١٠

(1) Дар ҳеч гуфторашон устувор набуданд, гоҳе мегуфтанд: шоир аст, ё девона аст, ё соҳир аст.

(2) Тафсири Табарӣ 22\322

(3) Тафсири Саъдӣ 1\804

**11.** Ҳама ин чизҳоро рӯёнидем, то ризқи бандагон бошад ва ба он об сарзамини хушку бегиёҳи мурдаро зинда кардем. Баромадан (зинда шудан) аз гӯр низ чунин аст.

رِّزۡقٗا لِّلۡعِبَادِۖ وَأَحۡيَيۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ ٱلۡخُرُوجُ ١١

**12.** Пеш аз он мушрикони Қурайш қавми Нӯҳ ва асҳоби Рас[1] ва Самуд паёмбаронро дурӯғ шуморида буданд.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَأَصۡحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

**13.** Ва ҳамчунин қавми Оду Фиръавн ва қавми Лут.

وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ وَإِخۡوَٰنُ لُوطٖ ١٣

**14.** Ва асҳоби Айка[2] ва қавми Туббаъ[3] ҳамагӣ паёмбаронро дурӯғгӯ шумурданд. Пас, сазовори ваъдаи азоби Ман шуданд.[4]

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ وَقَوۡمُ تُبَّعٖۚ كُلّٞ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ١٤

**15.** Оё аз офариниши нахустин оҷизу нотавон шуда будем дар ҳоле ки чизе набуданд? Балки, онҳо дар офариниши нав (яъне, баъд аз марг зинда шудан дар рӯзи қиёмат) дар шак ҳастанд.[5]

أَفَعَيِينَا بِٱلۡخَلۡقِ ٱلۡأَوَّلِۚ بَلۡ هُمۡ فِي لَبۡسٖ مِّنۡ خَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٥

**16.** Ва ҳароина, Мо одамиро офаридаем ва медонем он чиро ки нафсаш ба ӯ васваса мекунад, зеро

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ وَنَعۡلَمُ مَا تُوَسۡوِسُ بِهِۦ نَفۡسُهُۥۖ وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنۡ حَبۡلِ ٱلۡوَرِيدِ ١٦

---

(1) Соҳибони чоҳ аз қавми Шуъайб алайҳиссалом.

(2) Соҳибони боғ аз қавми Шуъайб алайҳиссалом.

(3) Қавми Туббаъ бутпараст буданд, Туббаъ худ марди солеҳ буд

(4) Тафсири Табарӣ 22\338

(5) Тафсири Саъдӣ 1\804

аз раги гарданаш ба ӯ наздиктарем.

**17.** Ҳангоме ки он ду фариштаи фарогиранда дар ҷониби росту ҷониби чапи ӯ нишастаанд, ҳар чизро фаро мегиранд. Пас фариштае, ки аз ҷониби рост аст амалҳои хубро менависад ва дигаре аз ҷониби чап аст, амалҳои бадро менависад.[1]

إِذۡ يَتَلَقَّى ٱلۡمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٞ ﴿١٧﴾

**18.** Ҳеҷ каломе намегӯяд, магар он ки дар канори ӯ нозиру нависандае ҳозир аст.

مَّا يَلۡفِظُ مِن قَوۡلٍ إِلَّا لَدَيۡهِ رَقِيبٌ عَتِيدٞ ﴿١٨﴾

**19.** Ва ба ростӣ, ки беҳушии сахтии марг фаро расид. Эй инсон, ин ҳамон марг аст он чӣ аз он мегурехтӣ.

وَجَآءَتۡ سَكۡرَةُ ٱلۡمَوۡتِ بِٱلۡحَقِّۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنۡهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

**20.** Ва дар сур бори дуввум дамида мешавад. Ин ҳамон рӯз аст, рӯзи ваъдаи азоб аст, ки Аллоҳ ба кофирон бим карда буд![2]

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

**21.** Ҳар касе дар рӯзи маҳшар меояд ва ҳамроҳ бо ӯ фариштае ронандааст, ки ӯро ба сӯи маҳшар меронад ва фариштае, гувоҳидиҳандааст ва барои кори неку бадаш гувоҳӣ медиҳад.[3]

وَجَآءَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّعَهَا سَآئِقٞ وَشَهِيدٞ ﴿٢١﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\358

(2) Тафсири Бағавӣ 7\360

(3) Тафсири ибни Касир 7\401

**22.** Эй инсон, ба дурустӣ, ту аз ин рӯзи сахт ғофил будӣ. Мо парда аз дидаи ту бардоштем, ғафлат аз ту дур шуд ва имрӯз аз он чи мебинӣ, чашмонат тезбин шудааст.[1]

لَّقَدْ كُنتَ فِي غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ва ҳамроҳаш фариштаи нависандаи амалҳои ӯ гӯяд: «Ин девони амали ӯ аст он чӣ ман омода кардаам».[2]

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Аллоҳ барои ҳар ду фаришта яке ронанда ва дигаре гувоҳидиҳанда, мефармояд: Ҳар носипоси саркашро ба ҷаҳаннам бияндозед;

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

**25.** он: ҳар боздорандаи хайр, таҷовузкори шакковардаеро,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

**26.** он касе, ки бо Аллоҳи барҳақ маъбуди дигаре қарор додааст. Пас, ӯро ба азоби сахти дӯзах бияндозед!

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

**27.** Ҳамнишини ӯ (шайтоне, ки дар дунё бо ӯ буд), бигӯяд: «Эй Парвардигори мо, ман ӯро ба саркашӣ водор накардам, балки ӯ худ сахт дар гумроҳӣ буд».

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Аллоҳ таъоло мегӯяд: «Назди Ман имрӯз, ки рӯзи ҷазо аст, муҷодала макунед.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُواْ لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\360

(2) Тафсири ибни Касир 7\402

Ман пеш аз ин дар дунё бо шумо ҳушдор фиристонда будам.

مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ٢٩

**29.** Ваъдаи Ман дигаргун намешавад ва касеро бо гуноҳи касе азоб намекунам. Ва Ман ба бандагон ситам намекунам, магар баъд аз он, ки ҳуҷҷат барояшон равшан шавад[1]».

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ٣٠

**30.** Ба ёд ор эй Расул, рӯзе, ки ҷаҳаннамро мегӯем: «Оё пур шудаӣ?» Дӯзах мегӯяд: «Ҳеҷ зиёдатӣ аз ин ҳаст?» Пас Аллоҳ қадами худро бар рӯи ҷаҳаннам мегузорад, он гоҳ ҷаҳанам фушурда мегардад ва мегӯяд бас аст, бас аст.[2]

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ٣١

**31.** Ва биҳиштро барои парҳезгорон наздик биёваранд ва аз онон дур нахоҳад буд, тавре ки неъматҳои шодӣ ва хурсандие, ки дар он ҳаст, мушоҳида мегардад.[3]

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ٣٢

**32.** Барояшон гуфта мешавад: Ин ҳамон чизест, ки ба ҳар тавбакунандаи аз гуноҳон парҳезгоре, ки бо фарзҳову тоъатҳои Парвардигораш

(1) Тафсири ибни Касир 7\403

(2) Тафсири Саъдӣ 1\806

(3) Тафсири Саъдӣ 1\806

муҳофизат дорад, ваъда дода мешуд.

**33.** Ҳамон касе, ки дар пинҳонӣ аз Аллоҳи меҳрубон битарсад ва бо дили тавбакор пеш ояд.[1]

مَّنْ خَشِيَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ٣٣

**34.** Барои ин мӯъминон гӯянд: «Ба саломат дохили биҳишт шавед. Ин рӯз рӯзи ҷовидонист».

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ٣٤

**35.** Дар он ҷо барои он мӯъминон ҳар чӣ бихоҳанд, ҳаст ва афзун бар он назди Мо неъматҳои дигаре вуҷуд дорад ва он нигаристан ба дидори Парвардигор аст.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ٣٥

**36.** Ва пеш аз он мушрикон чӣ мардумеро, ки нерӯмандтар буданд ва дар шаҳрҳо сайру ҷустуҷӯ мекарданд, ба ҳалокат овардем. Оё аз азоби Аллоҳ роҳи гурезе ҳаст?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Ҳароина, дар ин сухан барои соҳибдилон ё онон, ки бо ҳузур гӯш фаро медоранд, андарз ва пандест.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى ٱلسَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧

**38.** Албатта Мо осмонҳову замин ва он чиро миёни онҳост, аз ҳар гуна махлуқот дар шаш рӯз офаридем ва ҳеҷ хастагӣ ва мондагӣ ба Мо нарасид. Ин қудрати бузург далолат

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨

(1) Тафсири Табарӣ 22\363

бар он мекунад, ки Аллоҳ таъоло бар зинда кардани мурдагон низ тавоност.[1]

**39.** Пас бар он чи мегӯянд сабр кун эй Паёмбар, зеро Аллоҳ ба гуфтаҳояшон назар дорад ва пеш аз баромадани офтоб ва пеш аз ғуруби он Парвардигоратро бо ситоиш тасбеҳ гӯй.

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ ٱلۡغُرُوبِ ﴿٣٩﴾

**40.** Ва низ дар қисмате аз шаб ва баъд аз ҳар саҷда ӯро тасбеҳ гӯй.[2]

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ﴿٤٠﴾

**41.** Ва эй Расул бишнав! Рӯзе, ки фаришта аз макони наздике дар сур нидо медиҳад.

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ﴿٤١﴾

**42.** Рӯзе, ки он овози сахтро[3] ба ҳақ мешунаванд ва дар он ҳеҷ шакке нест, он рӯзи берун шудан аз гӯр аст.

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ﴿٤٢﴾

**43.** Ҳароина, Мо зинда мекунем халқро ва дар дунё мемиронем ва бозгашти ҳама рӯзи қиёмат барои ҳисобу ҷазо ба сӯйи Мост.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيۡنَا ٱلۡمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

**44.** Рӯзе, ки замин бишкофад ва онҳо ба шитоб берун оянд ва ин гирдоварӣ барои Мо осон аст.[4]

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ﴿٤٤﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\409

(2) Тафсири Табарӣ 22\376

(3) Фарёди растохез

(4) Тафсири Табарӣ 22\383

**45.** Мо ба он чӣ мегӯянд, ин мушрикон аз сухани бардурӯғ бофтан ба Аллоҳ ва оёти Ӯ донотарем ва ту ба онҳо маъмур (маҷбуркунанда) нестӣ. Ба ростӣ, ки ту расонандаи паёми илоҳӣ ҳастӣ. Пас, ҳар киро аз ваъдаи азоби Ман метарсад, ба Қуръон панд деҳ! Ва он касе, ки аз Мо наметарсад, панд барояш таъсир намебахшад.[1]

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\807

## Сураи Зориёт (Бодҳои хокпарокандасоз)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 60 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи Меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба бодҳое, ки хокро ба сахтӣ пароканда мекунанд, — وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرْوًا ﴿١﴾
2. пас савганд ба абрҳои бардорандаи бори об, — فَٱلْحَٰمِلَٰتِ وِقْرًا ﴿٢﴾
3. пас савганд ба киштиҳое, ки ба осонӣ дар обҳои баҳру уқёнусҳо равонанд, — فَٱلْجَٰرِيَٰتِ يُسْرًا ﴿٣﴾
4. пас савганд ба фариштагоне, ки бо фармони Аллоҳ миёни халқаш тақсимкунандаи корҳоянд, — فَٱلْمُقَسِّمَٰتِ أَمْرًا ﴿٤﴾
5. ки ҳароина, он чӣ шуморо ваъда ва бим медиҳанд, аз омадани қиёмат ва ҳисоб рост аст — إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ﴿٥﴾
6. ва ҳароина, рӯзи ҷазои аъмол, ҳатман омаданист. — وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٌ ﴿٦﴾
7. Ва Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба осмон, ки ороста ба ситорагон аст. — وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْحُبُكِ ﴿٧﴾
8. Бегумон шумо эй таказибкунандагон[1] дар бораи Қуръон ва ба хусуси — إِنَّكُمْ لَفِى قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ﴿٨﴾

(1) Касоне, ки ба Аллоҳ ва ба рӯзи қиёмат бовар надоранд

пайғамбар дар сухане гуногун дар бораи ваҳй бо ҳам ихтилоф доред.

**9.** Аз ҳақ (Қуръон ва паёмбар) рӯй гардон мешавад, он касе, ки аз имон овардан ба Қуръон ва паёмбар рӯйгардон шуда бошад. Аз сабаби он, ки ҳуҷҷату бурҳонҳои равшани илоҳиро қабул надошт, пас ба роҳи хайр муваффақ нашуд.

يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ﴿٩﴾

**10.** Марг бод бар он шаккокон ва дурӯғгӯён,

قُتِلَ ٱلْخَرَّٰصُونَ ﴿١٠﴾

**11.** онон, ки ба ғафлат дар куфру дар ҷаҳл фурӯ мондаанд.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى غَمْرَةٍ سَاهُونَ ﴿١١﴾

**12.** Инҳо дурӯғгӯён бо тамасхур мепурсанд: «Рӯзи ҷазо кай хоҳад буд?»

يَسْـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٢﴾

**13.** Рӯзи ҷазо, рӯзест, ки бар оташ азобашон мекунанд,

يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** ва барояшон гуфта мешавад «Азоби худро бичашед! Ин аст он чизе, ки дар дунё ба шитоб металабидед!»[1]

ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ҳароина, парҳезгорон, ки дар дунё аз Аллоҳ метарсиданд, дар боғҳову канори чашмасорон бошанд.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 7\372

**16.** Он чиро аз орзуҳояшон Парвардигорашон ба онҳо ато кардааст, ба хурсандӣ гирифтаанд ва ба он розӣ ҳастанд Ҳароина, пеш аз он дар дунё бо ба ҷо овардани амалҳои шоиста некӯкор буданд,[1]

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُحۡسِنِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Он некӯкорон андаке аз шабро мехобиданд ва шабро бо намоз зиндадорӣ мекарданд

كَانُواْ قَلِيلٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مَا يَهۡجَعُونَ ﴿١٧﴾

**18.** ва ба ҳангоми саҳар аз гуноҳони хеш истиғфор (тавба) мекарданд[2]

وَبِٱلۡأَسۡحَارِ هُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** ва дар амволашон барои муҳтоҷон аз пурсандаву маҳрум; (он ки аз рӯи ҳаё намепурсад), ҳаққе буд.[3]

وَفِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ﴿١٩﴾

**20.** Ва дар замин барои аҳли яқин (ба онон, ки ба ваҳдонияти Аллоҳ бовар доранд ва рисолатии паёмбарашро тасдиқ мекунанд), далоили равшан ва ибратҳоест

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ ءَايَٰتٞ لِّلۡمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** ва низ дар вуҷуди худатон нишонаҳои ошкоре ҳаст, ки далолат бар ягонагии офаридагори шумо мекунад

وَفِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ﴿٢١﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\808

(2) Тафсири Бағавӣ 7\372

(3) Тафсири Бағавӣ 7\375

ва танҳо Ӯ сазовори ибодат аст. Оё намебинед, то аз он ибрат бигиред?[1]

**22.** Ва ризқи шумо ва ҳар чӣ ба шумо аз неку бад ва савобу иқоб ваъда шуда, ҳамааш дар осмон навишта шудааст.

وَفِي ٱلسَّمَآءِ رِزۡقُكُمۡ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢

**23.** Пас, Аллоҳ ба Зоти поки худ қасам ёд мекунад:) савганд ба Парвардигори осмонҳову замин, ки он чи ваъда шудааст бароятон ҳақ аст, ҳамон гуна ки шумо бо якдигар) сухан мегӯед ва дар суханатон шак намеоред[2].

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِنَّهُۥ لَحَقّٞ مِّثۡلَ مَآ أَنَّكُمۡ تَنطِقُونَ ٢٣

**24.** Эй Расул, оё хабари меҳмонони гиромии Иброҳим ба ту расидааст, ки он меҳмонон фариштагон буданд?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٤

**25.** Он гоҳ ки назди ӯ омаданду гуфтанд: «Салом!» Гуфт: «Салом! Шумо мардуми ношиносед!»[3]

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٢٥

**26.** Дар ниҳон ва шитобон назди аҳли худ рафт ва қасд ба гӯсолаи фарбеҳе карда онро кушта бирён карда овард.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ٢٦

**27.** Таъомро ба наздашон гузошту бо лутфу

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيۡهِمۡ قَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٢٧

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\420

(2) Тафсири Саъдӣ 1\809

(3) Тафсири Бағавӣ 7\376

меҳрубонӣ гуфт: «Чаро намехӯред?»[1]

**28.** Он ҳангом дид, ки намехӯранд, пас дар дилаш аз онҳо тарсе ёфт. Гуфтанд (барояш): «Матарс!» Мо паёмбарони Аллоҳ ҳастем. Ва ӯро ба писаре доно башорат доданд, ки ҳамсари ӯ Сора барояш таваллуд мекунад ва чун ба ҳадди мардӣ мерасад, онгоҳ бисёр доно ва огоҳ аз илми илоҳӣ мешавад ва ӯ Исҳоқ алайҳиссалом аст[2].

فَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ﴿٢٨﴾

**29.** Пас чун занаш башорати малоикаҳоро шунид, фарёдзанон (аз таъаҷҷуб) омад ва бар чеҳрааш заду гуфт: «Чӣ гуна таваллуд мекунам, ҳол он ки ман пирзани нозо ҳастам».[3]

فَأَقۡبَلَتِ ٱمۡرَأَتُهُۥ فِي صَرَّةٖ فَصَكَّتۡ وَجۡهَهَا وَقَالَتۡ عَجُوزٌ عَقِيمٞ ﴿٢٩﴾

**30.** Малоикаҳо барояш гуфтанд: «Парвардигори ту ҳамчунин фармудааст он чӣ ба ту хабар додаем ва Ӯ бар ҳар чӣ қодир аст, пас дар қудрати Ӯ таъаҷҷубе нст. Ва ҳароина, Ӯ ҳаким аст ҳама ашёро ба ҳикмати худ дар ҷояш мегузорад ва ба шоистагии бандагонаш доност!»

قَالُواْ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\421

(2) Тафсири Табарӣ 22\425

(3) Тафсири Саъдӣ 1\809

**31.** Иброҳим ба малоикаҳо гуфт: «Эй расулон, ба чӣ кор омадаед?»

۞ قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٣١

**32.** Гуфтанд: «Мо ҳароина, ба сӯи мардуми табаҳкор[1] фиристода шудаем,

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ٣٢

**33.** то пораҳои сангҳои гилӣ бар сарашон биборем, ҳалокашон созем,

لِنُرۡسِلَ عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن طِينٖ ٣٣

**34.** ки бар он сангҳо аз ҷониби Парвардигорат барои аз ҳад гузаштаҳо (дар гуноҳ) нишонае гузошта шудааст».

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُسۡرِفِينَ ٣٤

**35.** Пас, ҳамаи касонеро, ки дар он ҷо имон оварда буданд, аз диёри қавми *Лут* берун овардем.[2]

فَأَخۡرَجۡنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣٥

**36.** Ва дар он шаҳр ҷуз як хонаи дигаре аз фармонбардорон наёфтем. Ва он хонаи *Лут* алайҳиссалом буд, магар ҳамсараш, ки ӯ аз ҳалокёфтагон буд[3]

فَمَا وَجَدۡنَا فِيهَا غَيۡرَ بَيۡتٖ مِّنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٦

**37.** Ва дар он сарзамин[4] барои касоне, ки аз азоби дардовар метарсанд, нишоне, ки далолат бар ҳалоки куффор аст, боқӣ гузоштем.[5]

وَتَرَكۡنَا فِيهَآ ءَايَةٗ لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٣٧

(1) Қавми *Лут* алайҳиссалом

(2) Тафсири Бағавӣ 7\377

(3) Тафсири Саъдӣ 1\810

(4) Диёри қавми *Лут* алайҳиссалом

(5) Тафсири Бағавӣ 7\377

**38.** Ва дар қиссаи Мӯсо, барои касоне, ки аз азоби дарднок метарсанд, нишонае қарор додем, он гоҳ ки ӯро бо далелҳои ошкор (бо мӯъҷизаҳои равшан) назди Фиръавн фиристодем.

وَفِي مُوسَىٰٓ إِذۡ أَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Ва Фиръавн ба ҳамаи нерӯяш рӯй гардонду гуфт: Ин Мӯсо: «Ҷодугарест ё девонае!»[1]

فَتَوَلَّىٰ بِرُكۡنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٞ ٣٩

**40.** Пас Фиръавн ва лашкарҳояшро фурӯ гирифтем ва ба баҳр андохтем. Ва ӯ ба сабаби куфру инкори ҳақ сазовори маломат буд.[2]

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٞ ٤٠

**41.** Ва низ барои андешакунандагон ибратест дар ҳалок шудани қавми Од, чун боди ақимро[3] бар онҳо фиристодем.

وَفِي عَادٍ إِذۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلۡعَقِيمَ ٤١

**42.** Ба ҳар чизе ки мевазид, онро боқӣ намегузошт, магар ки онро чун устухони пӯсида мегардонд.

مَا تَذَرُ مِن شَيۡءٍ أَتَتۡ عَلَيۡهِ إِلَّا جَعَلَتۡهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢

**43.** Ва низ панду ибратест дар ҳалок шудани қавми Самуд, чун ба онҳо гуфта шуд: «Замоне чанд то ба охир

وَفِي ثَمُودَ إِذۡ قِيلَ لَهُمۡ تَمَتَّعُواْ حَتَّىٰ حِينٖ ٤٣

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\811

(2) Тафсири Бағавӣ 7\378

(3) Бодест, ки дар он хайру баракат нест, дар куҷое ки вазад он ҷоро ба вайронӣ мебарад.

расидани умратон баҳра баред».

**44.** Пас онон аз фармони Парвардигорашон сар тофтанд ва ҳамчунон ки бо чашми сар менигаристанд, раъди тунде онҳоро фурӯ гирифт.[1]

فَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Пас на тавони гурехтан ва на тавони ба по истодан доштанд ва на интиқомгиранда буданд, то худро кумак кунанд.[2]

فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مِن قِيَامٖ وَمَا كَانُواْ مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ва пеш аз он гурӯҳ қавми Нӯҳро ҳалок сохта будем, зеро онҳо қавми фосиқе[3] буданд.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ва аммо осмонро бо қувват ва қудрати азим бино кардем ва онро сақфе барои замин қарор додем ва ҳаққо, ки Мо бар паҳноварии канорҳои он тавоноем.[4]

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيۡنَٰهَا بِأَيۡيْدٖ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ва заминро паҳн кардаем ва барои зиндагии мардумон омода сохтаем, пас чӣ омодакунандагони хубе ҳастем![5]

وَٱلۡأَرۡضَ فَرَشۡنَٰهَا فَنِعۡمَ ٱلۡمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\811

(2) Тафсири Табарӣ 22\ 436

(3) Қавме, ки мухолифи амри Аллоҳ ва аз тоъати Ӯ берун буданд.

(4) Тафсири Саъдӣ 1\811

(5) Тафсири Табарӣ 22\439

**49.** Ва аз ҳар (мавҷудот) чиз ҷуфте[1] биёфаридаем, бошад, ки аз қудрати илоҳӣ ибрат гиред.[2]

وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Пас Паёмбар гӯяд: Эй мардум аз азоби Аллоҳ, ба сӯи раҳмати Аллоҳ ба василаи имон овардан ба Аллоҳу расулаш ва ба пайравӣ намудану амал кардан ба фармонаш бигрезед. Ҳароина, ман шуморо аз ҷониби ӯ бимдиҳандае ошкорам[3].

فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ва бо Аллоҳи якто маъбуди дигареро мапарастед. Ҳароина, ман шуморо аз ҷониби ӯ бимдиҳандае ошкорам.

وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ҳамин гуна, ки қурайшиҳо паёмбарашон Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро дурӯғ мебароранд, ҳеҷ паёмбаре ба сӯи мардумони пеш аз онҳо наёмад, магар ин гуфтанд: «Ӯ ҷодугар ё девонаест»[4]

كَذَٰلِكَ مَا أَتَى الَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

---

(1) Монанди шабу рӯз, сиёҳу сафед, ҷаннату дузах ва ғайраҳо

(2) Тафсири ибни Касир 7\424

(3) Тафсири Табарӣ 22\440. Ҳар вақте ки ба Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам мушкиле дучор мешуд, зуд ба намоз меистоданд. Ин аст мурод аз гурехтан ба сӯи Аллоҳ.

(4) Тафсири ибни Касир 7\425

أَتَوَاصَوۡاْ بِهِۦۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٥٣

**53.** Оё ба гузаштагон ва ояндагон дурӯғ баровардани паёмбаронро бо якдигар васият карда буданд? На! Балки, онҳо мардуми саркаше буданд, ки дилҳо ва амалҳояшон дар куфр варзидан ва саркашӣ кардан монанди якдигараст. Пас ояндагоншон чунин гуфтаанд, чунон ки гузаштагонашон гуфтаанд.[1]

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٖ ٥٤

**54.** Пас, эй Расул, аз мушрикон рӯй бигардон, то фармони Аллоҳ дар ҳаққи онҳо ба ту нозил гардад. Касе туро маломат нахоҳад кард, зеро он чиро, ки бар ӯҳдаи ту буд, ба охир расонидаӣ.[2]

وَذَكِّرۡ فَإِنَّ ٱلذِّكۡرَىٰ تَنفَعُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٥

**55.** Ва панд деҳ, ба ростӣ ки панд додан ба мӯъминон фоидае мебахшад.

وَمَا خَلَقۡتُ ٱلۡجِنَّ وَٱلۡإِنسَ إِلَّا لِيَعۡبُدُونِ ٥٦

**56.** Ва ҷинну одамиро наёфаридаам, магар барои ҳадафи бузурге, то танҳо маро ибодат кунанд, на ғайри Маро[3]

مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطۡعِمُونِ ٥٧

**57.** Аз онҳо ризқе намехоҳам ва намехоҳам, ки маро таъом диҳанд. (Аллоҳ таъоло худ эҳтиёҷ ба халқ

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\442

(2) Тафсири Табарӣ 22\442

(3) Тафсири Саъдӣ 1\813

надорад, балки онҳо ҳама ба Ӯ эҳтиёҷманданд. Ӯ офаридагор ва рӯзидиҳандаи онҳост ва аз онҳо бениёз аст).

**58.** Ҳароина, Аллоҳ барои бандагонаш рӯзидиҳандааст. Ва Ӯст соҳиби тамоми нерӯи сахти устувор!

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾

**59.** Пас, ҳароина, барои касоне, ки ситам кардаанд[1], аз азоб насибаест монанди насибае, ки ёронашон доштанд. Пас, набояд, ки ба шитоб аз ман азоб талаб кунанд! Бегумон он омаданист.[2]

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَـٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ﴿٥٩﴾

**60.** Вой (ва ҳалокӣ бод) бар онон, ки куфр варзиданд ба Аллоҳу расулаш, аз он рӯз, ки онҳо ба фуруд омадани азоб ваъда дода мешаванд! Ва он рӯз рӯзи қиёмат аст.[3]

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٦٠﴾

---

(1) Ба сababи бовар надоштанашон ба паёмбарии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам

(2) Тафсири Саъдӣ 1\813

(3) Тафсири Табарӣ 22\442

## Сураи Тур (кӯҳи Тур)




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 49 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ва Аллоҳ таъоло савганд ёд мекунад: Савганд ба кӯҳи Тур.[1]

وَٱلطُّورِ ١

2. Ва савганд ба китоби навишташуда[2],

وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢

3. дар саҳифаҳои кушодашуда навишта шудааст, ки бар ҳеҷ оқил ва бинандае пӯшида нест.

فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣

4. Ва савганд ба Байтулмаъмур, ки дар осмон аст ва малоикаҳои киром доим дар гирди он тавоф мекунанд.

وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤

5. Ва савганд ба сақфи барафрошта ва он осмони дунё аст.

وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥

6. Ва савганд ба дарёи пуркардашуда,

وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦

7. Бегумон (эй Паёмбар), азоби Парвардигорат, бар кофирон ҳатман воқеъ шуданист.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧

(1) Яъне, он кӯҳест, ки Аллоҳу таъоло бо Мӯсо дар он сухан гуфтааст. Тафсирӣ Саъдӣ 1/813

(2) Эҳтимол аст, ки он Лавҳи Маҳфуз бошад.

**8.** Ва онро ҳангоми воқеъ шуданаш дафъкунандае нест.

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨

**9.** Рӯзе ки осмон сахт такон хӯрад ба такон хӯрдани сахт, пас низоми он вайрон ва аҷзояш пора пора шавад ва дар он вақт ҳаёти дунё ба охир расад.

يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩

**10.** Ва дар он рӯз кӯҳҳо аз ҷои худ канда зуд равон шаванд, мисли абрҳое, ки равон мешаванд.[1]

وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠

**11.** Пас вой, (ҳалокӣ бод) дар он рӯз бар дурӯғбарорандагон,

فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١

**12.** касоне, ки дар беҳудагӯӣ машғуланд ва динашонро ба бозию беҳудагӣ иваз мекунанд!,[2]

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢

**13.** Рӯзе, ки онҳоро ба қаҳр ва сахтӣ ба ҷониби ҷаҳаннам равона кунанд.

يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣

**14.** Ба онҳо аз рӯи сарзаниш гуфта шавад: Ин аст он оташе, ки дар дунё дурӯғаш мешумурдед.

هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤

**15.** Оё ин чизе, ки ҳам акнун мебинед ва мушоҳида мекунед (аз азоб), ҷоду аст ё шумо намебинед?

أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ١٥

---

(1) Тафсири Табарӣ 22\462

(2) Тафсири ибни Касир 7\431

**16.** Ба оташ дароед. Хоҳ бар азоби он сабр кунед ё сабр накунед, баробар аст бар шумо, пас ҳаргиз аз шумо азобро сабук карда намешавад ва ҳаргиз аз он берун намеоед. Ҳароина, шумо дар баробари корҳое, ки дар дунё мекардаед, ҷазо дода мешавед.[1]

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ҳароина, парҳезгорон дар биҳиштҳо ва нозу неъмат хоҳанд буд.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾

**18.** Хушҳолшуда ба сабаби он ки онҳоро Парвардигорашон неъмат дод ва онҳоро аз азоби дӯзах нигоҳ дошт.

فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٨﴾

**19.** Бихӯреду бинӯшед аз таъому шаробҳо хушу гуворо ба сабаби аъмоли неке, ки дар дунё анҷом медодед.

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Бар он тахтҳои канори ҳам чида такя мезананд ва хонадор кунем онҳоро бо ҳурони зебою шаҳлочашм[2].

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ ۖ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Касоне, ки худ имон оварда ва фарзандонашон дар имон пайравияшон карданд, фарзандонашонро бо онҳо

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَا أَلَتْنَاهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ ۚ كُلُّ امْرِئٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 814

(2) Тафсири Табарӣ 22\467

дар ҷаннат бирасонем[1] ва аз он подоши амалашон ҳеҷ кам накунем, ҳар кас дар гарави кору кирдори хештан аст ва гуноҳи касеро бар дӯши худ намегирад.

**22.** Ва пайи ҳам ато кунем (зиёда кунем) ба аҳли ҷаннат, аз мева ва гӯшт ҳар навъе, ки мехоҳанд.

وَأَمۡدَدۡنَٰهُم بِفَٰكِهَةٖ وَلَحۡمٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢٢

**23.** Дар ҷаннат аз дасти якдигар пиёлаву ҷомҳои шаробро мегиранд, ки баъди нӯшидани он шароб на беҳудагӯие бошад ва на гуноҳе.[2]

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا تَأۡثِيمٞ ٢٣

**24.** Ва барояшон навҷавононе ҳастанд, ки хушсурату покиза ва сафедрӯй гуё мисли гавҳаранд дар дохили садаф, бар гирдогирди онҳо биҳиштиён мегарданд ва ба хидмати онҳо омодаанд.

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤

**25.** Ва аҳли ҷаннат рӯ ба якдигар рӯй оварда ва аз ҳоли гузаштаи якдигар мепурсанд; ки чӣ ранҷҳое дидаанд.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥

---

(1) Гарчанде, ки мисли падарҳояшон амал накарда бошанд ҳам, то, ки чашмони падарон ба будани фарзандон дар наздашон шодмон гардад, пас онон дар беҳтарин ҳолат ҷамъ карда мешаванд.Тафсири Бағавӣ 7/388

(2) Албатта шароби ҷаннат аз шароби ин дунё фарқ мекунад, яъне, ақлро намебарад ва баъди нӯшиданаш беҳудагӯи ва гуноҳ намешавад. Тафсири Бағавӣ 7/ 390

**26.** Гӯянд: «Албатта мо пеш аз ин дар дунё, дар миёни хонадони худ (аз азоби илоҳӣ) тарсон будем.

قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا مُشۡفِقِينَ ٢٦

**27.** Пас, Аллоҳ бар мо миннат ниҳод, (яъне, ҳидоят ва тавфиқ дод) ва моро аз азоби самум[1] нигаҳ дошт.

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28.** Ҳароина, мо пеш аз ин Ӯро ба ягонагӣ мехондем[2] ва Ӯро парастиш мекардем ва аз Ӯ мепурсидем, моро аз азоби самум нигаҳ дорад ва ба сарои неъмат бирасонад, пас дуоямонро қабул ва ҳоҷатҳоямонро баробар кард, ки албатта, Ӯ эҳсонкунандаву меҳрубон аст!» (Ва аз ҷумлаи некӣ ва меҳрубониаш ба мо ин аст, ки аз мо хушнуд гардид ва моро вориди биҳишт гардонд ва аз нохушнудии хеш ва азоби ҷаҳаннам наҷот дод).[3]

إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلُ نَدۡعُوهُۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ٢٨

**29.** Пас, эй Расул, панд деҳ инсонҳоро ба оятҳои Қуръон, зеро ту ба фазлу марҳамати Аллоҳ коҳин (ғайбгӯву) девона нестӣ! Чунонки

فَذَكِّرۡ فَمَآ أَنتَ بِنِعۡمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٖ وَلَا مَجۡنُونٍ ٢٩

---

(1) Самум боди гарму сӯзонест дар дӯзах.

(2) Яъне, Ӯро ибодат мекардем ва ба Ӯ шарик намеовардем ва аз Ӯ мепурсидем, ки моро аз азоби самум наҷот диҳад ва ба неъматҳояш бирасонад.Тафсирӣ Саъдӣ 1/ 815

(3) Тафсирӣ Саъдӣ 1/ 815

кофирон ин гуна нисбатҳои дурӯғро бар ту мезананд.[1]

**30.** Ё мушрикон мегӯянд туро эй Расул: «Ӯ шоир аст, мунтазири марги ӯ ҳастем».

أَمۡ يَقُولُونَ شَاعِرٞ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيۡبَ ٱلۡمَنُونِ ٣٠

**31.** Бигӯ барояшон: Шумо мунтазири марги ман бимонед, ки ҳароина, ман низ азоби шуморо интизорӣ мекашам. Ва зуд аст, ки мебинед оқибати кор аз они кист.

قُلۡ تَرَبَّصُواْ فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُتَرَبِّصِينَ ٣١

**32.** Оё мушриконро ақлҳояшон ба ин суханҳои мутаноқиз[2] амр мекунад. Ё ки онҳо худ қавми таҷовузкор ҳастанд.[3]

أَمۡ تَأۡمُرُهُمۡ أَحۡلَٰمُهُم بِهَٰذَآۚ أَمۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٣٢

**33.** Ё, ки мушрикон мегӯянд: Қуръонро Муҳаммад аз пеши худ бофтааст! Балки, онҳо имон намеоваранд! Пас агар имон меоварданд, чунин суханҳоро намегуфтанд.[4]

أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**34.** Пас, сухане монанди Қуръон биёваранд, агар ростгӯй бошанд дар даъвоҳояшон, ки Муҳаммад онро аз назди худ бофтааст.[5]

فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٣٤

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\391

(2) Яъне, Қуръон сеҳр, ё каҳонат, ё шеър аст, дастур медиҳад? Ҳеҷ мумкин нест, ки ин сифатҳо дар як замон бо ҳам ҷамъ шаванд.

(3) Яъне, ҳақиқат ҳамин аст, ки саркашиашон аз роҳи ҳақ онҳоро ба гуфтани чунин суханҳо водор сохтааст.

(4) Тафсири Саъдӣ 1/816

(5) Тафсири Бағавӣ 7/392

**35.** Оё ин мушрикон бе ҳеҷ офаридагоре халқ карда шудаанд ё ки худашон офаридагоранд? Ҳарду эҳтимолот ботил ва номумкин мебошанд. Пас муъайян шуд, ки Аллоҳ таъоло худ онҳоро халқ кардааст ва Ӯ ягона сазовори ибодат аст.[1]

أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥

**36.** Оё осмонҳову заминро халқ кардаанд? На! Балки, онҳо бовари̅ ба азоби Аллоҳ надоранд, пас онҳо мушриканд.

أَمۡ خَلَقُواْ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦

**37.** Оё хазинаҳои Парвардигорат назди онҳост ҳар гуна, ки хоҳанд дар он тасарруф мекунанд, ё ки онҳо ғолибу пурқувват ҳастанд бар махлуқҳои Аллоҳ? На! ҳаргиз чунин нест, балки онҳо оҷизу нотавон ҳастанд.

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمۡ هُمُ ٱلۡمُصَۜيۡطِرُونَ ٣٧

**38.** Оё нардбоне доранд, ки ба воситаи он ба сӯи осмон баромада асрори ваҳйро мешунаванд? Пас бояд шунавандаи онҳо бар ин даъво далелу ҳуҷҷати равшанеро биёрад, ки гӯё дар ҳақиқат хабардор аст аз амри Аллоҳ.

أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨

(1) Тафсири Саъди̅ 1/816

أَمۡ لَهُ ٱلۡبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلۡبَنُونَ ٣٩

**39.** Оё Аллоҳро духтарон асту шуморо писарон чунонки даъвои дурӯғ мекунед?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٠

**40.** Оё ту эй Паёмбар аз мушрикон музде металабӣ барои таблиғи рисолат, пас онҳо аз додани он музд машаққат мекашанд?[1]

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤١

**41.** Ё илми ғайб пеши онҳост, пас онҳо ҳар чи бихоҳанд менависанд онро барои одамон ва хабардорашон мекунанд? Не, инчунин нест, пас ба дурустӣ намедонад ҳеҷ кас илми ғайбро дар замину осмонҳо, магар Аллоҳ.[2]

أَمۡ يُرِيدُونَ كَيۡدٗاۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هُمُ ٱلۡمَكِيدُونَ ٤٢

**42.** Ё мехоҳанд ба Расулаллоҳ ва мӯъминон ҳиллае кунанд? Пас онҳое, ки кофиранд, бармегардад ҳиллаашон ба худашон.

أَمۡ لَهُمۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٣

**43.** Ё онҳоро маъбудест, ки сазовори ибодат аст ғайр аз Аллоҳи барҳақ? Пок аст Аллоҳ аз ҳар чӣ шарикаш месозанд, пас нест Ӯро шарик дар подшоҳии Ӯ ва на дар ягонагии Ӯ ва на дар ибодати Ӯ.[3]

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/816

(2) Тафсири Табарӣ 22/ 484

(3) Тафсири Саъдӣ 1/ 816

**44.** Ва агар мушрикон, порае аз абрро аз осмон, барои азобашон афтода бубинанд, боз ҳам аз куфри худ боз намеистанд, балки мегӯянд: Ин абрест бар рӯи ҳам нишастааст ва аз нишонаҳое, ки мебинанд, ибрат намегиранд.[1]

وَإِن يَرَوۡاْ كِسۡفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطٗا يَقُولُواْ سَحَابٞ مَّرۡكُومٞ ﴿٤٤﴾

**45.** Пас, эй Паёмбар мушриконро ба ҳоли худ вогузор, то ба он рӯзе бирасанд, ки дар он рӯз аз сахтии он беҳуш мешаванд ва он рӯз қиёмат аст.

فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Рӯзе, ки найрангашон чизе аз азоби Аллоҳро аз онон дур намекунад ва ба онҳо мададу ёрӣ дода намешавад.

يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ва ҳароина, барои касоне, ки ситам мекунанд, азобест дар дунё пеш аз омадани азоби қиёмат,[2] вале бештаринашон намедонанд.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابٗا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ва эй Паёмбар дар баробари озору азияти кофирон ба фармони Парвардигорат сабр кун. Ҳароина, ту зери назари Мо ҳастӣ. Яъне, ҳамеша дар ҳифзи Мо

وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

(1) Тафсирӣ Бағавӣ 7/ 394

(2) Яъне, кушта мешаванд ва асир мешаванд ва ба азоби барзах дучор мешаванд.Тафсири Саъдӣ 1/ 818

мебошӣ. Ва чун аз хоб бармехезӣ, бо ситоиши Парвардигорат тасбеҳ гӯй![1]

**49.** Ва дар қисме аз шаб Ӯро ба покӣ ёд кун ва низ баъди ғоиб шудани ситорагон дар вақти саҳар ба покӣ ёд кун!



(1) Дар ин оят исботи сифати ду чашм аст, ки лоиқ ба зоти бузургии Худаш мебошад бемисл ва бемонанд, чунонки дар суннат омадааст ва уламо ҳама бар ин ақидаанд. Лафз ба шакли ҷамъ омадааст, ки мақсад аз он таъзим мебошад.

## Сураи Наҷм (Ситора)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 62 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** (Аллоҳ таъоло савганд ёд кардааст:) Савганд ба он ситора, ки чун дар охири шаб пинҳон шавад.

وَٱلنَّجۡمِ إِذَا هَوَىٰ ١

**2.** Гумроҳ нашудааст Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва на ба роҳи каҷ рафтааст. Балки Ӯ хеле ҳам дар роҳи дуруст ва иътидол мебошад.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمۡ وَمَا غَوَىٰ ٢

**3.** Ва сухан аз рӯи ҳавою ҳавас намегӯяд.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلۡهَوَىٰٓ ٣

**4.** Он чизе, ки бо худ оварда ва бо шумо дар миён ниҳодааст, ҷуз ваҳй чизи дигаре нест, ки бар ӯ фиристода мешавад.(1)

إِنۡ هُوَ إِلَّا وَحۡيٞ يُوحَىٰ ٤

**5.** Таълим додааст ин Қуръонро ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фариштае, ки бисёр неруманд аст.

عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلۡقُوَىٰ ٥

**6.** Пас фариштаи неруманд дорои ахлоқи некӯ (Ҷабраил алайҳиссалом) рост ва дуруст истод.

ذُو مِرَّةٖ فَٱسۡتَوَىٰ ٦

**7.** Ва ӯ худро нишон дод ба сурати аслиаш ба Паёмбар саллаллоҳу алайҳи

وَهُوَ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٧

(1) Тафсири Табарӣ 22/498

ва саллам дар канори баландии осмон.[1]

**8.** Сипас Ҷабраил наздик шуд ба Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам, онгоҳ фуруд омад ва наздиктар шуд,

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾

**9.** пас фосилаи ӯ ба Паёмбар ба қадри ду камон ё камтар буд.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

**10.** Ва Аллоҳ ба бандаи худ Муҳаммад салаллоҳу алайҳи ва саллам ҳар чӣ бояд ваҳй кунад, ба воситаи Ҷабраил, ваҳй кард.

فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾

**11.** Дили Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам он чиро, ки чашмаш дида буд, дурӯғ нашумурд.

مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾

**12.** Оё бо ӯ дар бораи чизе ки аз оёти Парвардигораш дидааст ситеза мекунеду дуруғ мебаоред?

أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾

**13.** Ва ба ростӣ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам Ҷабраилро ба сурати ҳақиқиаш бори дигар дида буд,

وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾

**14.** назди Сидрату-л-мунтаҳо[2],

عِندَ سِدْرَةِ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾

(1) Яъне, дар тарафи офтоббаро.

(2) Яъне, дарахти набқ дар болои осмони ҳафтум. Тафсири Саъдӣ 1/818

**15.** ки Ҷаннату-л-маъвои барои парҳезгорон ваъда шуда назди он қарор дорад.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥

**16.** Чун дарахти Сидраро он чӣ пӯшонда буд, фурӯ пӯшонд, он гоҳ, ки амри бузург аз сӯи Аллоҳ онро мепӯшонад, ки васф ва ҳолати онро ғайри Аллоҳи якто дигаре намедонад.

إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦

**17.** Ҳаргиз чашмаш каҷравӣ накард на росту на чап ва аз он чи ба он амр карда шуда буд ба диданаш таҷовуз накард.(1)

مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧

**18.** Ҳамоно дид Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам, шаби Меъроҷ, порае аз оёти бузург, (яъне, ҷаннат ва дӯзахро, ки далолат ба қудрати Аллоҳ мекунад)(2)

لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨

**19.** Оё эй мушрикон, он маъбудонеро, ки ибодаташон мекунед: Лот ва Узоро дидаед?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩

**20.** Ва Манот, он бути саввуми дигарро? Оё фоида ё зараре овард, то шарики Аллоҳ гардад?

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

**21.** Оё шуморо писар бошад, ки ба он розиед ва Аллоҳро

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

(1) Тафсири Саъдӣ 1/818

(2) Тафсири Саъдӣ 1/818

духтар, ки дар ин сурат онро барои худ розӣ нестед?

**22.** Ин тақсими ситамкорона аст.

تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ ضِيزَىٰٓ ٢٢

**23.** Ин бутҳо чизе нестанд[1] ҷуз номҳое, ки худ ва падаронатон аз рӯи ҳавову ҳаваси ботилатон ба онҳо додаед. Ва Аллоҳ таъоло ҳеҷ далеле барои тасдиқи даъвои шумо нафиристодааст. Танҳо он мушрикон аз паи гумону нафси хеш меравaнд ва ҳол он ки аз ҷониби Аллоҳ бар забони Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам роҳнамоияшон кардаанд, пас ба онҳо фоидае накард.[2]

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

**24.** Оё ҳар чиро, ки одамӣ орзу кунад, аз шафоъати ин маъбудон ё ғайраш барояш ҳосил аст? (Ҳаргиз не).

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

**25.** Оре, ҳам охират ва ҳам дунё аз они Аллоҳ аст.

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

**26.** Ва чӣ бисёр фариштагони олиҳиммат дар осмонанд, ки шафоъаташон ҳеҷ фоидае надиҳад, магар аз он пас, ки Аллоҳ барои ҳар касе, ки бихоҳад ва писандад иҷозат диҳад.

۞وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

---

(1) Яъне, соҳиби сифатҳои камол нестанд.

(2) Тафсири Табарӣ 22/528

**27.** Ҳароина, аз кофирони араб онон, ки ба охират имон надоранд ва барои он рӯз амал намекунанд, албатта, фариштагонро ба номҳои занона номгузорӣ мекунанд.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ تَسْمِيَةَ ٱلْأُنثَىٰ ٢٧

**28.** Ва онҳоро ба он чӣ мегӯянд, ҳеҷ донише нест. Танҳо аз гумони худ пайравӣ мекунанд ва ҳароина, гумон барои шинохти ҳақиқат кофӣ нест!

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ ۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِى مِنَ ٱلْحَقِّ شَيْـًٔا ٢٨

**29.** Пас, ту низ рӯй гардон аз касе, ки аз сухани Мо (Қуръон) рӯй мегардонад ва ҷуз зиндагии дунявӣ чизи дигареро намеҷӯяд.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ٢٩

**30.** Ниҳояти донишашон ҳамин аст. Ҳароина, Парвардигори ту ба он касе, ки аз роҳи Ӯ гумроҳ мешавад оё ба роҳи ҳидоят (Ислом) меравад, донотар аст.[2]

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ٣٠

**31.** Аз они Аллоҳ аст ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст, то бадкоронро дар баробари аъмолашон ҷазо диҳад ва некӯкоронро ба кирдори некашон подош (ҷаннат) диҳад.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ بِٱلْحُسْنَى ٣١

(1) Яъне, аз рӯи эътиқоди ботилашон, ки фариштагон духтарони Аллоҳанд.

(2) Ин оят ҳушдори сахт аст барои гунаҳгороне, ки саркашӣ мекунанд аз амал кардан ба Қуръону суннат ва насиби дунявиро аз насиби охират бартар медонанд.

**32.** Онҳо касонеанд, ки аз гуноҳони бузургу беҳаёгиҳо парҳез мекунанд, ҷуз он ки гуноҳи хурде[1] аз онҳо сар занад, бидонанд, ки ҳароина, омурзиши Парвардигори ту васеъ аст ва Ӯ ба аҳволи шумо он гоҳ ки аз замин биёфарид падаратон Одамро ва он гоҳ ки дар шиками модаратон пинҳон будед, огоҳтар аст. Хештанро бегуноҳ надонед ва худро таъриф накунед ба парҳезгорӣ. Ӯ ба парҳезгорон донотар аст![2]

الَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ إِلَّا اللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوا أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقَىٰ ٣٢

**33.** Оё дидӣ эй Паёмбар ҳоли зишти касеро, ки аз тоъати Аллоҳ рӯй гардонидааст?

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

**34.** Ва каме аз моли худ доду баъд аз он бозистод ва сангдил шуд.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰ ٣٤

**35.** Оё касе, ки аз хайр кардани молаш боз истод, ӯ илми ғайбро медонад ва ҳама чизро мебинад?[3] (Ҳаргиз на, балки ин ба сабаби мумсикӣ ва сахтдилии ӯст).

أَعِندَهُ عِلْمُ الْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰ ٣٥

(1) Яъне, он гуноҳҳое, ки кунандааш бар он давомат намекунад, ё бар он маломат карда мешавад. Пас касе, ки воҷиботро ба ҷой орад ва муҳаррамотро тарк кунад, Аллоҳ гуноҳҳои сағираашро мебахшад.

(2) Тафсири Табарӣ 22/540

(3) Яъне, агар молашро диҳад, кам мешавад, пас ӯ онро мебинад.

أَمۡ لَمۡ يُنَبَّأۡ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

**36.** Ё ба он чӣ дар саҳифаҳои (Тавроти) Мӯсо омада, хабар дода нашудааст.

وَإِبۡرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

**37.** Ё аз саҳифаҳои Иброҳим, ки ба он чи амр карда шуда буд. Иброҳим ба ҳамааш, вафо кард ва расонид?

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰ ٣٨

**38.** Яке аз муҳимтарин аҳкоме, ки дар саҳифаҳои Мӯсо ва Иброҳим омадааст, ин аст, ки ҳеҷ кас бори гуноҳи дигареро бар дӯш намегирад.

وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

**39.** Ва ин ки: барои мардум подоше ҷуз он чӣ худ касб кардаанд, чизи дигаре нест.

وَأَنَّ سَعۡيَهُۥ سَوۡفَ يُرَىٰ ٤٠

**40.** Ва тамоми саъю кӯшиши инсон дар рӯзи қиёмат дида мешавад. Ва ҷудо карда мешавад некиҳояш аз бадиҳояш.

ثُمَّ يُجۡزَىٰهُ ٱلۡجَزَآءَ ٱلۡأَوۡفَىٰ ٤١

**41.** Сипас инсон ҷазои пурра дода мешавад бар тамоми амалҳояш.

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلۡمُنتَهَىٰ ٤٢

**42.** Ва ҳароина, эй Паёмбар поёни роҳи бозгашти ҳама ба сӯйи Парвардигори туст.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضۡحَكَ وَأَبۡكَىٰ ٤٣

**43.** Ва ҳароина, Ӯ таъоло касеро, ки хоҳад дар дунё механдонаду хурсанд мекунад ва касеро, ки хоҳад мегирёнаду ғамгин месозад.

| | |
|---|---|
| **44.** Ва ҳароина, Ӯ таъоло касеро, ки ирода кунад аз халқаш мемиронад ва касеро, ки ирода кунад зинда мекунад. (Пас Ӯ таъоло ягонааст дар зинда кардан ва миронидан). | وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحۡيَا ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Ва ҳароина, Ӯ таъоло, ки ҷуфтҳои нар ва модаро аз инсон ва ҳайвонот офаридааст, | وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** аз нутфа, он гоҳ ки дар бачадони зан рехта мешавад. | مِن نُّطۡفَةٍ إِذَا تُمۡنَىٰ ﴿٤٦﴾ |
| **47.** Ва ҳароина, бар ӯҳдаи Ӯст зинда гардонидани дубора. Ва он дар рӯзи қиёмат хоҳад шуд.[1] | وَأَنَّ عَلَيۡهِ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Ва ҳароина, Ӯ таъолост, ки касеро, ки хоҳад аз халқаш, ба мол сарватманд мегардонад ва онҳоро ба он розӣ мегардонад. | وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغۡنَىٰ وَأَقۡنَىٰ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** Ва ҳароина, Ӯст Парвардигори ситораи Шиъро[2]. | وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعۡرَىٰ ﴿٤٩﴾ |
| **50.** Ва ҳароина, Ӯст, ки Оди нахустин, қавми Ҳудро ҳалок кард. | وَأَنَّهُۥٓ أَهۡلَكَ عَادًا ٱلۡأُولَىٰ ﴿٥٠﴾ |
| **51.** Ва Самуд аз қавми Солеҳро ҳалок кард ва аз онҳо ҳеҷ боқӣ нагузошт. | وَثَمُودَاْ فَمَآ أَبۡقَىٰ ﴿٥١﴾ |

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 822

(2) Ситораи "Шиъро": Ситораи дурахшонест, ки баъзе аз аҳли ҷоҳилият онро дар баробари Аллоҳ таъоло парастиш мекарданд. Тафсири Табарӣ 22/ 55

**52.** Ва низ пеш аз онҳо қавми Нӯҳро, ки ҳароина, ситамкортару саркаштар буданд, ҳалок кард.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ هُمۡ أَظۡلَمَ وَأَطۡغَىٰ ٥٢

**53.** Ва низ шаҳри Мӯътафикаро (қавми Лутро) нобуд кард.

وَٱلۡمُؤۡتَفِكَةَ أَهۡوَىٰ ٥٣

**54.** Пас онҳоро ба он чӣ сазовор буданд аз азоби сангин ва дарднок пӯшонид.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ٥٤

**55.** Пас, ба кадом як аз неъматҳои Парвардигорат эй инсони нобовар шак мекунӣ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ٥٥

**56.** Ин Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам бимдиҳандаи барҳақест монанди бимдиҳандагони пешин. Пас паёмбари навпайдо шуда нест.(1)

هَٰذَا نَذِيرٞ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلۡأُولَىٰٓ ٥٦

**57.** Қиёмат наздик гардидааст. Ҳеҷ касе ба ҷуз Аллоҳ таъоло онро дафъ карда наметавонад.

أَزِفَتِ ٱلۡأٓزِفَةُ ٥٧

**58.** Касе ба ҷуз Аллоҳ таъоло ошкоркунандаи он нест ва надонад вақти воқеъ шудани қиёматро.

لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ٥٨

**59.** Оё эй мушрикон, аз ин Қуръон таъаҷҷуб мекунед, ки рост бошад?

أَفَمِنۡ هَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ تَعۡجَبُونَ ٥٩

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/822

**60.** Ва масхаракунон ба Қуръон механдеду ва аз тарси азоб гиря намекунед?

وَتَضۡحَكُونَ وَلَا تَبۡكُونَ ٦٠

**61.** Ва шумо дар ғафлат мондаед.

وَأَنتُمۡ سَٰمِدُونَ ٦١

**62.** Пас, Аллоҳро саҷда кунед ва Ӯро танҳо бо ихлос бипарастед ва тамоми корҳоятонро ба Ӯ таслим кунед![1]

فَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِۤ وَٱعۡبُدُواْ۩ ٦٢

---

(1) Баъди хондани ин оят, саҷда бояд кард.

## Сураи Қамар (Моҳ)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 55 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Қиёмат наздик шуд ва моҳ ба ду ним пора гардид.(1)

اقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانشَقَّ الْقَمَرُ ۝١

2. Ва агар мушрикон мӯъҷизае бубинанд, ки бар сидқи паёмбарии Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам далолат кунад, аз имон овардан рӯй бигардонанд ва баъд аз ин далелҳои равшан бигӯянд: Ин «ҷодуи бузурге аст,» ки гузаро ва нопойдор аст.(2)

وَإِن يَرَوْا آيَةً يُعْرِضُوا وَيَقُولُوا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ۝٢

3. Ва дурӯғ шумурданд кофирон паёмбарии Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва салламро ва аз паи ҳавою ҳавасҳои хеш пайравӣ карданд. Ва ҳар коре, ки дар дунё анҷом мешавад аз неку бад барои соҳиби худ дар рӯзи қиёмат қароргоҳе дорад.(3)

وَكَذَّبُوا وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ۝٣

---

(1) Дар замоне, ки кофирони Макка аз Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам суол карданд, то барояшон мӯъҷизае бинамояд, пас аз Аллоҳ талаб кард, моҳ ба ду ним пора гардид. Тафсири Табарӣ 22\565

(2) Тафсири ибни Касир 7\475

(3) Тафсири Бағавӣ 7\426

**4.** Ва ба таҳқиқ барояшон хабарҳое, ки омадааст, аз дурӯғ баровардани умматони пешина паёмбарони худро ва муҷиби азоб гардиданашон, барои кофирони Қурайш ибратест боздоранда, ки аз куфрашон бозистанд.(1)

وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّنَ ٱلۡأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزۡدَجَرٌ ٤

**5.** Ин Қуръоне, ки ба наздашон оварда шуд, ҳикмати расо ва басанда аст. Вале бимдиҳандагонро он қавмеро, ки аз Қуръон рӯ гардондаанд ва имон наовардаанд фоида надиҳад.(2)

حِكۡمَةُۢ بَٰلِغَةٞۖ فَمَا تُغۡنِ ٱلنُّذُرُ ٥

**6.** Пас, эй Расул аз онҳо рӯй бигардон ва то рӯзи бузург мунтазир бош, ки дар он рӯз, ки он даъваткунанда (Исрофил) ононро ба чизе нохуш фаро мехонад ва он рӯз, рӯзи ҳисобу ҷазо аст(3).

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡۘ يَوۡمَ يَدۡعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَيۡءٖ نُّكُرٍ ٦

**7.** Дар ҳоле ки чашмонашон хору залил аст. Чун малаххҳое пароканда аз қабрҳо берун меоянд ва ба сӯи ҳисоб бо шитоб мераванд.

خُشَّعًا أَبۡصَٰرُهُمۡ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ كَأَنَّهُمۡ جَرَادٞ مُّنتَشِرٞ ٧

**8.** Сарҳоро боло гирифта ба сӯи он даъваткунанда (Исрофил) мешитобанд. Кофирон

مُّهۡطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِۖ يَقُولُ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوۡمٌ عَسِرٞ ٨

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\475

(2) Тафсири Бағавӣ 7\427

(3) Тафсири Саъдӣ 1\824

мегӯянд: «Ин рӯз бениҳоят рӯзи душворест!»[1]

۞ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا۟ عَبْدَنَا وَقَالُوا۟ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ﴿٩﴾

**9.** Эй Расул, пеш аз инҳо (яъне, мушрикони қавмат) қавми Нӯҳ паёмбарашон Нӯҳро дурӯғ шуморида буданд. Пас бандаи Моро дурӯғгӯ шуморида ва гуфтанд: Ӯ «девона аст!» «Ва бо ӯ бо дуруштӣ рафтор шуд[2].

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ﴿١٠﴾

**10.** Пас Нӯҳ дуъо кард ба ҷониби Парвардигори хеш, ки: «Ҳароина, ман мағлуб шудаам ва тавони муқобил шудани онҳоро надорам аз онҳо, интиқом бигир!»

فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١١﴾

**11.** Пас мо дуъояшро иҷобат кардем ва дарҳои осмонро ба обе, ки бисёр ба шиддат резандааст, кушодем.

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

**12.** Ва аз замин чашмаҳо шикофтем, сипас об барои коре, ки муқаддар шуда буд, фароҳам омад[3].

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

**13.** Ва ӯро (яъне, Нӯҳ ва қавмашро) бар он киштии аз тахтаҳову меҳҳо сохта шудааст, савор кардем.

تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

**14.** Киштӣ зери назари Мо равон шуд. Ва таказибкунандагонро

(1) Тафсири ибни Касир 7\476

(2) Тафсири ибни Касир 7\476

(3) Тафсири Бағавӣ 7\428

ба сабаби куфрашон ғарқ кардем. Ин буд ҷазои касоне, ки куфр варзиданд.[1]

**15.** Ва албатта, қиссаи Нӯҳ бо қавми худ ва он киштиро барои ояндагон нишонае сохтем, то ибрат ва панд бигиранд. Оё ҳеҷ пандгирандае ҳаст аз ин нишона панду ибрат бигирад?

وَلَقَد تَّرَكۡنَٰهَآ ءَايَةٗ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ﴿١٥﴾

**16.** Пас, азобу бим доданҳои Ман чӣ гуна буд, барои касоне, ки куфр варзиданд ва паёмбаронро дурӯғ шумориданд?[2]

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

**17.** Ва ҳамоно лафзи Қуръонро барои хондан ва ҳифзи он ва андеша намудан ва фаҳмидани маъноҳояш осон кардем, то аз он панд гиранд. Оё пандгирандае ҳаст?[3]

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ﴿١٧﴾

**18.** Қавми Од, ки паёмбарашон Ҳудро таксиб[4] карданд, ба азоб гирифторашон кардем. Пас, бингаред, ки азоби Ман барояшон дар ҳоли куфрашон ва бим доданиҳои Ман бар дурӯғ шуморидани

كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٨﴾

(1) Дар ин оят сифати чашми Аллоҳ исбот шудааст, чуноне ки лоиқ ба зоти бузургии Ӯ дорад.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\825

(3) Тафсири Бағавӣ 7\429

(4) Ба паёмбариаш имон наёварданд.

паёмбаронашон чи гуна буд?[1]

**19.** Ҳароина, Мо бар онҳо дар рӯзи шум барои ҳалок намуданашон пай дар пай боди сарди сахт фиристодем,

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩

**20.** боде, ки мардумонро аз замин бармеканд ва бар сарҳояшон маҳкам бар замин мекуфт ва сарҳояшон аз баданҳояшон ҷудо мешуд ва гӯё, ки онҳо танаҳои дарахтони хурмои аз реша баркандае буданд.[2]

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ مُّنقَعِرٖ ٢٠

**21.** Пас, азоби Ман барояшон дар ҳоли куфрашон ва бим доданиҳои Ман бар дурӯғ шумориданн паёмбаронашон чи гуна буд? (Оре, азоби бузургу дарднок буд!)

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١

**22.** Ва ҳамоно лафзи Қуръонро барои хондан, ва ҳифзи он ва андеша намудан ва фаҳмидани маъноҳояш осон кардем, то аз он панд гиранд. Оё пандгирандае ҳаст?[3]

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢

**23.** Қавми Самуд (яъне, қавми Солеҳ паёмбар)

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣

(1) Тафсири Табарӣ 22\585

(2) Тафсири ибни Касир 7\479

(3) Ин оят бештар ба тиловати Қуръон ва таълим гирифтану таълим додани он водор менамояд. Тафсири Бағавӣ 7\429

бимдиҳандагонро[(1)] дурӯғгӯ баровvarданд.

**24.** Сипас гуфтанд: «Оё танҳо башаре аз худамонро пайравӣ кунем? Ӯ яккаву танҳост ва бар даъвати худ ҳеҷ пайравӣ надорад, ҳароина, мо дар ин сурат гумроҳу девона бошем![(2)]

فَقَالُوٓا۟ أَبَشَرًا مِّنَّا وَٰحِدًا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ٢٤

**25.** Оё аз миёни ҳамаи мо каломи Аллоҳ хос ба ӯ нозил шудааст? Балки, ӯ дурӯғгӯи худписанде аст».

أَءُلْقِىَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ٢٥

**26.** Ба зудӣ фардо (яъне, дар вақти фуруд омадани азоб дар дунё ва рӯзи қиёмат онҳо) хоҳанд донист, ки чӣ касе дурӯғгӯйи худписанд аст![(3)]

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ٢٦

**27.** Ҳароина, Мо мувофиқи талаботашон модашутурро аз санг берун оварандаем ва барои озмоиши онҳо фиристанда ҳастем. Пас, эй Солеҳ то фуруд омадани азоб мунтазири онҳо бош ва бар даъвати худ ва бар азиятдоданашон туро сабр кун![(4)]

إِنَّا مُرْسِلُوا۟ ٱلنَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَٱرْتَقِبْهُمْ وَٱصْطَبِرْ ٢٧

---

(1) Яъне паёмбароне, ки қавмҳои худро бо мӯъҷизаҳои илоҳӣ бимдиҳанда буданд.

(2) Тафсири Табарӣ 22\590

(3) Тафсири Табарӣ 22\591

(4) Тафсири Табарӣ 22\591

**28.** Ва ба онҳо бигӯй, ки об миёни онҳо ва шутур тақсим шудааст. (Яъне, рӯзе навбати шутур ва рӯзе навбати онҳо) навбати ҳар кадоме, ки бошад, танҳо он сари об меравад.[1]

وَنَبِّئۡهُمۡ أَنَّ ٱلۡمَآءَ قِسۡمَةُۢ بَيۡنَهُمۡۖ كُلُّ شِرۡبٖ مُّحۡتَضَرٞ ٢٨

**29.** Ёрашонро барои куштани шутур нидо доданд, пас ӯ шамшер баргирифту онро бо дасти худ бикушт.

فَنَادَوۡاْ صَاحِبَهُمۡ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ٢٩

**30.** Пас, азоби Ман барояшон дар ҳолати куфрашон ва бим доданиҳои Ман барои касе, ки паёмбарони Маро нофармонбардорӣ кардааст, чи гуна буд?

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٠

**31.** Ҳароина, Мо бар онҳо як наъраи даҳшатнок[2] фиристодем. Пас, монанди он алафҳои хушки оғили чаҳорпоён шуданд.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَكَانُواْ كَهَشِيمِ ٱلۡمُحۡتَظِرِ ٣١

**32.** Ва ҳамоно лафзи Қуръонро барои хондан ва ҳифзи он ва андеша намудан ва фаҳмидани маъноҳояш осон кардем, то аз он панд гиранд. Оё пандгирандае ҳаст?[3]

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٣٢

**33.** Қавми Лут бимдиҳандагонро дурӯғгӯ бароварданд.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطِۢ بِٱلنُّذُرِ ٣٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\826

(2) Мурод аз ин наъра Ҷабраил алайҳис салом аст, чунон бонг зад, ки ҳама ҷо ба ҷо ҳалок шуданд

(3) Тафсири Бағавӣ 7\429

**34.** Ҳароина, Мо бар онҳо сангбоде фиристодем ва ҳамаро ҳалок кардем ғайри хонадони Лут, ки онҳоро саҳаргоҳ (яъне, дар охири шаб) наҷот додем.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤

**35.** Ин наҷот додан неъмате буд аз ҷониби Мо бар Лут ва бар оли ӯ ва ононро, ки сипос гӯянд, чунин подош медиҳем.

نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن شَكَرَ ٣٥

**36.** Ва ҳақиқатан Лут онҳоро аз азоби Мо сахт бим дода буд, вале бар шакку гумони худ ба ӯ гӯш надоданд, балки бо бимдиҳандагон ба ҷидол бархостанд.[1]

وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ بِٱلنُّذُرِ ٣٦

**37.** Ва бегумон бо Лут дар бораи меҳмононаш (яъне, аз фариштагоне, ки ба сурати мардони ҷавон омада буданд), сухани зиште гуфтанд. Пас Мо чашмонашонро кӯр гардонидем чизеро дида натавонистанд. Ва барояшон гуфта шуд: Бичашед азобу бимдоданиҳои Маро![2]

وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٧

**38.** Ва ба таҳқиқ, бомдодон азоби пойдору бардавом[3] ба суроғашон омад.

وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\432

(2) Тафсири Табарӣ 22\597

(3) Он азоб, боридани санг бар болояшон ва сарнагун кардани диёрашон буд.

**39.** Пас, ба сабаби куфру таксибатон азоби Ман ва бимдодаиҳои Маро, ки Лут алайҳиссалом ба шумо бим карда буд, бичашед![1]

فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٩﴾

**40.** Ва ҳамоно лафзи Қуръонро барои хондан, ва ҳифзи он ва андеша намудан ва фаҳмидани маъноҳояш осон кардем, то аз он панд гиранд. Оё пандгирандае ҳаст?[2]

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Ва ба ростӣ, бимдиҳандагони азоб назди хонадони Фиръавн омаданд.

وَلَقَدْ جَآءَ ءَالَ فِرْعَوْنَ ٱلنُّذُرُ ﴿٤١﴾

**42.** Ҳамаи оёти Моро, ки далолат бар тавҳиди Мо ва ҳақиқати паёмбаронамон мекард, дурӯғ шумориданд. Он гоҳ Мо низ онҳоро азоб кардем, чун азоб кардани пирӯзманди пурқудрат.

كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَٰهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Эй ҷамоъати Қурайш, оё кофирони шумо аз онҳо (яъне, аз кофирони қавмҳои гузашта, ки ба сабаби таксибашон ҳалок шуданд,) бартаранд ё дар китобҳои нозилшудаи пешина омадааст, ки аз азоб илоҳӣ дар амон ҳастед? (На! Ҳаргиз чунин нест.)[3]

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُو۟لَٰٓئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَآءَةٌ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٤٣﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\433

(2) Тафсири Бағавӣ 7\429

(3) Тафсири Саъдӣ 1\827

**44.** Балки кофирони Макка мегӯянд, ки мо ҳамагӣ муттаҳид ва шикастнопазир ҳастем ба интиқом бармехезем ва ҳеҷ гурӯҳ моро мағлуб натавонад кард?[1]

أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤

**45.** Ба зудӣ он ҷамъ аз кофирони Макка назди мӯъминон шикаст хоҳанд хӯрд ва пушт гардонда бозгарданд.[2]

سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥

**46.** Балки ваъдагоҳи онҳо қиёмат аст ва ба ҷазои мустаҳиқ гирифтор хоҳанд шуд ва азоби қиёмат аз азоби рӯзи Бадр сахттару талхтар аст.[3]

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

**47.** Ҳароина, гунаҳкорон дар гумроҳӣ ва девонагианд.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧

**48.** Рӯзе, ки онҳоро ба чеҳраҳояшон дар ҷаҳаннам кашанд, барояшон гуфта мешавад: Бичашед азоби сақарро (дӯзахро)!

يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨

**49.** Ҳароина, Мо ҳар чизро ба андоза офаридаем! (Ва илми Мо дар он пеш рафтааст ва дар

إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩

(1) Тафсири Бағавӣ 7\433

(2) Яъне, мағлуб мешаванд. Рӯзи Бадр чунин ҳам шуд. Тафсири ибни Касир 7\482

(3) Тафсири Бағавӣ 7\434

Лавҳи Маҳфуз сабт шудааст.)[1]

وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۭ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠

**50.** Ва фармони Мо танҳо як фармон аст ва он гуфтани як калима аст: “Шав!” пас, мешавад, монанди чашм бар ҳам задан аст.[2]

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١

**51.** Ва касоне, ки монанди шумо дар доираи куфр буданд, аз умматони гузашта албатта, онҳоро ҳалок кардем. Оё аз ин азобҳое, ки ба онҳо расид, пандгирандае ҳаст?[3]

وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ ٥٢

**52.** Ҳар коре, ки кардаанд, аз неку бад дар дафтарҳост навишта ва сабтшуда бо дасти фариштагони маъмуре, ки ба ин кор амр шудаанд.

وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣

**53.** Ҳар кори бузургу хурде, ки дар дунё кардаанд, дар дафтарҳои махсус навишта шудааст ва ба он ҷазо дода мешаванд.[4]

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤

**54.** Ҳароина, парҳезгорон рӯзи қиёмат дар боғҳои бузург ва ҷӯйборони

---

(1) Тафсири Бағавӣ 7\435

(2) Яъне, монанди як миҷа куфтан аст. Тафсири Табарӣ 22\607

(3) Тафсири Бағавӣ 7\436

(4) Тафсири ибни Касир 7\486

васеъи биҳишт қарор доранд,

**55.** дар маҷлиси ростин, ки беҳудагӯӣ ва бадкорӣ дар он вуҷуд надорад назди подшоҳи тавоно, ки Офаридгори ҳамаи коинот аст![1]

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرِۭ ﴿٥٥﴾

---

(1) Тафсири ибни Касир 7\487

## Сураи Раҳмон (Бахшоянда)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 78 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллоҳи меҳрубон.

ٱلرَّحۡمَٰنُ ١

**2.** Қуръонро ба инсон таълим дод ва барояш тиловат, ҳифз ва фаҳми маънои онро осон гардонид.

عَلَّمَ ٱلۡقُرۡءَانَ ٢

**3.** Инсонро офаридааст

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ ٣

**4.** ва барои баён сохтани мақсадаш ба ӯ сухан гуфтан омӯзондааст, то аз дигар махлуқот фарқ карда шавад.

عَلَّمَهُ ٱلۡبَيَانَ ٤

**5.** Офтоб ва моҳтоб ба ҳисоби муайян (дақиқ) дар ҳаракатанд.

ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ بِحُسۡبَانٖ ٥

**6.** Ва ситорагон дар осмон ва дарахтон дар замин медонанд Парвардигорашонро ва саҷдааш мекунанд. Ва сар фуруд меоранд ба амри Холиқашон барои масолеҳи бандагонаш.[1]

وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦

**7.** Ва осмонро болои замин барафрохт ва дар замин тарозуи адлро муайян

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1/828

кард ва бандагонашро амр кардааст,

**8.** то дар тарозу таҷовуз (хиёнат) макунед.

أَلَّا تَطْغَوْاْ فِي ٱلْمِيزَانِ ٨

**9.** Вазн карданро ба адолат риъоя кунед ва аз тарозу мазанед!

وَأَقِيمُواْ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُواْ ٱلْمِيزَانَ ٩

**10.** Ва заминро барои мардум паҳн кард, то дар он ҷойгир шаванд.

وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ١٠

**11.** дар он меваҳост ва дарахтони дорои ғилоф (пӯсти) хурмост.

فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ١١

**12.** Ва дар он донаҳои баргдор ва райҳон аст барои шумо ва чаҳорпоёни шумо.

وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ١٢

**13.** Пас, кадом як аз неъматҳои динӣ ва дунявии Парвардигоратонро (эй гурӯҳи ҷин ва инсонҳо) дурӯғ мешуморед?[1]

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣

**14.** Аллоҳ таъоло инсонро (Одам алайҳис салом) аз гили хушкшудае чун сафол биёфарид.

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ١٤

**15.** Ва ҷин (Иблис)ро аз шӯълаи оташ офарид.

وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ١٥

---

(1) Чи хуб ҷавоб додаанд ҷинҳо ҳангоме, ки Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) барои онҳо ин сурaро тиловат мекарданд, пас ҳар вақте ки ин оятро мехонданд, ҷинҳо мегуфтанд: "Эй Парвардигори мо чизеро аз неъматҳоят дурӯғ намешуморем, пас аз они Туст ҳамд ва сано." Инчунин бояд банда ҳар вақте ки бар ӯ хонда шавад неъматҳои Парвардигораш онро иқрор кунад ва Парвардигорашро шукр ва сано гӯяд. Тафсири Саъдӣ 1/828

**16.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй гӯруҳи ҷин ва инсонҳо) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾

**17.** Ӯ субҳонаҳу ва таъоло Парвардигори ду машриқ ва ду мағриб: (Яъне офтоб дар фасли зимистон машриқу мағрибе дорад ва дар тобистон машриқ ва мағриби дигаре дорад. Пас ҳама зери тадбир ва халқияти Ӯст)(1)

رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ﴿١٧﴾

**18.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٨﴾

**19.** Ду баҳрро дар баробари ҳам равона кардааст (ширин ва шӯр), то ба ҳам якҷо шаванд.

مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ﴿١٩﴾

**20.** Миёнашон пардаест, то ба ҳам омехта намешаванд, (балки ширин, ширин ва шӯр, шӯр боқӣ мемонад бо вуҷуди як ҷо будан).

بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٞ لَّا يَبۡغِيَانِ ﴿٢٠﴾

**21.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾

**22.** Аз он ду бахр ба қудрати Аллоҳ марвориду марҷон берун меояд.

يَخۡرُجُ مِنۡهُمَا ٱللُّؤۡلُؤُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ﴿٢٢﴾

**23.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٣﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/830

وَلَهُ ٱلۡجَوَارِ ٱلۡمُنشَـَٔاتُ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٢٤

**24.** Ва аз они Ӯст киштиҳои равоншаванда монанди кӯҳ дар баҳрҳо.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

**25.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

كُلُّ مَنۡ عَلَيۡهَا فَانٖ ٢٦

**26.** Ҳар чӣ ки бар рӯи замин аст аз махлуқот, фонӣ (тамом) шуданист.

وَيَبۡقَىٰ وَجۡهُ رَبِّكَ ذُو ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٢٧

**27.** Ва дар охир рӯи Парвардигорат, ки соҳиби бузургиву инъом аст, боқӣ мемонад.(1)

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨

**28.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

يَسۡـَٔلُهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ كُلَّ يَوۡمٍ هُوَ فِي شَأۡنٖ ٢٩

**29.** Мепурсанд ҳоҷатҳои худро аз Аллоҳ, ҳар чизе, ки дар осмону замин аст. Ҳар рӯз Ӯ дар корест: Азиз мекунад ва хор мекунад, медиҳад ва манъ мекунад ҳар касеро, ки хоҳад.(2)

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠

**30.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١

**31.** Ба зудӣ барои ҳисобу ҷазои шумо амалҳое, ки дар дунё кардаед эй инсу ҷин, мепардозем! Пас

(1) Дар ин оят исботи сифати рӯйи Аллоҳу таъоло омадааст, ки лоиқ ба худаш мебошад, бемисл ва бемонанд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1/830

гунаҳгоронро азоб мекунем ва тоъаткоронро савоб медиҳем.[1]

**32.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢

**33.** Эй гурӯҳи ҷинниёну одамиён, агар метавонед, ки бигрезед аз қазо ва қадари Ӯ аз гӯшаву канораҳои осмонҳову замин, пас бигрезед! Вале натавонед гурехт, магар бо доштани қудрат ва ҳуҷҷате аз ҷониби Аллоҳ.[2]

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ٣٣

**34.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٤

**35.** Бар шумо шӯълае аз оташ фиристода шавад ва миси гудохташуда бар саратон рехта шавад, пас, ҳаргиз натавонед якдигарро ёрӣ кард. (Эй гурӯҳи ҷин ва инс).[3]

يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ٣٥

**36.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٦

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/830

(2) Чи гуна метавонед кард, ҳол он, ки молики фоида ва зарари худ нестед? Тафсири Саъдӣ 1/830

(3) Тафсири Табарӣ 23/48

**37.** Пас чун дар рӯзи қиёмат осмон бишикофад онгоҳ монанди гули сурх, ҳамчун равған гудохта шавад.

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ ٣٧

**38.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨

**39.** Пас он рӯзи қиёмат ҳеҷ инсон ва ҷинне аз гуноҳаш пурсида намешавад, то гуноҳаш маълум гардад, зеро Аллоҳ таъоло гуноҳашонро медонад.

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ٣٩

**40.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠

**41.** Фариштагон гунаҳкоронро аз қиёфаи чеҳраашон мешиносанд ва аз мӯи пеши сар ва пойҳояшон мегиранду пас ба дӯзах мепартоянд.[1]

يُعۡرَفُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ بِسِيمَٰهُمۡ فَيُؤۡخَذُ بِٱلنَّوَٰصِي وَٱلۡأَقۡدَامِ ٤١

**42.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢

**43.** Ба он гунаҳкорон (аз рӯи сарзаниш ва таҳқир) гуфта шавад: Ин ҳамон ҷаҳаннамест, ки гунаҳкорон дар дунё дурӯғаш мепиндоштанд.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٤٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1/831

**44.** Байни он (дӯзах) ва оби гарми ҷӯшон давр мезананд, гоҳо дар он азоб карда мешаванд ва гоҳо нӯшонида мешаванд аз ҳамим.[1]

يَطُوفُونَ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَ حَمِيمٍ ءَانٖ ٤٤

**45.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥

**46.** Ва барои касе, ки аз истодан дар ҳузури Парвардигораш тарсидааст, ду биҳишт аст.

وَلِمَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦

**47.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧

**48.** Ин ду ҷаннат соҳиби шоху навдаҳои бешуморанд (яъне, сермева ва серсояанд).

ذَوَاتَآ أَفۡنَانٖ ٤٨

**49.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩

**50.** Дар он ду ҷаннат, ду чашмаи об ҷорист.

فِيهِمَا عَيۡنَانِ تَجۡرِيَانِ ٥٠

**51.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١

**52.** Дар он ду ҷаннат аз ҳар гуна меваe ду навъ аст[2].

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٖ زَوۡجَانِ ٥٢

---

(1) Ҳамим, обест бениҳоят ҷӯшонида, ки рӯдаҳоро канда мекунад). Тафсири Табарӣ 23\54

(2) Ҳар навъ лаззат ва ранги дигаре дорад.

**53.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣

**54.** Ва барои онон, ки аз Парвардигорашон тарсиданд: ду ҷаннат аст, ки дар он ба некӯи зиндагӣ мекунанд, такя зада бар бистарҳое, ки астараш аз ҳариру абрешими соф бошад ва меваҳои он ду биҳишт дар наздикашон бошанд.[1]

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشِۭ بَطَآئِنُهَا مِنۡ إِسۡتَبۡرَقٖۚ وَجَنَى ٱلۡجَنَّتَيۡنِ دَانٖ ٥٤

**55.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥

**56.** Дар он коххо ҳуроне бошанд чашм фурӯшиста[2] ки пеш аз шавҳаронашон дар ҷаннат дасти ҳеҷ инсон ва ҷин ба онҳо нарасидааст.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٥٦

**57.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

**58.** Гӯё, он ҳурон, (яъне ҳамсарон дар ҳусну ҷамол) монанди ёқуту марҷон бошанд.

كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٥٨

**59.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1/831

(2) Яъне, фақат ба шавҳарони худ нигаранд.

**60.** Оё подоши касе, ки дар дунё амали нек кардааст, ҷуз некӣ кардан ба ӯст? Ва он некӣ дар охират ҷаннат аст.(1)

هَلۡ جَزَآءُ ٱلۡإِحۡسَٰنِ إِلَّا ٱلۡإِحۡسَٰنُ ٦٠

**61.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

**62.** Ва ғайри он ду биҳишт, боз ду биҳишти дигар аст.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

**63.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

**64.** Ин ду ҷаннат сабз ва хуррамaнд, ҳатто аз ғояти (шиддати) сабзӣ моил ба сиёҳианд.

مُدۡهَآمَّتَانِ ٦٤

**65.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

**66.** Дар он ду ҷаннат, ду фаввораи обе аст, ки ҳеҷ гоҳ обаш канда намешавад.(2)

فِيهِمَا عَيۡنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

**67.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

**68.** Дар он ду биҳишт, меваҳои гуногун ва дарахти хурмо ва анор ҳаст.

فِيهِمَا فَٰكِهَةٞ وَنَخۡلٞ وَرُمَّانٞ ٦٨

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/831

(2) Тафсири Бағавӣ 7/ 457

**69.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٩﴾

**70.** Дар он биҳиштҳо занони нексирату зеборӯй ҳастанд.

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧١﴾

**72.** Ҳурони нигаҳдошта дар хаймаҳо.

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِي ٱلْخِيَامِ ﴿٧٢﴾

**73.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٣﴾

**74.** Дасти ҳеҷ инсон ва ҷин пеш аз онҳо дар дунё ба онҳо нарасидааст.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٧٤﴾

**75.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٥﴾

**76.** Дар ҳоле, ки болиштҳои сабз ва бистарҳои некую зебо такя задаанд.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ﴿٧٦﴾

**77.** Пас, кадом як аз неъматҳои Парвардигоратонро (эй инсу ҷин) дурӯғ мешуморед?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٧﴾

**78.** Бисёр бузург ва пурбаракот аст номи Парвардигори ту, он соҳиби бузургии комил ва икромкунандаи дӯстонаш мебошад![1]

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٧٨﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 831

## Сураи Воқеъа (Қиёмат)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 96 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳангоме ки воқеъа барпо шавад, (яъне, қиёмат воқеъ шавад),

إِذَا وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ﴿١﴾

2. ки воқеъ шудани онро ягон касе дурӯғгӯянда нест,

لَيۡسَ لِوَقۡعَتِهَا كَاذِبَةٌ ﴿٢﴾

3. қиёмат душманони Аллоҳро дар дӯзах пасткунандааст ва дӯстони Аллоҳро дар ҷаннат баландкунанда.[1]

خَافِضَةٞ رَّافِعَةٌ ﴿٣﴾

4. Он гоҳ ки замин ба сахтӣ биларзад.

إِذَا رُجَّتِ ٱلۡأَرۡضُ رَجّٗا ﴿٤﴾

5. Ва кӯҳҳо ба пуррагӣ реза-реза карда шаванд.

وَبُسَّتِ ٱلۡجِبَالُ بَسّٗا ﴿٥﴾

6. Ва чун ғуборе дар ҳаво пароканда гарданд.

فَكَانَتۡ هَبَآءٗ مُّنۢبَثّٗا ﴿٦﴾

7. Ва шумо эй мардум се гурӯҳ хоҳед шуд:

وَكُنتُمۡ أَزۡوَٰجٗا ثَلَٰثَةٗ ﴿٧﴾

8. Пас гурӯҳи рост, соҳиби ҷойҳои олианд. Чи хуб аст ҷойгоҳашон!

فَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ﴿٨﴾

9. Ва гурӯҳи чап, соҳиби ҷойҳои пастанд. Чи бад аст ҳолашон!!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ﴿٩﴾

(1) Тафсири Бағавӣ 7/ 7

**10.** Ва пешсафон сӯи хубиҳо дар дунё, онҳо пешсафон сӯи дараҷаҳо дар охират мебошанд. Касоне, ки дар дунё дар анҷом додани корҳои хуб пешсафанд, дар охират пеш аз ҳама вориди ҷаннат мешаванд.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠

**11.** Инҳо муқаррабони даргоҳи Илоҳӣ ҳастанд, наздик карда шудагонанд дар назди Аллоҳ,

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ١١

**12.** дар биҳиштҳои пурнозу неъмат хоҳанд буд.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢

**13.** Дохил мешавад ба ҷаннат, гурӯҳе аз пешиниёни ин уммат ва умматони дигар.

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Ва шумораи андаке аз пасомадагон ҳастанд,

وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٤

**15.** бар тахтҳои гавҳарнишон хоҳанд нишаст.

عَلَىٰ سُرُرٖ مَّوۡضُونَةٖ ١٥

**16.** Такязада рӯ ба рӯйи якдигар нишаста бошанд.

مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦

**17.** Бар гирди онҳо мегарданд, барои хидмати онҳо писарони ҳамеша ҷавон, ки пир намешаванд ва на мемиранд.[1]

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ١٧

**18.** Бо қадаҳҳову кӯзаҳо ва ҷомҳое аз шаробе, ки дар ҷаннат ҷорист,

بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ ١٨

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 101

**19.** ки аз нӯшидани он сардард нашаванд ва на аз ҳуш мераванд.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩

**20.** Ва ин ходимон барои ҷаннатиҳо биёранд ҳар навъ меваеро, ки мехоҳанд.

وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢٠

**21.** Ва гӯшти парранда, аз ҳар навъе, ки писандашон бошад.

وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١

**22.** Ва барои онҳост ҳурони занони шаҳлочашм,

وَحُورٌ عِينٞ ٢٢

**23.** монанди марворидҳое дар садаф пинҳон кардашуда.

كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِٕ ٱلۡمَكۡنُونِ ٢٣

**24.** Ин ҳама неъматҳое, ки барояшон дода мешавад, мукофоти амалҳои некест, ки дар дунё мекарданд.

جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25.** Дар ҷаннат на сухани беҳуда мешунаванд ва на ҳарфе, ки гуфтани он гуноҳ бошад,

لَا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا تَأۡثِيمًا ٢٥

**26.** ҷуз сухане, ки солим аз ин айбҳо бошад ва ба якдигар салом гӯянд.

إِلَّا قِيلٗا سَلَٰمٗا سَلَٰمٗا ٢٦

**27.** Ва аҳли саодат, чи бузург аст макон ва подоши онҳо!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ ٢٧

**28.** Дар зери дарахтони сидри бехор.

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨

**29.** Ва дарахтони мавз (банан), ки меваҳояшон бар якдигар чида шудаанд.

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩

**30.** Ва сояи доимӣ.

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ٣٠

**31.** Ва оби ҷорӣ.

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١

**32.** Ва дар миёни меваҳои фаровон ҳастанд,

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢

**33.** ки на тамом мешавад ва на манъ мегардад.

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ٣٣

**34.** Ва бистарҳои баланд.

وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤

**35.** Мо биёфаридем занҳои аҳли ҷаннатро ғайри офаринишие, ки дар дунё буданд, яъне, офариниши комиле, ки нобуд намешаванд.[1]

إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥

**36.** Ва ононро дӯшиза (бикр) гардонидем.

فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ٣٦

**37.** Назди шавҳарони дӯстдоранда ҳамсинну сол.

عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧

**38.** Ҳамаи ин неъматҳо барои аҳли саодат аст,

لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨

**39.** Гурӯҳи бисёре аз пешиниёнанд.

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩

**40.** Ва гурӯҳи зиёде аз пас омадагонанд.

وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠

**41.** Ва аҳли шақоват, он бадбахтон чӣ ҳоли баде доранд?

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

**42.** Дар боди гарми ҷаҳаннам ва оби ҷӯшонанд,

فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1/833

**43.** дар сояи дуди сиёҳ,

وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣

**44.** ки ин соя на хунук бошад ва на боиззат.[1]

لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤

**45.** Ҳамоно аҳли дӯзах, пеш аз ин дар дунё дар нозу неъмати ҳаром буданд ва саркашӣ мекарданд аз он чизе, ки паёмбарон барои онҳо оварда буданд.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥

**46.** Ва ҳамеша бар гуноҳи бузург (ширк) мудавомат мекарданд. Ва нияти тавба надоштанд аз ширку гуноҳ.[2]

وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦

**47.** Ва мегуфтанд он мункирони рӯзи қиёмат: «Оё замоне, ки мо мурдему хоку устухон шудем, оё боз мо зинда мешаваем?[3]

وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧

**48.** Оё падарони наухстини мо низ зинда мешаванд?

أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨

**49.** Бигӯ эй Паёмбар: «Албатта, ҳамаро аввалин ва охирин фарзандони Одам,

قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩

**50.** бегумон дар ваъдагоҳи он рӯзи муайян (қиёмат) ҷамъ карда шаванд.[4]

لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠

**51.** Спас шумо, эй гумроҳони роҳи ҳидоят,

ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ٥١

---

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 130

(2) Тафсири Табарӣ 23/ 132

(3) Яъне, ба зинда шудани дубора боварӣ надоштанд.

(4) Тафсири Табарӣ 23/ 133

дурӯғшуморандагони ваъда ва азоби Аллоҳ,

**52.** ҳатман аз дарахти заққум[1] хоҳед хӯрд.

لَأٓكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ٥٢

**53.** Ва шикамҳои худро аз он пур хоҳед кард.

فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣

**54.** Ва бар болои он оби ҷӯшоне, ки ташнагиро намешиканад, хоҳед нӯшид,

فَشَٰرِبُونَ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡحَمِيمِ ٥٤

**55.** Ва монанди шутурони мубтало ба бемории ташнагӣ менӯшед.

فَشَٰرِبُونَ شُرۡبَ ٱلۡهِيمِ ٥٥

**56.** Он чизеро, ки дучор мешаванд аз азоб , зиёфатест, ки тайёркарда шудааст барои онҳо дар рӯзи қиёмат.[2]

هَٰذَا نُزُلُهُمۡ يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٥٦

**57.** Мо шуморо эй одамон аз нестӣ ба ҳастӣ офаридем, пас чаро аз нав зинда шуданро бовар намекунед?[3]

نَحۡنُ خَلَقۡنَٰكُمۡ فَلَوۡلَا تُصَدِّقُونَ ٥٧

**58.** Оё шумо мебинед он чи (оби маниро), ки мерезонед дар баччадони зан?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تُمۡنُونَ ٥٨

**59.** Оё шумо он маниро ба сурати инсон меофаринед ё Мо офаринандаем?

ءَأَنتُمۡ تَخۡلُقُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٥٩

**60.** Мо муайян кардем дар миёни шумо маргро ва

نَحۡنُ قَدَّرۡنَا بَيۡنَكُمُ ٱلۡمَوۡتَ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٦٠

---

(1) Яъне, бадтарин дарахт. Тафсири Саъдӣ 1/834

(2) Тафсири Саъдӣ 1/834

(3) Тафсири Табарӣ 23/136

ҳаргиз оҷиз карда шуда нестем,

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمۡثَٰلَكُمۡ وَنُنشِئَكُمۡ فِي مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦١

**61.** аз ин, ки тағйир диҳем халқияти шуморо дар рӯзи қиёмат. Ва шуморо ба сурате, ки аз он бехабаред, аз нав биёфаринем.

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُولَىٰ فَلَوۡلَا تَذَكَّرُونَ ٦٢

**62.** Ва ҳамоно шумо хуб донистед, ки Аллоҳ таъоло нахустин бор шуморо аз нестӣ офарид, пас чаро қудрати Аллоҳро ба ёд намеоред бар ин, ки ӯ қодир аст шуморо дубора халқ мекунад?[1]

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تَحۡرُثُونَ ٦٣

**63.** Дар он чизе, кишт мекунед, андешидаед?

ءَأَنتُمۡ تَزۡرَعُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ٦٤

**64.** Оё шумо мерӯёнедаш аз замин ё Мо рӯёнандаем?

لَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَٰهُ حُطَٰمٗا فَظَلۡتُمۡ تَفَكَّهُونَ ٦٥

**65.** Агар мехостем, ҳароина он зироъатро гиёҳи хушку дарҳамшикаста мегардонидем, ки аз он фоидае намедидед, пас дар ин ҳол, таъаҷҷубкунон мегӯед:

إِنَّا لَمُغۡرَمُونَ ٦٦

**66.** Албатта мо зиёнкардаву азобкардагонем,

بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٦٧

**67.** балки мо аз ризқу рӯзӣ бенасиб мондагонем.

(1) Тафсири Табарӣ 23/138

**68.** Оё дар обе, ки менӯшед, андешидаед?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلۡمَآءَ ٱلَّذِي تَشۡرَبُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Оё шумо онро аз абр фуруд овардаед сӯи замин, ё Мо фуруд орандагонем?

ءَأَنتُمۡ أَنزَلۡتُمُوهُ مِنَ ٱلۡمُزۡنِ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Агар мехостем, ин обро шӯр мегардонидем, ки аз он фоидае намедидед. Пас, чаро шукри Парвардигоратонро бар фуруди ин оби ширин намегӯед?

لَوۡ نَشَآءُ جَعَلۡنَٰهُ أُجَاجٗا فَلَوۡلَا تَشۡكُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Оё дар оташе, ки аз шохҳои дарахт меафрӯзед, андешидаед?

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي تُورُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Оё дарахташро шумо офаридаед ё Мо офаринандаем?

ءَأَنتُمۡ أَنشَأۡتُمۡ شَجَرَتَهَآ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Мо он оташеро, ки меафрӯзед ҳушдоре аз дӯзах ва барои манфиъати мусофирони роҳгузар матоъе сохтем.[1]

نَحۡنُ جَعَلۡنَٰهَا تَذۡكِرَةٗ وَمَتَٰعٗا لِّلۡمُقۡوِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Пас ба покӣ ёд кун эй Паёмбар номи Парвардигори бузургатро!

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

**75.** (Савганд ёд карда мегӯяд Аллоҳ таъоло:) Савганд ба ҷойгоҳи фӯру рафтани ситораҳо дар ғурубгоҳи осмон!

۞ فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 835

**76.** Ва ин ҳароина, хеле савганди бузург аст, агар бидонед.

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوۡ تَعۡلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦

**77.** Албатта, ин Қуръоне, ки ба Муҳаммад нозил шудааст, Қуръони бузургу гиромиқадр ва фоидаовар аст.

إِنَّهُۥ لَقُرۡءَانٞ كَرِيمٞ ٧٧

**78.** Дар китобе нигаҳ дошта шудааст, ки аз чашми халқ пӯшида аст ва ин китоби пинҳон Лавҳи Маҳфузаст, ки дар назди Аллоҳ ва фариштагон манзалати бузург дорад.

فِي كِتَٰبٖ مَّكۡنُونٖ ٧٨

**79.** Даст намерасонад ба Қуръон, магар фариштагони гиромиқадре, ки Аллоҳ таъоло онҳоро аз офату гуноҳон пок гардонидааст. Ва инчунин даст намерасонад Қуръонро магар касоне, ки пок ҳастанд аз ширк, ҷанобат ва бе таҳоратӣ.(1)

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُطَهَّرُونَ ٧٩

**80.** Ин Қуръони карим, нозилшудааст аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён. Пас он ҳақ аст.

تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٠

**81.** Оё нисбати ин калом сустӣ ва бепарвоӣ мекунед?

أَفَبِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَنتُم مُّدۡهِنُونَ ٨١

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8/ 23

**82.** Ва ба ҷои шукри неъматҳое, ки Аллоҳ ба шумо додааст, шумоён онро дӯруғ мебароред ва кофир мешавед?[1]

وَتَجۡعَلُونَ رِزۡقَكُمۡ أَنَّكُمۡ تُكَذِّبُونَ ٨٢

**83.** Пас, чаро ҳангоме, ки ҷон ба ҳулқум мерасад тавоноии бозгардонидани онро надоред.

فَلَوۡلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلۡحُلۡقُومَ ٨٣

**84.** Ва шумо дар ин ҳангом ҳозирастеду менигаред? (Албатта наметавонед!)

وَأَنتُمۡ حِينَئِذٖ تَنظُرُونَ ٨٤

**85.** Ва Мо аз шумо ба ӯ наздиктарем, вале шумо намебинед.

وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُبۡصِرُونَ ٨٥

**86.** Пас агар метавонед ин ки дар баробари аъмолатон ҷазо дода намешавед,

فَلَوۡلَآ إِن كُنتُمۡ غَيۡرَ مَدِينِينَ ٨٦

**87.** агар рост мегӯед, он руҳро боз гардонед. (Ҳаргиз наметавонед!)

تَرۡجِعُونَهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٨٧

**88.** Пас, чун мурда аз муқаррабони даргоҳи Илоҳӣ бошад,

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٨٨

**89.** пас барои ӯст ҳангоми маргаш раҳмату осоишу гули хушбӯй ва биҳишти пурнеъмат дар охират.

فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ٨٩

**90.** Ва аммо агар мурда аз ёрони рост (аҳли саъодат бошад),

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩٠

(1) Дар ин оят инкор аст барои онҳое, ки бепарвоӣ мекунанд ба амрҳои Қуръон ва эътибор намедиҳанд ба даъвати он.

**91.** пас гуфта мешавад ба ӯ: Салом ва амон бод ба ту аз ҷониби ёрони рост (аҳли саъодат).

فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٩١﴾

**92.** Ва аммо агар мурда аз дурӯғшуморандагони баъсу гумроҳони роҳи ҳидоят бошад,

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾

**93.** пас ӯро ба оби гарму ҷӯшони дӯзах меҳмонӣ кунанд.

فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ﴿٩٣﴾

**94.** Ва саранҷоми ӯ дарафтодан ба дӯзах аст.[1]

وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾

**95.** Албатта ин хабарҳое, ки эй Паёмбар ба ту зикр кардем, ҳама росту дуруст аст!

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ﴿٩٥﴾

**96.** Пас, ба номи Парвардигори бузургат тасбеҳ гӯй ва Ӯро пок шумор аз он чи золимон мегӯянд!

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٩٦﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1/836

## Сураи Ҳадид (оҳан)



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 29 оят иборат аст**

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

1. Аллоҳро ба покӣ ёд мекунад, ҳар чӣ дар осмонҳову замин аст аз ҷамиъи махлуқоташ ва Ӯ бар халқаш пирӯзманд ва дар тадбири корашон ҳаким аст![1]

لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٢

2. Фармонравоии осмонҳову замин аз они Ӯст. Зинда мекунад ва мемиронад ва Ӯ бар ҳар чиз тавоност. Он чи хост шуд ва он чи нахост нашуд.

هُوَ ٱلۡأَوَّلُ وَٱلۡأٓخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلۡبَاطِنُۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٣

3. Ӯст аввалин пеш аз ҳама чиз ва Ӯст охирин баъд аз ҳама чиз ва Ӯст ошкор пайдо аст, ки болотар аз Ӯ чизе нест ва Ӯст пинҳон нопайдо аст, ки пинҳонтар аз Ӯ чизе нест ва Ӯ ба ҳама чиз доност. Ва чизе дар осмон ва замин бар Ӯ пӯшида намемонад![2]

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ

4. Ӯст, ки осмонҳову заминро ва он чи миёни онҳост дар шаш рӯз офарид. Сипас ба арши Худ ва болои ҳамаи

(1) Тафсири Табарӣ 23\165

(2) Тафсири Саъдӣ 1\837

وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۖ وَهُوَ مَعَكُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٤

халқаш истиво[1] ёфт. Ҳар чизеро, ки дар замин фурӯ меравад аз дона ва борон ва чизеро, ки аз замин берун меояд аз набот от ва зироатҳо ва ҳар чизеро, ки аз осмон фурӯ меояд аз борон ва ҳар чизеро, ки ба осмон боло меравад, аз фариштагон ва амалҳои бандагон медонад. Ва ҳар ҷо, ки бошед, бо илми Худ ҳамроҳи шумост ва ба ҳар коре, ки мекунед, биност ва бар он амалҳои неке, ки мекунед шуморо подош медиҳад![2]

لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٥

**5.** Фармонравоии осмонҳову замин аз они Ӯст ва ҳамаи корҳо ба сӯи Аллоҳ боз мегардад ва мувофиқи амалҳояшон бандагонашро подош медиҳад.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِۚ وَهُوَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٦

**6.** Шабро аз вақташ кам карда дар рӯз дохил мекунад ва рӯзро меафзояд ва рӯзро аз вақташ кам карда дар шаб дохил мекунад ва шабро меафзояд. Ва Аллоҳ ба ҳар чӣ дар дилҳост, аз нек ё бад огоҳ аст.[3]

---

(1) Ин сифат лоиқ ба ҷалол ва азаматии Ӯ мекунад ва сифатҳои Ӯ ба ҳеҷ махлуқоташ монандӣ надорад. Баёни ин сифат дар сураи Аъроф ояти 54 зикр шуд.

(2) Тафсири Табарӣ 23\169

(3) Тафсири Табарӣ 23\171

**7.** Ба Аллоҳу паёмбараш Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон биёваред ва аз он чи ки Аллоҳ шуморо дар он ҷонишин сохтааст аз молҳоятон, дар роҳи Ӯ харҷ кунед. Пас эй одамон, касоне аз шумо, ки имон овардаанд ва аз молҳояшон дар роҳи Аллоҳ харҷ кардаанд, барояшон савоби бузургест.[1]

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟ لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ٧

**8.** Ва шуморо чи шудааст, ки ба Аллоҳ имон намеоваред ва ба шариъати Ӯ амал намекунед ва ҳол он ки паёмбар шуморо ба он даъват мекунад, ки ба Парвардигоратон имон биёваред ва агар мӯъмин бошед, ба ростӣ Аллоҳ аз шумо паймонатонро гирифтааст?

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٨

**9.** Ӯст он Аллоҳе, ки бар бандаи худ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам оёти равшанро аз Қуръон нозил мекунад, то шуморо аз торикии куфр ба рӯшноии имон берун оварад. Ва ҳароина, Аллоҳ ба шумо дар берун оварданатон аз торикӣ

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\838

ба сӯи рӯшноӣ, ҳатман, мушфиқу меҳрубон аст ва шуморо ба некӯтарин савоб подош медиҳад.[1]

**10.** Ва чаро дар роҳи Аллоҳ нафақа намекунед ва ҳол он ки аз они Аллоҳ аст мероси осмонҳову замин? Аз миёни шумо онон, ки пеш аз фатҳ шудани Макка нафақа кардаанд ва ба куффор ҷанг кардаанд, бо онон, ки баъд аз фатҳ нафақа кардаанд ва ба куффор ҷанг кардаанд, дар аҷру савоб баробар нестанд. Дараҷаҳои онон (гурӯҳи аввал) болотар аст, аз онҳое, ки баъд аз фатҳ ҷанг ва нафақа кардаанд. Ва Аллоҳ ҳар як аз ду гурӯҳро ваъдаи нек (ҷаннат) медиҳад. Ва Аллоҳ ба ҳар коре, ки мекунед, огоҳ аст ва чизе бар Ӯ пӯшида нест.[2]

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ وَقَٰتَلَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟ مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ ۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾

**11.** Кист, ки Аллоҳро қарзи некӯ (яъне, дар роҳи Аллоҳ садақаи бе миннат) диҳад, ба он умед, ки то аҷру савоби онро барояш чандон баробар зиёд кунад ва ӯро подоши некӯ бошад ва он ҷаннат аст?[3]

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١١﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\838

(2) Тафсири Табарӣ 23\177

(3) Тафсири ибни Касир 8\14

**12.** Рӯзе, ки мардони мӯъмину занони мӯъминро мебинӣ, ки нурашон пешопеши онон дар самти росташон меравад. Дар он рӯз шуморо башорат бод ба биҳиштҳое, ки дар он дарёҳо равон аст ва дар он ҷовидон хоҳед монд ва ин комёбии бузургест барои шумо дар охират.

يَوۡمَ تَرَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَسۡعَىٰ
نُورُهُم بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۖ بُشۡرَىٰكُمُ
ٱلۡيَوۡمَ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

**13.** Рӯзе мардони мунофиқу занони мунофиқ ба касоне, ки имон овардаанд, мегӯянд: «Ба мо нигоҳ кунед, то аз нуратон равшанӣ гирем!» Фариштагон барояшон тамасхӯрона гӯянд: «Ба ақиб ба дунё бозгардед ва аз он ҷо нур биталабед!» Онгоҳ миёни онҳо деворе зада мешавад, ки бар он девор даре бошад, даруни он ки рӯ ба мӯъминон аст раҳмат бошаду беруни он ки рӯ ба мунофиқон аст, азоб аст.(1)

يَوۡمَ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
ٱنظُرُونَا نَقۡتَبِسۡ مِن نُّورِكُمۡ قِيلَ ٱرۡجِعُواْ وَرَآءَكُمۡ
فَٱلۡتَمِسُواْ نُورٗاۖ فَضُرِبَ بَيۡنَهُم بِسُورٖ لَّهُۥ بَابُۢ
بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحۡمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلۡعَذَابُ ١٣

**14.** Ва мунофиқон онҳоро (яъне, мӯъминонро) нидо диҳанд, ки оё мо дар дунё бо шумо ҳамроҳ набудем ва мисли шумо ибодат мекардем? Мӯъминон барояшон мегӯянд: «Бале, аммо шумо худро ба нифоқу маъсият дар бало афкандед ва ба

يُنَادُونَهُمۡ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمۡ فَتَنتُمۡ
أَنفُسَكُمۡ وَتَرَبَّصۡتُمۡ وَٱرۡتَبۡتُمۡ وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡأَمَانِيُّ
حَتَّىٰ جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ١٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1\839

марги паёмбар ва нобудии мусалмонон интизорӣ кардед ва ба рӯзи аз нав зинда шудани баъди мурдан дар шак будед ва орзуҳои дунё шуморо бифирефт, то он гоҳ ки фармони Аллоҳ (аҷал) даррасид ва фиребгарии шайтон дар фармонбардорӣ ба Аллоҳ фиребатон дод.[1]

**15.** Пас имрӯз аз ҳеҷ яке аз шумо мунофиқон фидяе (ивазе) гирифта намешавад, то худро аз азоби Аллоҳ наҷот диҳад ва на фидя гирифта мешавад аз касоне, ки кофир шуданд. Ҷойгоҳатон оташ аст. Оташ ёвар ва сарпарасти шумост ва чи бад саранҷомест!»[2]

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُۖ هِيَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

**16.** Оё барои он касоне, ки имон ба Аллоҳ ва расулаш овардаанд, вақти он нарасидааст, ки дилҳояшон дар баробари ёди Аллоҳ ва шунидани сухани ҳақ (Қуръон), ки нозил шудааст, нарм гардад? Ва низ монанди касоне (яъне, яҳуду насоро) набошанд, ки пеш аз ин Қуръон ба онҳо китоб дода шудааст ва рӯзгор бар онҳо дароз омад, каломи

۞أَلَمۡ يَأۡنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن تَخۡشَعَ قُلُوبُهُمۡ لِذِكۡرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلۡحَقِّ وَلَا يَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلُ فَطَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَمَدُ فَقَسَتۡ قُلُوبُهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ١٦

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\186

(2) Тафсири ибни Касир 8\19

Аллоҳро табдил доданд, онгоҳ дилҳояшон сахт шуд ва бисёре аз онҳо фосиқонанд.[1]

**17.** Бидонед, ки ҳароина, Аллоҳ ба борон заминро пас аз мурданаш зинда мекунад. Инчунин қодир ҳаст бар зинда гардондани мурдаҳо дар рӯзи қиёмат ва қодир ҳаст дилҳои сахтро нарм гардонад. Ба таҳқиқ, Мо оётро бароятон ба равшанӣ баён кардем, то ин ки шумо хирад варзед![2]

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٧

**18.** Ҳароина, Аллоҳ ба мардони садақадиҳанда ва занони садақадиҳанда ва онҳое, ки ба нияти холис ба Аллоҳ қарзи некӯ медиҳанд, чандон баробар зиёд барояшон подош дода мешавад ва онон подоши гаронқадр доранд ва он ҷаннат аст[3].

إِنَّ ٱلۡمُصَّدِّقِينَ وَٱلۡمُصَّدِّقَٰتِ وَأَقۡرَضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعَفُ لَهُمۡ وَلَهُمۡ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١٨

**19.** Ва касоне, ки ба Аллоҳ ва паёмбаронаш имон овардаанд ва миёни ҳеҷ яке аз паёмбаронаш фарқе наниходанд,

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\37. Ин оят далел аст бар ин ки мӯъминон дар шунидани каломи Аллоҳ фурӯтан бошанд ва низ аз мушобиҳат ба яҳуду насоро дар ҳазар бошанд, зеро ки боиси сахтдилӣ ва берун омадан аз тоъати Аллоҳ мешаванд.

(2) Тафсири Табарӣ 23\190

(3) Тафсири Саъдӣ 1\840

онҳо сиддиқонанд[1].
Ва шаҳидон дар назди Парвардигорашон ҳастанд. Барои онҳост подошашон ва нурашон рӯзи қиёмат. Ва онҳое, ки кофир шуданд ва оёти Моро дурӯғ шумориданд, на барояшон подош ва на нур аст, балки онҳо соҳибони ҷаҳаннаманд.

**20.** Бидонед, ки эй мардум, дар ҳақиқат зиндагии инҷаҳонӣ бозиву беҳудагист, ки ба он баданҳо бозӣ мекунанд ва дилҳо саргарм мешаванд ва ороиш аст, ки худро ба он зиннат медиҳанд ва миёни шумо фахр кардану афзунҷӯӣ дар молҳову фарзандон ба монанди боронест, ки рӯиданиҳояш кишоварзонро дар тааҷҷуб оварад. Сипас он гиёҳ пажмурда мешавад, пас мебинӣ, ки зард гаштааст, сипас хасу хошок шудааст ва дар охират барои кофирон азоби сахт аст ва барои аҳли имон омурзиши Аллоҳ ва хушнудии Ӯст. Ва зиндагии дунё барои касе, ки охираташро фаромӯш

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ وَتَكَاثُرٞ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ أَعۡجَبَ ٱلۡكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٞ شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠

(1) Сиддиқон он касонеанд, ки имонашон ба он чи ки паёмбарон овардаанд комил шудааст ҳам дар эътиқод, ҳам дар қавл ва ҳам дар амал.

кардааст, ҷуз матоъе фиребанда чизи дигаре нест.[1]

**21.** Эй мардум, барои расидан ба сабабҳои омӯрзиши Парвардигоратон ба воситаи тавбаи насуҳ ва дурӣ аз гуноҳ ва ба биҳиште, ки васеъии он монанди васеъии осмонҳову замин аст, бар якдигар мусобиқа кунед. Ин биҳишт барои касоне муҳайё шудааст, ки ба Аллоҳу паёмбаронаш имон овардаанд. Ин бахшоишест аз ҷониби Аллоҳ, ки ба ҳар кас бихоҳад медиҳад ва Аллоҳ соҳиби бахшоише бузург аст. (Ин оят далел аст; ки бе бахшоиш ва раҳмати Аллоҳ ва амали солеҳ ҳеҷ кас ба биҳишт ворид намешавад.)

سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١

**22.** Ҳеҷ мусибате дар замин ва на дар ҷонатон нарасад, магар пеш аз он ки онро биёварем дар китобе (Лавҳи Маҳфуз) навишта шудааст. Бегумон ин амр бар Аллоҳ осон аст![2]

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ أَن نَّبۡرَأَهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٢٢

**23.** Ин бар он хотир аст, ки то бар он чӣ ки дар дунё аз дастатон меравад, андӯҳгин мабошед ва ба

لِّكَيۡلَا تَأۡسَوۡاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا تَفۡرَحُواْ بِمَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٍ ٢٣

(1) Тафсири ибни Касир 8\24

(2) Тафсири Саъдӣ 1\842

он чӣ ба дастатон меояд, шодмонӣ накунед. (Яъне, фахр ва такаббур накунед) Ва Аллоҳ ҳеҷ мутакаббири худситояндаро дӯст надорад:

**24.** Онҳо (мутакаббирон), ки дар адои закоти молҳои худ бухл меварзанд ва дар роҳи Аллоҳ онҳоро харҷ намекунанд ва мардумро ба бухл мефармоянд. Ва ҳар кӣ аз тоъати Аллоҳ рӯй мегардонад, ба ҷуз худ касеро зарар намерасонад. Пас бидонад, ки бегумон Аллоҳ аз тамоми халқаш бениёз ва сутудааст. Ӯрост тамоми сифатҳои накӯ.[1]

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

**25.** Ҳамоно Мо паёмбаронамонро бо далелҳои равшан фиристодем ва бо онҳо китобро ба аҳкому шариъатҳояш ва тарозуро низ нозил кардем, то мардум байни якдигар ба адолат амал кунанд ва оҳанро, ки дар он нерӯи сахт ва манфиъатҳои дигаре барои мардум ҳаст, фурӯ фиристодем, то Аллоҳ бидонад ва бубинад дар олами воқеъ чӣ касе нодида Ӯро ва паёмбаронашро ёрӣ

لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلۡنَا مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَنزَلۡنَا ٱلۡحَدِيدَ فِيهِ بَأۡسٞ شَدِيدٞ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ﴿٢٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\842

мекунад. Албатта, Аллоҳ тавоно аст, нотавон карда намешавад, пирӯзманд аст, мағлуб карда намешавад(1)!

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحٗا وَإِبۡرَٰهِيمَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَۖ فَمِنۡهُم مُّهۡتَدٖۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٢٦

**26.** Ва ҳамоно Мо Нӯҳу Иброҳимро ба сӯи қавмашон ба паёмбарӣ фиристодем ва дар миёни фарзандонашон нубувват ва китоб ниҳодем. Пас аз миёни онҳо баъзеашон ҳидоятёфтагон буданд, вале бисёре аз онҳо фосиқанд.(2)

ثُمَّ قَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيۡنَا بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَۖ وَجَعَلۡنَا فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأۡفَةٗ وَرَحۡمَةٗۚ وَرَهۡبَانِيَّةً ٱبۡتَدَعُوهَا مَا كَتَبۡنَٰهَا عَلَيۡهِمۡ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ رِضۡوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوۡهَا حَقَّ رِعَايَتِهَاۖ فَـَٔاتَيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۡهُمۡ أَجۡرَهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٢٧

**27.** Боз аз паи онҳо Нӯҳу Иброҳим паёмбарони худро фиристодем. Ва Исо ибни Марямро аз паси онҳо фиристодем ва ба ӯ Инҷилро додем ва дар дили пайравонаш меҳрубонию бахшииш қарор додем. Ва раҳбонияте(3), ки худ ӯро пайдо карда буданд. Мо онро барояшон фарз накарда будем, аммо дар он хушнудии Аллоҳ меҷӯстанд, вале ҳаққи онро ба ҷо нагузориданд. Мо аз миёни онҳо касонеро, ки имон

(1) Тафсири Бағавӣ 8\41

(2) Яъне, аз тоъати Аллоҳ хориҷ шудаанд. Тафсири Табарӣ 23\202

(3) Ибодатест, ки худ онро ба вуҷуд оварданд ва онро бар худ воҷиб карданд ва худро бар он лозим донистанд. Монанди гӯшанишини, тарки издивоҷ, тарки дунё ва ғайра.

ба Аллоҳу паёмбаронаш оварда буданд, мувофиқ ба имонашон подош додем, вале бисёре аз онҳо фосиқонанд.[1]

**28.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ имон овардаед, аз Аллоҳ битарсед бо ба ҷо овардани амрҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш ва ба паёмбараш имон биёваред, то шуморо аз раҳмати хеш ду баробар музд бидиҳад. Ва шуморо нуре ато кунад, то ба он роҳ равед ва барои шумо гуноҳонатонро меомӯрзад. Ва Аллоҳ бо бандагонаш омӯрзандаву меҳрубон аст,[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَءَامِنُواْ بِرَسُولِهِۦ يُؤۡتِكُمۡ كِفۡلَيۡنِ مِن رَّحۡمَتِهِۦ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ نُورٗا تَمۡشُونَ بِهِۦ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٨

**29.** то аҳли китоб (онон, ки ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон наовардаанд), бидонанд, ки онҳо бар чизе аз фазли Аллоҳ қодир нестанд ва ҳароина, ин фазл ва ато ба дасти Ӯст, ки ба ҳар кӣ хоҳад, арзонӣ медорад ва Аллоҳ дорои бахшоиши азиме аст!

لِّئَلَّا يَعۡلَمَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَلَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

---

(1) Яъне, аз тоъати Аллоҳ хориҷ шудаанд ва ба паёмбар Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам имон наёвардаанд Тафсири Саъдӣ 1\842

(2) Тафсири Табарӣ 23\209

## Сураи Муҷодала (Ҷидол кардан)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 22 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ба таҳқиқ Аллоҳ сухани Хавла бинти Саълабаро, ки дар бораи шавҳараш Авс бинни Сомит он чизе, ки аз ӯ содир шуд(1), бо ту гуфтугӯ мекард ва ба Аллоҳ шикоят мекард, шунид. Ва Аллоҳ гуфтугӯи шуморо бегумон мешунавад, Аллоҳ шунавою бино ба ҳама чиз аст! Ҳеч чиз аз Ӯ пӯшида намемонад.

قَدۡ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوۡلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوۡجِهَا وَتَشۡتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسۡمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١

2. Аз миёни шумо касоне, ки занонашонро зиҳор(2) мекунанд, ҳамоно пеши Аллоҳ гунаҳгоранд ва мухолифати шариъат кардаанд, бидонанд, ки занонашон модаронашон нашаванд, балки ҳамсаронашон ҳастанд. Модаронашон фақат заноне ҳастанд, ки онҳоро зоидаанд. Албатта ин ашхоси

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمۡۖ إِنۡ أُمَّهَٰتُهُمۡ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي وَلَدۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَيَقُولُونَ مُنكَرٗا مِّنَ ٱلۡقَوۡلِ وَزُورٗاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٞ ٢

---

(1) Яъне, Авс бинни Сомит занашро гуфт: «Пушти ту ҳамчун пушти модарам ҳаст». Яъне занашро бар худаш ҳаром гардонд.

(2) Дар ҷоҳилият мард занашро мегуфт: «Ту барои ман ҳамчун модарам ҳастӣ» ё мегуфт: «Пушти ту ҳамчун пушти модарам ҳаст» ва ин дар ҷоҳилият ҳамчун талоқ ба ҳисоб мерафт. Аллоҳ таъоло баён кард, ки ҳеҷ гоҳ зан дар баробари модар ба ҳисоб намеравад ва ин ҳукми зиҳорро бекор кард. Тафсири Табарӣ 23/228

зиҳоркунанда сухани дӯруғу
нописанде мегӯянд, ки
ҳақиқат надорад. Ва ҳароина,
Аллоҳ аз баъзе гуноҳони
содиршуда даргузаранда
ва омӯрзанда аст. Ва он
омӯрзиш ба тавбаи насуҳ
аст.(1)

**3.** Ва онон, ки бо занони худ
зиҳор мекунанд, сипас аз он
чӣ гуфтаанд, бозмегарданд,
пас озод кардани ғуломе
пеш аз он ки зану мард бо
якдигар ҳамхобӣ кунанд,
воҷиб аст. Ин дарс ва
панде аст, ки ба шумо дода
мешавад ва Аллоҳ ба он чӣ
мекунед, огоҳ аст.

وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا
قَالُواْ فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مِّن قَبۡلِ أَن يَتَمَآسَّاۚ ذَٰلِكُمۡ
تُوعَظُونَ بِهِۦۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٣

**4.** Пас ҳар касе, ки ғуломеро
барои озод кардан наёбад,
воҷиб аст бар вай ду моҳ пай
дар пай (бе фосила) пеш аз
ҳамхобӣ, рӯза бидорад, пас
ҳар кӣ рӯза доштанро ба
узри шаръӣ, натавонад, пас
бояд шаст мискинро ба серӣ
таъом диҳад. Ин ҳукмҳои
зиҳоре, ки барои шумо баён
кардем ба он сабаб аст, ки
ба Аллоҳу паёмбараш имон
биёваред ва корҳои давраи
ҷоҳилиятро тарк намоед. Ва
ин аҳкоми баёншуда ҳадди
қонуни муқарраркардаи

فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ مُتَتَابِعَيۡنِ مِن قَبۡلِ
أَن يَتَمَآسَّاۖ فَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ فَإِطۡعَامُ سِتِّينَ
مِسۡكِينٗاۚ ذَٰلِكَ لِتُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ وَتِلۡكَ
حُدُودُ ٱللَّهِۗ وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1/843

Аллоҳ аст, пас онро таҷовуз накунед. Ва барои мункирони ин ҳукм азоби дарднок аст![1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ كُبِتُواْ كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ وَقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۚ وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٥

**5.** Ҳароина, касоне, ки бо Аллоҳу паёмбараш мухолифат (зиддият, муқобала) меварзанд, хору залил мешаванд, ҳамчунон ки умматони пешина хор шудаанд. Ва ҳамоно Мо оятҳои возиҳу равшане нозил кардем, ки далолат мекунад бар ин, ки шариъати Аллоҳ ҳақ аст ва мункирони ин оятҳоро азоби хоркунандае аст дар ҷаҳаннам![2]

يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓاْۚ أَحۡصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٦

**6.** Ба ёд ор эй Паёмбар рузи қиёматро, рӯзе, ки Аллоҳ ҳамаи мурдагонро зинда мекунад ва аввалину охиринро дар як замин ҷамъ меоварад, пас хабар медиҳад ба онҳо он амалҳои бад ва некеро, ки анҷом дода буданд. Ёд дошт ва ҳифз кард онҳоро Аллоҳ дар Лавҳи Маҳфуз ва навишт онҳоро дар номаҳои аъмолашон. Ва ҳамоно инҳо онро фаромӯш карданд. Ва Аллоҳ бар ҳама чиз шоҳид

(1) Тафсири Табарӣ 23/234

(2) Тафсири Табарӣ 23/235

аст, чизе аз Ӯ махфӣ намемонад![1]

**7.** Оё надонистаӣ, ки Аллоҳ ҳар чиро ки дар осмонҳову замин аст, медонад? Се кас бо ҳам наҷво (роз, сухани бади махфӣ) кунанд, Аллоҳ бо илмаш чаҳорумини онҳост ва панҷ кас бошанд, Аллоҳ шашумини онҳост. Ва камтар аз ин, ҳар ҷо ки бошанд ва бештар аз ин, Аллоҳ бо илмаш дар куҷое бошанд, бо онҳост. Чизе аз Ӯ махфӣ намемонад. Сипас ҳамаро дар рӯзи қиёмат ба корҳои баду неке, ки кардаанд, огоҳ мекунад ва ҷазояшон медиҳад. Ҳароина, Аллоҳ бар ҳама чиз огоҳ аст!

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٧

**8.** Оё на нигаристаӣ эй Паёмбар, ба яҳудиёне, ки аз наҷво[2], ки дар нафси мӯъминон шакку шубҳаро меоварад, манъ шуда буданд, боз ҳам ба гуноҳ наҷво мекунанд. Ва бо якдигар пинҳонӣ сухан мегӯянд, сухане, ки дар он гуноҳу душманӣ ва нофармонӣ аз паёмбар аст? Ва чун (эй

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ ۖ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٨

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 845

(2) Яъне, роз, сухани махфӣ; суханони бадеро, ки дар миёни ҳам ба саргӯшӣ ва розгӯӣ пардохта ва бо чашму абрӯ ишора намуда ва ба ғайбат ва озор додани мӯъминон саъю кӯшиш мекунанд

Паёмбар) он яҳудиён назди ту барои коре меоянд, ба тавре туро салом мегӯянд, ки Аллоҳ туро ба он тавр салом нагуфтааст[1] ва дар байни худ мегӯянд: Чаро Аллоҳ моро ба он чӣ ба Муҳаммад мегӯем, азоб намекунад, агар ӯ паёмбари барҳақ бошад? Ҷаҳаннам барояшон кофист. Ба он дохил мешаванд ва ин бад саранҷомест![2]

**9.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, агар бо якдигар наҷво (роз, сухани махфӣ) мекунед, дар боби гуноҳу душманӣ ва нофармонӣ аз паёмбар наҷво (сухан бад) магӯед, балки дар боби некиву парҳезгорӣ наҷво кунед. Ва аз Аллоҳ битарсед бо ба ҷой овардани амрҳояш ва ба парҳез кардан аз манъ кардаҳояш, пас ҳамагон (ба амалҳо ва суханҳоятон) ба сӯи Ӯ бозмегардед ва зуд аст, ки мувофиқи он шуморо ҷазо медиҳад.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَنَٰجَيۡتُمۡ فَلَا تَتَنَٰجَوۡاْ بِٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَمَعۡصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوۡاْ بِٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٩

**10.** Ҳароина наҷво (роз гуфтани бад), аз васвасаи шайтон аст[3], ки мехоҳад мӯъминонро ғамгин кунад

إِنَّمَا ٱلنَّجۡوَىٰ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ لِيَحۡزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيۡسَ بِضَآرِّهِمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٠

(1) Яъне, мегуфтанд: Ассому алайка яъне, марг бар ту.

(2) Тафсири Бағавӣ 8/ 55

(3) Яъне, онро зиннат медиҳад ва бармеангезад.

ва ҳол он ки ҳеҷ зиёне ҷуз ба фармону хоҳиши Аллоҳ ба онҳо намерасонад. Ва мӯъминон бояд, ки бар Аллоҳи ягона таваккал кунанд!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَكُمۡ تَفَسَّحُواْ فِي ٱلۡمَجَٰلِسِ فَٱفۡسَحُواْ يَفۡسَحِ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُواْ فَٱنشُزُواْ يَرۡفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ دَرَجَٰتٖۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١

**11.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, чун шуморо гӯянд, дар маҷлисҳо ҷой васеъ кунед, пас ҷой васеъ кунед, то Аллоҳ дар дунёву охират барои шумо васеъ кунад.[1] Ва чун гӯянд, ки бархезед, бархезед. Аллоҳ онҳоеро, ки имон овардаанд ва касонеро, ки аҳли илм мебошанд ба дараҷаҳои баланди савоб ва мартабаҳои ризвон бардорад ва Аллоҳ таъоло ба корҳое, ки мекунед, огоҳ аст. Аз Ӯ чизе махфӣ намемонад ва мувофиқи он шуморо ҷазо медиҳад)![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢

**12.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу Расулаш имон овардаед, чун бихоҳед, ки бо паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) наҷво кунед (пинҳонӣ сухан гӯед), пеш аз наҷво карданатон садақа

(1) Яъне, дар корҳоятон кушоиш диҳад.

(2) Дар ин оят баландмартабагии аҳли илм ишора шудааст.Тафсири Саъдӣ 1/846

бидиҳед ба ҳоҷатмандон. Ин барои шумо аз ҷиҳати савоб беҳтар ва бар дилҳоятон покизатар аст. Ва агар барои садақа чизе наёфтед боке нест, пас ҳамоно Аллоҳ омӯрзандаву меҳрубон аст!

ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣

**13.** Оё тарсидед аз садақа додан, пеш аз рози пинҳонӣ гуфтан бо паёмбар ин, ки камбағал мешавед? Пас чун накардед (яъне садақа надодед) ва Аллоҳ шуморо бахшид ва рухсат дод шуморо ба садақа надодан, пас намоз бигузоред ва закот бидиҳед ва Аллоҳу паёмбарашро итоъат кунед, ки Аллоҳ ба корҳое мекунед, огоҳ аст ва шуморо мувофиқи он ҷазо медиҳад!

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤

**14.** Оё надидаӣ он мунофиқонро, ки бо мардуме, ки Аллоҳ бар онҳо хашм гирифта буд, (яҳудиён) дӯстӣ карданд? Инҳо мунофиқон на аз шумоянд ва на аз яҳудиёнанд. Ва қасами бардурӯғ мехӯранд, ки онҳо мусалмонанд ва ту фиристодаи Аллоҳ ҳастӣ ва худ медонанд, ки бардурӯғ савганд мехӯранд.[1]

(1) Тафсири Саъдӣ 1/847

**15.** Аллоҳ барои он мунофиқон азоби сахте омода кардааст. Зеро корҳое, ки мекунанд, (аз нифоқу қасами бардурӯғ) хеле ҳам нописанданд!

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٥

**16.** Сипар гирифтанд мунофиқон савгандҳои дурӯғини худро. Пас ба ин фиребу найранги худ боздоштанд худро ва дигаронро аз роҳи Аллоҳ (Ислом). Пас, барои онҳост азоби хоркунанда дар дӯзах ба сабаби такаббурашон аз имони ба Аллоҳ ва расулаш![1]

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦

**17.** Амволу фарзандонашон барояшон дар баробари азоби Аллоҳ фоидае накунад. Онҳо аҳли ҷаҳаннамманд ва дар он ҷовидонанд, аз он ҷо хориҷ намешаванд.[2]

لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧

**18.** Рӯзе, ки Аллоҳ ҳамаи мунофиқонро аз қабрҳояшон зинда мекунад, пас ҳамчунон ки дар дунё барои шумо қасам мехӯрданд, барои Ӯ ҳам қасам хоҳанд хӯрд, ки мӯъминанд. Ва мепиндоранд, ки ин қасам дар назди Аллоҳ фоидаашон

يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 254

(2) Ин ҷазои ҳар касе аст, ки аз роҳи Аллоҳ дигаронро боз медорад.

медиҳад, чуноне, ки дар дунё назди мӯъминон фоидаашон медод. Огоҳ бошед, ки ҳароина, онҳо хеле дурӯғгӯёнанд.

**19.** Шайтон бар онҳо ғолиб шудааст ҳатто ин, ки амрҳои Аллоҳ ва амал ба тоъати Вайро тарк кардаанд. Онҳо худ ҳизби шайтонанд. Огоҳ бош, ки ҳизби шайтон дар дунё ва охират зиёнкоронанд!

ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩

**20.** Ҳароиина, касоне, ки ба амрҳои Аллоҳу паёмбараш мухолифат меварзанд, инҳо аз гӯруҳи хоршудагон ва мағлубшудагонанд дар дунё ва охират.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠

**21.** Аллоҳ муқарар кардааст, ки ман ва паёмбаронам пирӯз мешавем. Бегумон Парвардигор тавоною пирӯзманд аст! Ҳеҷ чиз Ӯро оҷиз оварда наметавонад.

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

**22.** Гӯруҳеро, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон меоваранд нахоҳӣ ёфт, ки дӯстӣ кунанд бо касоне, ки бо Аллоҳ ва паёмбари Ӯ мухолифат варзиданд. Агар чи онҳо падаронашон ё фарзандонашон ё

لَّا تَجِدُ قَوۡمٗا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ يُوَآدُّونَ مَنۡ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوۡ كَانُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ أَوۡ أَبۡنَآءَهُمۡ أَوۡ إِخۡوَٰنَهُمۡ أَوۡ عَشِيرَتَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٖ مِّنۡهُۖ وَيُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ

وَرَضُواْ عَنۡهُۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱللَّهِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٢٢

бародаронашон ё дигар хешовандонашон бошанд ҳам. Инҳо ҳастанд, ки Аллоҳ дар дилҳояшон имонро андохтааст ва онҳоро бо файзе аз тарафи худ тавоно гардонидааст ва онҳоро ба ҷаннатҳое медарорад, ки аз зери қасрҳо ва дарахтони онҳо дарёҳо равон аст ва ҷовидона дар он ҷо мемонанд. Парвардигор аз онҳо хушнуд аст ва онҳо (низ) аз Ӯ хушнуд ҳастанд. Инҳо лашкарон ва дӯстони Аллоҳанд, огоҳ бош, ки лашкарони Аллоҳ, ҳароина дар дунёву охират наҷотёфтагонанд!



## Сураи Ҳашр (Рондан)



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 24 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Аллоҳро ба покӣ ёд кард ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст. Ва Ӯст пирӯзманд дар мулкаш ва ҳаким аст дар андоза, тадбир ва санъаташ, ки ашёро дар мавзеъи муносиби онҳо қарор медиҳад![1]

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمۡ لِأَوَّلِ ٱلۡحَشۡرِۚ مَا ظَنَنتُمۡ أَن يَخۡرُجُواْۖ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمۡ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُواْۖ وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَۚ يُخۡرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيۡدِيهِمۡ وَأَيۡدِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فَٱعۡتَبِرُواْ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٢

2. Ӯст он Аллоҳе, ки дар нахустин гирдиҳамоӣ (аз ҷазираи Араб ба сарзамини Шом) кофирони аҳли китобро, ки (онҳо яҳудони бани Назир буданд), аз хонаҳояшон берун ронд ва шумо (эй мусалмонон) гумон намебурдед, ки бо ин қуввату тавоноиашон хору залил шуда берун раванд. Ва онҳо гумон бурданд, ки қалъаҳояшон боздорандаи онҳо ҳаст, аз азоби Аллоҳ. Пас Аллоҳ аз сӯе омад, ки гумонашро намекарданд, (яъне, бар онҳо азоб овард) ва дар дилашон тарс афканд, чунон ки хонаҳои худро бо дасти

(1) Тафсири Табарӣ 23\259

худ ва бо дасти мӯъминон вайрон мекарданд. Пас, эй соҳибхирадмандон ибрат бигиред аз он чи ба онҳо рух дод![1]

وَلَوۡلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

**3.** Ва агар Аллоҳ тарки диёрро бар онҳо муқаррар накарда буд, дар дунё ба азоби қатл ва асирӣ гирифторашон мекард ва барояшон дар охират азоби оташи дӯзах аст.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤

**4.** Ин мусибате, ки дар дунё ба яҳудиҳо расид ва он чи дар охират мунтазир мешаванд, ба ҷазои он буд, ки бо Аллоҳу паёмбараш душманӣ карданд ва ҳар кӣ бо Аллоҳ душманӣ меварзад, бидонад, ки албатта, Аллоҳ сахт азобкунандааст![2]

مَا قَطَعۡتُم مِّن لِّينَةٍ أَوۡ تَرَكۡتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيُخۡزِيَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

**5.** Ҳар дарахти хурмоеро, ки буридед (эй мӯъминон) ё онро бар решааш боқӣ гузоридед, ба фармони Аллоҳ буд, то фосиқон[3] хор гарданд, (яъне, хор шуданашон ин буд, ки шуморо бар онҳо ҳукмрон кард, то

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\848

(2) Тафсири Саъдӣ 1\850

(3) Яъне, онон, ки аз тоъати Аллоҳ берун рафтаанд ва зидди амру наҳяш баромадаанд

дарахтонашонро қатъ кунед ва бисӯзонед)[1].

**6.** Ва он чӣ Аллоҳ аз молҳои яҳудиҳои бани Назир ба паёмбари худ бозгардонда ва бахшидааст, пас бар он (амвол) на аспе тохтаед ва на шутуре[2] ва лекин Аллоҳ паёмбаронашро бар ҳар касе, ки аз душманонаш бихоҳад, ғолиб мегардонад, пас душманон барояшон бе ҳеҷ ҷанг таслим мешаванд ва Аллоҳ бар ҳар чизе қодир аст ва ҳеҷ чизе Ӯро нотавон карда наметавонад![3]

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنۡهُمۡ فَمَآ أَوۡجَفۡتُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ خَيۡلٖ وَلَا رِكَابٖ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

**7.** Он ғанимате, ки Аллоҳ аз молҳои мушрикони мардуми деҳаҳо бе ранҷу заҳмат насиби паёмбараш кардааст, пас он молҳо аз они Аллоҳ аст ва аз они паёмбар ва аз они хешовандони паёмбар ва низ барои ятимон ва мискинону мусофирони дар роҳ мондааст, то миёни тавонгаронатон даст ба даст нашавад. Ҳар чӣ паёмбар ба шумо дод, онро бигиред ва аз ҳар чӣ шуморо манъ кард, аз он бозистед. Ва аз

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ كَيۡ لَا يَكُونَ دُولَةَۢ بَيۡنَ ٱلۡأَغۡنِيَآءِ مِنكُمۡۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمۡ عَنۡهُ فَٱنتَهُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٧

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\850

(2) Яъне, барои ба даст даровардани он молҳо ранҷ накашидаед.

(3) Тафсири Табарӣ 23\275

Аллоҳ бо ба ҷо овардани амрҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш битарсед, ки ҳароина, Аллоҳ азоби сахте дорад барои онон, ки Ӯро нофармонбардорӣ кардаанд ва дар амру наҳйи Ӯ зид баромадаанд![1]

لِلۡفُقَرَآءِ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأَمۡوَٰلِهِمۡ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٗا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ٨

**8.** Низ ғаниматҳо барои фақирони муҳоҷире, ки аз диёр ва амволи худ аз Макка берун ронда шудаанд ва онҳо бо ризқу рӯзӣ ёфтан дар дунё ва касби ризои ҳақ дар охират фазлу хушнудии Аллоҳро металабанд ва дини Аллоҳ ва паёмбарашро ёрӣ мекунанд, инҳо ростгӯёнанд, ки сухани хешро бо амал рост гардонидаанд![2]

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلۡإِيمَٰنَ مِن قَبۡلِهِمۡ يُحِبُّونَ مَنۡ هَاجَرَ إِلَيۡهِمۡ وَلَا يَجِدُونَ فِي صُدُورِهِمۡ حَاجَةٗ مِّمَّآ أُوتُواْ وَيُؤۡثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ وَلَوۡ كَانَ بِهِمۡ خَصَاصَةٞۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٩

**9.** Ва касоне[3], ки пеш аз омадани муҳоҷирон дар диёри худ дар Мадина ҷой гирифтанд ва низ имон оварда буданд, касонеро, ки ба сӯяшон муҳоҷират кардаанд, дӯст медоранд ва дар амволу ҷойҳои худ онҳоро шарик месозанд. Ва аз он чӣ дода шудааст аз ғаниматҳо дар дилҳои худ

(1) Тафсири Табарӣ 23 \280 Асли ин оят далолат бар он мекунад, ки амал кардан ба суннат дар гуфтор ё кирдор ё эътиқод аз воҷиботи суннат аст.

(2) Тафсири Табарӣ 23 \281

(3) Яъне, ансориҳо

ба муҳоҷирон эҳсоси ҳасад ва ниёзмандӣ намекунанд ва онҳоро (яъне, муҳоҷирон ва ниёзмандонро) бар худ муқаддам медоранд, ҳар чанд худ (ансор) мӯҳтоҷ бошанд. Ва касоне, ки аз ҳирсу бухли хеш дар амон монда бошанд, пас он гурӯҳ растагоронанд[1]!

**10.** Ва касоне, ки аз паси онҳо (муҳоҷиру ансор) омадаанд, мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, гуноҳони мову бародарони моро, ки пеш аз мо имон овардаанд, биёмурз ва дар дилҳои мо нисбат ба касоне, ки имон овардаанд, ҳеҷ кинае қарор надеҳ. Эй Парвардигори мо, ҳароина, ту бо бандагони худ мушфиқу меҳрубон ҳастӣ!»

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعۡدِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا وَلِإِخۡوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَا تَجۡعَلۡ فِي قُلُوبِنَا غِلّٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٞ رَّحِيمٌ ١٠

**11.** Оё мунофиқонро надидаӣ, ки ба бародарони аҳли китобашон, аз бани Назир, ки куфр варзидаанд, мегуфтанд: «Агар шуморо Муҳаммад ва асҳобаш аз манзилҳоятон бадарға кунанд, мо низ бо шумо берун меоем ва ҳаргиз сухани касеро дар мавриди шумо итоъат нахоҳем кард ва агар бо шумо ҷангиданд, ҳатман, ёриатон мекунем». Ва ҳол он

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُواْ يَقُولُونَ لِإِخۡوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَئِنۡ أُخۡرِجۡتُمۡ لَنَخۡرُجَنَّ مَعَكُمۡ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمۡ أَحَدًا أَبَدٗا وَإِن قُوتِلۡتُمۡ لَنَنصُرَنَّكُمۡ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١١

(1) Тафсири ибни Касир 8\71

ки Аллоҳ гувоҳӣ медиҳад, ки ҳароина, мунофиқон дурӯғгӯ ҳастанд дар он чи ки ба яҳудиёни бани Назир ваъда додаанд.(1)

لَئِنْ أُخْرِجُوا۟ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُوا۟ لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ ٱلْأَدْبَـٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Агар яҳудиён аз Мадина бадарға шаванд, мунофиқон бо онҳо берун намераванд. Ва агар ба онҳо ҷанг шавад, онҳоро ёрӣ намекунанд ва агар ҳам ба ёриашон бархезанд, ҳатман пушт ба майдон карда фирор мекунанд. Сипас яҳудиён ёрӣ дода намешаванд, балки Аллоҳ хору залилашон мегардонад(2).

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِى صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Бешак, хавф аз шумо (эй мӯъминон) дар дилҳояшон бештар аз тарси Аллоҳ аст. Зеро онҳо мардуме ҳастанд, ки бузургии Аллоҳро намефаҳманд ва аз азобаш наметарсанд.(3)

لَا يُقَـٰتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِى قُرًى مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَآءِ جُدُرٍۭ ۚ بَأْسُهُم بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Яҳудиён ҳамагӣ бо шумо ҷанг намекунанд, магар дар деҳаҳое, ки қалъа дошта бошад ё аз паси девор. Онҳо сахт бо якдигар душмананд, ту онҳоро муттаҳид мепиндорӣ ва ҳол

(1) Тафсири Бағавӣ 8\80

(2) Тафсири Бағавӣ 8\81

(3) Тафсири Табарӣ 23\291

он ки дилҳояшон аз ҳам ҷудо аст. Ин ба он сабаб аст, ки ҳароина, онҳо мардуми бехираданд ва дар оёти Аллоҳ намеандешанд.

**15.** Саргузашти яҳудиён монанди саргузашти онҳоест,[1] ки чанде пеш дар ҷанги Бадр оқибати гуноҳи хешро чашиданд ва дар охират ба азоби дардовар низ гирифтор хоҳанд шуд.

كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَرِيبٗاۖ ذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٥

**16.** Саргузашти мунофиқон бо яҳудиён дар бевафоӣ[2] монанди саргузашти шайтон бо инсон аст, ки куфрро дар нигоҳи вай ороста ва ба он даъват намудааст, чун ба одамӣ гуфт: «Кофир шав!» Чун кофир шуд, (шайтон) гуфт: «Ҳароина, ман аз ту безорам. Албатта, ман аз Аллоҳ Парвардигори ҷаҳониён метарсам!»[3]

كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**17.** Пас оқибати кори ҳар дуи онҳо (яъне, шайтон ва инсони кофир) он шуд, ки ҳарду ба оташ афтанд ва ҷовидона дар он бошанд. Ва ин аст ҷазои ситамкорон!

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧

---

(1) Монанди кофирони Қурайш ва яҳудони бани Қайнуқоъ

(2) Яъне, мунофиқон яҳудиёнро бар ҷанги Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам барангехтанд ва онҳоро ба ғалаба ваъда доданд, вале дар аҳди худ нопойдорӣ карданд.

(3) Тафсири ибни Касир 8\75

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

**18.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, аз Аллоҳ бо ба ҷо овардани амрҳояш ва дур будан аз манъкардаҳояш, битарсед. Ва ҳар кас бояд бингарад, ки барои фардо рӯзи қиёмат чӣ фиристодааст. Аз Аллоҳ битарсед, дар ҳар фармудаҳо ва манъкардаҳояш, ки ҳароина, Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, огоҳ аст ва чизе аз аъмоли шумо бар Вай пӯшида нест![1]

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩

**19.** Ва эй мӯъминон, аз он касоне мабошед, ки Аллоҳро фаромӯш карданд ва фармонҳояшро тарк карданд ва Аллоҳ низ чунон кард, ки насибаи неки худро, ки аз азоби рӯзи қиёмат наҷоташон медод, фаромӯш кунанд. Онҳо фосиқонанд. (яъне, аз тоъати Аллоҳ ва расулаш берунрафтагонанд)[2]

لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠

**20.** Аҳли дӯзах ва аҳли биҳишт дар мартабаи худ бо ҳам баробар нестанд. Аҳли биҳишт худ комёбшудагонанд ва аз ҳама нохушиҳо наҷотёфтагонанд[3].

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\299

(2) Тафсири ибни Касир 8\77

(3) Тафсири Табарӣ 23\300

**21.** Агар ин Қуръонро бар кӯҳе аз кӯҳҳо нозил мекардем, аз ваъдаву ваъидҳое, ки дар он Қуръон аст, кӯҳ бо сахтӣ ва маҳкамиаш аз хавфи Аллоҳ онро хоксор ва аз ҳам пошида медидӣ. Ва ин мисолҳоест, ки барои мардум меоварем, шояд дар қудрати Аллоҳ ва бузургиаш биандешанд.[1]

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ӯст Аллоҳи ягона, ки ҳеҷ маъбуди барҳақ ҷуз Ӯ нест. Донои ниҳону ошкор, медонад он чи ғоибу ҳозир аст ва ба аҳли имон бахшояндаву меҳрубон аст!

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٢﴾

**23.** Ӯст Аллоҳи ягона, ки ҳеҷ маъбуди барҳақ ҷуз Ӯ нест, подшоҳи ҷамиъи ашёҳо аст, ниҳоят пок аст, саломат аст (аз ҳар айбу нуқс), эминибахш аст, ки паёмбаронашро ба воситаи мӯъҷизоти равшан тасдиқ менамояд, нигаҳбон аст, бар ҳамаи аъмоли халқаш, пирӯзманд аст, ки ҳаргиз мағлуб намешавад, ҷаббор аст, ки ғалабаи Ӯро касе тоб оварда наметавонад ва ҳамаи офаридаҳо дар баробари Ӯ фурӯтананд, бузургвор аст, ки дорои кибриё ва

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٣﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\87

азамат аст. Пок аст Аллоҳ аз он чи мушрикон барои Ӯ дар ибодат ва сифот ва офариниши Ӯ шарик қарор медиҳанд![1]

**24.** Ӯст Аллоҳе, ки офаридгори ҳамаи махлуқот аст, эҷодкунандаи ҳамаи ашё аст ва суратбахш аст, чи гуна хоҳад тасвир мекунад барои Ӯ номҳои некӯ аст. Ҳар чӣ дар осмонҳо ва замин аст, тасбеҳгӯйи Ӯ ҳастанд ва Ӯ пирӯзманд аст бар душманонаш ва ҳаким аст дар тадбири умури халқаш![2]

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ
ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\854

(2) Тафсири Табарӣ 23\305

## Сураи Мумтаҳана (Зани имтиҳоншуда)



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 13 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, ва ба шариати Ӯ амал кардаед, душмани Ману душмани худро ба дӯстӣ ихтиёр макунед. Шумо бо мушрикон тарҳи дӯстӣ меафканед ва ахбори Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ва мӯъминонро ба онҳо мегӯед ва ҳол он ки онҳо ба сухани ҳаққе, ки Қуръон аст, бар шумо омадааст, имон надоранд. Ва ба хотири он, ки шумо ба Аллоҳ, Парвардигори хеш имон оварда будед, Паёмбар ва шуморо аз Макка берун ронданд. Эй мӯъминон, агар барои ҷиҳод дар роҳи Ман ва талаби ризои Ман берун омадаед, пинҳонан бо онҳо дӯстӣ макунед ва Ман ба ҳар чӣ пинҳон медоред ё ошкор месозед, огоҳтарам. Пас, ҳамоно ҳар кӣ чунин мекунад, аз роҳи рост хато карда гумроҳ гаштааст.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمۡ
أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم
مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ
رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا فِي سَبِيلِي وَٱبۡتِغَآءَ
مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ
بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ
فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١

(1) Тафсири Табарӣ 23\311

**2.** Агар бар шумо даст ёбанд, (зафар ёбанд,) бароятон душман бошанд ва барои озор доданатон дасту забон мекушоянд, (яъне, бо латукӯб, қатл ва дашном ва монанди он) ва низ дӯст доранд, ки шумо кофир гардед.[1]

إِن يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُوا۟ لَكُمْ أَعْدَآءً وَيَبْسُطُوٓا۟ إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ وَأَلْسِنَتَهُم بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّوا۟ لَوْ تَكْفُرُونَ ﴿٢﴾

**3.** Ҳаргиз хешовандон ва фарзандони шумо ба шумо дар рӯзи қиёмат чизеро фоида намерасонанд, гарчӣ шумо ба хотири онон бо куффор дӯстӣ ва меҳрубонӣ варзед. Рӯзи қиёмат Аллоҳ миёнатон ҷудоӣ меафканад, пас аҳли тоъати худро ба биҳишт ва аҳли маъсияти худро ба дӯзах дохил мекунад ва Аллоҳ ба он чӣ мекунед, биност ва чизе аз гуфтору амалҳоятон бар Ӯ пӯшида намемонад.[2]

لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ ۚ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣﴾

**4.** Ҳароина, барои шумо эй мӯъминон, дар зиндагии Иброҳим ва касоне, ки ҳамроҳи ӯ аз мӯъминон буданд, сармашқи некӯест. Онгоҳ ба қавмашон гуфтанд: «Ҳароина, мо аз шумо безор ва дур ҳастем ва аз он чи ғайри Аллоҳ мепарстед аз

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذْ قَالُوا۟ لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَٰٓؤُا۟ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةُ وَٱلْبَغْضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥٓ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمْلِكُ لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\854

(2) Тафсири Табарӣ 23\316

ширку бутҳоятон ба шумо кофир ва мункир шудаем ва миёни мо ва миёни шумо ба таври ҳамеша душманӣ ва кина падид омад, модоме, ки бар куфри худ пойдоред, то ба вақте ки фақат ба Аллоҳ имон оваред,» магар дар ин сухани Иброҳим[1] ба падараш, (Озар гуфт,) ки ҳатман барои ту омӯрзиш талаб мекунам ва дар баробари Аллоҳ барои ту ихтиёри чизеро надорам: Парвардигоро! Бар Ту таваккал кардаем ва ба Ту рӯй овардаем ва бозгашти ҳама рӯзи қиёмат ба сӯи Туст[2].

رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ وَٱغۡفِرۡ لَنَا رَبَّنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٥

**5.** Эй Парвардигори мо, моро ба сабаби гуноҳамон барои кофирон фитанае магардон ва онҳоро бар мо ғолиб магардон, то нагӯянд агар онҳо (яъне, аҳли имон) барҳақ мебуданд, ба азобу хорӣ гирифтор намешуданд, пас онгоҳ ин боиси зиёдшавии куфри онон

(1) Яъне, омӯрзиш талаб кардани Иброҳим алайҳиссалом дар ҳаққи падараш барои мӯъминон сармашқи некӯ нест ва ба ин сухани вай иқтидо кардан дуруст нест, зеро омӯрзиш талаб кардани Иброҳим алайҳиссалом дар ҳаққи падараш бинобар ваъдае буд, ки ӯ ба падараш дода буд, (аммо чун барои Иброҳим равшан шуд, ки падараш душмани Аллоҳ аст, аз вай безорӣ ҷуст). Сураи Тавба ояти 114

(2) Тафсири Саъдӣ 1\854

мешавад. Ва гуноҳони моро биёмурз, ки ҳароина, Ту пирӯзмандӣ, ҳаргиз мағлуб намешавӣ ва дар гуфтору корҳоят бо ҳикмат ҳастӣ![1]

**6.** Ҳароина, барои шумо эй мӯъминон дар зиндагии Иброҳим алайҳиссалом ва пайравонаш сармашқи хубе аст барои касе, ки ба дидори Аллоҳ ва наҷоти рӯзи қиёмат умед дорад ва ҳар кӣ иқтидо аз паёмбарони Ӯ рӯй гардонад ва ба душманони Аллоҳ робитаи дӯстона кунад, пас албатта, Аллоҳ аз имон ва тоъати бандагонаш бениёз аст ва дар назди дӯстон ва аҳли тоъаташ сутуда аст![2]

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْـَٔاخِرَ ۚ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦﴾

**7.** Шояд Аллоҳ дар миёни шумо эй мӯъминон ва дар миёни касоне, ки бо онҳо душманӣ доштед, аз хешовандонатон аз мушрикон бо тавфиқ додани онон ба имон ва қабули ислом дӯстӣ падид оварад. Аллоҳ бар ҳама чиз қодир аст ва Аллоҳ барои бандагонаш омӯрзандаву меҳрубон аст![3]

۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً ۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧﴾

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\854

(2) Тафсири Табарӣ 23\320

(3) Тафсири Бағавӣ 8\95

**8.** Аллоҳ шуморо эй мӯъминон аз некӣ кардан ва адолат варзидан ба онон, ки бо шумо дар дин наҷангидаанд ва аз сарзаминатон берун нарондаанд, бознамедорад. ҳароина, Аллоҳ касонеро, ки дар гуфтор ва кирдорашон ба адолат рафтор мекунанд, дӯст медорад.

لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ٨

**9.** Фақат Аллоҳ аз дӯстӣ варзидан бо касоне, ки бо шумо дар дин ҷангидаанд ва аз сарзаминатон (яъне, Макка) берунатон рондаанд ва аз барои берун рондани шумо дигаронро кӯмак ва пуштибонӣ кардаанд, шуморо манъ мекунад. Ва ҳар кӣ бо онҳо дӯстӣ варзад, пас он гурӯҳ ситамкоронанд ва аз ҳудуди муқаррар кардаи Аллоҳ хориҷанд.

إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩

**10.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариати ӯ амал кардаед, чун занони мӯъмине, ки ҳиҷрат кардаанд, аз дори куфр ба дори ислом ба наздатон оянд, пас онҳоро озмоиш кунед, то аз ҳақиқати имонашон огоҳӣ пайдо намоед. Аллоҳ ба ҳақиқати имонашон донотар

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٠

аст. Пас, агар донистед аз зоҳири ҳолашон, ки имон овардаанд, ононро ба сӯи кофирон бознагардонед. Зеро инҳо мӯъмина занҳо бар никоҳи мардони кофир ҳалол нестанд ва мардони кофир низ бар никоҳи онҳо ҳалол нестанд. Ва он чиро шавҳарони кофир дар ҳаққи заноне, ки ба сӯи шумо рафтаанд, харҷ кардаанд ба онҳо бидиҳед. Ва агар онҳоро никоҳ кунед ва маҳрашонро бидиҳед, гуноҳе бар шумо нест. Ва занони кофири худро нигоҳ мадоред. Ва шумо низ эй мӯъминон, ҳар чӣ харҷ кардаед, ба заноне, ки аз никоҳи шумо берун рафтаанд, аз мардони кофир харҷи маҳрро талаб кунед ва онҳо низ ҳар чӣ сарф кардаанд дар маҳри он заноне, ки ба никоҳи шумо даромадаанд, аз шумо талаб кунанд. Ин ҳукми Аллоҳ аст. Аллоҳ миёни шумо ҳукм мекунад, пас, ҳукми Аллоҳро мухолифат накунед ва Ӯ доно аст ҳеҷ чиз бар Ӯ пӯшида намемонад ва ҳаким аст дар гуфтору корҳояш.[1]

(1) Тафсири Бағавӣ 8\99

**11.** Ва агар яке аз занони шумо муртад шуд ва ба кофирон пайваст ва кофирон маҳре, ки шумо дар ҳаққи он занон сарф намудаед, ба шумо надоданд ва он гоҳ шумо дар ҷанг бар онон пирӯз шудед ва ба интиқом аз кофирон бархостед, пас аз амволи ғанимат гирифта шуда ба касоне, ки занонашон ба сӯи кофирон рафтаанд, монанди он чизе, ки харҷ кардаанд дар маҳри он занон, бидиҳед(1) ва аз Аллоҳе, ки ба Ӯ имон доред, битарсед!

وَإِن فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Эй Паёмбар, агар занони мӯъмин назди ту омаданд, то байъат (аҳду паймон) кунанд, ба ин шарт, ки ҳеҷ касро бо Аллоҳи барҳақ дар ибодаташ шарик накунанд ва чизеро дуздӣ накунанд ва зино накунанд ва фарзандони худро пеш ё баъд аз таваллуд накушанд ва фарзандонеро, ки аз шавҳаронашон нестанд, ба дурӯғ ба онҳо нисбат надиҳанд ва дар корҳои нек нофармонии ту накунанд, пас дар ин сурат, бо онҳо байъат кун ва барояшон аз Аллоҳ омӯрзиш

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِٱللَّهِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ بِبُهْتَٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِى مَعْرُوفٍ ۙ فَبَايِعْهُنَّ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

(1) Яъне, лозим аст бар мусалмонон аз моли ғанимат қабл аз тақсими он ба ӯ бидиҳанд. Тафсири Саъдӣ 1\857

биҳоҳ, ки ҳароина, Аллоҳ барои бандагоне, ки тавба мекунанд, омӯрзандаву меҳрубон аст![1]

**13.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, бо мардуме, ки Аллоҳ бар онҳо хашм гирифтааст, дӯстӣ макунед. Инҳо ба сабаби куфрашон аз раҳмати Аллоҳ ва савоби охират ноумед шуданд, ҳамчунон ки он кофироне, ки дар гӯр хуфта аз ҳақиқати кор воқиф шуданд ва бо илми яқин донистанд, ки аз савоби охират ноумед ҳастанд.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ قَدۡ يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ١٣

(1) Тафсири Бағавӣ 8\102

(2) Тафсири Саъдӣ 1\858

# Сураи Саф



**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 14 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳро аз он чӣ лоиқ ва сазовори Ӯ нест ба покӣ ёд кардаанд ҳар чӣ дар осмонҳову дар замин аст. Ва Ӯст пирӯзманд ҳеҷ кас бар Ӯ ғолиб наояд ва дар суханҳову корҳояш бо ҳикмат аст Ӯ!

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

2. Эй касоне, ки ба Аллоҳу расулаш имон овардаед, чаро ваъдае медиҳед, ё сухане мегӯед, ки иҷро намекунед?![1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٢

3. Аллоҳ таъоло сахт ба хашм меояд, ки чизеро бигӯеду ба ҷой наёваред.

كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٣

4. Ҳароина, Аллоҳ касонеро, ки дар роҳи Ӯ, саф кашида меҷанганд дӯст дорад чунон саф мекашанд, ки гӯё ки онҳо монанди деворе, ки хиштҳояшонро бо ҳам пайванд дода бошанд.[2]

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ٤

(1) Дар ин оят инкор аст бар шахсе, ки гуфтораш хилофи кирдораш аст.

(2) Дар ин оят бузургии ҷанг бо кофирон ва ҷанговарони Аллоҳ, ки дар муқобили душман саф кашида меҷанганд, баён шудааст. Тафсирӣ Саъдӣ 1/ 858

5. Ва баён кун ба қавмат эй Паёмбар, ҳангоме ки Мӯсо (алайҳис салом) ба қавми худ гуфт: «Эй қавми ман, чаро маро ба сухану кирдоратон меозоред, ҳол он ки медонед, ки ҳароина, ман паёмбари Аллоҳ фиристодашуда ба сӯи шумо ҳастам?» Чун дидаву دониста аз ҳақ рӯй гардониданд ва бар ин ҳолашон давомат карданд, Аллоҳ низ дилҳояшонро аз қабули ҳақ бигардонид.[1] Ва Аллоҳ мардуми нофармонро ҳидоят намекунад.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِى وَقَد تَّعْلَمُونَ أَنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا زَاغُوٓا۟ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٥

6. Ва баён кун ба қавмат эй Паёмбар, ҳангоме, ки Исо писари Марям ба қавмаш гуфт: «Эй бани Исроил, ҳароина, ман паёмбари Аллоҳ фиристодашуда ба сӯи шумо ҳастам. Тавротеро, ки пеш аз ман будааст, тасдиқ мекунам ва ба паёмбаре, ки баъд аз ман меояд ва номаш Аҳмад[2] аст, хушхабаратон медиҳам». Чун он Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) бо оёти равшани худ омад, гуфтанд: «Ин чизе,

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٦

(1) Ин уқубат ва ҷазое буд, ки худашон барои худ ихтиёр карда буданд. Тафсирӣ Саъдӣ 1/ 859

(2) Яъне, Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам.

ки овардаӣ ба мо ҷодуи ошкорест!»

7. Кист ситамкортару душмантар аз он кас, ки ба Аллоҳ дурӯғ мебандад ва дар ибодати Ӯ шариконе меорад, дар ҳоле ки ӯро ба ислом ва ихлос дар ибодати Аллоҳи ягона даъват мекунанд? Ва Аллоҳ гӯруҳи ситамкоронро, ки бар ҷонашон (ба сабаби куфру ширк) ситам карданд, ба сӯи наҷот ҳидоят намекунад.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧

8. Мехоҳанд ин золимон нури Илоҳиро (яъне, Қуръонро, ки ба он Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам фиристода шудааст,) бо суханҳои дурӯғинашон ботил созанд. Ва Аллоҳ таъоло комилкунандаи нури ҳақ аст, агарчи кофиронро нохуш ояд.[1]

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ٨

9. Ӯ Зотест, ки паёмбари Худро ба ҳидоят[2] ва дини ҳақ[3] фиристод, то дини Исломро бар ҳамаи динҳо пирӯз гардонад, ҳарчанд мушриконро нохуш ояд.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ٩

---

(1) Тафсирӣ Табарӣ 23/360

(2) Қуръон

(3) Ислом

**10.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу расулаш имон овардаед, оё шуморо ба тиҷорате, ки аз азоби дардовар раҳоиятон диҳад, роҳ бинамоям?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ تِجَٰرَةٖ تُنجِيكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ١٠

**11.** Давомат кунед бар имони Аллоҳу паёмбараш ва дар роҳи Аллоҳ барои пирӯзии динаш бо молу ҷони хеш ҷиҳод кунед. Ин барои шумо аз тиҷорати дунё беҳтар аст, агар (фоида ё зарари чизеро) бидонед.[1]

تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١

**12.** Эй мӯъминон! Агар иҷро кунед амрҳои Парвардигорро, гуноҳони шуморо меомурзад ва ба биҳиштҳое, ки дар зери дарахтҳояш рӯдҳо ҷорист ва низ хонаҳое хушу покиза дар биҳиштҳои ҷовидон дохил мекунад. Ин пирӯзии бузургест.

يَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡ وَيُدۡخِلۡكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

**13.** Ва неъмати дигаре, ки (эй мӯъминон) дӯсташ медоред: Нусратест аз ҷониби Аллоҳ ва ба пирӯзии наздик, ки он фатҳи Макка аст. Ва мӯъминонро (эй Паёмбар) хабари хуш деҳ ба пирӯзӣ дар дунё ва ба ҷаннат дар охират.[2]

وَأُخۡرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصۡرٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتۡحٞ قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣

(1) Тафсирӣ Табарӣ 23/ 362

(2) Тафсирӣ Бағавӣ 8/ 110

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ لِلۡحَوَارِيِّـۧنَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَىٰ عَدُوِّهِمۡ فَأَصۡبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤

**14.** Эй касоне, ки ба Аллоҳу расулаш имон овардаед, нусратдиҳандагони дини Аллоҳ бошед, ҳамчунон ки ёрони Исо ибни Марям нусратдиҳандагони дини Аллоҳ буданд. Ҳангоме ки Исо ба онҳо гуфт: «Чӣ касоне аз шумо ба ӯҳда мегирад пирӯзӣ ва кӯмаки маро, ки дар он наздикӣ ба Аллоҳ аст?» Ҳавориён гуфтанд: «Мо нусратдиҳандагони дини Аллоҳ ҳастем. Пас, гурӯҳе аз бани Исроил имон оварданд ва гурӯҳе кофир шуданд. Пас Мо, касонеро, ки ба Аллоҳу расулаш имон оварда буданд, бар зидди душманонашон мадад кардем, пас бар онҳо пирӯз шуданд. Ва ин то ба паёмбарӣ мабъус шудани Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд.[1]

(1) Тафсирӣ Табарӣ 23/ 367

## Сураи Ҷумъа




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 11 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳро тасбеҳ мегӯянд[1] ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст, Аллоҳ, ки фармонраво, подшоҳи олам пок аз ҳама айб, пирӯзманд ва дар тадбир ва санъаташ бо ҳикмат аст![2]

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ ٱلْمَلِكِ ٱلْقُدُّوسِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ١

2. Ӯст Аллоҳ, ки дар миёни арабҳои бесавод, ки хонда наметавонистанд, на китоб ва на рисолате доштанд, паёмбаре аз худашон фиристод, то оёташро бар онҳо бихонад ва онҳоро аз ақидаҳои ботил ва ахлоқи бад покиза созад ва ба онон китоб (Қуръон) ва ҳикмат (Суннат) биёмӯзонад. Ва агарчи пеш аз ин биъсати Расули акрам онҳо дар гумроҳии ошкор буданд.

هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلْأُمِّيِّـۧنَ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٢

3. Ва низ ин паёмбар фиристода шудааст бар гурӯҳи дигаре аз онҳо, (аз фарзандони Одам), ки ҳанӯз

وَءَاخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا۟ بِهِمْ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٣

(1) Яъне, ба покӣ ёд мекунанд Ӯро аз ҳар чизе, ки лоиқ ба зоти Ӯ нест

(2) Тафсири Табарӣ 23\371

бо онҳо напайвастаанд ва ба зудӣ дар оянда ба дунё хоҳанд омад. Ва Ӯст пирӯзманд бар ҳама чиз ва ҳаким дар гуфтор ва корҳояш![1]

ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ۝٤

4. Ин биъсати Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам дар мардуми араб ва ғайри араб фазлу неъмати Илоҳӣ аст, ки ба ҳар кӣ хоҳад, медиҳад ва Аллоҳро бахшоиши бузурге аст. [2]

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ ثُمَّ لَمۡ يَحۡمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلۡحِمَارِ يَحۡمِلُ أَسۡفَارَۢاۚ بِئۡسَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ۝٥

5. Мисоли касоне, ки Таврот ба онҳо (яҳудиҳо) бор шуд, сипас онро барнадоштанд, (яъне ба он амал накарданд), мисли он хар аст, ки китобҳоеро бар пушт бор мекунад ва намедонад дар он чист. Чи бад мисолест,мисоли мардуме, ки оёти Аллоҳро дурӯғ шумурданд ва аз он манфиъат набурданд. Ва Аллоҳ ситамкоронеро, ки аз ҳудуди муқаррар кардаи Аллоҳ берун мераванд, ҳидоят намекунад.[3]

(1) Тафсири Саъдӣ 1\862

(2) Тафсири Табарӣ 23\376

(3) Тафсири Бағавӣ 8\115

**6.** Бигӯ эй Расул ба яҳудиҳое, ки даъвои бузургӣ мекунанд: «Эй касоне, ки яҳудӣ шудаед, агар гумон доред, ки ҳароина, танҳо шумо дӯстони Аллоҳ ҳастед, на мардуми дигар, пас орзуи марг кунед, агар ростгӯй ҳастед!»

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓاْ إِن زَعَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ أَوۡلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦

**7.** Ва он яҳудиҳо ба сабаби аъмоли баде, ки пеш аз ин кардаанд, барои ҳаёти дунёро бар охират муқаддам донисташон ва тарсашон аз азоби Аллоҳ ҳаргиз орзуи марг нахоҳанд кард ва Аллоҳ аз ҳоли ситамкорон доност ва аз ситамкории онҳо чизе бар Ӯ пӯшида намемонад![1]

وَلَا يَتَمَنَّوۡنَهُۥٓ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧

**8.** Бигӯ: «Ҳароина, он марге, ки аз он мегурезед, ҳоло он ки ҷои гурез нест шуморо, ҳатман, дархоҳад ёфт ва сипас рӯзи қиёмат ба сӯи Аллоҳи донандаи ниҳону ошкоро баргардонида хоҳед шуд, пас шуморо ба он чӣ мекардед хабар медиҳад.[2]

قُلۡ إِنَّ ٱلۡمَوۡتَ ٱلَّذِي تَفِرُّونَ مِنۡهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمۡۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

**9.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, чун азони намози рӯзи ҷумъа гуфта шавад, ба сӯи зикри

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ فَٱسۡعَوۡاْ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩

---

(1) Тафсири табарӣ 23\379

(2) Тафсири Табарӣ 23\380

Аллоҳ ба гӯш кардани хутба ва адои намоз бишитобед ва хариду фурӯшро ва тамоми корҳое, ки шуморо аз он машғул месозад, тарк кунед. Агар бидонед, ин дастуроти фармудашуда бароятон беҳтар аст.[(1)]

فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِى ٱلْأَرْضِ وَٱبْتَغُواْ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Пас чун хутбаро шунидед ва намоз ба охир расид, аз пайи ризқу рӯзӣ дар замин пароканда шавед ва аз ризқи Аллоҳ талаб кунед ва Аллоҳро бо дилу забон ва дар ҳама ҳол бисёр ёд кунед, бошад, ки дар дунёву охират растагор шавед![(2)]

وَإِذَا رَأَوْاْ تِجَٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِ ۚ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١﴾

**11.** Ва чун тиҷорате ё бозие бинанд, баъзе аз мусалмонон пароканда мешаванд ва ба ҷониби он мераванд ва туро эй Паёмбар бар минбар истода[(3)] раҳо кунанд? Бигӯ: «Он чӣ дар назди Аллоҳ аз подоши бузург аст аз бозиву тиҷорат беҳтар аст». Ва Аллоҳ беҳтарини рӯзидиҳандагон аст, пас аз Ӯ талаби ризқу рӯзӣ кунед ва бо тоъати Ӯ мадад ҷӯед аз хайри дунёву охират![(4)]

(1) Ин оят далолат бар воҷиб будани намози ҷумъа ва гӯш кардани хутба мекунад. Тафсири Табарӣ23\384

(2) Тафсири Саъдӣ 1\863

(3) Яъне дар хутба.

(4) Тафсири Табарӣ23\389

## Сураи Мунофиқун (Дурӯяҳо)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 11 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Чун мунофиқон назди ту оянд, (бо забонашон) гӯянд: «Шаҳодат (гувоҳӣ) медиҳем, ки ту ҳаройина, паёмбари Аллоҳ ҳастӣ». Албатта, Аллоҳ медонад, ки ту паёмбараш ҳастӣ ва Аллоҳ шаҳодат медиҳад, ки ҳаройина, мунофиқон дурӯғгӯянд (он чӣ бароят зоҳир кардаанд бо забонашон, вале дар дил куфрро пинҳон доштаанд).

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١

**2.** (Мунофиқон) савгандҳои худро сипар сохтанд, (то худашонро аз азоб нигоҳ доранд) ва (мардумро) аз роҳи Аллоҳ боздоштанд ва дар ҳақиқат чӣ бад аст, он чӣ онҳо мекунанд.

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةً فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢

**3.** Ин ба он сабаб аст, ки ҳаройина, онҳо (зоҳиран ба забон) имон оварданд, сипас (ботинан дар дил) кофир шуданд. (Ба сабаби куфрашон) Аллоҳ бар дилҳояшон мӯҳр ниҳод, пас онон дарнамеёбанд (он чиро

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣

ки салоҳияташон дар он аст)[1].

**4.** Ва чун онҳоро бубинӣ, туро аз (тану ҳайъати) бадани онҳо хуш меояд ва агар сухан бигӯянд, (аз фасоҳати забонашон) ба суханашон гӯш медиҳӣ (ва ҳол он ки дилҳояшон аз имон холӣ аст). Гӯё, ки ҳаройина, онҳо (ақлашон дар илми нофеъ ва фаҳмиши ҳақ, монанди) чӯбҳое ҳастанд ба девор такя дода. (Аз сабаби донистани ҳақиқати ҳоли хеш ва буздилӣ ва тарсу ҳаросе, ки дар дилашон ҷой гирифтааст,) ҳар овозеро ба зиёни худ мепиндоранд. Онҳо (барои ту ва мӯъминон) душмани ( ашаддии ҳақиқӣ) ҳастанд. Аз онҳо ҳазар кун. Аллоҳ онҳоро бикушад, (яъне, Аллоҳ онҳоро хор ва аз раҳматаш маҳрум гардонад)! Чӣ гуна (аз ҳақ) каҷрав мешаванд (ба сӯи куфру нифоқ)?[2]

۞ وَإِذَا رَأَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ أَجْسَامُهُمْ ۖ وَإِن يَقُولُوا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ۖ كَأَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ۖ يَحْسَبُونَ كُلَّ صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ۚ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ۚ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ ۖ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ва чун ба онҳо (мунофиқон) гуфта шавад, ки биёед, (тавба ва узрхоҳӣ кунед аз суханони баде, ки аз шумо сар задааст,) то паёмбари Аллоҳ бароятон

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ اللَّهِ لَوَّوْا رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٥﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\864

(2) Тафсири Табарӣ 23\396

омӯрзиш бихоҳад, (бо такаббур ва тамасхӯр) сар мепечанд. Ва онҳоро мебинӣ, ки (аз суханони ту эй Расул) рӯй мегардонад ва кибр мекунанд.[1]

**6.** Барои онҳо баробар аст (эй Расул), чӣ барояшон омӯрзиш бихоҳӣ ё барояшон омӯрзиш нахоҳӣ, ҳаргиз Аллоҳ (гуноҳони) онҳоро нахоҳад омӯрзид. (Зеро онҳо дар фисқу куфрашон сахт устуворанд). Бегумон Аллоҳ гурӯҳи фосиқонро (ба сӯи имон) ҳидоят намекунад.[2]

سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ أَسۡتَغۡفَرۡتَ لَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ لَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٦

**7.** Инҳо (мунофиқон) ҳамонҳоянд, ки (ба аҳли Мадина) мегӯянд: «Бар онҳо, (муҳоҷирон), ки гирди паёмбари Аллоҳанд, чизе надиҳед, то аз гирдаш пароканда шаванд». Ва ҳол он ки хазинаҳои осмонҳову замин (ва он чӣ миёни онҳост аз ризқу рӯзиҳо) аз они Аллоҳ аст, (ба касе, ки хоҳад медиҳад ва аз касе, ки хоҳад бозмедорад,) вале мунофиқон (онро) намефаҳманд![3]

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُواْ عَلَىٰ مَنۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّواْۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَفۡقَهُونَ ٧

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\864

(2) Тафсири Табарӣ 23\400

(3) Тафсири Саъдӣ 1\865

**8.** (Мунофиқон) мегӯянд: «Агар ба Мадина бозгардем, соҳибони иззат хору залилҳоро аз он ҷо ҳатман берун хоҳанд кард». Иззат аз они Аллоҳу паёмбараш ва мӯъминон аст, (на аз они дигарон). Вале мунофиқон (аз сабаби ҷаҳлу ҷаҳолаташон ин ҳақиқати равшанро) намедонанд.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ ٱلْأَعَزُّ مِنْهَا ٱلْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَـٰكِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

**9.** Эй касоне, ки (ба Аллоҳ ва расулаш) имон овардед (ва ба шариъати Ӯ амал кардаед,) амволу авлодатон шуморо аз зикри Аллоҳ ба худ машғул надорад, ки ҳар кӣ чунин кунад, пас он гурӯҳ худ зиёнкоронанд (ва аз каромат ва раҳмати Аллоҳ бенасиб шудагонанд).[1]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَـٰدُكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَـٰسِرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Аз он чӣ (ризқу) рӯзиятон додем, (эй мӯъминон) дар роҳи Аллоҳ садақа кунед, пеш аз он ки яке аз шуморо марг фаро расад (ва нишонаҳои онро мушоҳида кунад) ва (бо пушаймонӣ) бигӯяд: «Эй Парвардигори ман, чаро марги маро андаке ба дертар наяндохтӣ, то садақа диҳам аз моли худ ва аз зумраи шоистагони тақводор бошам?»

وَأَنفِقُوا۟ مِن مَّا رَزَقْنَـٰكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَآ أَخَّرْتَنِىٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿١٠﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\410

**11.** Чун касе аҷалаш фаро расад, Аллоҳ марги ӯро ба таъхир (дертар) намеафканад. Ва Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, аз неку бад огоҳ аст ва дар баробари аъмолатон ҷазо хоҳад дод![1]

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَاۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١١

(1) Тафсири Саъдӣ 1\865

## Сураи Тағобун




**(Сифати қиёмат, ки дар он рӯз зиён ва хасорати кофирон намоён мешавад)**

**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 18 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳро тасбеҳ мегӯянд[1] ҳар чӣ дар осмонҳову ҳар чӣ дар замин аст. Фармонравоӣ ва ҳокимият аз они Ӯст ва сипос ва ситоиши некӯ сазовори Ӯст ва Ӯ ба ҳар чизе тавоност!

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

2. Ӯст, ки шуморо биёфарид. Баъзе аз шумо ба Илоҳи бар ҳақ будани Ӯ кофиранд ва баъзе мӯъминанд ва ба шариъати Ӯ амалкунандаанд. Ва ҳамаи корҳое, ки мекунед, мебинад ва ҳеҷ чиз аз он бар Ӯ пинҳон намемонад ва дар баробари амалҳоятон ҷазодиҳандааст![2]

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ وَمِنكُم مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢

3. Осмонҳову заминро барҳақ ва ба ҳикмати расо биёфарид ва шуморо тасвир кард ва некӯ тасвир кард. Ва оқибати бозгашти ҳама дар рӯзи қиёмат ба сӯи Ӯст!

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

---

(1) Яъне, Аллоҳро ба покӣ ёд мекунанд аз ҳар он чи ки лоиқ ба зоти поки Ӯ нест.

(2) Тафсири Табарӣ 23\416

**4.** Эй мардум! Ҳар чиро дар осмонҳову замин аст, Аллоҳ таъоло медонад ва низ медонад ба он чӣ пинҳон медоред байни якдигар ё ошкор месозед. Ва Аллоҳ ба ҳар чӣ дар дилҳо мегузарад ва пинҳондошта мешавад, доно аст![1]

يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤

**5.** Оё эй мушрикон шуморо хабари касоне, ки аз ин пеш кофир шуда буданд, нарасидааст? Уқубати ногувори амалашонро дар дунё чашиданд ва барояшон дар охират азоби дардовар аст.[2]

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُ فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٥

**6.** Ин азоби дардноке, ки дар дунё дучорашон шуд, ба сабаби он буд, ки ҳароина, паёмбаронашон бо далелҳои равшан бар онон фиристода шуданд: Ва онҳо бо тааҷҷуб ва инкор гуфтанд: «Оё монанди мо одамиён моро ҳидоят мекунанд?» Пас, ба Аллоҳ кофир шуданд ва рисолати расулонашро инкор карданд ва аз ҳақ рӯй гардониданд ва онро қабул накарданд ва Аллоҳ бениёз аз имон ва итоъати онҳо буд ва ҳамеша Аллоҳ бениёз аст

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦

(1) Тафсири Саъдӣ 1\866

(2) Тафсири Бағавӣ 8\148

ва сазовори ситоиш аст дар гуфтору корҳо ва сифоташ.[1]

7. Онон, ки кофир шуданд, пиндоштанд, ки онҳо ҳаргиз баъд аз мурданашон зинда карда намешаванд. Бигӯ барояшон эй Расул: «оре, ба Парвардигорам савганд, ки шуморо, ҳатман, баъд аз мурданатон зинда хоҳад кард. Сипас ба он чӣ дар дунё кардаед, ҳатман, огоҳ сохта мешавед. Ва ин бар Аллоҳ осон аст».

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧

8. Пас, эй мушрикон ба Аллоҳу паёмбараш ва ин нур, Қуръон, ки нозил кардем, имон биёваред. Ва Аллоҳ ба корҳое, ки мекунед, огоҳ аст! Пас чизе аз суханон ва афъолатон бар Ӯ пӯшида намемонад ва рӯзи қиёмат дар баробари амалҳоятон ҷазоятон хоҳад дод.[2]

فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨

9. Рӯзе, ки ҳамаи шуморо барои рӯзи ҷамъ (рӯзи қиёмат, ки аввалин то охирин) гирд оварад, он рӯз, рӯзи тағобун[3] аст. Ва ҳар

يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

(1) Тафсири Табарӣ 23\418

(2) Тафсири Табарӣ 23\419.

(3) Яъне, рӯзест, ки мӯъмин ва кофир аз ҳам ҷудо мешаванд, пас дар он рӯз мӯъминон кофирон ва фосиқонро зиён мерасонанд, сипас аҳли имон ба раҳмати Аллоҳ ба биҳишт медароянд ва аҳли куфр ба адли Аллоҳ ба дӯзах медароянд.

кӣ ба Аллоҳ имон биёварад ва кори шоиста кунад, гуноҳонашро мебахшад ва ба биҳиштҳое, ки дар қасрҳои онҳо дарёҳо ҷорист, дохил кунад. Он ҷо ҷовидона хоҳад буд. Ин комёбии бузургест, ки ҳеҷ комёбии дигаре бо он баробар наметавонад шуд![1]

**10.** Ва онон, ки ба ягонагии Аллоҳ куфр варзиданд ва оёти Моро, ки паёмбарон ба далелҳои равшан овардаанд, дурӯғ шумориданд, он гурӯҳ аз аҳли оташанд. Дар он ҷовидонаанд ва ҷаҳаннам чи бад саранҷомест![2]

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠

**11.** Ҳеҷ мусибате ҷуз ба фармони Аллоҳ ва қазову қадараш ба касе намерасад. Ва ҳар кӣ ба Аллоҳ имон биёварад, Аллоҳ дилашро ба таслими амраш ва хушнудӣ ба қазову қадараш ва ба беҳтарин гуфтору кирдор ва аҳвол ҳидоят мекунад. Зеро асли ҳидоят дил аст ва аъзои бадан тобеъи он аст. Ва Аллоҳ ба ҳар чизе доност ва чизе аз Ӯ пинҳон намемонад[3]!

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١

(1) Тафсири Табарӣ 23\420.

(2) Тафсири Табарӣ 23\420.

(3) Тафсири Саъдӣ 1\867 .

**12.** Эй мардум, Аллоҳро итоъат кунед дар он чи ба шумо фармудааст ва аз он чи шуморо манъ кардааст ва паёмбарро итоъат кунед дар он чи ба шумо аз ҷониби Парвардигоратон овардааст. Пас, агар аз тоъати Аллоҳ ва расулаш шумо рӯй гардонед, пас, ҳароина, ба фиристодаи Мо зараре нест аз рӯй гардонидани шумо, зеро барои ӯ ҳеҷ вазифае ҷуз расонидани паёми ошкор нест.[1]

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٢﴾

**13.** Аллоҳи яктост, ки ҳеҷ Аллоҳе барҳақ ҷуз Ӯ нест. Пас, мӯъминон бояд дар ҳамаи кори зиндагиашон бар Аллоҳи якто таваккал кунанд.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, ҳароина, баъзе аз занону фарзандонатон душмани шумо ҳастанд, ки шуморо аз роҳи Аллоҳ бозмедоранд ва аз тоъаташ суст мегардонанд. Аз онҳо ҳазар кунед ва онҳоро итоъат макунед. Ва агар афв кунед ва чашм бипӯшеду гуноҳашонро пӯшида доред, ҳароина, Аллоҳ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ مِنْ أَزْوَٰجِكُمْ وَأَوْلَٰدِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَٱحْذَرُوهُمْ ۚ وَإِن تَعْفُوا۟ وَتَصْفَحُوا۟ وَتَغْفِرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾

(1) Тафсири Саъдӣ 1\867

омурзандаву меҳрубон аст гуноҳони шуморо меомӯрзад, зеро Ӯ бисёр бахшанда ва дорои раҳмати васеъ аст![1]

إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ﴿١٥﴾

**15.** Ҷуз ин нест, ки амволу авлоди шумо озмоише ҳастанд. Ва ҳол он ки савоби бузург назди Аллоҳ аст барои касе, ки тоъати Ӯро бар тоъати дигарон муқаддам дошта бошад ва ҳаққи Аллоҳро дар молаш адо намуда бошад.[2]

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ وَٱسۡمَعُواْ وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿١٦﴾

**16.** То тавонед, эй мӯъминон саъю кӯшиш ва тавони тоқати худро дар тақвои Аллоҳ сарф намоед ва аз Аллоҳ битарсед ва ба Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам бо тадаббур ва тафаккур гӯш фаро доред ва дар амру наҳяш итоъат кунед ва аз он чи Аллоҳ рӯзӣ додааст шуморо ба манфиъати худ аз молатон хайр кунед. Ва онон, ки аз бухли нафси хеш дар амон мондаанд, растагоронд ба ҳар хайре ва дастёфтагонанд ба ҳар матлубе.[3]

(1) Тафсири Табарӣ 23\425

(2) Тафсири Табарӣ 23\426

(3) Тафсири Саъдӣ 1\868

**17.** Агар ба нияти холис ба Аллоҳ қарзи некӯ садақа диҳед, бароятон савоби онро дучанд мегардонад. Ва шуморо меомӯрзад, ки Ӯ шукркунанда қадршинос аз хайри кам ва савоби бисёр медиҳад ва бурдбор аст осиёнро зуд ба азобаш намегирад[1].

إِن تُقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ١٧

**18.** Ӯ таъоло донои ҳар ниҳону ошкор аст, пирӯзманд бар ҳама чиз, ғолиб аст ва дар гуфтору корҳояш бо ҳикмат аст![2]

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

(1) Тафсири ибни Касир 8\141

(2) Тафсири Табарӣ 23\428

# Сураи Талоқ




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 12 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Эй Паёмбар, агар ту ва мӯъминон мехоҳед, ки занонатонро талоқ диҳед, пас талоқ диҳед занҳоро дар аввали иддаашон.[1] Ва шумори иддаро нигаҳ доред, то бидонед вақти бозгаштанро, агар бихоҳед онҳоро бозгардонед. Ва аз Аллоҳи якто, Парвардигоратон битарсед. Ва онҳоро аз хонаҳояшон, ки зиндагӣ мекарданд, то комил шудани иддаи худ берун накунед[2]: Ва аз хона танҳо берун нараванд, магар он ки ба ошкоро кори зиште (зино) кунанд. Инҳо аҳкоми Аллоҳ ҳастанд, ки барои бандагон амр кардааст ва ҳар кӣ аз он таҷовуз кунад, пас ҳамоно ба худ ситам карда худро мавриди ҳалок қарор додааст. Ту чӣ донӣ (эй талоқшуда), шояд Аллоҳ баъд аз ин талоқ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ ٱلۡعِدَّةَۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١

(1) Яъне, дар пок шудани баъд аз ҳайз, ки ба онҳо даст нарасонда бошед.

(2) Муддати он идда се ҳайз мебошад, магар, ки муътадда (иддатпоянда) хурдсол ё кампир ё ҳомиладор бошад.

амреро падид оварад, ки ту намедонистӣ ва ӯ туро бозгардонад.[1]

**2.** Пас, вақте ки иддаи занҳои талоқшуда буд шавад, пас ба ваҷҳи некӯ[2] нигоҳашон доред ё ба ваҷҳи некӯ[3] аз онҳо ҷудо шавед. Ва дар ҳарду ҳолат ҳам, албатта гувоҳ гиред ду мусалмони соҳибтақворо. Ва (эй шоҳидон) холис барои Аллоҳ гувоҳиро адо кунед, на барои чизи дигар. Ин ҳукми Аллоҳ аст, панд дода мешавад ба он ҳар киро, ки имон дорад ба Аллоҳу рӯзи қиёмат. Ва ҳар кӣ аз Аллоҳ битарсад, пас амрҳои Ӯро ба ҷой орад ва аз манъ кардаҳояш парҳез кунад, Аллоҳ роҳи наҷоту халосиро аз тамоми ғаму андӯҳ барояш пайдо кунад.

فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مَخۡرَجٗا ٢

**3.** Ва аз ҷое, ки гумонашро надорад, сабабҳои ба даст овардани ризқу рӯзиро ба ӯ осон мегардонад. Ва ҳар кӣ ба Аллоҳ таваккал кунад, Аллоҳ ӯро кофист дар анҷоми тамоми корҳо. Ҳароина, Аллоҳ кори худро

وَيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 869

(2) Яъне, бо онҳо муомилаи некӯ кунед ва нафақаашонро диҳед.

(3) Яъне, ба онҳо зараре нарасонед ва ҳаққи маҳрашонро диҳед. Тафсири Табарӣ 23/ 443

ба иҷро мерасонад[1]. Ҳамоно Аллоҳ барои ҳар чиз (яъне аз сахтиҳо ва осудаҳолиҳо) як андозаву миқдори муайянро муқаррар кардааст.[2]

وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤

**4.** Ва занҳое, ки ба сабаби калонсолиашон аз дидани ҳайз ноумед шуданд, агар дар шубҳа афтодед, ки идаашон чи қадар бошад? Пас бидонед, ки иддаашон гузаштани се моҳ аст. Ва занҳое, ки ба синни ҳайз дидан нарасидаанд, иддаи онҳо низ се моҳ аст. Ва иддаи занҳои ҳомиладор, вазъи ҳамл (таваллуд) аст. Ва ҳар ки аз Аллоҳ битарсад ва ҳукмҳои Ӯро ба ҷой орад, Аллоҳ корашро дар дунёву охират осон хоҳад кард.

ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

**5.** Ин ҳама он чи зикр шуд аз аҳкоми талоқ ва идда, фармони Аллоҳ аст, ки бар шумо (эй одамон) нозил кардааст, то ба он амал кунед. Ва ҳар ки аз Аллоҳ битарсад, аз гуноҳҳо парҳез кунад ва фарзҳоро ба ҷой орад, гуноҳашро аз ӯ дур мекунад ва ӯро дар охират подоши бузурге (ҷаннат) медиҳад.

---

(1) Яъне, чизе аз Ӯ таъоло фавт нашавад ва чизе Ӯро оҷиз накунад.

(2) Тафсири Табарӣ 8\152

**6.** Ба қадри тавоноии худ занони талоқшударо дар вақти идаашон дар ҷое, ки худ сукунат ихтиёр кардед, ҷой диҳед. Ва ба онҳо зиён нарасонед, то ки тангирӣ кунед ба онҳо дар маскан. Ва агар ҳомила буданд, нафақаашонро бидиҳед (дар вақти идаашон), то ки таваллуд кунанд. Пас агар фарзанди шуморо шир медиҳанд, муздашонро ба пуррагӣ бидиҳед. Ва бо тарзи некӯ бо якдигар корфармоӣ (тавофуқ) кунед. Ва агар дар боби шир додан ба тавофуқ нарасидед, пас зани дигар (ғайри модари талоқшуда) бихоҳед, ки кӯдакро шир диҳад.[1]

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَارُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُولَاتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُ أُخْرَىٰ ٦

**7.** Ҳар шавҳари молдоре аз моли худ бар зани талолқшуда ва бар фарзанди навзод нафақа диҳад. Ва касе, ки фақир ва тангдаст бошад, аз ҳар чӣ Аллоҳ ба ӯ додааст, нафақа диҳад. Аллоҳ ҳеҷ камбағалро ба монанди молдор вазифадор намесозад ва ба зудӣ Аллоҳ пас аз тангдастӣ ва сахтӣ, молдорӣ ва осонӣ пеш орад.

لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِ ۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُ فَلْيُنفِقْ مِمَّا آتَاهُ اللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا مَا آتَاهَا ۚ سَيَجْعَلُ اللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ٧

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 871

**8.** Чӣ басо мардуми деҳаҳое, ки аз фармони Парвардигорашон ва паёмбаронаш саркашӣ карданд ва ба куфру туғён ҷуръат карданд. Пас ба сабаби носипосии неъматҳои Мо сахт ба ҳисобашон расидем ва ба азоби вазнин азобашон кардем.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ عَتَتۡ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبۡنَٰهَا حِسَابٗا شَدِيدٗا وَعَذَّبۡنَٰهَا عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨

**9.** Пас, уқубати амали худро чашиданд. Оқибати корашон зиёнкорӣ буд.[1]

فَذَاقَتۡ وَبَالَ أَمۡرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمۡرِهَا خُسۡرًا ٩

**10.** Аллоҳ таъоло барои онҳое, ки амрҳои Аллоҳ ва расулашро ба ҷо наоварданд, азоби сахт омода кард. Пас, эй хирадмандоне, ки имон овардаед, аз Аллоҳ битарсед. Ҳамоно Аллоҳ барои шумо (эй мӯъминон) зикре нозил кардааст, ки шуморо мутаззакир месозад ва шуморо бар насибатон аз имони ба Аллоҳ ва амал кардан ба тоъаташ огаҳ менамояд.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ قَدۡ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكُمۡ ذِكۡرٗا ١٠

**11.** Ва ин зикр Расулаллоҳ мебошад, ки оёти равшани Аллоҳро бароятон мехонад, то касонеро, ки ба Аллоҳу расулаш имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, аз

رَّسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ قَدۡ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزۡقًا ١١

(1) Тафсири Табарӣ 23\ 465

торикии куфр ба рӯшноии имон оварад ва ҳар ки ба Аллоҳ имон оварад ва кори шоиста кунад, ба биҳиштҳое медароварад, ки дар зери дарахтҳояш рудҳо ҷорист, ҳамеша дар он ҷо бимонанд ва ҳамоно Аллоҳ барои мӯъмини солеҳ ризқашро дар ҷаннат некӯ гардонад.[1]

**12.** Аллоҳ аст, ки ҳафт осмону монанди онҳо замин[2] биёфарид. Фурӯд меояд тадбири кор аз ҷониби Аллоҳ миёни осмонҳову замин, то яқин бидонед, эй одамон, ки ҳароина, Аллоҳ ба ҳар чиз қодир аст, чизе Ӯро оҷиз накунад ва ҳароина Аллоҳ ба илм бар ҳама чиз иҳота дорад, пас чизе аз илм ва қудрати Ӯ берун намешавад.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ وَمِنَ ٱلۡأَرۡضِ مِثۡلَهُنَّۖ يَتَنَزَّلُ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنَهُنَّ لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىۡءٖ قَدِيرٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىۡءٍ عِلۡمَۢا ﴿١٢﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 468

(2) Яъне, ҳафт қабати заминро.

## Сураи Таҳрим (Ҳаром кардан)



### Дар Мадина нозил шудааст ва аз 12 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй Паёмбар, чаро ба худ чизеро, ки Аллоҳ бар ту ҳалол кардааст, ба хотири хушнуд сохтани занонат бар худ ҳаром мекунӣ? Ва Аллоҳ барои ту омӯрзанда ва меҳрубон аст!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَ تَبْتَغِي مَرْضَاتَ أَزْوَٰجِكَ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١

2. Аллоҳ барои шумо эй мӯъминон кушодани (шикастан) савгандҳоятонро муқаррар доштааст; ва он ба даҳ мискин таъом додан ё пӯшондани онҳо ё як ғулом озод кардан аст, пас касе чизе наёфт, лозим аст бар вай се рӯз рӯза дорад. Аллоҳ ёвар ва нусратдиҳандаи шумост, Ӯст доно ба он чи ки салоҳ ва наҷоти шумо дар он аст ва дар афъол ва суханони хеш ҳаким аст![1]

قَدْ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ أَيْمَٰنِكُمْ وَٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ٢

3. Ва он гоҳ ки Паёмбар бо яке аз занони худ (Ҳафса разияллоҳу анҳо) сирре дар миён ниҳод, чун он зан он сир бо дигаре (Оиша разияллоҳу анҳо) боз гуфт,

وَإِذْ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعْضِ أَزْوَٰجِهِۦ حَدِيثًا فَلَمَّا نَبَّأَتْ بِهِۦ وَأَظْهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهُۥ وَأَعْرَضَ عَنۢ بَعْضٍ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتْ مَنْ أَنۢبَأَكَ هَٰذَا قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْخَبِيرُ ٣

(1) Тафсири Табарӣ 23\481

Аллоҳ Паёмбарро аз фош кардани он сир огоҳ сохт ва ӯ баъзе аз он сирро бар он зан (Ҳафса) ошкор кард ва рӯи лутфу меҳрубонӣ аз баъзеи дигараш худдорӣ кард. Чун ӯро аз он хабар дод, (Ҳафса) гуфт: «Чӣ касе туро аз ин хабар огоҳ кардааст?» Гуфт: Он Аллоҳи донои огоҳ ба ман хабар додааст, ки бар Вай чизе пинҳон намемонад.[1]

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

**4.** Агар шумо ду зан (Ҳафса ва Оиша) ба даргоҳи Аллоҳ тавба кунед, беҳтар аст, ҳамоно каме каҷ шуд дили шумо аз роҳи ҳақ. Ва агар бар зидди ӯ ҳамдаст шавед, пас бидонед, ки Аллоҳ сарвар ва мададгори ӯст ва низ Ҷабраил ва мӯъминони шоиста ва фариштагон баъд аз ин нусрати Аллоҳ ва Ҷабраил ва мӯъминони шоиста пуштибони он хоҳанд буд.[2]

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرًا مِّنكُنَّ مُسۡلِمَٰتٖ مُّؤۡمِنَٰتٖ قَٰنِتَٰتٖ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٖ سَٰٓئِحَٰتٖ ثَيِّبَٰتٖ وَأَبۡكَارٗا ٥

**5.** Шояд агар шуморо эй занон талоқ диҳад, Парвардигораш ба ҷойи шумо заноне беҳтар аз шумо барояш бидиҳад. Заноне мусалмон, мӯъмин, фармонбардор, тавбакунанда, аҳли ибодату

(1) Тафсири Саъдӣ 1\872

(2) Тафсири Бағавӣ 8\165

рӯзагир, хоҳ шавҳар карда, хоҳ бокира.

**6.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед, ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, худ ва хонаводаи худро бо анҷом додани амрҳои Аллоҳ ва манъкардаҳош аз оташе, ки ҳезуми он мардум ва сангҳо ҳастанд, нигаҳ доред. Фариштагоне дурушттгуфтору сахтгир бар он оташ муваккаланд. Ҳар чӣ Аллоҳ бигӯяд, нофармонӣ намекунанд ва ҳамон мекунанд, ки ба он амр шудаанд.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ
نَارٗا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا
مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ
مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ٦

**7.** Барои касоне, ки маъбуди барҳақро инкор менамоянд, ҳангоми партофтанашон ба дӯзах гуфта мешавад: Эй кофирон, имрӯз узр пеш маёред. Фақат барои коре, ки дар дунё кардаед, ҷазо дода мешавед.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَعۡتَذِرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّمَا
تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧

**8.** Эй касоне, ки ба Аллоҳ ва расулаш имон овардаед ва ба шариъати Ӯ амал кардаед, ба даргоҳи Аллоҳ тавба кунед, тавбае аз рӯи ихлос, ки баъд аз он гуноҳе набошад. Бошад, ки Парвардигоратон гуноҳонатонро маҳв кунад ва

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ
نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ
سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ
أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتۡمِمۡ لَنَا

(1) Тафсири Табарӣ 23\491

نُورَنَا وَاغْفِرْ لَنَا إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٨

шуморо ба биҳиштҳое дохил кунад, ки дар зери қасрҳои он дарёҳо ҷорист. Дар он рӯз Аллоҳ Паёмбар ва касонеро, ки бо ҳамроҳии ӯ имон овардаанд, хору зор накунад ва нурашон пешопеш аз самти росташон дар ҳаракат бошад. Мегӯянд: «Эй Парвардигори мо, нури моро барои мо ба камол расон, то аз сироти қиёмат гузарем ва ба ҷаннат муваффақ шавем ва моро биёмӯрз, ки ҳароина, ту бар ҳар коре тавоно ҳастӣ!»(1)

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ٩

**9.** Эй Паёмбар, бар кофирону мунофиқон бо ҳуҷҷат ва бурҳон ва барпо доштани ҳудуд ва шаъоири дин ҷиҳод кун ва бар онҳо сахт бигир. Ҷойгоҳашон дар охират ҷаҳаннам аст ва бад саранҷомест дӯзах!(2)

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا لِلَّذِينَ كَفَرُوا امْرَأَتَ نُوحٍ وَامْرَأَتَ لُوطٍ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللَّهِ شَيْئًا وَقِيلَ ادْخُلَا النَّارَ مَعَ الدَّاخِلِينَ ١٠

**10.** Аллоҳ барои кофирон дар омезиш ва муошироти онҳо бо мусалмонон ҳеҷ фоидае надорад мисоли зани Нӯҳу зани Лутро меоварад, ки ҳар ду ҳамсари Нуҳ ва ҳамсари Лут алайҳимассалом дар никоҳи ду тан аз бандагони солеҳи Мо буданд ва ба он

(1) Тафсири Табарӣ 23\496

(2) Тафсири ибни Касир 8\170

ду хиёнат карданд, чунки он ду зан кофир буданд. Пас он ду паёмбар натавонистанд аз занони худ дафъи азоб кунанд ва барои он ду зан гуфта шуд: «Бо ҳамроҳи дигарон ба оташ дароед!»[1]

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١

**11.** Ва Аллоҳ барои касоне, ки имон овардаанд ва танҳо Ӯро ибодат кардаанд ва ба шариъати Ӯ амал кардаанд, ки омезишу муомилот ва муошироти онҳо бо кофирон ҳеҷ зарарашон намеорад ва аз ин сабаб зани Фиръавнро, ки мӯъминазан буд, дар дасти ашаддитарини кофирон ҳаёт ба сар мебурд мисол меорад, он гоҳ ки гуфт: «Эй Парвардигори ман, барои ман дар биҳишт назди худ хонае бино кун ва маро аз Фиръавн ва амалаш наҷот деҳ, маро аз мардуми ситамкор бираҳон!»[2]

وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢

**12.** Ва низ мисоли дигареро барои мӯъминон меорад, ки Марям духтари Имронро, ки шармгоҳи хешро аз зино нигаҳ дошт ва Мо аз рӯҳи Худ дар он дамидем. (Яъне, ба Ҷабраил фармон

(1) Дар ин оят далел аст бар ин ки ҳамнишин будан бо паёмбарон ва аҳли солеҳон чизеро фоида намедиҳад, агар бадкору беимон бошад.

(2) Тафсири Табарӣ 23\499

додем, то дар кисаи куртаи вай бидамад, пас он дам ба раҳми вай расид, ба Исо алайҳиссалом бордор шуд) Ва ӯ (Марям) калимоти Парвардигори худ ва китобҳояшро тасдиқ кард ва ба шариъате, ки бар бандагонаш муқаррар карда буд, ба он амал намуд. Ва ӯ (Марям) аз фармонбардорон буд.[1]

(1) Тафсири ибни Касир 8\173

## Сураи Мулк




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 30 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Пурбаракат ва бузургвор аст (яъне, хайри Аллоҳ бисёр ва инъомаш бузург аст,) он ки ба дасти Ӯст мулк ва подшоҳии дунёву охират аз они Ӯст ва амру қазояш дар ҳар ду ҷаҳон гузарост ва Ӯ бар ҳама чиз тавоност.[1]

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

2. Он, ки марг ва зиндагиро офарид, то шуморо эй мардум, биёзмояд, ки кадом як аз шумо некӯкирдортар, холистару дурусттар аст ва Ӯст пирӯзманди тавоно, ки Ӯро чизе нотавон нахоҳад кард, бахшанда аст барои касе, ки тавба кардааст.[2]

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ ٢

3. Он, ки ҳафт осмонро табақа-табақа (яъне, болои ҳам) офарид. Дар офариниши Аллоҳи меҳрубон ҳеҷ халал ва камбудие намебинӣ. Бознигар, оё ҳеҷ нуқсоне ва шикофӣ дар он мебинӣ?

ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\505. Дар ин оят сифати дасти Аллоҳ исбот шудааст ба он гунае, ки лоиқ ба Зоти бузургии Ӯ мекунад.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\875. Ин оят тарғиб мекунад ба итоъаткорӣ ва бим мекунад аз гунаҳкорӣ

ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤

**4.** Сипас бори дигар чашм бигардон, чашми ту дар ҳоле, ки хаста ва нотавон аст ба сӯи ту боз мегардад.

وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ٥

**5.** Ва ҳароина осмони дунёро ба чароғҳои азим, дурахшанда зиннат додем ва онҳоро барои рондани шайтонҳо (сӯзонанда) қарор додем, зеро шайтонҳо мехоҳанд, ки аз ахбори осмон гӯш диҳанд ва дузданд ва барои онҳо дар охират азоб ва оташи сӯзон омода сохтем, ки ба он чашонда мешаванд.[1]

وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٦

**6.** Ва барои касоне, ки ба Парвардигорашон кофир шуданд, азоби ҷаҳаннам аст ва барояшон чӣ бад ҷойгаҳе аст.

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧

**7.** Ҳангоме ки дар он дӯзах андохта шаванд, аз он овозе бениҳоят сахти бад, ваҳшатнок мешунаванд, дар ҳоле ки дӯзах бар он меҷӯшад.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨

**8.** Аз шиддати хашм наздик аст, ки дӯзах бар кофирон пора пора шавад, ҳаргоҳ, ки гурӯҳе аз одамон дар он дӯзах андохта мешаванд, фариштагони нигоҳбони он дӯзах аз онҳо мепурсанд:

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\875

«Оё бимдиҳандае ба суроғи шумо наёмад, ки аз ин азоб шуморо бим намояд?!»[1]

**9.** Гӯянд: «Оре, бимдиҳандае аз назди Аллоҳ ба сӯи мо омад ва моро бим дод, пас мо ӯро дурӯғ шуморидем ва гуфтем, ҳаргиз Аллоҳ чизе бар касе аз одамӣ нозил накардааст, шумо эй Расулон ҷуз дар гумроҳии бузург нестед».[2]

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

**10.** Ва кофирон гӯянд: «Агар мо дар дунё ба шунавоии қабул мешунидем ё таъаққул (фикр) мекардем, мисли ҳақталабон, имрӯз дар зумраи дӯзахиён набудем.»[3]

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

**11.** Пас онҳо ба гуноҳи худ эътироф карданд ва ба сабаби куфрашон сазовори азоби дӯзах шуданд. Дур бод аҳли дӯзах аз раҳмати Аллоҳ.

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١

**12.** Бегумон касоне ки ғоибона аз Парвардигорашон метарсанд, ҳатто дар ҳолатҳое, ки ғайр аз Аллоҳ касе дигар хабар надорад ва Ӯро ибодат мекунанд ва нофармонбардорӣ

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

(1) Тафсири Табарӣ 23\510

(2) Тафсири Табарӣ 23\510

(3) Тафсири Табарӣ 2\510

намекунанд, барои онҳо омӯрзиш аз гуноҳҳо ва подоши бузурге (ҷаннат) аст.(1)

**13.** Ва гуфтори худро пинҳон доред ё онро ошкор созед, ба ҳар ҳол назди Аллоҳ баробар аст ва чизе аз гуфтору кирдори шумо бар Вай пинҳон намемонад, ҳатто Ӯ ба он чӣ дар дилҳост, огоҳ аст.(2)

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣

**14.** Оё касе, ки ҳамаи мавҷудотро офаридааст, халқияти онро хуб ва маҳкам кардааст, пас чӣ гуна аз ҳоли онҳо намедонад? Дар ҳоле, ки Ӯ нозукбину огоҳ аст ба аъмоли бандагонаш.(3)

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤

**15.** Ӯ Зотест, ки заминро барои шумо ром ҳамвор ва нарм гардонид, то бар он қарор гиред пас дар гӯшаву канори он роҳ биравед ва аз ризқу рӯзии Ӯ бихӯред ва зинда шудани дубора пас аз марг барои ҳисобу ҷазо ба сӯи Ӯст.(4)

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ١٥

---

(1) Тафсири Саъдӣ 1\876

(2) Тафсири Табарӣ 23\511

(3) Тафсири Саъдӣ 1\876

(4) Ин оят ишора бар талаби ризқ ва касб менамояд ва далолат бар он мекунад, ки Аллоҳ маъбуди ягона аст ва Ӯро шарике нест ва низ далолат бар қудрату тавоноии Ӯ ва ба ёд овардани неъматҳояш мекунад ва ба дунё муҳаббат бастанро бим медорад.

**16.** Оё эй кофирони Макка, худро аз Зоте, ки дар осмон Аллоҳ аст дар амон медонед, ки фармон диҳад замин шуморо фурӯ барад, пас он ногаҳон ба ларзиш дарояд, то ҳама ҳалок шавед?

ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٦

**17.** Ё худро аз Зоте, ки дар осмон аст, дар амон медонед, ки тундбоде ҳамроҳ бо сангреза бар шумо фиристад? Пас эй кофирон, ба зудӣ хоҳед донист, ки ҳушдори ман чӣ гуна аст ва он замоне, ки бо чашми худ азобро мушоҳида кардед, донистан ба шумо фоидае надиҳад![1]

أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ كَيۡفَ نَذِيرِ ١٧

**18.** Ва ба ростӣ, касоне ки пеш аз он кофирони Макка буданд, монанди қавми Нуҳ, Од ва Самуд даъвати паёмбаронро дурӯғ шумориданд. Пас азоби Ман дар баробари дурӯғ шумориданашон паёмбаронро чӣ гуна буд![2]

وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨

**19.** Оё ин кофирон бехабаранд, ба паррандагоне, ки бар болои сарашон аст, ки гоҳе болҳои худро мекушоянд ва гоҳе фурӯ мебанданд, нигоҳ накарданд?! Ҷуз Аллоҳи

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩

(1) Тафсири Саъдӣ 1\877. Дар оят улувияти Аллоҳ таъоло исбот шудааст, ба он гунае, ки лоиқ ба Зоти бузургии Ӯ мебошад.

(2) Тафсири Табарӣ 23\515

меҳрубон касе онҳоро бар фарози осмон нигоҳ намедорад. Бегумон Ӯ ба ҳар чиз биност.

**20.** Ё ба гумони шумо он касе ки худ барои шумо чун сипоҳе аст, ки шуморо дар баробари Аллоҳи меҳрубон ёрӣ мекунад, кист? Кофирон ҷуз дар фиреб ва ғурурашон нестанд.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠

**21.** Ё кист, он Зот, ки ба шумо ризқу рӯзӣ диҳад, агар Ӯ ризқи худро аз шумо боздорад? Балки он кофирон дар саркашӣ ва рамидагӣ аз ҳақ маҳкам пайвастаанд. Яъне, аз ҳақ нафрат ва такаббур меварзанд ва на панд мегиранд ва на пайравӣ мекунанд.[1]

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١

**22.** Оё касе, ки ба рӯ афтода ҳаракат мекунад ва намедонад куҷо меравад ва чӣ гуна меравад, ба ҳидоят наздиктараст, ё он касе ки истода ба роҳи рост меравад, ки дар он ҳеҷ каҷӣ нест?[2]

أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢

**23.** Бигӯ эй Расул: «Ӯ Зотест, ки шуморо нахустин бор офарид, баъд аз он ки чизе набудед ва дар адам

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٢٣

(1) Тафсири Саъдӣ 1\877

(2) Тафсири ибни Касир 8\181

(нестӣ) қарор доштед ва барои шумо гӯш, дод, то ба василаи он бишнавед ва чашмон дод, то ба василаи он бубинед ва дилҳоро қарор дод, то ба василаи онҳо дар махлуқоти Аллоҳ биандешед, аммо шумо эй кофирон андаке сипосгузорӣ мекунед».

قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤

**24.** Бигӯ: «Ӯ Зотест шуморо биёфарид ва дар замин пароканда сохт ва баъд аз ин парокандагӣ барои ҳисобу ҷазо ба сӯи Ӯ гирд оварда мешавед».[1]

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

**25.** Ва кофирон мегӯянд: Эй Муҳаммад ва эй мӯъминон ба мо хабар диҳед ва равшан созед «Агар рост мегӯед ин ваъдаи қиёмат чӣ замонест?»

قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦

**26.** Бигӯ эй Паёмбар барояшон: «Илми қиёмат танҳо назди Аллоҳ аст ва ман фақат ҳушдордиҳандаи ошкор ҳастам ва аз оқибати куфратон шуморо бим медиҳам ва барои шумо он чиро, ки Аллоҳ таъоло маро ба баёни он амр намудааст, баён мекунам».[2]

(1) Тафсири Табарӣ 23\517

(2) Тафсири Табарӣ 23\517

**27.** Пас чун он кофирон ваъдаи Аллоҳро аз наздик бинанд, чеҳраи касоне, ки кофир шуданд сиёҳу андӯҳгин мегардад ва ба онҳо сарзаниш карда гуфта мешавад: Ин ҳамон чизест, ки шумо онро дар дунё бо шитоб металабидед.(1)

فَلَمَّا رَأَوۡهُ زُلۡفَةٗ سِيٓـَٔتۡ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ٢٧

**28.** Бигӯ эй Расул барои инҳо кофирон: «Ба ман хабар диҳед, агар Аллоҳ маро ва касоне, ки бо ман ҳастанд, ҳалок кунад, ҳамчунон ки таманно мекунед, ё бар мо раҳмат оварад ва аҷали моро ба таъхир андозад ва аз азобаш нигоҳ дорад, пас чӣ касе кофиронро аз азоби дарднок паноҳ медиҳад?!»(2)

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَهۡلَكَنِيَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوۡ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٨

**29.** Бигӯ: «Ӯ Аллоҳи меҳрубон аст ба Ӯ имон овардем ва ба шариати Ӯ амал кардем ва бар Ӯ дар ҳамаи умури зиндагиамон таваккал кардем, пас эй кофирон ба зудӣ хоҳед донист, чӣ касе дар гумроҳии ошкор аст мо ё шумо?!»(3)

قُلۡ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيۡهِ تَوَكَّلۡنَاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\180

(2) Тафсири Саъдӣ 1\878

(3) Тафсири ибни Касир 8\183

**30.** Бигӯ эй Расул барои ин мушрикон: «Ба ман хабар диҳед агар оби нӯшокии шумо дар замин фурӯ равад ва ба ҳеҷ василае дастрасе ёфта натавонед, пас чӣ касе метавонад барои шумо оби равон биёварад?!»[1]

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَصۡبَحَ مَآؤُكُمۡ غَوۡرٗا فَمَن يَأۡتِيكُم بِمَآءٖ مَّعِينِۭ ٣٠

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\520

## Сураи Қалам



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 52 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Нун.[1] Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба қалам ва он чӣ менависанд, фариштагон ва одамон аз хайру нафъ ва илмҳо,

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

2. ки ту эй Расул ба фазли Парвардигорат, ки паёмбарӣ ва рисолатро бар ту арзонӣ намудааст, девона нестӣ.

مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

3. Бегумон барои ту эй Расул, он чӣ аз сахтиҳо кашидаӣ бар таблиғи рисолат, мукофоти поённопазир аст

وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

4. ва ҳароина, ту эй Расул бар хулқи азим[2] ҳастӣ.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

5. Ба зудӣ ту эй Расул мебинӣ ва он кофирон низ мебинанд,

فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

6. ки девонагӣ дар кадом яке аз шумост.

بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

---

(1) Зикри ҳарфҳои муқаттаъа дар аввали сураи Бақара гузашт.

(2) Тафсири ибни Касир 8\188. Он чиро ки Қуръон дарбар гирифтааст: аз ахлоқи ҳамида, он хулқи бузург аст ва Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам дорои ҳамин хулқ буданд.

**7.** Албатта, Парвардигори ту беҳтар медонад чӣ касе бадбахт аст ва аз роҳи ҳидояти Ӯ гумроҳ гаштааст ва Ӯ ба парҳезгорони роҳёфтагон (ба дини ҳақ) донотар аст.[1]

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

**8.** Пас, эй Расул бар дини худ устувор бош ва ба дурӯғшуморандагон итоъат макун.

فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٨

**9.** Таманно ва дӯст доранд, ки бо онҳо нармӣ кунӣ, то барои ту нармӣ кунанд.

وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩

**10.** Ва эй Расул, аз ҳар фурӯмояе (пасте), ки бисёр савганд мехӯрад, пайравӣ макун:

وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ ١٠

**11.** Айбҷӯе, ки барои суханчинӣ ин ҷову он ҷо меравад ва миёни онҳо фасод меорад,

هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١

**12.** боздоранда аз хайр, ки бар хайр кардани мол бахил аст, аз ҳад гузаранда, ки ба мардум таҷовуз мекунад, гунаҳкор, ки бар ҳаром бисёр даст задааст,

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**13.** дағалмарде, ки бадхулқ ва бадрафтор аст, зинозода, (ҳаромзодаи бепадар,)

عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣

(1) Тафсири Табарӣ 23\532

**14.** ба хотире, ки соҳиби молу фарзанд аст саркашӣ кард ва аз пазируфтани ҳақ такаббур кард,

أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤

**15.** чун яке аз оёти Мо бар ӯ хонда шавад, онро дурӯғ шуморад ва гӯяд: «Афсонаҳои пешиниён аст»[1]

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٥

**16.** Ба зудӣ бар биниаш доғ гузорем, ки назди мардум бо он доғ бад шавад.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦

**17.** Ҳароина, Мо аҳли Маккаро бо гуруснагиву қаҳтӣ озмудаем, чунон ки соҳибони он боғро озмудем. Он гоҳ, ки миёни худ қасам хӯрданд, ки фардо бомдод ҳатман меваҳоро хоҳанд чид ва азм карданд, ки мискинонро аз он маҳрум гардонанд.

إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧

**18.** Ва иншоаллоҳ нагуфтанд, (яъне, «агар Аллоҳ хоҳад» нагуфтанд)

وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ١٨

**19.** Пас, азобе (оташи фарогир шабона) аз сӯи Парвардигорат бар боғи онҳо фурӯ омад, дар ҳоле, ки ҳама дар хоб буданд,

فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ نَآئِمُونَ ١٩

**20.** Пас он боғи сабзу хуррам ҳамчун шаби сиёҳ шуд.[2]

فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠

---

(1) Гарчанде ин оят дар шаъни баъзе аз мушрикон нозил шуда бошад ҳам, монанди Валид ибни Муғира, лекин барои мусалмон таҳзир аст, ки мабодо бо яке аз ин сифатҳои бад гирифтор нашавад. Тафсири Саъдӣ 1\879

(2) Тафсири Бағавӣ 8\195

**21.** Ва саҳаргоҳон якдигарро нидо доданд:

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِينَ ٢١

**22.** «Агар мехоҳед мева бичинед, бомдодон ба киштзори худ биравед!»

أَنِ اغْدُوا عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَارِمِينَ ٢٢

**23.** Сипас ба роҳ афтоданд ва оҳиста ба ҳамдигар сухан мегуфтанд:

فَانطَلَقُوا وَهُمْ يَتَخَافَتُونَ ٢٣

**24.** ки имрӯз набояд мискине ба боғи шумо дарояд.

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ٢٤

**25.** Ва субҳгоҳон зуд тавонманд (ба хотири манъи бенавоён) ба он боғ расиданд, ки худро бар чидани мева ва манъи бенавоён тавоно медиданд.[1]

وَغَدَوْا عَلَىٰ حَرْدٍ قَادِرِينَ ٢٥

**26.** Чун боғи худро диданд, гуфтанд: Роҳро гум кардем. Пас он ҳангом, донистанд, ки он боғи онҳост, гуфтанд:

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوا إِنَّا لَضَالُّونَ ٢٦

**27.** Балки, мо аз ҳосил маҳрумшудаем, ба сабаби бухле, ки аз мо сар зад.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٢٧

**28.** Яке аз беҳтарини онҳо гуфт: Оё ба шумо нагуфтам, чаро шукру тасбеҳи Аллоҳро намегӯед ва «иншоаллоҳ» нагуфтед?

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨

**29.** Баъд аз он ки ба роҳи ҳақ баргаштанд, гуфтанд: Пок аст Парвардигори мо, аз зулме, ки ба мо расидааст, балки

قَالُوا سُبْحَانَ رَبِّنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ٢٩

(1) Тафсири Табарӣ 23\546

ҳароина, мо бар нафси худ ва қасди бадамон ситамкор будаем.

**30.** Пас, ба хотири «иншоаллоҳ» нагуфтанашон ва қасди бадашон он гоҳ маломаткунон ба якдигар рӯ оварданд.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Гуфтанд: Вой бар мо, ҳароина, мо мардуми саркаше будаем, ки бенавоёнро манъ кардем ва мухолифати амри Аллоҳ баромадем,

قَالُواْ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ﴿٣١﴾

**32.** бошад, ки ба сабаби тавба ва иқрори гуноҳони худ Парвардигори мо дар иваз, чизе беҳтар аз он боғ моро диҳад. Ҳароина, Мо ба Парвардигори худ рӯй овардаем!

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Инчунин аст азоб, монанди азобе, ки соҳибони он боғро мубтало кардем, ҳамин гуна азоби мо дар дунё барои касест, ки амри Аллоҳро мухолифат мекунад ва аз хайр кардани мол бахилӣ менамояд. Ва агар бидонанд, азоби охират бузургтар аст, албатта аз ҳар сабабе, ки мӯҷиби азоб аст, худро бартараф месохтанд![1]

كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ لَوْ كَانُواْ يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

(1) Тафсири ибни Касир 8\197

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٣٤﴾

**34.** Ҳароина, барои парҳезгорон, онон, ки аз азоби Аллоҳ тарсиданд, бо анҷом додани амрҳояш ва тарк намудани манъкардаҳояш дар назди Парвардигорашон боғҳоест пурнеъмат ва бардавом.(1)

أَفَنَجْعَلُ ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾

**35.** Оё пас мо мусалмононро ҳамчун гунаҳкорон қарор медиҳем?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Шуморо чӣ шудааст? Чӣ гуна доварӣ мекунед, пас ҳар ду гурӯҳро дар ҷазо баробар хоҳем кард? Ҳеҷ гоҳ!(2)

أَمْ لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Оё шуморо китобест, аз осмон нозил шуда, ки аз он мехонед ва дарс мегиред, ки фармонбардор монанди гунаҳкор аст?

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٨﴾

**38.** Ва ба таҳқиқ, дар он китоб он чиро интихоб кунед, барои шумо навишташуда аст?! (Ҳаргиз чунин нест!)(3)

أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Ё ин ки шумо бар ӯҳдаи Мо аҳду паймони устуворе доред, ки то рӯзи қиёмат ҳар чиро ҳукм кунед, ҳақ барои шумо бошад?!

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Эй Расул, аз мушрикон бипурс, кадом якеашон

(1) Тафсири Табарӣ 23\552

(2) Тафсири ибни Касир 8\198

(3) Тафсири ибни Касир 8\198

зомини чунин паймонест, ки кофирон дар охират монанди мӯъминонанд?

**41.** Ё онҳоро шариконест, ки онҳоро дар охират ҳамонанди мусалмонон гардонанд? Агар рост мегӯянд, дар даъвои худ, пас шарикони худро биёваранд.[1]

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Рӯзе, ки соқ бараҳна ва макшуф гардад, (яъне, рӯзи қиёмат вазъият бениҳоят душвор гардад, дар он рӯз Аллоҳ таъоло соқи худро, ки бе чӣ гунагӣ ва ба чизе монандӣ надорад, ошкор кунад, Аллоҳ таъоло барои доварӣ миёни мардум биёяд) ва ҳама халоиқ ба саҷда фаро хонда шаванд, пас мунофиқон ва мушрикон саҷда кардан наметавонанд.[2]

يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Дар ҳоле, ки чашмонашон аз надомат ва хиҷолат фурӯ афтода ва аз азоби Аллоҳ зиллат ва хорӣ онҳоро фурӯ гирад ва ҳақиқатан, ки пеш

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\198

(2) Дар ҳадиси саҳеҳ омадааст, ки Паёмбар саллаллоҳу алайҳи ва саллам фармуданд: «Парвардигори Мо (дар рӯзи қиёмат) соқашро бараҳна менамояд (бе чӣ гунагӣ) ва ҳар марду зани мӯъмине барояш саҷда мекунад, вале касоне, ки дар дунё ба ҷиҳати риё ва сумъа саҷда мекарданд, мехоҳанд, ки саҷда намоянд, вале пушти онҳо монанди табақи рост қарор мегирад» яъне, қудрат ба саҷда кардан пайдо намекунанд. (Бухорӣ №4919)

аз он дар дунё дар ҳоле, ки солим буданд, ба саҷда фаро хонда мешуданд, аммо онҳо аз рӯи такаббур саҷда намекарданд.(1)

فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤

**44.** Пас, эй Расул, Маро бо касе, ки ин сухан (Қуръон)-ро дурӯғ мебарорад, вогузор, зеро интиқом аз онҳо ва ҷазо доданашон бар Ман аст. Мо онҳоро ба зудӣ аз он ҷое, ки намедонанд, андак –андак ба азоб хоҳем гирифт.(2)

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥

**45.** Ва ба онҳо мӯҳлат диҳам ва умрашонро дароз кунам, то гуноҳро зиёд кунанд. Албатта, тадбири Ман тадбири устувор аст ва касе аз он раҳоӣ надорад.(3)

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦

**46.** Эй Расул ё аз мушрикон, дар ивази таблиғи рисолат музде металабӣ, пас товони он барояшон гаронбор аст ва онҳо аз адои он дар ранҷанд?

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧

**47.** Ё илми ғайб назди онҳост, пас онҳо аз рӯи он менависанд он чиро, ки мегӯянд?

---

(1) Тафсири ибни Касир 8\200

(2) Яъне, онҳоро бо молу фарзандон ва неъматҳо зиёд хоҳем кард ва онҳо пиндоранд, ки ин барояшон инъом аст, вале оқибати онро фикр намекунанд, ки ин сабаби ҳалокии онҳост.

(3) Тафсири Табарӣ 23\562

**48.** Пас эй Расул барои фармон ва ҳукми Парвардигорат сабр кун, ва монанди соҳиби моҳӣ (Юнус ибни Мато алайҳиссалом,) мабош, ки дар даъвати қавмаш сабр накард ва чун саршор аз ғаму андӯҳ буд, Аллоҳро нидо кард.

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ﴿٤٨﴾

**49.** Агар неъмат ва раҳмате[1] аз сӯи Парвардигораш ӯро дарнамеёфт, яқинан аз шиками моҳӣ ба саҳрои беобу алаф партофта мешуд, дар ҳоле, ки ӯ бадҳол буд.

لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ﴿٤٩﴾

**50.** Пас, Парвардигораш ӯро барои рисолаташ ихтиёр кард ва ӯро аз зумраи солеҳон қарор дод, ки ният, аъмол ва ақволашон шоиста ва дуруст аст.[2]

فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ва кофирон чун Қуръонро шуниданд, наздик буд, ки аз сабаби бад диданашон туро бо чашмони худ билағжонанд ва аз рӯи ҳасад мегӯянд, ки қатъан ӯ девона аст.

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ﴿٥١﴾

**52.** Ва ҳол он ки Қуръон барои ҷаҳониён (аз инсу ҷин) фақат панде аст!

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ﴿٥٢﴾

---

(1) Яъне, мурод аз он неъмат, тавфиқ додани Юнус алайҳиссалом барои тавба буд.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\881

## Сураи Ҳоққа
## ( Рӯзи барҳақ, рӯзи қиёмат)



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 52 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Он рӯзи барҳақ, (яъне қиёмате, ки омадани он ҳақ аст ва савобу азоб ва ҳақиқат дар он рӯз ошкор мешавад!)

ٱلۡحَآقَّةُ ١

2. Чист аҳвол ва сифатҳои он рӯзи барҳақ?

مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢

3. Ва чӣ чиз туро эй Расул огоҳ кард, аз ҳақиқат ва сахтии он рӯзи барҳақ?[1]

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣

4. Қавми Самуду Од сахтии рӯзи қиёматро дурӯғ шумориданд.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤

5. Пас, аммо қавми Самуд ба он бонги сахт қавӣ ва ҳалоккунанда ҳалок шуданд.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥

6. Ва аммо қавми Од бо вазиши боди Сарсар (сахт сард) ба ҳалокат расиданд.

وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦

7. Он азобро ҳафт шабу ҳашт рӯз пай дар пай бар онон фиристод, на қатъ мешуд ва на ором мегирифт. Он қавмро дар он шабҳову рӯзҳо аз по дар афтода чун

سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧

(1) Тафсири Бағавӣ 8\204

танаҳои пӯсидаи дарахти хурмо решаканшуда медидӣ, ки афтодаанду мурдаанд.

**8.** Оё касеро мебинӣ, ки аз онҳо бар ҷой монда бошад? (Ҳаргиз!)

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

**9.** Ва Фиръавну мардуме, ки пеш аз ӯ буданд, аз аҳли куффор ва низ мардуми Мӯътафика[1] гунаҳкор омаданд.

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ بِٱلْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾

**10.** Ҳар уммате аз онҳо фиристодаи Парвардигорашонро нофармонӣ карданд, пас, Аллоҳ низ онҳоро ба ниҳоят сахтӣ фурӯ гирифт.

فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾

**11.** Мо он гоҳ, ки об аз ҳад гузашт ва бар ҳама чиз баланд шуд, шуморо бар сулби падаратон ба киштӣ савор кардем,

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ﴿١١﴾

**12.** то наҷот додани мӯъминон ва ғарқ кардани кофиронро барои шумо панде қарор диҳем ва гӯшҳои шунаво онро бишунаванд ва ба ёд супоранд.[2]

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ﴿١٢﴾

---

(1) Яъне, мардуми шаҳрҳои ба замин фурӯрафта, ки он ободиҳои қами Лут алайҳиссалом буд. Аллоҳ таъоло ба сабаби феъли мункарашон; (аз ширк, куфр ва зино) онҳоро ба замин фурӯ бурд. Тафсири Табарӣ 23\576

(2) Тафсири Табарӣ 23\578

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**13.** Пас чун як бор дар сур дамида шавад, ҳама мардум мемиранд ва олам вайрон мешавад

وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤

**14.** ва замину кӯҳҳо бардошта шавад ва якбора дарҳам кӯбида шаванд, пас шикаста шаванд,

فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥

**15.** пас он рӯз он воқеъа (қиёмат) рӯй диҳад.

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ ١٦

**16.** Ва осмон шикофта мешавад, пас дар он рӯз суст мегардад ва фурӯ мерезад.

وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ١٧

**17.** Ва фариштагон дар атрофи осмон бошанд, Ва дар он рӯз ҳашт тан аз онҳо Арши Парвардигоратро бар болои сарашон мебардоранд.

يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨

**18.** Он рӯз шуморо, эй одамон барои ҳисобу ҷазо назди Парвардигоратон пеш оваранд ва ҳеҷ чиз аз асрори шумо ниҳон намонад.[1]

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩

**19.** Пас чун ҳар касро, ки номаи аъмолашро ба дасти росташ диҳанд, пас аз хурсандӣ мегӯяд: Номаи маро бигиреду бихонед.

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ٢٠

**20.** Ман дар дунё яқин доштам, ки ҳисоби худро рӯзи қиёмат хоҳам дид ва аз барои имрӯз

(1) Тафсири Саъдӣ 1\883

бо имону амали солеҳ худро омода кардаам.

**21.** Пас, ӯ дар як зиндагии писандидаву хуш хоҳад буд,

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١

**22.** дар биҳиште олӣ,

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢

**23.** ки меваҳояш дастрас бошад.

قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣

**24.** Барояшон гуфта мешавад: Бихӯреду биёшомед, гуворо бод шуморо. Инҳо мукофоти аъмолест, ки дар айёми гузашта дар дунё пеш фиристода будед![1]

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤

**25.** Ва аммо он кас, ки номаи аъмолашро ба дасти чапаш диҳанд, (аз рӯи ҳасрат) мегӯяд: «Эй кош, номаи маро ба дасти ман надода буданд

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ٢٥

**26.** ва надониста будам, ки ҳисоби ман чист!

وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ٢٦

**27.** Эй кош, ҳамон марг дар дунё мебуду бас! Ва дар охират зинда намешудам

يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧

**28.** Дороии ман, ки дар дунё ҷамъ намуда будам, маро суд набахшид,

مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨

**29.** қудрат ва ҳуҷҷати ман аз дасти ман рафт ва ба куллӣ нобуд шуд ва маро ҳуҷҷате

هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ٢٩

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\212

нест, ки ба он ҳуҷҷатоварӣ намоям)![1]

**30.** Ба нигаҳбонони дӯзах гуфта мешавад:«Бигиред ва дастони ӯро бар гарданаш бо занҷирҳо бубандед!

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

**31.** Ва баъд аз он ба ҷаҳаннамаш дароред, то гармии онро бичашад!

ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾

**32.** Ва ӯро бо занҷире, ки дарозии он ҳафтод зироъ[2] аст, бикашед!

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾

**33.** Зеро ба Аллоҳи бузург имон надошт ва ба гуфтаҳои Ӯ амал намекард

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾

**34.** ва дар дунё ба таъом додан ба мискинон касеро тарғиб намекард.[3]

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

**35.** Пас барои кофир имрӯз дар ин ҷо дар рӯзи қиёмат дӯсти самиме ва меҳрубоне надорад, ки аз азоби Аллоҳ ӯро наҷот диҳад.

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Таъомаш чизе ҷуз чирку хуни аҳли дӯзах нест.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Танҳо хатокорон, ки бар куфри худ пойдоранд аз он таъом мехӯранд.[4]

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ﴿٣٧﴾

---

(1) Тафсири Табарӣ 23\588

(2) Яъне зироъ аз оринҷ то ангуштро гӯянд.

(3) Тафсири Бағавӣ 8\213

(4) Тафсири Саъдӣ 1\884

**38.** Пас, Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба он чӣ мебинед аз диданиҳо

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَا تُبۡصِرُونَ ٣٨

**39.** ва он чӣ намебинед, аз нодиданиҳо,

وَمَا لَا تُبۡصِرُونَ ٣٩

**40.** ки албатта, ин ҳароина, Қуръон сухани фиристодае бузургвор аст, ки онро паёмбари азимушшаън тиловат мекунад,

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ٤٠

**41.** на сухани шоъире. Чӣ андак имон меоваред!

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَاعِرٖۚ قَلِيلٗا مَّا تُؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** Ва низ сухани коҳине (фолбин, ҷодугар) нест. Чӣ андак панд мегиред!

وَلَا بِقَوۡلِ كَاهِنٖۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

**43.** Валекин аз ҷониби Парвардигори ҷаҳониён бар фиристодаи худ, Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) нозил шудааст.(1)

تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٣

**44.** Агар (Муҳаммад) баъзе суханонро аз худ бофта бар мо мебаст,

وَلَوۡ تَقَوَّلَ عَلَيۡنَا بَعۡضَ ٱلۡأَقَاوِيلِ ٤٤

**45.** ҳароина, бо қудрат ӯро фурӯ мегирифтем,

لَأَخَذۡنَا مِنۡهُ بِٱلۡيَمِينِ ٤٥

**46.** сипас, ҳароина, раги дилашро пора мекардем

ثُمَّ لَقَطَعۡنَا مِنۡهُ ٱلۡوَتِينَ ٤٦

**47.** ва ҳеҷ як аз шуморо тавони он набувад, ки аз азоби ӯ монеъ шавад.

فَمَا مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ عَنۡهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

(1) Тафсири Бағавӣ 8\214

| | |
|---|---|
| **48.** Ва албатта, Қуръон барои парҳезгорон пандест, ки онҳо фармудаҳои Аллоҳро ба ҷо меоранд ва аз манъкардаҳояш дур меистанд.[1] | وَإِنَّهُۥ لَتَذۡكِرَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨ |
| **49.** Мо, ҳароина, медонем, ки аз миёни шумо касоне ҳастанд, ки ба ин Қуръон бо вуҷуди равшан будани оёташ таксиб мекунанд, дурӯғ мешуморанд. | وَإِنَّا لَنَعۡلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩ |
| **50.** Ва албатта, Қуръон кофиронро мояи ҳасрат ва пушаймонӣ аст дар рӯзи қиёмат, онгоҳ, ки подоши мӯъминон ва азобашонро мебинанд. | وَإِنَّهُۥ لَحَسۡرَةٌ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠ |
| **51.** Ва он, ҳароина, сухани ҳақ ва яқин аст, ки дар он шакке нест. | وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٥١ |
| **52.** Пас, ба номи Парвардигори бузургат тасбеҳ бигӯй ва аз он чӣ ки ба Зоти поки Ӯ лоиқ нест, ба покӣ ёд кун.[2] | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٥٢ |

(1) Тафсири Табарӣ 23\595

(2) Тафсири Саъдӣ 1\884

## Сураи Маъориҷ (Осмонҳо)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 44 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Пурсандае аз мушрикон барои худ ва қавмаш азобе пурсид, ки

سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١

2. бар кофирон рӯзи қиёмат фурӯд хоҳад омад, ки касе онро дафъ натавонад кард.

لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢

3. Аз ҷониби Аллоҳе, ки соҳиби мартабаҳои бузургу олист.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣

4. Дар рӯзе, ки миқдораш бо рӯзҳои дунё панҷоҳ ҳазор сол[1] аст, фариштагон ва рӯҳ (Ҷабраил алайҳиссалом) ба сӯи Ӯ боло раванд.

تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤

5. Пас, сабр кун эй Паёмбар дар баробари озору азияти онҳо, сабре, ки дар он нолиш ва шикоят нест, ба ғайри Аллоҳ.[2]

فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥

6. Албатта кофирон он рӯзи азобро дур ва воқеъноапазир мебинанд.

إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦

7. Ва Мо онро воқеъшаванда ва наздикаш мебинем.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧

---

(1) Панҷоҳ ҳазор сол барои кофирон аст, аммо барои мӯъминон ба миқдори як намоз аст. Тафсири Бағавӣ 8/ 221

(2) Тафсири табарӣ 23/ 603

**8.** Рӯзе, ки осмон чун миси гудохта гардад.

يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨

**9.** Ва кӯҳҳо чун пашми рангине гарданд, ки бод онҳоро парешон кардааст.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٩

**10.** Ва ҳеҷ хешованде аз ҳоли хешованди худ напурсад.(1)

وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمٗا ١٠

**11.** Якдигарро мебинанд ва мешиносанд, наметавонад касе ба дигаре фоидае расонад. Аз азоби он рӯз кофир орзу мекунад, ки барои наҷоти худ фарзандони худро ба иваз диҳад.

يُبَصَّرُونَهُمۡۚ يَوَدُّ ٱلۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِي مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذِۭ بِبَنِيهِ ١١

**12.** ва низ зану бародарашро.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢

**13.** ва низ хешонашро, ки ӯро ҷой додаанд.

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣

**14.** ва низ ҳамаи онҳоеро, ки дар рӯи заминанд аз одамон ва ғайрашон, сипас худро аз азоби Аллоҳ наҷот диҳад.

وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤

**15.** Ҳаргиз на, эй кофир! Ҳеҷ гуна иваз туро аз азоб наҷот намедиҳад. Ҳамоно дӯзах оташест шӯълазананда.(2)

كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥

**16.** Аз сахтии гармиаш пӯсти сар ва соири атрофи баданро меканад.

نَزَّاعَةٗ لِّلشَّوَىٰ ١٦

---

(1) Зеро ҳама ба ҳоли худ машғул аст.

(2) Тафсири Табарӣ 23/ 607

**17.** Мехонад ба худ ин оташи сӯзон ҳар киро, ки дар дунё аз ҳақ рӯй гардонида, тарки итоъати Аллоҳ ва расулаш карда буд.

تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18.** Ва ҷамъ кард пулу молро, пас захира кард ва адо накард ҳаққи Аллоҳро дар молаш.(1)

وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰٓ ١٨

**19.** Албатта, одамӣ ҳарису бесабр офарида шудааст.

۞إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩

**20.** Чун бадӣ ва вазниние ба ӯ расад, беқарорӣ кунад.

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعٗا ٢٠

**21.** Ва чун хубӣ ва осонӣ ба дасташ афтад, бахилӣ мекунад,

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ٢١

**22.** магар намозгузороне,

إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ٢٢

**23.** ки намозашонро дар ҳама ҳолат мехонанд ва ягон чизе онҳоро аз намоз машғул намесозад:

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ دَآئِمُونَ ٢٣

**24.** Ва онон, ки дар амволашон ҳаққест муъайян (яъне, закот),

وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ٢٤

**25.** барои пурсандаву (гадоён) ва он, ки аз қаноъатмандӣ намепурсад(2).

لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ٢٥

**26.** Ва касоне, ки рӯзи қиёматро тасдиқ мекунанд, пас ба

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٢٦

(1) Яъне закот ва хайрот надод. Тафсири Табарӣ 23/ 610

(2) Тафсири Табарӣ 23/ 617

амалҳои солеҳ барои он рӯз тайёрӣ мебинанд.

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٢٧

**27.** Ва касоне, ки аз азоби Парвардигорашон тарсонанд,

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ٢٨

**28.** ки ҳароина аз азоби Парвардигорашон дар амон натавонанд буд.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٢٩

**29.** Ва касоне, ки шармгоҳи худро аз тамоми он чизҳое, ки ҳаром аст, нигаҳ медоранд,

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٣٠

**30.** магар барои ҳамсаронашон ё канизонашон, ки дар ин ҳол, албатта, маломате бар онҳо нест.

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٣١

**31.** Пас касе, ки барои қазои шаҳвати худ аз ғайри ҳамсарону канизони худ талаб кунад, пас онҳо, аз ҳад гузаштагонанд.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٣٢

**32.** Ва касоне, ки амонатҳои Аллоҳ ва бандагон ва аҳдҳои ба Аллоҳ ва бандагонро риъоя мекунанд.

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمۡ قَآئِمُونَ ٣٣

**33.** Ва касоне, ки шаҳодати худро ба ҳақ бетағйир ва пӯшиш адо мекунанд.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٣٤

**34.** Ва касоне, ки намозҳояшонро дар вақташ мехонанд ва ягон воҷиберо аз он тарк намекунанд.

**35.** Инҳое, ки чунин сифатҳои бузургеро доранд, ҷой дода шудаанд дар биҳиштҳои гиромӣ мукарраму муъаззаз.

أُوْلَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٖ مُّكۡرَمُونَ ٣٥

**36.** Пас, чист, ки кофирон ба сӯи ту эй Паёмбар мешитобанд?

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قِبَلَكَ مُهۡطِعِينَ ٣٦

**37.** Даста – даста аз ҷониби чапу рости ту ҷамъ шудаанд, сухан мегӯянду тааҷҷуб мекунанд.

عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ٣٧

**38.** Оё ҳар яке аз он кофирон тамаъ мекунад, ки Аллоҳ таъоло ба биҳишти пурнеъмат дохилаш мекунад?

أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٖ ٣٨

**39.** Ҳаргиз на, ҳеҷ яке аз онҳо ба ҷаннат дохил намешавад. Албатта Мо офаридем онҳоро аз оби манӣ, ки худ медонанд, пас имон наоварданд. Пас чи гуна мушарраф мешаванд ба даромадани ҷаннат?[1]

كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ٣٩

**40.** Пас, савганд ба Парвардигори машриқи офтобу ситорагон ва мағрибҳояшон, ки Мо, ҳароина тавоноем,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ٤٠

**41.** ки ба ҷои онҳо мардуми беҳтар ва мутеътар ба Аллоҳро биёварем ва дар ин кор нотавон нестем ва ҳеҷ кас аз Мо пешдастӣ накунад ва

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٤١

---

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 621

Моро бознадорад, ҳар вақте ки хоҳем иъода кардани онҳоро.

**42.** Пас, бигузорашон (мушриконро), то ба беҳудагӣ машғул шаванду ва дар дунёяшон бозӣ кунанд, то ба рӯзи қиёмат бирасанд, ки ваъдаашон додаем ба азоб.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٤٢

**43.** Рӯзе, ки шитобон аз қабрҳо бароянд, чунонки дар дунё назди бутонашон, ки ба ғайри Аллоҳ онҳоро ибодат мекарданд, мешитобанд.

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ٤٣

**44.** Ваҳшат бар чашмонашон ғолиб шуда аз ҳавлу ҳарос ва ба хорӣ афтодаанд. Ин аст ҳамон рӯзе, ки онҳоро ваъда дода мешуд дар ҳаёти дунё, ки омадани қиёмат ҳақ ва рост аст ва онҳо истеҳзо мекарданду дӯруғ мебаровfinally.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ٤٤



## Сураи Нӯҳ




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 28 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Мо, ҳароина, Нӯҳро ба сӯи қавмаш фиристодем ва ба ӯ гуфтем, ки қавми худро пеш аз он ки азоби дардовар бар сарашон фуруд ояд, бим деҳ.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١

2. Нӯҳ гуфт: «Эй қавми ман, ман ҳароина, бимдиҳандаи ошкоро ҳастам шуморо аз азоби Аллоҳ, агар Ӯро нофармонӣ кунед.

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢

3. Ва ҳамоно ман фиристодаи Аллоҳ ҳастам ба сӯӣ шумо, пас Ӯро ягона бипарастед ва аз азоби Ӯ битарсед ва аз ман итоъат кунед, дар он чизе, ки шуморо амр ё манъ мекунам.

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣

4. Аллоҳ гуноҳонатонро биёмурзад ва шуморо дар умратон, то муддати муъайяне, ки дар илми Аллоҳ аст мӯҳлат диҳад, ҳароина, он аҷали Илоҳӣ чун ба сар ояд, дигар таъхир нашавад, агар шумо инро медонистед, ҳамоно ба сӯи имон ва тоъат ҳаракат мекардед».[1]

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤

(1) Тафсири Саъдӣ 1/ 888

**5.** Гуфт Нӯҳ: «Эй Парвардигори ман, ман ҳароина, қавми худро шабу рӯз ба сӯи Ту даъват кардам.

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٥

**6.** Пас даъвати ман онҳоро ба сӯи имон зиёда накард дар онҳо, ҷуз гурехтану нафрат аз имонро.

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٦

**7.** Ва албатта, ман, ҳар бор, ки онҳоро ба сӯи Ту даъват кардам, то Ту онҳоро биёмӯрзӣ, ангуштҳо дар гӯшҳои худ карданд, то даъвати ҳақро нашунаванд ва ҷома дар сар кашиданд, то, ки маро набинанд ва давомат карданд бар куфри худ ва такаббур карданд аз қабули имон, такаббур кардани сахт.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ٧

**8.** Пас, бароящон ошкоро даъват кардам.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ٨

**9.** Боз, ҳароина, дар ҳама ҳол ҳам ба овози баланд ва ҳам бо овози паст бароящон даъват кардам.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ٩

**10.** Сипас гуфтам ба қавмам: «Аз Парвардигоратон омӯрзиши гуноҳоятонро кунед ва ба сӯи Ӯ аз куфри худ тавба кунед. Албатта, Ӯ таъоло омӯрзандаи тавбаи бандагонаш аст.

فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ١٠

**11.** Агар тавба карда аз Ӯ омӯрзиш талаб кунед, мефиристад Аллоҳ таъоло бароятон боронҳои резандаро пай дар пай.

يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ﴿١١﴾

**12.** Ва молу фарзандонатонро зиёд мекунад ва бароятон бӯстонҳо биёфаринад, то, ки аз меваҳояш фоида баред ва дарёҳо то, ки аз обаш зироъат ва молҳоятонро об бидиҳед.[1]

وَيُمۡدِدۡكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ جَنَّٰتٖ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ أَنۡهَٰرٗا ﴿١٢﴾

**13.** Шуморо эй қавм чӣ шудааст, ки аз бузургӣ ва азамати Аллоҳ наметарсед.

مَّا لَكُمۡ لَا تَرۡجُونَ لِلَّهِ وَقَارٗا ﴿١٣﴾

**14.** Ва ҳамоно шуморо ба гунаҳои мухталиф биёфарид.[2]

وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ أَطۡوَارًا ﴿١٤﴾

**15.** Оё намебинед, ки чӣ гуна Аллоҳ ҳафт осмонро табақа – табақа болои ҳам биёфарид?

أَلَمۡ تَرَوۡاْ كَيۡفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗا ﴿١٥﴾

**16.** Ва моҳро дар ин осмонҳо равшанӣ ва хуршедро барои аҳли замин чароғашон гардонид.

وَجَعَلَ ٱلۡقَمَرَ فِيهِنَّ نُورٗا وَجَعَلَ ٱلشَّمۡسَ سِرَاجٗا ﴿١٦﴾

**17.** Ва Аллоҳ асли шуморо аз замин бирӯёнид[3].

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ﴿١٧﴾

**18.** Боз шуморо баъд аз маргатон ба он бозмегардонад ва

ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ إِخۡرَاجٗا ﴿١٨﴾

---

(1) Тафсирӣ Табарӣ 23/ 633

(2) Яъне, Нутфа баъд аз он хуни лард баста, баъд аз он пораи гӯшт, баъд аз он гӯшт ва устухон. Тафсирӣ Табарӣ 23 / 635

(3) Яъне: Одам алайҳиссаломро аз хок офарид. Тафсирӣ Бағавӣ 8/ 231

боз рӯзи баъс аз он берун меоварад.

**19.** Ва Аллоҳ заминро чун фарше бароятон сохт,

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ١٩

**20.** то бар роҳҳои паҳновари он биравед».

لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا سُبُلٗا فِجَاجٗا ٢٠

**21.** Нӯҳ гуфт: «Эй Парвардигори ман, ҳамоно қавми ман нофармонии ман карданд ва бечорагони онҳо пайравӣ карданд пешвоёни гумроҳашонро, ки молу фарзандаш ҷуз ба зиёнашон наяфзуд.[1]

قَالَ نُوحٞ رَّبِّ إِنَّهُمۡ عَصَوۡنِي وَٱتَّبَعُواْ مَن لَّمۡ يَزِدۡهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارٗا ٢١

**22.** Ва макру ҳила карданд сардорони куффор пайравони худро – макри бузурге.

وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا كُبَّارٗا ٢٢

**23.** Ва гуфтанд: «Парастиши маъбудони худро, ба ҷои Аллоҳи ягонае, ки Нӯҳ ба сӯи он даъват мекунад, тарк накунед. Ва парастиши Вадд ва Сувоъ ва Яғус ва Яъуқ ва Насрро тарк макунед![2]»

وَقَالُواْ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمۡ وَلَا تَذَرُنَّ وَدّٗا وَلَا سُوَاعٗا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسۡرٗا ٢٣

---

(1) Яъне, дар дунё гумроҳашон карданд ва дар охират азобашон карданд. Тафсири Табарӣ 23/ 638

(2) Ин номи бутҳояшон буд, ки ба ҷои Аллоҳи ягона онҳоро парастиш мекарданд. Дар ҳақиқат номҳои мардони солеҳашон буд, пас ҳар вақте ки ин мардон фавтиданд, шайтон ба қавмҳои онҳо ваҳй кард, ки сурат ва ҳайкалҳои онҳоро бикашанд. Ва ҳар вақте ки ба суратҳо менигаранд, дар тоъат тезӣ мекунанд. Пас чун он қавм фавтиданд ва муддате гузашт ва қавми дигаре ба ҷои онҳо омад, шайтон ба онҳо васваса карда гуфт, ки гузаштагонатон сурат ва ҳайкалҳоро ибодат мекарданд ва бо воситаи онҳо таввасул меҷӯстанд ба даргоҳи Аллоҳ, Тафсири Саъдӣ 1/ 889. Ин аст ҳикмат аз ҳаром будани ҳайкалҳо ва ҳаром аст биное афрохтан бар болои қабрҳо, зеро бо гузашти замон метавонад ибодатгоҳе шавад барои нодонон.

**24.** Ва ҳамоно он пайравон бисёре аз мардумро бо зиннат додани роҳҳои гуноҳ гумроҳ карданд. Баъд аз он Нӯҳ алайҳиссалом гуфт: Эй Парвардигори мо маяфзой ба он ситамкорони саркаш магар дуриро аз ҳақ!».

وَقَدۡ أَضَلُّواْ كَثِيرٗاۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلٗا ٢٤

**25.** Ба ҷазои гуноҳонашон ба тӯфон ғарқа карда шуданд, пас ба оташи даргирандаву сӯзонанда дохил карда шуданд, пас ба ҷуз Аллоҳ барои худ ёваре наёфтанд, ки аз онҳо азобро дур кунад.

مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارٗا ٢٥

**26.** Ва Нӯҳ алайҳиссалом баъди ноумед шуданаш аз қавмаш гуфт: «Эй Парвардигори ман, бар рӯи замин ҳеҷ як аз кофиронро магузор, ки ҳаракат кунад.

وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ٢٦

**27.** Ҳамоно, агар ту онҳоро бигузорию ва ҳалокашон накунӣ, бандагонеро, ки ба Ту аз роҳи ҳақ имон овардаанд, гумроҳ мекунанд ва фарзандоне таваллуд намекунанд, магар фоҷиру кофир.

إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا كَفَّارٗا ٢٧

**28.** Эй Парвардигори ман, марову падару модарамро ва ҳар киро бо имон ба хонаи ман ворид шавад ва низ мардони мӯъмину занони мӯъминро биёмӯрз ва ситамкоронро дар дунёву охират ҷуз ба ҳалокаташон маяфзой!»

رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارَۢا ﴿٢٨﴾



## Сураи Ҷин



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 28 иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бигӯ эй Паёмбар: Аллоҳ таъоло ба ман ваҳй кардааст, ки гурӯҳе аз ҷин ҳамоно гӯш фаро доданд, ҳангоме ки ман тиловати Қуръон мекардам. Пас чун шуниданд, ба қавмашон гуфтанд: Ҳамоно шунидем Қуръонро, хеле хуш аст дар балоғаташ, фасоҳаташ ва дар ахкому ахбораш,

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

2. даъват мекунад ба сӯи ҳақ ва ҳидоят. Пас, мо ба ин Қуръон имон овардем ва ҳаргиз касеро дар ибодат шарики Парвардигорамон намесозем.

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

3. Ва албатта, азамати Парвардигори мо олист. На ҳамсаре гирад ва на фарзанде дорад.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

4. Ва бехиради мо Иблис дар бораи Аллоҳ таъоло суханони дур аз ҳақ мегуфт[1].

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

(1) Яъне, гӯё, ки Аллоҳ шарик ва фарзанд дорад. Тафсири Бағавӣ 8/ 238

**5.** Ва мо, ҳароина, мепиндоштем, одаму ҷин дар бораи Аллоҳ таъоло, ҳаргиз дурӯғ намегӯянд[1].

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

**6.** Ва низ мардоне буданд аз одамиён, ки ба мардоне аз ҷин паноҳ мебурданд, пас зиёда карданд мардони ҷин бар инсҳои паноҳҷӯй тарсу ҳароси бештарро.[2]

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

**7.** Ва ҳамчунон, ки шумо эй гӯруҳи ҷинҳо мепиндоштед, инсонҳои кофир ҳам мепиндоштанд, ки Аллоҳ таъоло, ҳаргиз, ҳеҷ касро дубора баъд аз марг зинда намегардонад.

وَأَنَّهُمۡ ظَنُّواْ كَمَا ظَنَنتُمۡ أَن لَّن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ أَحَدٗا ٧

**8.** Ва мо гӯруҳи ҷинҳо талаб кардем ба осмон расиданро то бишнавем суханҳои аҳли осмонро, пас онро ёфтем пур аз фариштагони нигаҳбону қудратманд бо ситорагон, ки андохта мешавад ба он касеро, ки ба осмон наздик мешавад.[3]

وَأَنَّا لَمَسۡنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدۡنَٰهَا مُلِئَتۡ حَرَسٗا شَدِيدٗا وَشُهُبٗا ٨

---

(1) Яъне: Ба Аллоҳ таъоло шарик ва фарзанд қарор намедиҳанд. Тафсири Бағавӣ 8/ 238

(2) Ин он паноҳбарие аст, ки аҳли ҷоҳилият ин гӯна паноҳ мебурданд ва ин навъ ширки акбар аст, ки Аллоҳ онро намебахшад, магар баъди тавбаи насуҳ. Дар ин оят ҳушдори сахт аст барои касоне, ки ба назди ҷодугарон ва фолбинон мераванд.

(3) Тафсири Табарӣ 23\657

**9.** Ва мо, ҳароина менишастем пеш аз ин ба ҷойҳое аз осмон; то бишнавем ахборашро. Пас, ҳар кӣ акнун барои гӯш кардан нишинад, шиҳоберо (оташпораеро) дар камини худ ёбад, ки ӯро сӯзонда ҳалок мекунад.[1]

وَأَنَّا كُنَّا نَقۡعُدُ مِنۡهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمۡعِۖ فَمَن
يَسۡتَمِعِ ٱلۡأٓنَ يَجِدۡ لَهُۥ شِهَابٗا رَّصَدٗا ٩

**10.** Ва мо гӯруҳи ҷинҳо намедонем, ки оё барои касоне, ки ба рӯйи замин ҳастанд, бадӣ муқаддар мешавад ё Парвардигорашон мехоҳад ба роҳи росташон бибарад?

وَأَنَّا لَا نَدۡرِيٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ أَرَادَ
بِهِمۡ رَبُّهُمۡ رَشَدٗا ١٠

**11.** Ва баъзе аз мо некӯкору солеҳанд ва баъзе аз мо ғайри ин кофиру фосиқанд ва гурӯҳҳои гуногунем.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَۖ كُنَّا طَرَآئِقَ
قِدَدٗا ١١

**12.** Ва мо яқин донистем, ки Аллоҳ бар мо қодир аст ва мо дар зери қабза ва фармонравоии Ӯ мебошем, пас агар кореро ба мо хоҳад, аз Ӯ гурехтан натавонем. Ва ҳаргиз натавонем сӯи осмон гурехтан аз азобаш, агар бадиеро ба мо хоҳад.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعۡجِزَ ٱللَّهَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَن
نُّعۡجِزَهُۥ هَرَبٗا ١٢

**13.** Ва чун Қуръонро шунидем, ба он имон овардем ва иқрор кардем, ки Қуръон

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعۡنَا ٱلۡهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦۖ فَمَن يُؤۡمِنۢ
بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخۡسٗا وَلَا رَهَقٗا ١٣

(1) Ин ду оят ботил месозад даъвои ҷодугарон ва фолбинонро, ки мегӯянд: онҳо илми ғайб медонанд ва бехирадонро бо ин даъвои дӯруғинашон гумроҳ месозанд.

аз назди Аллоҳ аст. Пас ҳар ки ба Парвардигораш имон оварад, пас на аз нуқсони ҳасаноташ метарсад ва на аз ситам (яъне, мабодо, ки дар бадиҳояш изофае нашавад).[1]

وَأَنَّا مِنَّا ٱلۡمُسۡلِمُونَ وَمِنَّا ٱلۡقَٰسِطُونَۖ فَمَنۡ أَسۡلَمَ فَأُوْلَٰٓئِكَ تَحَرَّوۡاْ رَشَدٗا ١٤

**14.** Ва ҳароина, баъзе аз мо ҷинҳо мусалмононанд ва баъзе аз ҳақ дур. Пас онҳое, ки ислом овардаанд[2], пас онҳо қасд кардаанд роҳи ростро.

وَأَمَّا ٱلۡقَٰسِطُونَ فَكَانُواْ لِجَهَنَّمَ حَطَبٗا ١٥

**15.** Ва аммо онҳое, ки аз роҳи Ислом дуранд, пас онҳо ҳезуми ҷаҳаннаманд.

وَأَلَّوِ ٱسۡتَقَٰمُواْ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسۡقَيۡنَٰهُم مَّآءً غَدَقٗا ١٦

**16.** Ва агар одамони кофир ва ҷинҳои кофир ба роҳи Ислом мерафтанд, ҳароина, барои онҳо оби бисёреро фуруд меовардем ва ризқашонро дар дунё фарох мекардем,

لِّنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَمَن يُعۡرِضۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِۦ يَسۡلُكۡهُ عَذَابٗا صَعَدٗا ١٧

**17.** то онҳоро биёзмоем чи гуна неъматҳои Аллоҳро шукр мекунанд? Ва ҳар ки аз тоъати Парвардигораш ва гӯш кардани Қуръон ва амал кардан ба он рӯй гардонад, ӯро ба азобе сахт дарандозанд.[3]

---

(1) Тафсири Табарӣ 23/ 660

(2) Яъне, сар фӯруд овардаанд ба тоъат барои Аллоҳ.

(3) Тафсири Табарӣ 23/ 664

**18.** Ва ҳароина, масҷидҳо барои ибодати Аллоҳи ягона ҳастанд. Пас ибодат накунед дар он ҷо ғайрашро. Ҳамоно масҷидҳо фақат барои ибодати Аллоҳи ягона сохта шудаанд.[1]

وَأَنَّ ٱلۡمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدۡعُواْ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدٗا ١٨

**19.** Ва чун бандаи Аллоҳ Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) барои парастиши Парвардигораш бархост, наздик буд, ки ҷинҳо ӯро боло-болои ҳам гирд кунанд, то бишнаванд аз ӯ Қуръонро.

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ ٱللَّهِ يَدۡعُوهُ كَادُواْ يَكُونُونَ عَلَيۡهِ لِبَدٗا ١٩

**20.** Бигӯ эй Паёмбар ба он кофирон: Танҳо Парвардигорамро ягона парастиш мекунам ва ҳеҷ касро дар ибодат шарики Ӯ намесозам.

قُلۡ إِنَّمَآ أَدۡعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ بِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٠

**21.** Бигӯ эй Паёмбар ба онҳо: Албатта, ман наметавонам бар шумо зиёне бирасонам ё барои шумо фоидае биёварам.

قُلۡ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا رَشَدٗا ٢١

**22.** Бигӯ: Ҳеҷ кас маро, аз азоби Аллоҳ наҷот надиҳад агар нофармонии Ӯ кунам ва ман ҷуз Ӯ, ҳаргиз, паноҳгоҳе намеёбам,

قُلۡ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢

---

(1) Воҷиб аст пок нигоҳ доштани масҷидҳо аз ҳар гуна чизҳое, ки дар ихлос барои Аллоҳ ва пайравии Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам халал мерасонанд.

**23.** Вале он чӣ метавонам расондани пайёми Ӯ таъоло ва анҷом додани рисолатҳои Ӯ мебошад. Ва ҳар ки Аллоҳу паёмбарашро нофармонӣ кунад, пас, насиби ӯ, ҳароина, оташи ҷаҳаннам аст, ки ҳамеша дар он хоҳад буд,

إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

**24.** То он гоҳ, ки он чиро ба мушрикон ваъда дода буданд, (яъне азобро) бингаранд. Пас, хоҳанд донист, чӣ касонеро ёрони нотавонтар ва шумори камтар будааст.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤

**25.** Эй Паёмбар, ба мушрикон бигӯ: Ман намедонам, ки оё он ваъдаи азобе, ки ба шумо додаанд, наздик аст ё Парвардигори ман барои он замоне ниҳодааст?

قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

**26.** Ӯ таъоло донои ғайб аст[1] ва ғайби Худро бар ҳеҷ кас аз халкаш ошкор намесозад,

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

**27.** магар бар он паёмбаре, ки ӯро барои рисолаташ ихтиёр кардааст ва аз ӯ хушнуд бошад, пас ӯро ба баъзе аз илми ғайбаш хабардор мекунад ва барои нигаҳбонии ӯ (аз ҷин), аз пеши рӯй ва пушти сараш

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧

(1) Яъне: Медонад он чизҳоеро, ки аз чашмон ғоиб аст.

нигаҳбоне (фариштае) қарор медиҳад, мабодо хабари ғайбро надузданд ва ба гӯши коҳинон нарасонанд.[1]

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨

**28.** То бидонад, Паёмбар (саллаллоҳу алайҳи ва салллам), паёмбарони пеш аз ӯ низ ҳам паёмҳои Парвардигорашонро ҳақ ва рост расонидаанд ва ӯ ҳам ҳифз карда шудааст аз ҷин, ҳамчунон ки паёмбарони пешина ҳифз карда шуда буданд. Ва Аллоҳ таъоло ба он чӣ дар назди онҳост, аз илмҳои ошкоро ва пинҳонӣ амрҳо ва ҳукмҳо иҳота дорад, чизе аз Ӯ фавт нашавад ва Ӯ таъоло ҳама чизро ба адад шумор кардааст.[2]

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8/ 244

(2) Тафсири Саъдӣ 1\891

## Сураи Муззаммил (Ҷома бар худ печида)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 20 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй ҷома бар худ печида,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١

2. шабро бо намоз зинда бидор, магар андакеро,

قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢

3. қиёми ними шаб кун ё андаке аз нима кам кун,[1]

نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٣

4. Ё андаке бар соати ними шаб бияфзой ва Қуръонро оҳиста бо тадаббур шумурдаву (бодиққату) равшан бихон[2].

أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤

5. Ҳамоно Мо ба ту эй Паёмбар Қуръони бузургеро, ки дар бар мегирад амру наҳйҳо ва аҳкоми шариъатро нозил хоҳем кард.

إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا ثَقِيلًا ٥

6. Албатта, ибодате, ки дар дили шаб сурат мегирад, таъсири сахте дорад дар дил ва лафзҳояш дурусттар аст ба сабаби фориғ будани дил аз корҳои дунявӣ.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦

7. Албатта, корҳои ту дар рӯз бисёр аст. Пас, шабҳо Парвардигоратро ибодат кун.

إِنَّ لَكَ فِي ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧

---

(1) Яъне, то се яки шаб намоз хон.

(2) Яъне, Қуръонро бо таҷвид хон.

| | |
|---|---|
| **8.** Ва ёд кун эй Паёмбар, номи Парвардигоратро ва аз ҳама тараф гусаста канда шуда ба ибодаташ бипайванд: | وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨ |
| **9.** (яъне, бо сидқу ихлос бандагӣ кун). Ӯст подшоҳи машриқу мағриб. Нест ҳеҷ маъбуди барҳаққе ҷуз Ӯ. Пас Ӯро корсози хеш интихоб кун! | رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩ |
| **10.** Ва сабр кун бар он чӣ мушрикон дар шаъни ту ва динат мегӯянд ва ба ваҷҳи писандида аз онҳо дурӣ ҷӯй[1]. | وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠ |
| **11.** Дурӯғшуморандагони соҳибнеъматро ба Ман вогузор. Ва андаке мӯҳлаташон деҳ, то фуруд омадани азоб бар онҳо. | وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١ |
| **12.** Албатта, ҳаст назди Мо дар охират кишангҳои гарон ва барои сӯхтану азоб додани онҳо оташи дӯзах аст. | إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢ |
| **13.** Ва назди Мо таъоми гулӯгир аст, ки на фурӯ меравад ва на берун меояд ва низ азоби дардовар аст.[2] | وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣ |

(1) Яъне, онҳоро дар корҳои ботилашон мухолифат кун ва аз онҳо интиқом нагир.Тафсири Саъдӣ 1/ 892

(2) Тафсири Табарӣ 23\691

**14.** Рӯзе, ки замину кӯҳҳо ба ларза оянд ва кӯҳҳо теппае аз реги равон гарданд! (Баъд аз он, ки сахту устувор буданд).

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

**15.** ҳароина, Мо бар шумо (эй аҳли Макка) Муҳаммадро фиристодем, ки гувоҳидиҳанда аст бар куфру исёни шумо, ҳамчунон ки ба сӯи Фиръавн Мӯсоро фиристодем.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

**16.** Пас итоъат накард Фиръавн Мӯсоро. Ва ба рисолаташ имон наовард. Пас ҳалок кардем ӯро ҳалок кардани сахт.[1]

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

**17.** Пас чӣ гуна нафсҳоятонро дар амон мемонед, агар кофир бошед ба азоби рӯзи қиёмат, ки аз сахтии вазниниаш кӯдаконро пир мегардонад?

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

**18.** Дар он рӯз осмон бишикофад ва ваъдаи Аллоҳ хоҳу нохоҳ ба вуқӯъ пайвандад.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

**19.** ҳаройина, ин нишонаҳои тарсонанда пандест барои мардум. Пас, ҳар ки бихоҳад панд ва манфиаъте бигирад, роҳе ба сӯи розигии

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩

(1) Дар ин оят ҳушдори сахт аст барои касоне, ки нофармони Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам мекунанд, мабодо ба онҳо мусибате расад, ки ба сари Фиръавн омада буд.

Парвардигораш бигирад, ки ӯро халқ кард.

**20.** ҳароина, Парвардигори ту эй Паёмбар медонад, ки ту ва гурӯҳе аз онон, ки бо ту ҳастанд, наздик ба ду саввуми шаб ё нисфи он ва ё сеяки шабро ба намоз меистед. Ва Аллоҳ ягона худаш андозаи шабу рӯзро муъайян мекунад. Ва медонад, ки шумо тамоми шабро бо намоз гузаронида наметавонед. Пас, тавбаи шуморо бипазируфт[1]. Ва ҳар чӣ муяссар шавад дар намози шаб, аз Қуръон бихонед. Аллоҳ медонад чӣ касоне аз шумо ба сабаби беморӣ аз намози шаб мемонад ва гурӯҳе дигар ба талаби ризқи ҳалол аз Аллоҳ дар рӯи замин барои тиҷорат ва кор ба сафар мераванд ва гурӯҳи дигар дар роҳи Аллоҳ ба ҷанг мераванд[2]. Пас ҳар чӣ муяссар шавад, дар намозҳоятон аз қуръон бихонед. Намоз бигузореду закот бидиҳед[3] ва дар роҳҳои хайр ва некуӣ аз молҳоятон эҳсон кунед. Ва

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ ۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَءَاخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

(1) Яъне, намози шабро ба шумо сабук гардонид. Тафсири Саъдӣ 1/ 894

(2) То, ки сухани Аллоҳ ва динашро боло бардоранд.

(3) Яъне, намозҳои фарзро ва закоти воҷибаро.

ҳар хайру эҳсоне, ки барои худ дар ин дунё пешопеш бифиристед, аҷру савобашро рӯзи қиёмат барзиёд хоҳед ёфт. Ва аз Аллоҳ дар тамоми ҳолатҳоятон омурзиш бихоҳед. Ҳароина, Аллоҳ бисёр омӯрзгор аст барои касе, ки аз вай омӯрзиш бихоҳад ва бисёр меҳрубон аст барои касе, ки аз вай талаби раҳм кунад!



## Сураи Муддассир (Ҷомадарсаркашида)



### Дар Макка нозил шудааст ва аз 56 оят иборат аст



*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١

1. Эй ҷома дар сар кашида,

قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢

2. бархез аз ҷои хобат, пас бим деҳ одамонро аз азоби Аллоҳ!

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣

3. Ва такбиру таъзиму ибодатро махсуси Парвардигорат гардон!

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤

4. Ва ҷомаатро аз наҷосатҳо покиза дор![1]

وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥

5. Ва давомат кун дурӣ ҷӯстанро аз бутҳо ва аз корҳои ширк, пас ба онҳо наздикӣ макун![2]

وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦

6. Ва чизе мадеҳ, ки беш аз он чашм дошта бошӣ.

وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧

7. Ва барои розигии Парвардигорат бар амру наҳйҳояш собир бош!

فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨

8. Пас он гоҳ ки дар сур (карнай) барои аз нав зинда шудан, дамида шавад,

فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩

9. пас он рӯз рӯзи сахте хоҳад буд.

---

(1) Яъне, покии зоҳирӣ нишонаи покии ботинӣ аст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 895

**10.** Барои кофирон осон нест, ки халос шаванд аз мунокишаи ҳисобу китоб.

عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ١٠

**11.** Маро эй Паёмбар, бо он ки дар шиками модараш танҳояш бе молу фарзанд, офаридаам, вогузор.

ذَرْنِى وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ١١

**12.** Ва ӯро моли бисёре додам.

وَجَعَلْتُ لَهُۥ مَالًا مَّمْدُودًا ١٢

**13.** Ва писароне ҳама дар Макка назди ӯ ҳозир.

وَبَنِينَ شُهُودًا ١٣

**14.** Ва васоили зиндагиро аз ҳар ҷиҳат барои ӯ фароҳам сохтаам.

وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمْهِيدًا ١٤

**15.** Он гоҳ тамаъ мебандад, ки бар неъматаш[1] биафзоям.

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ١٥

**16.** Ҳаргиз, ки ҳамоно, ӯ дар баробари Қуръон ва оёти Мо саркашӣ карду ситеза ҷӯст.

كَلَّآ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِءَايَٰتِنَا عَنِيدًا ١٦

**17.** Зуд аст, ки ба сараш машаққатҳоеро аз навъҳои азобе, ки дар он роҳат нест меорем.[2]

سَأُرْهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧

**18.** Ҳароина, ӯ андешид ва нақшае кашид[3].

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨

**19.** Пас марг бар ӯбод, чӣ гуна нақшае кашид?

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ١٩

---

(1) Яъне, бар замми ин неъматҳо боз ҳам молу фарзандонашро зиёд гардонам. Ва ҳамоно ӯ кофир аст бар Ман.

(2) Ин оятҳо дар ҳаққи Валид бинни Муғира нозил шудааст, ки хеле ҳам саркаш ва душмани Аллоҳ ва расулаш буд. (Инчунин ҷазо дода мешавад ҳар як кофири саркашро). Тафсирӣ Саъдӣ 1/ 896

(3) Яъне, чи таънае мезанад дар ҳаққи Қуръон ва Муҳаммад.

**20.** Боз ҳам марг бару̅ бод, чӣ нақшае кашид?

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿٢٠﴾

**21.** Сипас он гоҳ, ки нигарист,(яъне, фикр карду нақша кашид ва тайёрӣ дид дар таъна задани Қуръон).

ثُمَّ نَظَرَ ﴿٢١﴾

**22.** Сипас рӯй турш кард ва пешонӣ дарҳам кашид. Баъд аз он, ки чизе наёфт, ки ба он Қуръонро таъна занад.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٢﴾

**23.** Сипас рӯй гардонид аз ҳақ ва гарданкашӣ кард аз эътироф шудан ба мағлубияташ.

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ﴿٢٣﴾

**24.** Пас гуфт дар бораи Қуръон: «Ин чизе, ки Муҳаммад мегӯяд, ҷуз ҷодуе, манқул аз пешиниён ривоят шуда, ҳеҷ нест.

فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ﴿٢٤﴾

**25.** Ин сухани махлуқон аст, ки Муҳаммад онро таълим гирифтаасту, баъд аз он даъво мекунад, ки он аз назди Аллоҳ аст.

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ба зудӣ ӯро ба сақар (дӯзах) бияфканам. То бисӯзад дар оташаш.

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ту чӣ медонӣ, ки сақар чи гӯна аст?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٧﴾

**28.** На, гӯштеро боқӣ мегузорад ва на устухонеро раҳо месозад.

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ﴿٢٨﴾

**29.** Тағйирдиҳанда ва сиёҳкунандаи пӯст аст.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩

**30.** Нуздаҳ фаришта барои азоби онҳо мувакқаланд.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠

**31.** Мувакқалони дӯзахро ҷуз аз фариштагони сахтгир қарор надодем. Ва шумори онҳо ҷуз барои имтиҳони кофирон нест. То аҳли китоб (Яҳуд ва Насоро) бовар кунанд[1] ва бар имони мӯъминон бияфзояд ва аҳли китобу мӯъминон шак накунанд. Ва то он мунофиқон ва кофирон, ки дар дилҳояшон маразест, бигӯянд: «Аллоҳ аз ин шумораи аҷоиб чӣ мехостааст?» Аллоҳ инчунин ҳар касро, ки бихоҳад, гумроҳ мекунад ва ҳар касро, ки бихоҳад роҳ менамояд. Ва шумори лашкари[2] Парвардигоратро ҷуз Ӯ кассе надонад. Ва ин ҷаҳаннам ҷуз ҳушдор ва панде аз барои мардум нест[3].

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۙ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ٣١

**32.** Инчунин нест, ки онҳо мепиндоранд[4], савганд ба моҳ!

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ٣٢

---

(1) Яъне, он чизе, ки дар Қуръон дар бораи хозинони ҷаҳаннам гуфта шудааст ҳақ аст ва аз назди Аллоҳ аст. Тафсири Табарӣ 30/ 24

(2) Аз он ҷумла фариштагонро.

(3) Тафсири Бағавӣ 8/ 271

(4) Яъне, Ба рисолати паёмбар бовар намекунанд.

**33.** Ва савганд ба шаб, чун пушт кунад рӯй ба рафтан орад وَٱلَّيۡلِ إِذۡ أَدۡبَرَ ٣٣

**34.** Ва савганд ба субҳ, чун парда барафканад, وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ٣٤

**35.** ки ҳароина, ин дӯзах яке аз ҳодисаҳои бузург аст. إِنَّهَا لَإِحۡدَى ٱلۡكُبَرِ ٣٥

**36.** Тарсонандаи одамиён аст. نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ٣٦

**37.** Барои ҳар касе аз шумо, ки бихоҳад, наздик шудан ба Парвардигорашро бо амали нек ё бозпас монад бо куфру нофармонӣ. لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ ٣٧

**38.** Ҳар кас гаравгони корест, ки кардааст, хоҳ нек аст, хоҳ бад аз он раҳо намеёбад, то он вақте ки ҳаққашро бидиҳад. كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ٣٨

**39.** Ғайри мусалмонони холис онҳое, ки худашонро бо амалҳои шоиста наҷот доданд. إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ٣٩

**40.** Онҳо дар биҳиштҳо нишастаанд ва аз якдигарашон мепурсанд, فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠

**41.** аз кофироне, ки дар ҳаққи худашон гуноҳ кардаанд. عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤١

**42.** Чӣ чизҳое шуморо ба ҷаҳаннам даровард? مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ٤٢

**43.** Гӯянд гунаҳкорон: “Мо дар дунё аз намозгузорон набудем قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ٤٣

وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** ва ба дарвешону камбағалон таъом намедодем

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلۡخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** ва бо онон, ки сухани ботил мегуфтанд, ҳамовоз мешудем

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾

**46.** ва рӯзи қиёматро дӯруғ мешуморидем,

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ﴿٤٧﴾

**47.** то марги мо фаро расид ва мо дар ҳамон гумроҳӣ будем"

فَمَا تَنفَعُهُمۡ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Пас, шафоъати шафоаткунандагон[1] фоидаашон набахшад. Зеро шафоъат барои онҳоест, ки Аллоҳ таъоло аз онҳо розист ва барои шафоаткунанда иҷозат додааст.

فَمَا لَهُمۡ عَنِ ٱلتَّذۡكِرَةِ مُعۡرِضِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Пас он мушриконро чӣ шудааст, ки аз Қуръон ва пандҳои он рӯй гардонанд?

كَأَنَّهُمۡ حُمُرٞ مُّسۡتَنفِرَةٞ ﴿٥٠﴾

**50.** Монанди харони ваҳшие, ки рамида

فَرَّتۡ مِن قَسۡوَرَةِۭ ﴿٥١﴾

**51.** аз шер мегурезанд,

بَلۡ يُرِيدُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُؤۡتَىٰ صُحُفٗا مُّنَشَّرَةٗ ﴿٥٢﴾

**52.** Балки ҳар як аз он мушрикҳо мехоҳанд, ки аз сӯйи Аллоҳ китоби кушодае ба ӯ дода шавад.[2]

كَلَّاۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**53.** На чунин аст, ки онҳо мепиндоранд, балки онҳо аз охират наметарсанд. Ва ба баъсу ҷазо боварӣ надоранд.

---

(1) Хоҳ фаришта бошад, хоҳ паёмбар ё дигараш.

(2) Ҳамчунон ки ба Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам дода шудааст.

| | |
|---|---|
| **54.** На чунин аст, ки онҳо дар бораи Қуръон меандешанд албатта, ки ин Қуръон пандест агар саъодати худро бихоҳанд, | كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذۡكِرَةٞ ﴿٥٤﴾ |
| **55.** пас ҳар кӣ бихоҳад, онро бихонад ва аз он андарз бигирад ва аз ҳидояташ фоида бибарад. | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾ |
| **56.** Ва панд нагиранд, магар ин ки Аллоҳ хоҳад ҳидояти онҳоро. Ӯ таъоло шоёни он аст, ки аз Ӯ битарсанд ва итоъаташ кунанд. Ва Ӯ шоёни омӯрзидан аст касонеро, ки ба Ӯ имон оранду итоъаташ кунанд! | وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾ |



## Сураи Қиёмат




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 40 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ таъоло савганд ёд мекунад: Қасам мехӯрам ба рӯзи қиёмат рӯзе, ки ҳисобу ҷазо аст.

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۝١

2. Ва қасам мехӯрам ба нафси мӯъмини парҳезгор, ки соҳибашро бар тарки тоъатҳо ва муртакиб шудани гуноҳҳо маломатгар аст!

وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ۝٢

3. Оё инсони кофир мепиндорад, ки Мо ҳаргиз устухонҳояшро гирд нахоҳем овард, баъд аз он ки пӯсид ва пароканда гардид?

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ۝٣

4. Оре, мо тамоми устухонҳои пӯсидаи инсонро гирд меоварем ва ҳатто аз ин ҳам фаротар қодир ҳастем, ки сарангуштҳояшро баробар кунем, чунонки пеш аз марг дар ҳаёти дунё буданд.[1]

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ۝٤

5. Балки, инсони мункир ба рӯзи баъс мехоҳад, ки дар оянда низ ба корҳои ношоиста пардозад.

بَلْ يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ۝٥

(1) Тафсири Табарӣ 24\51

**6.** Инсони кофир аз рӯи такаббур ва ришханд мепурсад: «Рӯзи қиёмат чӣ вақт хоҳад буд?»

يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦

**7.** Рӯзе, ки чашмҳо аз шиддати сахтии рӯзи қиёмат хира шавад

فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧

**8.** ва моҳ тира шавад ва нураш аз байн равад

وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨

**9.** ва офтобу моҳ бо рафтани нурашон дар як ҷой гирд оянд.

وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩

**10.** Инсон дар он рӯз мегӯяд: «Роҳи гурез аз азоб куҷост?»(1)

يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠

**11.** Амр на чунон аст, ки эй инсон, ту таманно мекунӣ. Ҳаргиз (дар он рӯз паноҳгоҳе нест!

كَلَّا لَا وَزَرَ ١١

**12.** Қароргоҳи ҳама дар он рӯз назди Парвардигори туст! Пас ҳар якеро тибқи амалҳояш ҷазои муносиб хоҳад дод(2).

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢

**13.** Дар он рӯз одамиро аз тамоми амалҳои неку баде, ки он чӣ пешопеш дар ҳаёти худ фиристода ва он чӣ баъд аз хеш гузоштааст, хабар дода мешавад.(3)

يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\282

(2) Тафсири Саъдӣ 1\899

(3) Тафсири ибни Касир 8\277

بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ١٤

**14.** Балки инсон бар нафси худ бино аст ва ҳақиқати коре, ки аз тоъат ё маъсият анҷом додааст, медонад.

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

**15.** Ҳарчанд узрҳои худро дар миён оварад, ба ҳолаш ҳеҷ фоидае намекунад[1].

لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ١٦

**16.** Эй Паёмбар ҳангоми фуруд омадани ваҳй башитоб забон ба хондани Қуръон маҷунбон, ба хотири он ки ҳифзи он аз ёди ту наравад,

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ وَقُرْءَانَهُۥ ١٧

**17.** ки ҳароина, ҷамъ овардану хонданаш бар ӯҳдаи Мост, баъд аз он ҳар куҷо ки хоҳӣ бихон, аз хотират намеравад,

فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ١٨

**18.** чун онро ба забони Ҷабраил алайҳиссалом бар ту бихондем, ба диққат гӯш фаро деҳ ва аз хондани он пайравӣ кун,

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ١٩

**19.** сипас баёни маъноҳо ва ҳукмҳои он бар ӯҳдаи Мост.[2]

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ٢٠

**20.** Ҳаргиз чунин нест, ки шумо мушрикон мепиндоред, ки дубора зинда шудан ва ҷазо нест, балки шумо ин

---

(1) Тафсири Бағавӣ 8\283

(2) Тафсири Саъдӣ 1\899

ҷаҳони зудгузарро дӯст медоред

**21.** ва охиратро бо неъматҳояш тарк мекунед.[1]

وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١

**22.** Дар он рӯз барои мӯъминони саъодатманд чеҳраҳое ҳаст зебову дурахшон,

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢

**23.** ки сӯи Парвардигорашон назар мекунанд.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣

**24.** Ва дар он рӯз барои кофирони бадбахт чеҳраҳое ҳаст абусу турш, (пешонӣ дар ҳам кашида, зиштрӯй),

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤

**25.** ки медонад он азоби камаршикан бар ӯ фуруд ояд.

تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥

**26.** Оре, чун ҷон ба ҳалқум (ба гулӯ) расад

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦

**27.** ва гуфта шавад, ки чӣ касест, ки афсун бихонад ва ӯро наҷот диҳад?

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

**28.** Ва одами миранда яқин кунад, ки замони ҷудоӣ фаро расида

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ ٢٨

**29.** ва соқҳои по дар ҳам печида шаванд,

وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩

**30.** он рӯз, рӯзи рондан ва бозгаштан ба сӯи Парвардигори туст. Ва

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠

(1) Тафсири Табарӣ 24\70

оқибати кори бандагон ба ҷаннат аст ё ба дӯзах.

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١

**31.** На тасдиқ кардааст ин инсони кофир ба паёмбар ва Қуръон ва рӯзи охират ва на барои Парвардигораш намоз гузоридааст.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢

**32.** Вале Қуръонро дурӯғ баровард ва аз имон рӯй гардонидааст.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

**33.** Он гоҳ ба рафтори хиромон ва сармаст назди аҳли худ рафтааст.

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤

**34.** Вой (ҳалок) бар ту, пас вой (ҳалок) бар ту!

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥

**35.** Боз ҳам вой (ҳалок) бар ту, пас вой (ҳалок) бар ту![1]

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦

**36.** Оё инсони мункир ба рӯзи баъс мепиндорад, ки ӯро ба ҳоли худ вогузоштаанд? Пас на мавриди амру наҳй ва на мавриди ҳисобу ҷазо қарор хоҳад гирифт?

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧

**37.** Оё ӯ нутфае аз манӣ, ки дар бачадоне рехта мешуд, набуд?

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

**38.** Сипас баъд аз нутфа ба сурати хуни баста даромад. Пас Аллоҳ ӯро офарид ва дуруст ва устувор сохт.

(1) Тафсири Табарӣ 24\82

**39.** Пас аз ӯ ду ҷуфт: нару мода падид овард.

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩

**40.** Оё чунин Офаридагор қодир нест, ки мурдагонро зинда созад? Оре бар ин кор тавоност, зеро бозгардонидани офариниш аз эҷоди нахустини он осонтар аст.[1]

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠

(1) Тафсири Табарӣ 24\83

## Сураи Инсон




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 31 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ба ростӣ, ки омадааст бар одамӣ муддате аз замон, ки пеш аз дамидани руҳ дар вуҷудаш чизе қобили зикре набуд?[(1)]

هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ١

2. Ҳароина, Мо одамиро аз нутфае омехта[(2)] офаридем, то ӯро бо вазифаҳои шаръӣ имтиҳон кунем. Ва шунавою бинояш сохтаем, то бишнавад оятҳоро ва бубинад далелҳоро.

إِنَّا خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ أَمۡشَاجٖ نَّبۡتَلِيهِ فَجَعَلۡنَٰهُ سَمِيعَۢا بَصِيرًا ٢

3. Ҳароина, роҳро[(3)] ба ӯ нишон додем. Хоҳ мӯъмини шукргузор бошад хоҳ кофири ношукр.

إِنَّا هَدَيۡنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرٗا وَإِمَّا كَفُورًا ٣

4. Ҳароина, Мо барои кофирон занҷирҳо омода кардем, то пойҳояшонро бубанданд ва тавқҳо муҳайё кардем, то дастҳояшонро бар гарданҳояшон бубанданд ва оташи афрӯхта низ омода кардем.

إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ وَأَغۡلَٰلٗا وَسَعِيرًا ٤

---

(1) Ин ҳамон замоне аст, ки инсон вуҷуд надоштааст. Тафсири Саъдӣ 1\900

(2) Яъне, аз оби мард ва зан.

(3) Яъне, роҳи ҳақ ва гумроҳиро, роҳи хуб ва бадро. Тафсири Бағавӣ 8/292

**5.** Ҳароина, некон аҳли тоъат ва ихлос, онҳое ки ҳаққи Аллоҳро адо мекунанд, рӯзи қиёмат аз шаробе менӯшанд, ки омехта ба кофур аст,

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ يَشۡرَبُونَ مِن كَأۡسٖ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥

**6.** Ин шаробе, ки омехта бо кофур аст аз чашмаест, ки бандагони Аллоҳ аз он менӯшанд ва онро бар ҳар ҷое, ки мехоҳанд, ба осонӣ равон месозанд.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦

**7.** Ин бандагони Аллоҳ чун назр кунанд, вафо мекунанд ва аз азоби Аллоҳ дар рӯзи қиёмат, ки зарар ва бадии он ҳама инсонҳоро[1] фаро мегирад, метарсанд.

يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧

**8.** Ва таъомеро дар ҳоле худ дӯсташ доранду ва ба он мӯҳтоҷ ҳастанд, ба камбағалу ятим ва асир[2] мехӯронанд,

وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨

**9.** Ба забони ҳол мегӯянд ҷуз ин ҳадафи дигаре нест, ки шуморо фақат барои ризогии Аллоҳ таъом медиҳем ва аз шумо на подоше мехоҳем на сипосе.

إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا ٩

**10.** Бадурустӣ, Мо аз Парвардигори худ, дар рӯзе, ки гунаҳкорон туршрӯй

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠

(1) Магар бар онҳое, ки Аллоҳ раҳм кардааст.

(2) Камбағал, касест, ки бар касб кардан нотавон аст ва ятим касест, ки падараш фавтидаасту мол надорад ва асир касест, ки дар ҷанг ба асорат афтодааст. Тафсири Табарӣ 24/ 97

бошанд ва он рӯзи хеле сахт аст, метарсем.

**11.** Пас Аллоҳ онҳоро аз сахтии он рӯз нигаҳ дошт ва дар рӯйҳояшон хушҳолию тароват ва дар дилҳояшон шодмонӣ бахшид.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١

**12.** Барои сабре, ки дар дунё кардаанд, мукофоти он биҳишти анбарсиришт дод, ки дар он либосҳои абрешимӣ мепӯшанд.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢

**13.** Дар он ҷо бар тахтҳо такя задаанд, на гармии офтоберо мебинанд ва на хунукии сахтеро.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣

**14.** Сояҳои дарахтонаш бар сарашон афтода ва меваҳояш ба фармонашон бошад[1].

وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤

**15.** Ва ходимон таъомҳоро дар косаҳои нуқрагин ва шаробро дар кӯзаҳо дар миёнашон ба гардиш меоранд.

وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥

**16.** Кӯзаҳое аз нуқра, ки онҳоро ба андозае пур кардаанд[2].

قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦

**17.** Дар он ҷо некӯкоронро шаробе бинӯшонанд, ки омехта бо занҷабил бошад,

وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧

(1) Яъне, меваҳои ҷаннат ба осонӣ ба даст меоянд.

(2) Яъне, чи қадаре, ки нӯшандаҳо мехоҳанд на зиёд ва на кам.Тафсири Саъдӣ 1/ 901

**18.** аз чашмае, ки онро Салсабил[1] мегӯянд.

عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا ١٨

**19.** Ва ҳамеша ҷавononе ба гирдашон барои хидмат давр мезананд, ки чун онҳоро бубинӣ, пиндорӣ, ки аз зебоиашон гӯё марвориди афшондашудаанд.

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا ١٩

**20.** Ва чун онгоҳ ба кадом ҷои ҷаннат бингарӣ, ҳар чӣ бингарӣ, неъмати фаровон ва мулки васеъи бузургаст, ки интиҳо надорад.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠

**21.** Бар тани биҳиштиён ҷомаҳоест дарунаш аз абрешими тунуки сабз ва берунаш аз абрешими ғафс. Ва бо дастбандҳое аз нуқра ороста шудаанд ва бинӯшонад онҳоро Парвардигорашон шароби покро.[2]

عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا طَهُورًا ٢١

**22.** Ва гуфта шавад ба онҳо: Ҳароина, ин подоши амалҳои неки шумост ва кӯшишҳое, ки дар дунё кардед, аз назди Аллоҳ сипосгузорӣ шудааст.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢

**23.** Ҳароина, Мо Қуръонро эй Паёмбар бар ту бо

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣

(1) Нӯшандааш саломат монад ва гуворову пок каст. Тафсири Саъдӣ 1/ 901

(2) Тафсири Саъдӣ 1/ 901

тадриҷ[1] нозил кардем, то ки мардумро ба савобу ваъдаҳо ва ба азобу ҳушдорҳои он панд диҳӣ!

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤

**24.** Пас дар баробари фармони Парвардигорат собир бош ва аз ҳеҷ мушрике, ки дар шаҳватҳо ғӯтта задааст ё кофире, ки дар куфру залолат фурӯ рафтааст, итоъат макун!

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

**25.** Ва бомдоду шомгоҳон номи Парвардигоратро ба забон ёд кун.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلٗا طَوِيلًا ٢٦

**26.** Ва дар бахше аз шаб барояш намоз бигзор ва Ӯро бахши дарозе аз шаб ба покӣ ёд кун.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ٢٧

**27.** Ҳароина, инҳо кофирон ва мушрикон ин дунёи зудгузарро дӯст доранд ва он рӯзи душвор (қиёмат) ро пушти сар мепартоянд. (Яъне, барои охират амал намекунанд).[2]

نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨

**28.** Мо ба қудрати Худ онҳоро (одамиёнро) офаридаем ва аъзову пайвандҳояшонро ба василаи рагу пайванд нерӯманду мустаҳкам гардонидем ва агар хоҳем онҳоро ҳалок карда, ба ҷои

(1) Яъне, сура-сура ва оят-оят

(2) Тафсири Табарӣ 24/ 117

онҳо қавме монандашон биёварем, ки бандаи мутеи Аллоҳ шаванд.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٢٩

**29.** Ҳароина, ин сура пандест барои оламиён. Пас, ҳар кӣ барои худ дар дунёву охират некӯӣ хоҳад, бигирад роҳи имон ва парҳезгориро, он роҳе ки ӯро ба сӯи бахшиш ва розигии Аллоҳ мебарад.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٣٠

**30.** Ва шумо ҷуз он наметавонед бихоҳед, магар ин ки Аллоҳ хоста бошад[1]. Ҳамоно Аллоҳ доност ба аҳволи бандагонаш ва ҳаким аст дар тадбиру коргузориҳояш.

يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١

**31.** Ҳар касро, ки аз бандагонаш бихоҳад, шомили раҳмат ва розигии худ созад[2] ва барои ситамкорон ва таҷовузкунандагони ҳудудҳои Илоҳӣ азоби дардоваре омода кардааст.

---

(1) Яъне, ирода намекунед ҳеҷ кореро, магар ба тақдир ва иродаи Аллоҳ бошад.

(2) Яъне, мӯъминонро

## Сураи Мурсалот (Бодҳо)




### Дар Макка нозил шудааст ва аз 50 оят иборат аст

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба бодҳое, ки аз паи ҳам меоянд — وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١

2. ва савганд ба бодҳои сахти вазандаи ҳалоксозанда — فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢

3. ва савганд ба фариштагоне, ки ба бодҳои бороновар ӯҳдадоранд, ҳар куҷо ки Аллоҳ хоҳад боронро мебаранд — وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣

4. ва савганд ба фариштагоне, ки ҷудокунандаанд ҳақро аз ботил ва ҳалолро аз ҳаром — فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤

5. ва савганд ба фариштагоне, ки ваҳйи Илоҳиро аз назди Аллоҳ ба сӯи паёмбарон мефароранд, — فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥

6. то ҳуҷҷатро барпо намоянд ё мардумро бим намоянд, — عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦

7. ки ҳароина, он чӣ ба шумо аз амри рӯзи қиёмат ваъда дода шавад, воқеъ хоҳад шуд![1] — إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧

8. Пас, он гоҳ ки ситорагон нест ва хомӯш шаванд ва равшании онҳо аз байн равад — فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨

(1) Тафсири Бағавӣ 8\304

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩

**9.** ва он гоҳ ки осмон шикофта шавад

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠

**10.** ва он гоҳ ки кӯҳҳо пора-пора гарданд ва дар фазо барбод раванд ва ҳеҷ асаре аз онҳо боқӣ намонад

وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ١١

**11.** ва он гоҳ ки паёмбаронро вақте муъайян шавад, ки миёни онҳо ва умматонашон доварӣ шавад.

لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ١٢

**12.** Пас гӯянд: барои кадом рӯз ин чизҳо мавқуф гузошта шуд?

لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ١٣

**13.** Онгоҳ гуфта шавад: барои рӯзи фасл, ки дар он миёни мардум мувофиқи аъмолашон доварӣ содир мешавад.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٤

**14.** Ва чӣ донӣ, ки рӯзи фасл ва шиддат ва сахтии он чист?

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٥

**15.** Дар он рӯз вой (ҳалокӣ бод) бар дурӯғшуморандагон![1]

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦

**16.** Оё ба сабаби дурӯғбаровварданашон паёмбаронро умматони пешинаро монанди қавми Нӯҳ, Од ва Самуд ҳалок накардаем?

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٧

**17.** Баъд аз он умматони охиринро (аз куффори Макка ва амсоли онҳо,

(1) Тафсири ибни Касир 8\298

ки ҳазрати Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро дурӯғ мебароранд,) низ аз паи онҳо намебарем[1]?

**18.** Бо гунаҳкорон чунин рафтор мекунем. Ин равиши мо дар мавриди онҳост.[2]

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٨

**19.** Дар он рӯз вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон; касоне, ки ба ягонагии Аллоҳ ва рисолати паёмбарон ва ба рӯзи зинда шудани баъд аз марг ва ҳисоб бовар надоранд!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٩

**20.** Оё эй кофирон, шуморо аз обе ҳақиру ночиз (нутфа) наёфаридаем?

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢٠

**21.** Ва онро дар ҷойгоҳе устувор қарор надодем, ки он бачадони зан аст

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢١

**22.** то замоне муъайян, ки ҳамон замони ҳомиладорӣ аст?

إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢٢

**23.** Мо бар он кор тавоно будаем, пас Мо некӯ тавоно ҳастем![3]

فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٣

**24.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон,

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٤

(1) Яъне, ҳалок намекунем.

(2) Тафсири Табарӣ 24\132

(3) Тафсири Бағавӣ 8\305

ки қудрати Моро дурӯғ мебароранд!

**25.** Оё заминро ҷойгоҳи фарогире насохтем, ки ҳамаи шуморо фаро мегирад,

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٥

**26.** барои зиндагиву маргатон, ки зиндаҳо дар он зиндагӣ мекунанд ва мурдаҳо дар он дафн мешаванд?

أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٦

**27.** Дар он (замин) кӯҳҳои баланд падид овардем, то замин маҳкам гардад ва такон нахӯрад ва ба шумо оби ширин ва гуворо нӯшонидем.(1)

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٧

**28.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон ба ин неъматҳо!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨

**29.** Рӯзи қиёмат барои кофирон гуфта мешавад: Бираведба сӯи азоби дӯзах он чӣ дар дунё дурӯғаш мешумурдед.

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٩

**30.** Биравед ба сӯи сояе аз дуди ҷаҳаннам, ки дорои сешоха аст,

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ٣٠

**31.** ки он на сояи хунук аст ва на дар он рӯз ҳарорати оташро бозмедорад.

لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١

**32.** Ҳароина, ҷаҳаннам шарораҳое меафканад, ки

إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢

(1) Тафсири Саъдӣ 1\904

дар бузургии худ монанди баландии қасри азим аст),

**33.** гӯё, ки он шарораҳо уштуроне сияҳтоби зардранг бошанд.(1)

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣

**34.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки азоби Аллоҳро дурӯғ мебароранд!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤

**35.** Ин қиёмат рӯзест, ки ҳеҷ кас аз дурӯғшуморандагон сухан нагӯянд.

هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥

**36.** Онҳоро рухсат надиҳанд, то узр хоҳанд, зеро барояшон узре нест.(2)

وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦

**37.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки ин рӯзро ва он чӣ дар он аст дурӯғ мебароранд!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧

**38.** Ин рӯз, рӯзи фасл аст, ки дар ин рӯз байни ҳақ ва ботил ҷудо мегардад ва шумо эй кофирони ин уммат ва кофирони пешиниёнатонро гирд меоварем.

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Пас, агар ҳилае доред, ки худро аз азоб халос кунед, ба кор баред.(3)

فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩

(1) Тафсири Табарӣ 24\139

(2) Тафсири Табарӣ 24\142

(3) Тафсири Саъдӣ 1\905

| | |
|---|---|
| **40.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки рӯзи қиёматро дурӯғ мебароранд)! | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ۝٤٠ |
| **41.** Ҳароина, парҳезгорон, ки дар дунё аз азоби Правардигорашон тарсиданд ва фармудаҳояшро ба ҷо оварданд ва аз манъкардҳояш дур истоданд, дар сояҳо ва канори чашмасоронанд, | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ۝٤١ |
| **42.** Ва аз ҳар мевае, ки орзу кунанд, баҳра мебаранд. | وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ۝٤٢ |
| **43.** Барояшон гуфта мешавад: Ба подоши корҳое, ки дар дунё аз амалҳои шоиста мекардаед, бо лаззату гуворо бихӯред ва биёшомед. | كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ۝٤٣ |
| **44.** Ҳароина, Мо некӯкоронро инчунин подош медиҳем! | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ۝٤٤ |
| **45.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки рӯзи ҳисобу ҷазоро ва он чӣ дар он аст аз неъматҳо ва азобҳо дурӯғ мебароранд![1] | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ۝٤٥ |
| **46.** Сипас Аллоҳ кофиронро таҳдид карда гуфтааст: Бихӯреду андак баҳрае баргиред дар дунё, ки | كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ۝٤٦ |

(1) Тафсири Табарӣ 24\143

ҳароина, шумо гунаҳкоронед ба сабабе, ки ба Аллоҳи якто шарик меовардед.[1]

**47.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки рӯзи ҳисобу ҷазоро дурӯғ мебароранд.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧

**48.** Ва чун барои мушрикон гуфта шавад, ки намоз гузоред ва рукӯъ кунед, намоз намегузоранд ва рукӯъ намекунанд, балки такаббур меварзанд.[2]

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨

**49.** Дар он рӯзи қиёмат вой (ҳалокӣ ва азоби сахт бод) бар дурӯғшуморандагон, ки мӯъҷизаҳои Аллоҳро дурӯғ мебароранд!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩

**50.** Агар ба ин Қуръон имон наоваранд, пас, аз Қуръон ба кадом сухан имон меоваранд? Ҳол он ки Қуръон худ мӯъҷиза ва баёнкунандаи ҳама чизҳост ва аҳкому хабарҳояш равшан аст.

فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠

(1) Тафсири Бағавӣ 8\308

(2) Тафсири ибни Касир

## Сураи Набаъ (хабар)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 40 оят иборат аст**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Аз чи чиз кофирони Қурайш ҳамдигарро мепурсанд?

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١

2. Аз он хабари бузурге суол мекунанд,

عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ٢

3. ки дар он ихтилоф доранд ва он Қуръон аст, ки хабар медиҳад аз рӯзи баъс[1], ки кофирони Қурайш ба он имон наёварда буданд.

ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ٣

4. Оре, мушрикон ба зудӣ хоҳанд донист, ки Аллоҳ ба сабаби бовар надоштанашон ба рӯзи қиёмат, эшонро чӣ хоҳад кард?

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٤

5. Боз ҳам, таъкид менамояд: Оре, ба зудӣ хоҳанд донист! Ин таъкид барои рост ва ҳақиқат будани паёмбарии Расули Аллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам далолат менамояд ва он чи ки ӯ, аз Қуръон ва аз рӯзи зинда гардонидани баъд аз миронидан овардааст. (Дар ин оят ваъид ва таҳдиде аст барои аҳли куффор)

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٥

(1) Яъне, зинда гардонидани баъд аз миронидан

**6.** Оё Мо заминрро бистаре насохтем?

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦

**7.** Ва кӯҳҳоро меҳҳое нанамудаем, то замин устувор истад?!

وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧

**8.** Ва шуморо ҷуфт-ҷуфт (марду зан) офаридем.

وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨

**9.** Ва хобатонро мояи оромиш қарор додем, то баданҳоятон роҳат кунад.

وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا ٩

**10.** Ва шабро пӯшишатон қарор додем, ки бо торикиаш шуморо фаро мегирад, чунон ки дар бар дорандаи либосро мепӯшонад.

وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا ١٠

**11.** Ва рӯзро вақти талоши маъош (касб) қарор додем, то барои ободии ҳаёти худ саъю кӯшиш намоед.

وَجَعَلۡنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشٗا ١١

**12.** Ва бар болои саратон ҳафт осмони устувор бино кардем, ки дар он шикофӣ ва нуқсон нест.

وَبَنَيۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعٗا شِدَادٗا ١٢

**13.** Ва хуршедро чароғи равшане офаридем.

وَجَعَلۡنَا سِرَاجٗا وَهَّاجٗا ١٣

**14.** Аз абрҳои боронафшон оби фаровоне нозил кардем,

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡمُعۡصِرَٰتِ مَآءٗ ثَجَّاجٗا ١٤

**15.** то бо василаи он донаву наботот бирӯёнем барои мардумон ва ҳайвонот

لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبّٗا وَنَبَاتٗا ١٥

| | |
|---|---|
| **16.** ва ба василаи он низ бӯстонҳои дарҳампечидаро ато фармоем. | وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ﴿١٦﴾ |
| **17.** Бегумон рӯзи доварӣ (қиёмат,) рӯзест муъайян, барои аввалину охирин | إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتًا ﴿١٧﴾ |
| **18.** Рӯзе, ки дар сур[(1)] дамида шавад ва шумо онгоҳ гурӯҳ-гурӯҳ меоед. (Яъне, ҳамаи уммат бо ҳамроҳи пешвоёнашон меоянд.) | يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجًا ﴿١٨﴾ |
| **19.** Осмон шикофта шавад ва ҳар сурохӣ даре бошад, то фариштагон аз он дарвозаҳо фуруд оянд | وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبًا ﴿١٩﴾ |
| **20.** Ва кӯҳҳо, баъди устувор будан равон сохта шаванд ва чун саробе несту нобуд гарданд. | وَسُيِّرَتِ ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Бегумон ҷаҳаннам камингоҳест, дар интизори кофирон ва барои онҳо омода шудааст | إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادًا ﴿٢١﴾ |
| **22.** ва барои саркашон бозгаштгоҳест. | لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابًا ﴿٢٢﴾ |
| **23.** Замонҳои дароз дар он ҷо абадӣ бошанд. | لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابًا ﴿٢٣﴾ |
| **24.** Дар он ҷо на ҳавои хунукӣ мечашанду на нӯшиданиҳои фораме менӯшанд, | لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٤﴾ |

(1) Дар карнай пуф карда шавад ва ҳама аз қабрҳояшон бархезанд ва барои ҳисоб оянд.

**25.** фақат оби ҷӯшону хуну чирк нӯшанд.

إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ﴿٢٥﴾

**26.** Ин ҷазоест мувофиқи кирдорашон, ки дар ин дунё чунин амал карда буданд.

جَزَآءٗ وِفَاقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Бегумон, ки онон ба рӯзи ҳисоб умед надоштанд ва наметарсиданд

إِنَّهُمۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ﴿٢٧﴾

**28.** Ва оёти Моро ба куллӣ дурӯғ мешумурданд ва ба он чӣ Расули Аллоҳ (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) оварда буд, онро тасдиқ надоштанд

وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ﴿٢٨﴾

**29.** Ва ҳама чизро донистаем ва дар, китобе[1] сабт кардаем.

وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ﴿٢٩﴾

**30.** Пас таъми талхии азобро бичашед, эй кофирон, ки дар ҳаққи шумо ҷуз азобе нахоҳем афзуд.

فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣٠﴾

**31.** Албатта парҳезгоронро комёбии бузургест, онон касонеанд, ки аз Парвардигори хеш метарсанд ва амали шоиста мекунанд ва ба дохил шудани ҷаннат комёб мешаванд

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾

**32.** ва барояшон низ бӯстонҳову дарахтони ангур

حَدَآئِقَ وَأَعۡنَٰبٗا ﴿٣٢﴾

---

(1) Яъне, *Лавҳи Маҳфуз Тафсири Саъдӣ 1\906*

**33.** ва духтарони навҷавоне ҳамсинну сол

وَكَوَاعِبَ أَتۡرَابٗا ٣٣

**34.** ва ҷомҳои пур аз шароб

وَكَأۡسٗا دِهَاقٗا ٣٤

**35.** Ва онҳо дар он ҷо на сухани беҳуда мешунаванд ва на дурӯғ

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا كِذَّٰبٗا ٣٥

**36.** ва ин мукофотест аз сӯи Парвардигорат, подош ва бахшише аз рӯи ҳисоб

جَزَآءٗ مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابٗا ٣٦

**37.** Парвардигори осмонҳову замин ва он чӣ миёни онҳост. Он Аллоҳи Раҳмон, дар дунёву охират, ки аз ҳайбати Ӯ сухан гуфта натавонанд,

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلرَّحۡمَٰنِۖ لَا يَمۡلِكُونَ مِنۡهُ خِطَابٗا ٣٧

**38.** рӯзе, ки Ҷабраил ва фариштагон ба саф меистанд ва касе сухан намегӯяд, магар касе ки Аллоҳи Меҳрубон ба ӯ рухсат диҳад, ва ӯ сухани дуруст гӯяд. Ва ҳеҷ касро шафоъат карда наметавонанд, магар ба иҷозати Аллоҳи Меҳрубон

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ صَفّٗاۖ لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَقَالَ صَوَابٗا ٣٨

**39.** Он рӯз, рӯзи ҳақ аст. Дар омадани он рӯз ҳеҷ шакке нест. Пас ҳар касе бихоҳад, наҷот ёфтанро аз азоб, роҳи бозгаште ба сӯи Парвардигори худ бигирад бо амалҳои солеҳ.

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩

**40.** Мо шуморо аз азоби рӯзи қиёмат, ки наздикаст, бим додем: рӯзе, ки одамӣ ҳар чиро пешопеш фиристодааст, аз амали нек ё бад, мебинад ва кофир аз сахтии ҳисоб мегӯяд: Эй кош, ман хок мебудам ва боз зинда намешудам.

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ﴿٤٠﴾



## Сураи Нозиъот (Фариштагони гирандаи ҷон)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 46 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад ба фариштагоне, ки ҷонҳои кофиронро ба сахтӣ мегиранд

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ١

2. ва савганд ба фариштагоне, ки ҷонҳои мӯъминонро ба осонӣ мегиранд

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ٢

3. ва савганд ба фариштагоне, ки барои расонидани фармони Аллоҳ шинокунон ва шитобон аз осмон фуруд меоянд

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ٣

4. ва савганд, ба фариштагоне, ки бар якдигар сабқат мекунанд дар иҷро намудани амрҳои Парвардигор

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ٤

5. ва савганд[1] ба фариштагоне, ки ҳамаи корҳоро тадбир мекунанд,

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ٥

6. ки он рӯз, ки нахустин нафхаи[2] қиёмат, ки нафхаи миронидан аст, заминро биларзонад

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

---

(1) Ҷоиз нест барои одамӣ қасам хӯрдан ба ғайри Аллоҳ, зеро чунин амал ширк аст.

(2) Дамидан дар сур

**7.** ва нафхаи дуввум аз паси он биёяд, мардум аз нав зинда хоҳанд шуд.

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

**8.** Дар он рӯз дилҳои кофирон аз сахтии тарс дар ларза бошанд,

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ٨

**9.** ва азобу даҳшатҳои рӯзи қиёматро мушоҳида кунанд, бар чашмонашон хорӣ ва фурӯафтодагӣ намоён шавад.

أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ٩

**10.** Мункирони рӯзи аз нав зинда гардонидани баъд аз миронидан мегӯянд: Оё мо ба ҳолати нахустин бозмегардем,

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ١٠

**11.** он гоҳ ки устухонҳое пӯсида будем?

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ١١

**12.** Гӯянд: Ин бозгашти мо бозгаштест зиёновар!

قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ١٢

**13.** Пас танҳо як овози баланд аст.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**14.** ва онгоҳ онон дар замини ҳамвор (саҳрои қиёмат) меоянд.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**15.** Эй Паёмбар, оё қиссаи Мӯсо алайҳис салом ба ту расидааст?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

**16.** Он гоҳ ки Парвардигораш ӯро дар водии муқаддаси Туво[1] садо кард:

إِذۡ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

---

(1) Он водӣ дар кӯҳи Сино воқеъ аст.

| | |
|---|---|
| **17.** Ба сӯи Фиръавн бирав, ки ӯ дар гуноҳ аз ҳад гузаштааст. | ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧ |
| **18.** Бигӯ: Оё туро рағбате ҳаст, ки покиза шавӣ ва ба имон нафси худро ороста кунӣ | فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨ |
| **19.** ва ман туро ба сӯи Парвардигорат роҳ бинамоям ва то ту битарсӣ аз Ӯ? | وَأَهۡدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩ |
| **20.** Пас, Мӯсо ба Фиръавн он мӯъҷизаи бузург; асо ва дастро нишон дод. | فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠ |
| **21.** Ва Фиръавн паёмбари Аллоҳ Мӯсо (алайҳиссалом)ро дурӯғ бароварду нофармонӣ кард. | فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١ |
| **22.** Сипас пушт гардонд аз имон ва бар зидди Мӯсо саъй ва талош мекард. | ثُمَّ أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢ |
| **23.** Пас ҳама аҳли мамлакаташро ҷамъ кард ва нидо дод | فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣ |
| **24.** ва гуфт: Ман Парвардигори бузурги шумо ҳастам! | فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٤ |
| **25.** Пас Парвардигораш ӯро ба азоби охирату дунё гирифтор кард. | فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥ |
| **26.** Бегумон дар ин кирдори Фиръавн ва он азобе, ки бар вай нозил шуд, панди бузургест барои касе, ки аз Аллоҳ метарсад! | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦ |

**27.** Эй одамон, оё офариниши шумо сахттар аст ё офариниши осмоне ки Аллоҳ онро сохтааст?

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ٢٧

**28.** Баландии онро барафрошт ва онро устувор кард,

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨

**29.** шабашро торик кард ба фурӯ рафтани офтоб ва рӯзашро равшан кард ба баромадани офтоб

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩

**30.** ва баъд аз халқи осмон заминро паҳн кард

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠

**31.** ва аз он об берун овард ва чарогоҳҳо падид овард

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ٣١

**32.** ва кӯҳҳоро устувор сохт,

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ٣٢

**33.** барои фоидаи шумо ва чорпоёнатон. Аз нав зинда гардонидани шумо рӯзи қиёмат дар назди Аллоҳ осонтараст аз офариниши ин чизҳо.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ٣٣

**34.** Чун он ҳодисаи бузурги қиёмат даррасад,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ٣٤

**35.** рӯзе, ки одамӣ ҳамаи амалҳои худро аз неку бад ба ёд оварад

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥

**36.** ва дӯзах барои ҳар фарди бино ошкор ва намоён мегардад.

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦

**37.** Пас ҳар кӣ аз ҳад гузашта бошад дар куфру исён

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧

**38.** ва зиндагии инҷаҳонро бар зиндагии охират ихтиёр карда бошад,

وَءَاثَرَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٣٨

**39.** бегумон ҷаҳаннам ҷойгоҳи ӯст.

فَإِنَّ ٱلۡجَحِيمَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٣٩

**40.** Аммо ҳар кас, ки аз истодан дар баробари Парвардигораш тарсида бошад ва нафси худро аз ҳаво ва ҳавас боздошта бошад,

وَأَمَّا مَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفۡسَ عَنِ ٱلۡهَوَىٰ ٤٠

**41.** пас бегумон биҳишт ҷойгоҳи ӯст.

فَإِنَّ ٱلۡجَنَّةَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٤١

**42.** Эй Паёмбар, туро мушрикон тамасхуромезона аз қиёмат мепурсанд, ки чӣ вақт воқеъ шавад.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ٤٢

**43.** Аз воқеъ шудани он туро чӣ хабарест?

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكۡرَىٰهَآ ٤٣

**44.** Балки, огоҳӣ аз замони барпо шавии қиёмат ба Парвардигорат аст.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ٤٤

**45.** Ту танҳо бимдиҳандаи касе ҳастӣ, ки аз қиёмат метарсад.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا ٤٥

**46.** Рӯзе, ки онро бубинанд, аз ҳавли қиёмат пиндоранд дар ин ҷаҳон фақат як шомгоҳ ё чоштгоҳ истодаанд.

كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ٤٦



## Сураи Абаса (Рӯй турш кард)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 42 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Расулуллоҳ (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) рӯйро турш кард ва рӯй баргардонид[1],

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١

2. чун он нобино; Абдулло ибни Мактум ба наздаш омад, дар он вақт Расулуллоҳ (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) ба даъвати бузургони Қурайш машғул буд.

أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ ٢

3. Ва ту эй Паёмбар чӣ донӣ, шояд, ки он марди нобино покиза шавад,

وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣

4. ё панд гирад ва панди ту фоидааш кунад.

أَوۡ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ٤

5. Аммо он ки ӯ тавонгар аст, бо мол ва ба имон эҳтиёҷ надорад,

أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥

6. ту рӯи худ ба ӯ мекунӣ ва ба каломи вай гӯш медиҳӣ

فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦

---

(1) Ин гуна рафтор аз ҷониби Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам барои тарки афзал буд на ин ки корашон аз рӯи гуноҳ буд, зеро паёмбарон маъсуманд, балки ин корашон тобеъи сиришти инсонӣ аст, монанди хашм, ризо, ханда ва гиря. Узри ибни Мактум низ ин буд, ки намедонист Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам ба дигарон машғуланд, ки ба Ислом мушарраф шаванд.

| | |
|---|---|
| **7.** ва агар ҳам пок нагардад, чизе бар зиёни ту нест.[1] | وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧ |
| **8.** Ва аммо он, касе ки шитобон ба назди ту омад | وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ٨ |
| **9.** ва ӯ аз камбудӣ кардан дар роҳи ҳақ аз Аллоҳ метарсад, | وَهُوَ يَخۡشَىٰ ٩ |
| **10.** вале ту аз ӯ рӯй метобӣ, ба дигаре рӯй меорӣ, амри Аллоҳ чунин нест, магар ин ки байни бузургу нотавон, бою камбағал, марду зан баробар бошӣ[2] | فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠ |
| **11.** Оре, ин оятҳои Қуръон пандест, | كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ١١ |
| **12.** пас ҳар кӣ хоҳад, аз он панд гирад. | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ١٢ |
| **13.** Оятҳои Қуръон дар саҳифаҳое гаронқадр аст, | فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ١٣ |
| **14.** саҳифаҳое, ки пок ва дорои манзалати баланд, | مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤ |
| **15.** ба дасти котибони, | بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥ |
| **16.** бузургвору некӯкор[3] сабт шудааст. | كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦ |
| **17.** Лаънат ва азоб бод бар инсони кофир, ки чӣ носипос (ношукр) аст! | قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧ |

(1) Тафсири Бағавӣ 8\336

(2) Тафсири ибни Касир 8\319

(3) Фариштагон

**18.** Аллоҳ ӯро аввалин бор аз чӣ офаридааст?

مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨

**19.** Аз нутфае офаридаст ва онгоҳ ӯро ба андозае сохтааст,

مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩

**20.** сипас роҳашро осон сохт ва барояш роҳи неку бадро баён кард.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠

**21.** Баъд ӯро мемиронад ва вориди гӯраш мегардонад.

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١

**22.** Сипас ҳар вақте ки хоҳад, ӯро барои ҳисобу китоб зинда мегардонад

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢

**23.** Ҳаргиз чунин мабод! Он чиро, ки ба ӯ фармуда буд, анҷом надод.

كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣

**24.** Пас одамӣ ба таъоми худ бингарад, ки чӣ гуна Аллоҳ таъоми ӯро барои нигоҳ доштани ҳаёташ офарид.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤

**25.** Мо боронро ба фаровонӣ фурӯ рехтем,

أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥

**26.** сипас заминро ба некӣ шикофтем,

ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦

**27.** онгоҳ дар он донаҳо рӯёнидем,

فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧

**28.** ва ангуру сабзавот

وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨

**29.** ва зайтуну дарахтони хурмо

وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩

**30.** ва боғҳои пурдарахту анбуҳ

وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠

**31.** ва меваву алафро,

وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١

**32.** то шумову чорпоёнатон баҳра баред.

مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢

**33.** Пас ҳангоме ки он бонги гӯшкаркунанда рӯзи қиёмат, ки гӯшҳоро кар месозад, даррасад,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣

**34.** рӯзе, ки одамӣ аз ҳавли он рӯз аз бародараш бигурезад

يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤

**35.** ва аз модару падараш

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥

**36.** ва аз ҳамсару фарзандонаш.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦

**37.** Ҳар касеро аз онон дар он рӯзи қиёмат коре ҳаст, ки ӯро ба худ машғул медорад.

لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧

**38.** Дар он рӯз чеҳраҳое шод ва дурахшонанд,

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨

**39.** хандонанду шодонанд.

ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩

**40.** Ва чеҳраҳои дӯзахиён дар он рӯз ғуборолуданд,

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠

**41.** торикӣ онҳоро фурӯ мепӯшонад.

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١

**42.** Инҳо кофиронанд, ки ба неъматҳои Аллоҳ куфр

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢

оварданд ва оётҳои Ӯро дурӯғ баровarданд ва бадкоронанд, ки ба маҳорими Аллоҳ ҷуръат карданд.[1]

(1) Тафсири Табарӣ 24\234

## Сураи Таквир




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 29 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Чун офтоб дар ҳам печида шавад ва нураш хира шавад — إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١
2. ва чун ситорагон тира шаванд — وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢
3. ва чун кӯҳҳо аз ҷои худ беҷо бишаванд ва пора-пора шаванд — وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ٣
4. ва чун шутурони ҳомила ба ҳоли худ бесоҳиб гузошта шаванд — وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤
5. ва чун ҷонварони ваҳшӣ ҷамъ оварда шаванд, — وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ ٥
6. ва чун дарёҳо оташ гиранд — وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦
7. ва чун рӯҳҳо бо ҷасадҳо наздик шаванд ва ҷамъ оянд — وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧
8. ва чун аз духтари зинда ба гӯр шуда пурсида шавад, ки — وَإِذَا ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨
9. ба чӣ гуноҳе кушта шудааст — بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩
10. ва чун саҳифаҳои аъмол боз шаванд, — وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠
11. ва чун осмон аз ҷои худ канда шавад — وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١

**12.** ва чун ҷаҳаннам афрӯхта шӯълавар гардад

وَإِذَا ٱلْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٢﴾

**13.** ва чун биҳишт наздик оварда шавад,

وَإِذَا ٱلْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٣﴾

**14.** ҳар кас бидонад, ки чӣ омода кардааст, аз хубӣ ва бадиҳо.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ أَحْضَرَتْ ﴿١٤﴾

**15.** Аллоҳ савганд ёд мекунад ба ситорагони бозгарданда, ки дар рӯз пинҳон мешаванд,

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلْخُنَّسِ ﴿١٥﴾

**16.** ситорагони сайркунандаи ғоибшаванда(1)

ٱلْجَوَارِ ٱلْكُنَّسِ ﴿١٦﴾

**17.** ва савганд ба шаб, чун торик шавад

وَٱلَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ ﴿١٧﴾

**18.** ва савганд ба субҳ, чун бидамад,

وَٱلصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٨﴾

**19.** ки ин Қуръон сухани расули бузургвор Ҷабраил (алайҳиссалом) аст,

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿١٩﴾

**20.** Ӯ нерӯманд аст, дар назди Аллоҳи Арш, дорои мақоми болост,

ذِى قُوَّةٍ عِندَ ذِى ٱلْعَرْشِ مَكِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** он ҷо(2) дар назди Аллоҳ фармонбардоршуда, боваринок аст

مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ﴿٢١﴾

**22.** Ва ҳамсӯҳбати шумо Муҳаммад (саллаллоҳу алайҳи ва саллам) девона нест.

وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٢﴾

(1) Зуҳал, Муштарӣ, Миррих, Зуҳра ва Уторид

(2) Дар малакути осмон

**23.** Ба дурустӣ, ӯ Ҷабраилро ба сурати ҳақиқааш дар уфуқи равшан дидааст.

وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣

**24.** Ва он чиро аз ғайб ба ӯ гӯянд, дареғ намедорад.

وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤

**25.** Ва он (Қуръон) гуфтаи шайтони рондашуда нест, балки сухан ва ваҳйи Илоҳӣ аст.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥

**26.** Пас ба куҷо меравед баъди ин қадар ҳуҷҷатҳои қотеъ?

فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦

**27.** Ин китоб, пандест барои ҷаҳониён,

إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧

**28.** барои ҳар кас аз шумо, ки бихоҳад росткирдор шавад.

لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَسۡتَقِيمَ ٢٨

**29.** Ва шумо ростӣ ва истиқоматро намехоҳед ва бар ин хост қодир ҳам намебошед, магар он чиро, ки Парвардигори ҷаҳониён бихоҳад.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩



# Сураи Инфитор (шикофтан)




**Дар Макка нозил шудааст аз 19 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Он гоҳ, ки осмон шикофта мегардад ва низоми он вайрон мешавад

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١

2. ва он гоҳ ки ситорагон фурӯ мерезанд

وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢

3. ва он гоҳ, ки дарёҳо ба шиддат равон мешаванд

وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ فُجِّرَتۡ ٣

4. ва он гоҳ, ки қабрҳо зер ва рӯ мегарданд,

وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤

5. ҳар кас, ки чӣ чиз пешопеш фиристода ва чӣ чиз бозпас гузоштааст, хоҳад донист.

عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ وَأَخَّرَتۡ ٥

6. Эй одамӣ(1), чӣ чиз туро нисбат ба Парвардигори каримат мағрур сохтааст?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦

7. Он кӣ туро биёфарид ва аъзоят дуруст кард, сипас офариниши туро мӯътадил гардонд.

ٱلَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧

8. Ва ба ҳар шакле, ки хост, туро таркиб кард.

فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨

---

(1) Эй инсони мункир, ба рӯзи аз нав зинда гардонидани баъд аз миронидан

**9.** Ҳаргиз чунин нест, ки мегӯед, балки омадани қиёматро дурӯғ мешуморед.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩

**10.** Ва бегумон бар шумо муҳофизоне (фариштагоне) вобаста шудаанд:

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَـٰفِظِينَ ١٠

**11.** нависандагони гиромиқадранд,

كِرَامًا كَـٰتِبِينَ ١١

**12.** он чиро ки мекунед аз нек ё бад, медонанд.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ١٢

**13.** Албатта некӯкорон, ки ҳуқуқи Аллоҳ ва бандагонро баҷо меоранд, дар неъмат хоҳанд буд

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ١٣

**14.** ва гуноҳкорон, ки дар ҳуқуқи Аллоҳ ва бандагонаш камбудӣ мекунанд, дар ҷаҳаннаманд!

وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ١٤

**15.** Дар рӯзи ҷазо (қиёмат) ба ҷаҳаннам дароянд

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ١٥

**16.** Онон ҳеҷгоҳ аз он дур намешаванд.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ١٦

**17.** Ту чӣ донӣ, ки бузургии рӯзи ҷазо чист?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ١٧

**18.** Боз ҳам ту чӣ донӣ, ки бузургии рӯзи ҷазо чист?

ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ١٨

**19.** Рӯзест, ки касе барои каси дигар ҳеҷ коре нафъ натавонад кард ва дар он рӯз фармон, фармони Аллоҳ бошад.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۖ وَٱلْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ١٩

## Сураи Мутаффифин (Камкунандагон)




**Дар Макка нозил шудааст аз 36 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Вой[1] бар ҳоли камкунандагон,

وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١

2. онон, ки чун аз мардум барои худ харид карданд, паймона меситонанд, (бармекашанд) онро пур мекунанд

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢

3. ва чун барои мардум чизе фурӯхтанд, мепаймоянд ё бармекашанд, аз он кам мекунанд.

وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣

4. Оё инҳо намедонанд, ки зинда мешаванд,

أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ٤

5. дар он рӯзи бузург? Ва мувофиқи аъмолашон ҳисобу китоб карда мешаванд.

لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥

6. Рӯзе, ки мардум дар пешгоҳи Парвардигори ҷаҳониён фурӯтан меистанд.

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

7. Ҳақиқатан бозгашти бадкорон ҷои танг аст.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٖ ٧

8. Ва ту чи медони он тангӣ чист? Ҳамоно он ҷой

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سِجِّينٞ ٨

---

(1) Азоби сахт

зиндонест, ки дар он азоби дардовар аст.

**9.** Ва барояшон китобест навишташуда! На дар он чизе афзуда мешавад ва на кам карда мешавад.

كِتَٰبٌ مَّرۡقُومٌ ۝٩

**10.** Дар он рӯз вой бар ҳоли дурӯғшуморандагон,

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ۝١٠

**11.** онон, ки рӯзи ҷазоро дурӯғ меҳисобанд!

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ۝١١

**12.** Ва он рӯзро ба ҷуз ҳар ситамгари гунаҳкор касе дурӯғ намешуморад.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ۝١٢

**13.** Чун оёти Мо бар ӯ хонда шуд, гуфт: «Афсонаҳои пешиниён аст!» Амр чунин нест, ки мепиндоранд, балки он каломи Аллоҳ аст ва ба тариқи ваҳй ба сӯи паёмбараш фиристода шудааст.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ۝١٣

**14.** Чунин нест, ки мегӯянд, балки корҳое, ки карда буданд аз гуноҳ бар дилҳошон ғолиб шуда занг бастааст.

كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ۝١٤

**15.** Чунин нест, ки мегӯянд, бегумон онон дар он рӯз аз дидори Парвардигорашон[1] маҳрум бошанд.

كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ يَوۡمَئِذٍ لَّمَحۡجُوبُونَ ۝١٥

(1) Дар ин оят далелест, ки мӯъминон Парвардигорашонро мебинанд, модоме ки ғайри мӯъминон аз дидори Ӯ маҳруманд.

**16.** Пас онҳо ба ҷаҳаннам дароянд, ҳарорати гармии онро мечашанд.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا الْجَحِيمِ ﴿١٦﴾

**17.** Сипас ба онҳо гуфта мешавад: «Ин аст он чӣ дурӯғаш мешумурдед!»

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ба дурустӣ, ки номаи амалҳои некӯкорон дар Иллийин[1] қарор дорад.

كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ﴿١٨﴾

**19.** Ва ту эй Расул чӣ медонӣ, ки Иллийин чист?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿١٩﴾

**20.** Китобест навишташуда! На дар он чизе афзуда мешавад ва на кам карда мешавад,

كِتَابٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢٠﴾

**21.** ки фариштагони муқарраби Аллоҳ дар он ҳузур меёбанд.

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Бегумон некон[2] дар неъматанд,

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** бар тахтҳо нишаста ва ба сӯи Парвардигорашон ва ба он чӣ аз неъматҳо барояшон омода карда шудааст, наззора мекунанд.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Хушӣ ва хуррамии неъматро дар чеҳраҳояшон мебинӣ.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٤﴾

**25.** Аз шаробе холис, ки бар сари он мӯҳр ниҳодаанд, нӯшонида мешаванд.

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٥﴾

---

(1) Дар мартабаҳои олӣ дар ҷаннат

(2) Аҳли сидқ ва итоаткорон

**26.** Мӯҳри он аз мушк аст. Ва рағбаткунандагон бояд, ки барои ҳамин неъмати доими рағбат кунанд.

خِتَٰمُهُۥ مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦

**27.** Ва омезиши он шароб аз оби Тасним аст.

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ٢٧

**28.** Тасним чашмаест, ки муақаррабони даргоҳи Аллоҳ аз он менӯшанд ва ба он лаззат мебаранд.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢٨

**29.** Ба дурустӣ, ки гунаҳкорон дар дунё ба мӯъминон механдиданд

إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ٢٩

**30.** Ва чун бар онҳо мегузаштанд, масхараомезона ба чашму абрӯ ишора мекарданд

وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ٣٠

**31.** ва чун ба аҳли хонаи худ бозмегаштанд, шодмон бозмегаштанд.

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ٣١

**32.** Ва чун кофирон асҳоби Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро медиданд, мегуфтанд, ки инҳо гумроҳанд.

وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢

**33.** Ва ҳол он ки ин кофирон ба сари мӯъминон нигоҳбон фиристода нашуда буданд.

وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ٣٣

**34.** Пас рӯзи қиёмат мӯъминон ба кофирон механданд, чунон ки кофирон дар дунё ба онҳо хандида буданд,

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ٣٤

| | |
|---|---|
| **35.** бар тахтҳо такя зада ва ба он чӣ аз каромат ва неъматҳои ҷаннат барояшон дода шудааст, менигаранд. | عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥ |
| **36.** Оё ба кофирон подош ва сазои корҳое, ки мекарданд, дода шудааст? | هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦ |



## Сураи Иншиқоқ (шикофта шудан)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 25 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Чун осмон дар рӯзи қиёмат шикофта шавад

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١

2. ва ба фармони Парвардигораш гӯш диҳад ва ҳақ бувад, ки чунин кунад

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢

3. ва ҳангоме ки замин бозкашида ва паҳн мешавад ва кӯҳҳои он дар ҳам кӯбида шавад

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣

4. ва ҳар чиро ки дар дарун дорад аз хазинаҳо ва мурдаҳо берун партояд ва холӣ гардад

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤

5. ва ба фармони Парвардигораш гӯш диҳад ва ҳақ бувад, ки чунин кунад.

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥

6. Эй инсон, ту дар роҳи Парвардигорат ранҷи фаровон мекашӣ, баъд аз он ба Парвардигори хеш дар рӯзи қиёмат дидор мебинӣ, пас мукофоти амалатро ба фазлу адли Аллоҳ хоҳӣ дид.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦

7. Ҳар кас, ки номаашро ба дасти росташ диҳанд, ӯ мӯъмин аст,

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

8. ба зудӣ аз ӯ ба таври осон ҳисоб кунанд

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨

**9.** ва шодмон дар ҷаннат ба сӯи аҳлаш бозгардад.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩

**10.** Аммо ҳар кас, ки номаи аъмолаш аз пушти сар дода шавад, вай кофир аст,

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠

**11.** ба зудӣ нобудӣ ва ҳалокиро талаб кунад.(1)

فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١١

**12.** Ва ба оташи афрӯхта дарояд.

وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٢

**13.** Зеро ӯ да р дунё назди аҳли худ шодмону мағрур зиста буд.

إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ١٣

**14.** Ва мепиндошт, ки ҳаргиз ба назди Парвардигораш барои ҳисоб, бознахоҳад гашт.

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٤

**15.** Оре, Парвардигораш ба аҳволи ӯ бино буд, аз замоне, ки ӯро биёфарид, то замоне ки ӯро аз нав зинда гардонид.

بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ١٥

**16.** Пас, Аллоҳ мегӯяд: ба сурхии канораи осмони шом савганд(2) мехӯрам

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٦

**17.** ва савганд ба шаб ва ҳар чиро ки фаро бигирад аз чорпоён ва ҳашарот ва ғайраҳо

وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ١٧

**18.** ва савганд ба моҳ, чун пурра шавад нури он,

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٨

---

(1) Яъне, бигӯяд: «Вой бар ман, ки ҳалок шудам».

(2) Ба ҷуз Аллоҳ барои ҳеҷ кас сазовор нест, ки ба махлуқ савганд хӯрад, агар чунин кунад, ба Аллоҳу таъоло шарик овардааст.

**19.** ки эй одамон, ба ҳоле баъд аз ҳоли дигар хоҳед расид.[1]

لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ١٩

**20.** Ононро чи шудааст, ки ба Аллоҳ ва рӯзи қиёмат имон намеоваранд?

فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠

**21.** Ва ҳангоме ки Қуръон бар онҳо хонда шавад, саҷда намекунанд?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَۤ ۩ ٢١

**22.** Балки кофирон ҳақро дурӯғ мешуморанд.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ ٢٢

**23.** Ва Аллоҳ ба он чӣ дар дил доранд, донотар аст.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٣

**24.** Пас эй Расул, ононро ба азоби дардоваре мужда бидеҳ,

فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٤

**25.** магар касоне, ки ба Аллоҳ ва Расули Ӯ имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, подоши ҳамешагӣ доранд.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ٢٥

(1) Яъне, аз нутфа ба хуни баста ва ба пораи гӯшт ва ба дамидани рӯҳ ва ба марг ва ба рӯзи зинда гардонидани баъд аз миронидан ...

## Сураи Буруҷ (Бурҷҳо)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 22 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Аллоҳ қасам мехӯрад ба осмон, ки дорои бурҷҳост

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْبُرُوجِ ﴿١﴾

2. ва қасам ба рӯзи қиёмат, ки ваъда додааст, дар он халқро ҷамъ меоварад

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُودِ ﴿٢﴾

3. ва қасам[1] ба гувоҳ[2] ва он чӣ ки ба он гувоҳӣ[3] дода шудааст,

وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ﴿٣﴾

4. аҳли хандақҳо ҳалок шуданд аз барои он, ки мӯъминонро азоб доданд

قُتِلَ أَصْحَابُ الْأُخْدُودِ ﴿٤﴾

5. ва оташе афрӯхтанд аз ҳезумҳо,

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُودِ ﴿٥﴾

6. он гоҳ ки бар канори он оташ нишаста буданд

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ﴿٦﴾

7. ва онон бар он чӣ ки бо мӯъминон (азоб) мекарданд, шоҳид буданд.

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِالْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ﴿٧﴾

8. Ва аз онҳо интиқом мегирифтанд, азоб мекарданд мӯъминонро, магар барои он ки ба Аллоҳи

وَمَا نَقَمُوا مِنْهُمْ إِلَّا أَنْ يُؤْمِنُوا بِاللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ﴿٨﴾

(1) Ба ҷуз Аллоҳ барои ҳеҷ кас сазовор нест, ки ба махлуқ савганд хӯрад, агар чунин кунад ба Аллоҳу таъоло шарик овардааст.

(2) Рӯзи ҷумъа.

(3) Рӯзи Арафа. Муфасссирон дар маънои ин оят ихтилофи бисёр доранд. Тафсири ибни Касир 8\364

ғолиби лоиқи ситоиш имон оварда буданд,

**9.** он Аллоҳе, ки подшоҳии осмонҳову замин аз они Ӯст ва бар ҳар чизе гувоҳ аст ва чизе бар Ӯ пӯшида нест.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٩﴾

**10.** Албатта онон, ки мардону занони мӯъминро шиканҷа карданд, то ки онҳоро аз дини Аллоҳ боздоранд, сипас тавба накарданд, азоби ҷаҳаннам ва азоби оташ барои онҳост.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟ فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

**11.** Бегумон барои касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, биҳиштҳоест, ки дар он дарёҳо ҷорист ва он комёбии бузургест!

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ﴿١١﴾

**12.** Албатта интиқом гирифтани Парвардигори ту аз душманонаш сахт аст.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ӯст, ки нахуст пайдо мекунад ва пас аз марг зинда месозад.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٣﴾

**14.** Ӯ бахшояндаву дӯстдоранда аст, барои тавбакунандагон.

وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ﴿١٤﴾

**15.** Ӯст соҳиби Арши бузург.

ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ﴿١٥﴾

**16.** Ҳар чиро ирода кунад, ба анҷом мерасонад ва чизе монеъи иродаи Ӯ шуда наметавонад.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٦﴾

| | |
|---|---|
| **17.** Эй Расул, оё хабари лашкарҳо ба ту расидааст? | هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡجُنُودِ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Лашкарҳои Фиръавну қавми Самуд, ки онҳо паёмбарони хешро дурӯғ бароварданд ва ба азоби Аллоҳ гирифтор шуданд. | فِرۡعَوۡنَ وَثَمُودَ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Оре, онон, ки роҳи куфр пеш гирифтаанд, оятҳои Аллоҳро тасдиқ накарданд; | بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي تَكۡذِيبٖ ﴿١٩﴾ |
| **20.** ва Аллоҳ аз ҳама сӯ бо илму қудрати худ бар онҳо иҳота дорад. | وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطُۢ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Балки, ин Қуръони бузургвор ва олиқадр аст. | بَلۡ هُوَ قُرۡءَانٞ مَّجِيدٞ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Дар Лавҳи Маҳфуз ҷой дорад! Ҳеҷ гоҳ табдилу таҳриф нахоҳад шуд. | فِي لَوۡحٖ مَّحۡفُوظِۭ ﴿٢٢﴾ |



## Сураи Торикъ (он чӣ дар шаб ояд)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 17 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад ба осмон ва ситорае, ки шабонагоҳ пайдо мешавад.

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ﴿١﴾

2. Ва ту чӣ донӣ, ки ситорае, ки дар шаб пайдо мешавад, чи ҳаст?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ﴿٢﴾

3. Ситораи дурахшоне ҳаст, ки торикии шабро мешикофад.

ٱلنَّجْمُ ٱلثَّاقِبُ ﴿٣﴾

4. Касе вуҷуд надорад, магар ки бар ӯ фариштае вакил карда шудааст барои навиштани амалҳои ӯ.

إِن كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ﴿٤﴾

5. Пас одамӣ, ки рӯзи аз нав зинда гардониданй баъд аз мирониданро инкор мекунад, бингарад, ки аз чӣ чиз офарида шудааст?

فَلْيَنظُرِ ٱلْإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ﴿٥﴾

6. Аз оби мании ҷаҳандаи ночиз офарида шудааст,

خُلِقَ مِن مَّآءٍ دَافِقٍ ﴿٦﴾

7. ки аз миёни устухони пушти мард ва устухони синаи зан берун меояд.

يَخْرُجُ مِنۢ بَيْنِ ٱلصُّلْبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ﴿٧﴾

8. Бегумон, Аллоҳ ба бозофаринишни ӯ тавоност,

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجْعِهِۦ لَقَادِرٌ ﴿٨﴾

9. рӯзе, ки розҳои ниҳон ошкор мешаванд. Ва амали солеҳ аз

يَوْمَ تُبْلَى ٱلسَّرَآئِرُ ﴿٩﴾

амали фосид ҷудо мегардад.

**10.** Онгоҳ ӯро тавоноӣ ва ёваре набошад.

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

**11.** Савганд ба осмони бозборанда!

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

**12.** Савганд ба замине, ки дар он шикофиҳо ҳаст аз онҳо гиёҳҳо мерӯянд.

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

**13.** Бегумон, Қуръон сухани равшан ва ҷудокунандаи ҳақ аз ботил аст.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣

**14.** Ва он ҳазл нест![1]

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤

**15.** Бегумон, ононе ки паёмбар саллалллоҳу алайҳи ва салламро бовар намекунанд ҳилае меандешанд, то Қуръон ва расулро дурӯғ бароранд ва ботили худро таъйид намоянд.[2]

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥

**16.** Ва Ман низ чорае меандешам, то ҳақро нусрат диҳам, агарчӣ кофиронро нописанд ояд.

وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦

**17.** Пас кофиронро мӯҳлат деҳ, андак мӯҳлаташон деҳ! Ва дар фуруд омадани азоб ба онҳо шитоб макун!

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

(1) Ба ҷуз Аллоҳ барои махлуқ сазовор нест ба ғайри Аллоҳ қасам ёд кунад, зеро, ки ин амали ширк аст.

(2) Тафсири Саъдӣ 1\920

## Сураи Аъло (бартар)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 19 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Номи Парвардигори бузурги худро ба покӣ ёд кун, чунон ки лоиқи бузургии Ӯст,

سَبِّحِ ٱسْمَ رَبِّكَ ٱلْأَعْلَى ١

2. он Зоте, ки офарид махлуқотро ва устувор дошт.

ٱلَّذِى خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢

3. Ва он Зоте, ки андоза муъайян кард. Сипас ҳама халқро ба он чӣ муносиб мешаванд, роҳ намуд.

وَٱلَّذِى قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣

4. Ва он Зоте, ки чарогоҳҳоро рӯёнид,

وَٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلْمَرْعَىٰ ٤

5. сипас хушку сиёҳ гардонид.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحْوَىٰ ٥

6. Мо Қуръонро барои ту эй Расул хоҳем хонд ва ту дигар онро фаромӯш нахоҳӣ кард,

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦

7. ғайри он чи Аллоҳ бихоҳад, ҳамоно Ӯ ошкору пинҳонро медонад.

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ٧

8. Ва дар кори ту ва дар ҳамаи умури динӣ ва дунявие, ки ба ту рӯ менамояд, осонӣ падид меоварем.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرَىٰ ٨

**9.** Эй Расул, агар ба қавмат панд доданат фоида кунад, панд деҳ. Худро азоб мадеҳ дар панд додани шахсе, ки саркашӣ мекунад.

فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩

**10.** Ҳар касе, ки аз Аллоҳ метарсад, ба зудӣ панд хоҳад пазируфт.

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠

**11.** Ва бадбахттарин фард аз он панд дурӣ хоҳад гузид.

وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١

**12.** Ҳамон кас, ки дар оташи бузурги ҷаҳаннам дарафтад.

ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢

**13.** Онгоҳ дар он ҷо на бимирад, ки роҳат ёбад ва на зинда мешавад, ки фоида бинад.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣

**14.** Ба дурустӣ, касе ки худро покиза дошт, наҷот ёфт.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤

**15.** Ва растагор шуд, ҳар кӣ номи Парвардигори худро бар забон овард ва барои ризогии Ӯ намоз гузорид.

وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥

**16.** Балки, шумо эй мардум, зиндагии ин ҷаҳонро аз неъматҳои охират афзал мешуморед?

بَلۡ تُؤۡثِرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ١٦

**17.** Ҳол он ки охират беҳтару пояндатар аст.

وَٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ١٧

**18.** Бегумон, ин суханҳо дар китобҳои пешина низ ҳаст,

إِنَّ هَٰذَا لَفِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٨

**19.** китобҳои Иброҳим ва Мӯсо алайҳимассалом!

صُحُفِ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ١٩

## Сураи Ғошия (Пӯшида)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 26 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй Расул, оё хабари қиёмат, ки бо сахтиҳояш одамонро фаро мегирад ба ту расидааст?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ١

2. Чеҳраҳои кофирон дар он рӯз ба азоб хор хоҳанд буд

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢

3. талошкардаву ранҷдида,

عَامِلَةٞ نَّاصِبَةٞ ٣

4. оташи сӯзон ба он мерасад,

تَصۡلَىٰ نَارًا حَامِيَةٗ ٤

5. аз чашмаи бисёр гарм нӯшонда мешаванд,

تُسۡقَىٰ مِنۡ عَيۡنٍ ءَانِيَةٖ ٥

6. онон хӯрокеро ҷуз хори талх надоранд,

لَّيۡسَ لَهُمۡ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٖ ٦

7. ки на фарбеҳ мекунад ва на гуруснагиро аз байн мебарад.

لَّا يُسۡمِنُ وَلَا يُغۡنِي مِن جُوعٖ ٧

8. Чеҳраҳои мӯъминон дар он рӯз хуррам ва тоза хоҳанд буд.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاعِمَةٞ ٨

9. Ва аз кӯшиши худ ва амале, ки дар дунё кардаанд, дар охират розӣ хоҳанд буд,

لِّسَعۡيِهَا رَاضِيَةٞ ٩

10. дар биҳиште олимақом,

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠

| | |
|---|---|
| **11.** ки дар он ҷо ҳеҷ сухани беҳуда нашунавӣ | لَّا تَسۡمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١ |
| **12.** ва дар он чашмасорҳо равон бошанд | فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ١٢ |
| **13.** ва дар он ҷо тахтҳои баланд ва олӣ аст | فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ١٣ |
| **14.** ва кӯзаҳое ниҳода барои нӯшандагон | وَأَكۡوَابٞ مَّوۡضُوعَةٞ ١٤ |
| **15.** ва болиштҳое дар канори ҳам чида | وَنَمَارِقُ مَصۡفُوفَةٞ ١٥ |
| **16.** ва фаршҳои нафиси паҳнкарда. | وَزَرَابِيُّ مَبۡثُوثَةٌ ١٦ |
| **17.** Оё кофирон ба шутур наменигаранд, ки чӣ гуна офарида шудааст? | أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلۡإِبِلِ كَيۡفَ خُلِقَتۡ ١٧ |
| **18.** Ва ба осмон, нигоҳ намекунанд, ки чӣ гуна бардошта шудааст? | وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ١٨ |
| **19.** Ва ба кӯҳҳо, наменигаранд, ки чӣ гуна барқарор гардидаанд? | وَإِلَى ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ١٩ |
| **20.** Ва ба замин, наменигаранд, ки чӣ гуна густурда шудааст? | وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ٢٠ |
| **21.** Пас панд деҳ эй Расул, ки ту панддиҳандае ҳастӣ. Ва ғамгин мабош аз он касоне, ки ҳақро қабул надоранд! | فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ٢١ |
| **22.** Ту бар онон фармонраво нестӣ, то ононро ба имон овардан маҷбур кунӣ. | لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ٢٢ |

| | |
|---|---|
| **23.** Магар, он кас кӣ рӯй гардонд аз панду насиҳат ва кофир шуд ва бар куфраш давомат кард. | إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ |
| **24.** Аллоҳ бо бузургтарин азоб ӯро азоб мекунад. | فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ |
| **25.** Албатта бозгашташон баъди марг ба сӯи Мост. | إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ |
| **26.** Онгоҳ ҳисоби онон бар ӯҳдаи Мо аст. | ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾ |



## Сураи Фаҷр (Сапедаи субҳ)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 30 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд мехӯрад ба вақти субҳ — وَٱلۡفَجۡرِ ١
2. ва савганд ба шабҳои даҳгона, даҳ шаби Зулҳиҷҷа, шабҳои пурфайз — وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢
3. ва савганд ба ҷуфту тоқ, аз ҳама ашё — وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣
4. ва савганд ба шаб, чун бигзарад. — وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤
5. Оё хирадмандонро ин савгандҳо басанда нест? — هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥
6. Эй Расул, оё надидӣ, ки Парвардигори ту бо қавми Од чӣ кард? — أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦
7. Қавми Ирам, ки соҳиби қоматҳои баланд ва сутунмонанд буданд? — إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧
8. Ки монанди он дар қувват ва бузургии ҷасад дар ҳеҷ шаҳре офарида нашудааст. — ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨
9. Ва чӣ гуна кард бо қавми Самуд[1], ки дар он водӣ тахтасангҳои бузургро тарошида ва аз он барои худ хонаҳо гирифта буданд? — وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩

(1) Дар сарзамини Ҳиҷр, миёни Шом ва Ҳиҷоз сукунат доштанд.

**10.** Ва чӣ гуна кард бо Фиръавн, подшоҳи Миср соҳиби лашкари азим, ки мулкашро устувор ва амрашро қавӣ доштанд?

وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠

**11.** Ҳамон касоне, ки дар шаҳрҳо аз ҳад таҷовуз карданд

ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١

**12.** ва дар онҳо бисёр фасод карданд,

فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢

**13.** пас Парвардигори ту тозиёнаи азобро сахт бар сарашон фуруд овард.

فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣

**14.** Эй Расул, ҳамоно Парвардигорат дар камингоҳ аст. Касоне, ки Ӯро нофармонӣ карданд, андаке мӯҳлат медиҳад ва баъд аз он онҳоро ба азоби сахт гирифтор мекунад.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤

**15.** Аммо одамиро, чун Парвардигораш биёзмояд ва гиромиаш дорад ва неъматаш диҳад, мегӯяд: «Парвардигори ман маро гиромӣ дошт».

فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ ١٥

**16.** Ва чун биёзмоядаш ва ризқашро бар ӯ танг гирад, мегӯяд: «Парвардигори ман маро хор доштааст».

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦

**17.** На! Чунин нест, балки гиромӣ доштан бо тоъати Аллоҳ аст ва хорӣ доштан ба нофармонбардории

كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧

Ӯст, шумо ятимро гиромӣ намедоред.

**18.** ва ҳамдигарро ба таъом додани мискин тарғиб намекунед

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨

**19.** ва моли меросро ҳарисона мехӯред

وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩

**20.** ва молро бисёр дӯст доред.

وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠

**21.** На! Ҳаргиз чунин нест, ки мегӯед, чун замин шикаста шавад ва пора-пора гардад

كَلَّآۖ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا دَكّٗا ٢١

**22.** ва Парвардигори ту барои ҳисобу китоби халқаш ояд ва фариштагон саф - саф ҳозир шаванд.

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلۡمَلَكُ صَفّٗا صَفّٗا ٢٢

**23.** Ва дар он рӯз ҷаҳаннамро ҳозир оранд, кофир панд гирад ва тавба кунад. Ва чӣ ҷои панд гирифтан бошад?

وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣

**24.** Мегӯяд: «Эй кош, ки барои ҳаёти ҷовидонаи худ пешопеш некиҳое мефиристодам». Ва чӣ ҷои пушаймонӣ аст, ки дар дунё пушаймон нашуд ва тавба накард?

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤

**25.** Пас дар он рӯзи душвор касе чун азоби Ӯ азоб накунад

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥

**26.** ва ҳеҷ кас монанди занҷири Ӯ ба занҷир накашад.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦

| | |
|---|---|
| **27.** Гуфта шавад: Эй рӯҳи оромишёфта, ба зикри Аллоҳ | يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾ |
| **28.** хушнуду писандида ба сӯи Парвардигорат бозгард | ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ﴿٢٨﴾ |
| **29.** ва дар зумраи бандагони солеҳи Ман дохил шав! | فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ﴿٢٩﴾ |
| **30.** ва ба ҳамроҳашон ба биҳишти Ман дарой! | وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ﴿٣٠﴾ |



## Сураи Балад (Шаҳр)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 20 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба ин шаҳр ва он Макка аст.

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١

2. Ва шаҳре, ки ту сокини он ҳастӣ

وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢

3. Ва савганд ба падар ва фарзанде, ки ба вуҷуд овард, (яъне, ба падари башарият, Одам алайҳиссалом ва фарзандони ӯ).

وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣

4. Ҳамоно, ки одамиро дар ранҷу меҳнат биёфаридаем.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤

5. Оё мепиндорад, бо он чӣ аз мол ҷамъ намуд, ки касе бар ӯ тавоно нагардад?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥

6. Фахр карда мегӯяд: «Моли фаровонеро харҷ кардам!»

يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦

7. Оё мепиндорад, ки касе ӯро надидааст?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧

8. Оё барои ӯ ду чашм наёфаридаем?

أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨

9. Ва забону ду лабро наёфаридаем?

وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩

**10.** Ва оё барои вай роҳи неку бадро баён накардаем?

وَهَدَيْنَٰهُ ٱلنَّجْدَيْنِ ١٠

**11.** Пас ин шахси худсито ҳоло ба гузаргоҳи душвор дарнаёмадааст?

فَلَا ٱقْتَحَمَ ٱلْعَقَبَةَ ١١

**12.** Ва ту чӣ донӣ, ки гузаргоҳи сахт чист ва ба гузаштани он чӣ мадад мерасонад?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْعَقَبَةُ ١٢

**13.** Озод кардани ғуломи мӯъмин аст,

فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣

**14.** ё таъом додан дар рӯзи гуруснагӣ,

أَوْ إِطْعَٰمٌ فِى يَوْمٍ ذِى مَسْغَبَةٍ ١٤

**15.** ба ятиме, ки хешованд бошад, ки ҳам садақа мешавад ва силаи раҳм ба ҷо меояд,

يَتِيمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ١٥

**16.** ё ба мискини хокнишине, (яъне, бенавое, ки ҳеҷ чиз надорад).

أَوْ مِسْكِينًا ذَا مَتْرَبَةٍ ١٦

**17.** Баъд, аз он бошад, аз гурӯҳи онҳое, ки имон овардаанд ба Аллоҳу Паёмбар ва васият карданд якдигарро ба сабр намудан бар тоъати Аллоҳ ва сабр аз нофармониҳои Ӯ ва тавсия намуданд якдигарро ба шафқату меҳрубонӣ ба бандагони Аллоҳ.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلْمَرْحَمَةِ ١٧

**18.** Онон, ки чунин афъолро иҷро намуданд, инҳо аҳли саъодатанд.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ١٨

19. Ва касоне, ки ба оёти Мо кофир шуданд, инҳо бадбахтонанд.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩

20. Насиби онҳост оташе, ки аз ҳар сӯ сараш пӯшидааст.

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠



## Сураи Шамс (офтоб)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 15 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба офтоб ва равшаниаш ба ҳангоми чошт
2. ва савганд, ба моҳ чун аз паи он барояд
3. ва савганд, ба рӯз, чун дунёро равшан кунад
4. ва савганд, ба шаб, чун рӯзро бипӯшад
5. ва савганд, ба осмон ва ба он ки онро бино кард
6. ва савганд, ба замин ва ба он ки онро паҳн кард
7. ва савганд, ба нафси одамӣ ва ба он ки некӯяш биёфарид,
8. сипас шинохти бадиҳову парҳезгориҳояшро[1] ба ӯ илҳом кард.
9. Ҳамоно касе, ки нафсашро пок дошт, наҷот ёфт.
10. Ҳамоно касе, ки нафсашро палид сохт ва онро дар маъсият одат дод, ҳалок шуд.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ٣

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

(1) Роҳи баду некро

**11.** Қавми Самуд паёмбарашонро аз рӯи саркашии худ, дурӯғ баровroutед.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١

**12.** Он гоҳ, ки бадбахттаринашон бархост ва рафт аз барои куштани шутур.

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

**13.** Паёмбари Аллоҳ Солеҳ алайҳиссалом ба онҳо гуфт, ки ба шутур коре надошта бошед, ҳамоно ин муъҷизаи Аллоҳ аст ва ӯро аз навбати обаш боз надоред.

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

**14.** Ӯро дурӯғ бароварданд ва шутурро куштанд. Пас Парвардигорашон ба сабаби гуноҳашон бар сарашон азоб овард ва бо хок баробар сохт.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

**15.** Ва Ӯ таъоло баъд аз фуруд овардани азоб аз оқибати кори онҳо наметарсад.

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥



## Сураи Лайл (Шаб)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 21 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллоҳ савганд ёд мекунад, ба шаб, ҳангоме ки торикии он ҳама ҷоро мепӯшад

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١

**2.** ва савганд, ба рӯз, он гоҳ, ки равшан шавад

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢

**3.** ва савганд, ба он ки нару модаро биёфарид,

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣

**4.** бегумон кӯшишу амалҳои шумо гуногун аст[1].

إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤

**5.** Аммо касе, ки аз молаш бахшид ва парҳезгорӣ кард

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥

**6.** ва оини некро (калимаи тайибаро) тасдиқ кард,

وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦

**7.** пас ба зудӣ роҳи расидан ба осоишро барояш осон мегардонем[2].

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧

**8.** Аммо он касе, ки бахиливу беэҳтиёҷӣ кард

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨

**9.** ва ба калимаи тайиба имон наёвард,

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩

**10.** пас ба зудӣ роҳашро ба сӯи бадӣ ва душворӣ осон

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠

(1) Яъне бархе аз шумо барои дунё амал мекунад ва бархе барои охират.

(2) Яъне, роҳи хайр ва амал ба тоъати хеш тавфиқ медиҳем.

мегардонем, (яъне, барои дӯзах омода месозем.)

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

**11.** Ва чун ҳалок гардад ва дар ҷаҳаннам фурӯ афтад, дороияш ба ҳолаш фоида набахшад.

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢

**12.** Ва бегумон нишон додани роҳ ба сӯи Аллоҳ ва ҷаннати Ӯ бар дӯши мост.

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣

**13.** Ва аз они Мост ҳама мулки он ҷаҳону ин чаҳон.

فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤

**14.** Пас шуморо эй одамон аз оташе, ки забона мезанад, бим додем,

لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥

**15.** Ба он дохил намешавад ва намесӯзад, магар бадбахттарин инсон.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦

**16.** Ҳамон ки Паёмбари Аллоҳ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро дурӯғ баровард ва аз имон овардан рӯй гардонид.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٧

**17.** Ва парҳезгортарин мардум аз он оташе, ки шӯъла мезанад дур дошта хоҳад шуд,

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨

**18.** касе, ки моли худро медиҳад, то хештанро покиза бидорад.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ١٩

**19.** Ва ҳеҷ касро назди ӯ ҳаққи неъмате нест, то бихоҳад

ба ин васила ба ӯ ҷазо дода шавад[1].

**20.** Ғайри ҷӯстани хушнудии Парвардигори баландмартабаи худ.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٠﴾

**21.** Ва ба зудӣ дар ҷаннат хушнуд хоҳад шуд.

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢١﴾

---

(1) Яъне, хайре, ки ӯ мекунад ва хайре, ки дигарон мекунанд, баробар нест, зеро ӯ дар ивази неъмат ба ҷуз ризоияти Парвардигор чизе намехоҳад.

## Сураи Зуҳо (Оғози рӯз)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 11 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба вақти чошт.[1]

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾

2. Ва савганд,[2] ба шаб, чун бипӯшад бо торикии худ атрофро,

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

3. Эй Муҳаммад, ки Парвардигорат туро тарк накардааст ба сабаби таъхири ваҳй ва бад ҳам надидааст.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

4. Албатта охират барои ту беҳтар аз дунёст.

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٤﴾

5. Ба зудӣ Парвардигорат туро эй Муҳаммад аз неъматҳои гуногун ато хоҳад дод, то хушнуд шавӣ.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ ﴿٥﴾

6. Оё туро қабл аз ин ятим наёфт ва ҷоят дод?

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٦﴾

7. Ва туро роҳгумкарда ёфт, ки намедонистӣ чӣ аст китоб ва чӣ аст имон, пас таълим дод туро он чиро, ки намедонистӣ ва ба

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

---

(1) Мурод аз чошт тамоми рӯз аст.

(2) Аллоҳ ба он чӣ хоҳад аз махлуқоти худ қасам ёд мекунад, аммо барои махлуқ ҷоиз нест, ба ғайри номи Аллоҳ қасам хӯрад, зеро ин амали ширк аст.

| | |
|---|---|
| некӯтарин амалҳо ҳидоятат кард? | |
| **8.** Ва туро фақир ва бечиз ёфт ва ба қаноъат ва сабр сарватманд ва дороят гардонд? | وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغۡنَىٰ ٨ |
| **9.** Пас ятимро маёзор | فَأَمَّا ٱلۡيَتِيمَ فَلَا تَقۡهَرۡ ٩ |
| **10.** ва гадоро марон, балки таъом деҳ ва ҳоҷаташро баробар гардон | وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنۡهَرۡ ١٠ |
| **11.** ва аз неъмати Парвардигорат, ки ба ту арзонӣ кардааст, сухан бигӯй. | وَأَمَّا بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثۡ ١١ |



## Сураи Инширох (Кушодан)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 8 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*




| | |
|---|---|
| **1.** Эй Паёмбар, оё синаатро барои ту барои муқаррароти динӣ ва даъват ба сӯи Аллоҳ ва ҷамиъи хубиҳо накушодем? | أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١ |
| **2.** Ва бори гаронатро аз пуштат барнадоштем? | وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢ |
| **3.** Ҳамон боре, ки пушти туро вазнин кардааст. | ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣ |
| **4.** Ва ному овозаатро дар дунёву охират бароят баланд гардонидем. | وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤ |
| **5.** Пас бегумон дар канори душворӣ осонӣ аст! | فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥ |
| **6.** Албатта дар канори душворӣ осонист. Азияти душманонат туро аз нашри рисолат бознадоранд. | إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرٗا ٦ |
| **7.** Чун аз кору бори дунё фориғ шавӣ, ба ибодат кӯш | فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧ |
| **8.** ва ба сӯи Парвардигорат рӯй ор! | وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨ |



## Сураи Тин (анҷир)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 8 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба анҷиру зайтун

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١

**2.** ва савганд ба кӯҳи Тури Сино, ки дар он ҷо Аллоҳ бевосита бо Мӯсо алайҳиссалом сухан гуфт.

وَطُورِ سِينِينَ ٢

**3.** Савганд ба ин шаҳри эмин аз ҳамаи хавф, ки Макка аст,

وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣

**4.** ки мо одамиро ба таҳқиқ дар некӯтарин сурате биёфаридем.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤

**5.** Он гоҳ ӯро ба сӯи дӯзах гардонидем, агар аз итоъати Парвардигораш ва аз пайравии расули Аллоҳ рӯй гардонад,

ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ ٥

**6.** магар онон, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста кардаанд, пас барои онон подоши бепоён аст.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦

**7.** Эй инсон, пас чист, ки баъд аз ин ҳама панду насиҳат туро ба дурӯғ шуморидани қиёмат вомедорад?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِٱلدِّينِ ٧

**8.** Оё Аллоҳ ҳукмкунандатарини ҳокимон намебошад дар ҳама чизе, ки офаридаст? Бале албатта мебошад!

أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَحۡكَمِ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨

## Сураи Алақ (Хунлахта)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 19 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бихон, эй Паёмбар ба номи Парвардигорат, Он ки ҳама ҷаҳонро офаридааст,

ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِي خَلَقَ ١

2. одамиро аз пораи хуни баста офаридааст.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ٢

3. Бихон! Ва Парвардигори ту арҷмандтарин аст.

ٱقۡرَأۡ وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ٣

4. Аллоҳе, ки ба воситаи қалам халқашро таълим дод,

ٱلَّذِي عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ٤

5. ба одамӣ он чиро, ки намедонист, биёмӯхт. Ва аз торикиҳои ҷаҳл ба нури илм баровард.

عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ ٥

6. Ҳаққо, ки одамӣ аз ҳад мегузарад,

كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ٦

7. ҳар гоҳ ки хештанро тавонгар бинад.

أَن رَّءَاهُ ٱسۡتَغۡنَىٰٓ ٧

8. Ҳароина, бидонад ҳар як саркаш, ки бозгашт ба сӯи Парвардигори туст. Пас ҳар як инсонро мувофиқи амалаш подошу ҷазо хоҳад дод.

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجۡعَىٰٓ ٨

9. Эй Паёмбар, оё дидӣ он касро, ки манъ мекунад[1],

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يَنۡهَىٰ ٩

(1) Мурод аз касе ки манъ мекунад, номи ӯ Абӯҷаҳл аст

**10.** бандаеро (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва салламро), ки чун ба намоз истад?

عَبۡدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠

**11.** Оё дидӣ эй манъкунанда, агар он мард (яъне Муҳаммад) бар роҳи ҳидоят мебуд, пас чи гуна ӯро бозмедошт?

أَرَءَيۡتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلۡهُدَىٰٓ ١١

**12.** Ё ин ки ба тақво ва парҳезгорӣ фармон медод?

أَوۡ أَمَرَ بِٱلتَّقۡوَىٰٓ ١٢

**13.** Оё дидӣ эй Муҳаммад, манъкунанда агар дурӯғ барорад ҳақро ва аз фармон рӯйгардонад. Оё аз азоби Аллоҳ наметарсад?

أَرَءَيۡتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣

**14.** Оё магар надонистааст, ки ҳар чиро ки мекунад, Аллоҳ мебинад? Амр чунин нест, чунонки Абӯҷаҳл мепиндорад.

أَلَمۡ يَعۡلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤

**15.** На, агар бознаистад аз бадбахтиаш  пешонаашро хоҳем кашид.

كَلَّا لَئِن لَّمۡ يَنتَهِ لَنَسۡفَعَۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥

**16.** Пешонаи дурӯғгӯи гунаҳгорро.

نَاصِيَةٖ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٖ ١٦

**17.** Пас ёрони худро даъват кунад.

فَلۡيَدۡعُ نَادِيَهُۥ ١٧

**18.** Мо низ фариштагони маъмури дӯзахро садо мезанем!

سَنَدۡعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨

**19.** Фармони ӯро қабул макун, ки ҳаргиз ба ту бадӣ натавонад расонд ва саҷда куну ба Аллоҳ наздик шав![1]

كَلَّا لَا تُطِعۡهُ وَٱسۡجُدۡۤ وَٱقۡتَرِب ۩ ١٩

(1) Баъди хондани ин оят саҷда кардан лозим аст .

## Сураи Қадр (Тақдир)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 5 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бегумон, Мо Қуръонро дар Шаби Қадр нозил кардем! ва он яке аз шабҳои моҳи шарифи рамазон аст

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةِ ٱلْقَدْرِ ﴿١﴾

2. Ва ту чӣ медонӣ, ки Шаби Қадр чист?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ ﴿٢﴾

3. Фазли Шаби Қадр беҳтар аз ҳазор моҳ аст.

لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٣﴾

4. Дар он шаб фариштагону рӯҳ (Ҷабраил алайҳиссалом) ба иҷозати Парвардигорашон барои анҷом додани ҳар гуна кор мефароянд.

تَنَزَّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْرٍ ﴿٤﴾

5. Он шаб, шаби саломат ва раҳмат аст то дами субҳ!

سَلَٰمٌ هِىَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ ٱلْفَجْرِ ﴿٥﴾



# Сураи Баййинаҳ (Бурҳони равшан)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 8 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Кофирони аҳли китоб (аз яҳуду насоро) ва мушрикон даст барнадоранд аз куфри худ, то барояшон хуҷҷати равшане[1] биёяд.

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

2. Фиристодае аст (Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам) аз ҷониби Аллоҳ, ки сахифаҳои поки Қуръонро мехонад,

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢

3. дар онҳо навиштаҳоест росту дуруст, аз ахбор ва амрҳои одилона, ки ба роҳи ҳақ ҳидоят менамояд.

فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣

4. Ва аҳли китоб пароканда нашуданд, магар баъд аз он ки барояшон бурҳоне равшан омад. Ва он бурҳон Паёмбари Аллоҳ Муҳаммад саллаллоҳу алайҳи ва саллам буд, ки дар Тавроту Инҷил барояшон ваъда дода шуда буд. Ҳама дар паёмбарии ӯ иттифоқ буданд. Пас он ҳангом, ки ба паёмбарӣ мабъус гардид, инкор

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤

(1) Яъне, он аломате, ки дар китобҳои пешина ваъда дода шуда буданд.

карданд ва пароканда шуданд.

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلۡقَيِّمَةِ ٥

**5.** Ва ононро фақат ин фармон доданд, ки Аллоҳро мухлисона бипарастанд, дар ҳоле ки дар дини Ӯ бо ихлос бошанд. Ва намоз гузоранду закот диҳанд. Ин аст дини дурусту рост!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦

**6.** Ҳамоно аз аҳли китоб онҳое, ки кофир шуданд ва мушрикон, дар оташи ҷаҳаннаманд ва дар он ҳамеша хоҳанд буд. Инҳо бадтарини офаридагонанд.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

**7.** Албатта касоне, ки имон овардаанд ва корҳои шоиста мекунанд, беҳтарини офаридагонанд.

جَزَآؤُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ٨

**8.** Подошашон дар назди Парвардигорашон бустонҳоест ҷовидон, ки зери он ҷӯйҳо меравад. Дар он ҷо ҳамеша ҷовидон бошанд. Аллоҳ аз онҳо розӣ аст, ки амалҳояшонро қабул кардааст ва онҳо аз Аллоҳ розианд, ба он чӣ ки аз неъматҳояш барои онҳо омода кардааст. Ва ин барои касест, ки аз Парвардигораш битарсад ва аз маъсияти Ӯ дур истад.

## Сураи Залзала (Ларзиш)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 8 оят иборат аст.**

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١

**1.** Он гоҳ ки замин ларзонда шавад ба сахттарин ларзаҳояш

وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢

**2.** ва замин борҳои сангинашро[1] берун резад

وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣

**3.** ва одамӣ аз тарс бигӯяд, ки заминро чӣ шудааст?

يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤

**4.** Дар ин рӯз замин хабарҳои худро аз неку бад ҳикоят мекунад,

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ٥

**5.** Зеро Парвардигорат ба ӯ амр кардааст, ки хабар бидиҳад дар рӯи ӯ он чи карда шудааст.

يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦

**6.** Дар он рӯз мардум пароканда аз қабрҳо берун меоянд, то амалҳояшонро ба онҳо нишон диҳанд.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧

**7.** Пас ҳар кас ба андозаи заррае некӣ карда бошад, подоши онро дар охират мебинад.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨

**8.** Ва ҳар кас ба андозаи заррае бадӣ карда бошад, азобашро дар охират мебинад.

(1) Аз мурдаҳо ва канзҳо

## Сураи Одиёт (Аспони даванда)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 11 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллоҳ савганд ёд мекунад: Савганд ба аспони тозандае ки нафасзанон ба тарафи душман ҳамла мекунанд.

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١

**2.** Савганд, ба аспоне, ки ба наъли худ сангро зада оташ мебароранд;

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢

**3.** Пас савганд ба аспоне, ки бар муқобили душман бомдодон ҳуҷум оваранд

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ٣

**4.** ва он гоҳ дар он ҷо ғубор бархезонанд

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤

**5.** ва он гоҳ дар он ҷо дар миён дароянд ва душманро сарнагун созанд.

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥

**6.** Ба дурустӣ, ки одамӣ Парвардигори худро шукр намегӯяд.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦

**7.** Ба дурустӣ, ӯ худ бар ин гувоҳ аст.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧

**8.** Ва ӯ алоқаи сахт бо дороӣ ва мол дорад.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨

**9.** Оё инсоне, ки мағрур аст намедонад Аллоҳ таъоло мурдагонро аз гурҳояшон

۞أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩

барои ҳисобу ҷазо берун меоварад.

**10.** ва он чӣ дар дилҳо аз неку бад пинҳон аст, ошкор шавад.

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾

**11.** Парвардигорашон дар он рӯз аз ҳоли онҳо ва амалҳояшон огоҳ аст. Ва ҳеҷ чизе аз Ӯ пинҳон нахоҳад монд.

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌۢ ﴿١١﴾



# Сураи Қориъаҳ (Кӯбанда)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 11 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Қориъаҳ, рӯзест, ки дилҳо аз ҳавли он кӯбида мешаванд.

ٱلۡقَارِعَةُ ١

**2.** Чист қориъаҳ?

مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢

**3.** Ва ту чӣ донӣ, ки қориъаҳ чист?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣

**4.** Рӯзест, ки мардумон ҳамчун парвонаҳои пароканда хоҳанд буд.

يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤

**5.** Ва кӯҳҳо монанди пашми задашуда бо ҳаллоҷӣ парешон карда шуда хоҳанд шуд.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٥

**6.** Аммо ҳар касеро паллаи некиҳои тарозуяш вазнин бошад,

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٦

**7.** пас ӯ дар ҷаннат дар зиндагии писандида бошад.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٧

**8.** Ва аммо ҳар касеро сабук шуд паллаи некиҳои тарозуяш,

وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٨

**9.** ҷойгоҳаш дар ҳовияҳ аст.

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ٩

**10.** Ва ту чӣ донӣ, ки ҳовияҳ чист?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١٠

**11.** Оташи бузург ва бисёр гарму сӯзонест.

نَارٌ حَامِيَةُۢ ١١

## Сураи Сураи Такосур (Афзунхоҳӣ)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 8 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ба ғафлат кашид шуморо аз итоъати Аллоҳ фахр кардан ба бисёрии молу фарзанд,

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١

2. то ба гӯрҳо расидед ва дар он ҷо дафн шудед.

حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢

3. На, ин тавр не, нашояд ки молҳоятон шумоёнро ба ғафлат андозад ба зудӣ хоҳед донист, ки ҳаёти охират бароятон беҳтараст.

كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣

4. Сипас ҳазар кунед, ки ба зудӣ оқибати ба дунё машғул шуданатонро хоҳед донист,

ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤

5. На, ин тавр нест, агар аз рӯи яқин медонистед, ҳатман тезӣ мекардед бар наҷот додани нафсҳоятон аз ҳалокӣ.

كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥

6. Албатта, ҷаҳаннамро хоҳед дид.

لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ٦

7. Сипас ба чашми яқинаш хоҳед дид, бидуни шак.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ٧

8. Сипас дар он рӯз шуморо аз тамоми неъматҳои дунявӣ бозхост мекунанд.

ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨

## Сураи Ъаср (Замон)



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 3 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Аллоҳ савганд ёд мекунад, ба замон,

وَٱلۡعَصۡرِ ١

2. ба таҳқиқ, ки одамӣ дар зиёнкорӣ аст,

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢

3. ғайри онҳое, ки имон оварданд ва корҳои шоиста карданд ва якдигарро ба ҳақ даъват кардаанд ва якдигарро ба сабр васият намуданд.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣



## Сураи Ҳумаза (Айбҷӯ)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 9 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Вой (ҳалок бод), бар ҳоли ҳар айбҷӯи таъназан,

وَيۡلٞ لِّكُلِّ هُمَزَةٖ لُّمَزَةٍ ١

**2.** он ки моле ҷамъ кард ва ба шумори он банд шуд.[1]

ٱلَّذِي جَمَعَ مَالٗا وَعَدَّدَهُۥ ٢

**3.** Мепиндорад, ки дороияш дар дунё ҷовидонааш медорад.

يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣

**4.** На чунин нест ки ӯ фикр мекунад, ӯ бегумон дар ҳутамаҳ андохта хоҳад шуд.

كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤

**5.** Ва эй Расул ту чӣ медонӣ, ки ҳутамаҳ чист?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥

**6.** Оташи афрӯхтаи Аллоҳаст.

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

**7.** Оташе, ки бар дилҳо пирӯз мешавад.

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

**8.** Бегумон он оташ аз ҳар сӯ бар онҳо фурӯ баста шудааст,

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

**9.** дар сутунҳои дарози оташӣ дароварда шудааст, то аз он берун наоянд.

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

---

(1) Яъне, касе аст, ки фақат хаёлаш ба ҷамъи мол ва ҳисоби он аст.

# Сураи Фил




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 5 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эй Паёмбар, оё надонистӣ, ки Парвардигорат бо Асҳоби Фил[1] чӣ кард? Онҳое, ки мехостанд, ки хонаи Каъбаро вайрон кунанд.

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. Оё макрашонро ботил насохт?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Ва бар сари онҳо паррандагони гурӯҳ-гурӯҳ фиристод,

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. то онҳоро бо сиҷҷил[2] сангборон карданд.

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. Пас, ононро чун коҳи хӯрдашуда гардонид.

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

---

(1) Абраҳаи ҳабашӣ ва аскаронаш

(2) Санггил

## Сураи Қурайш



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 4 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



1. Барои унсу улфату амни Қурайш; таъаҷҷуб кунед, ки

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

2. улфату амнашон дар сафари зимистон ба сӯи Яман ва дар тобистон ба сӯи Шом буд.

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

3. Пас, бояд шукри Парвардигори ин хонаро (Каъбаро) баҷо оранд ва Ӯро ба ихлос бипарастанд,

فَلۡيَعۡبُدُواْ رَبَّ هَٰذَا ٱلۡبَيۡتِ ٣

4. он Зоте, ки ононро дар гуруснагӣ хӯрок дод ва дар бимнокӣ амн ва амон бахшид.

ٱلَّذِيٓ أَطۡعَمَهُم مِّن جُوعٖ وَءَامَنَهُم مِّنۡ خَوۡفِۭ ٤



## Сураи Моъун (Ёварӣ)




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 7 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Оё дидаӣ онро, ки рӯзи ҷазоро дурӯғ мешумурд?

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١

**2.** Ӯ ҳамон касест, ки ятимро ба хорӣ аз худ меронад.

فَذَٰلِكَ ٱلَّذِي يَدُعُّ ٱلۡيَتِيمَ ٢

**3.** Ва мардумро ба таъом додан ба бенавоён тарғиб намекунад. Пас чӣ гуна ӯ аз ҷониби худ вайро таъом диҳад?

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣

**4.** Пас вой, бар он намозгузорон,

فَوَيۡلٞ لِّلۡمُصَلِّينَ ٤

**5.** ҳамон касоне ки аз намози худ дар ғафлатанд ва ба тамоми ҳуқуқҳояш онро баҷо намеоранд ва дар вақташ адо наменамоянд.

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَن صَلَاتِهِمۡ سَاهُونَ ٥

**6.** Онон, ки бо амалҳои хуб риё мекунанд

ٱلَّذِينَ هُمۡ يُرَآءُونَ ٦

**7.** ва аз додани моъун[1] саркашӣ мекунанд. Пас онҳо на ба ибодати Парвардигорашонро ба хубӣ баҷо меоранд ва на ба мардум некрафторанд.

وَيَمۡنَعُونَ ٱلۡمَاعُونَ ٧

(1) Асбоби рӯзгор, зарфҳо, ё закот

## Сураи Кавсар



**Дар Макка нозил шудааст ва аз 3 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*



**1.** Ба ростӣ Мо Кавсарро[1] ба ту ато кардем.

إِنَّآ أَعۡطَيۡنَٰكَ ٱلۡكَوۡثَرَ ١

**2.** Пас ба ихлос барои Парвардигорат намоз бихон ва ба номи Ӯ қурбонӣ кун,

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنۡحَرۡ ٢

**3.** Бегумон бадхоҳи ту ва бадхоҳи он чи ки ту аз ҳидоят ва нур овардаӣ, худ абтар[2] аст.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ ٣

---

(1) Хайри бисёр, ё ҳавзе дар ҷаннат ва дар ду ҷонибаш хаймаҳо аз лӯълӯъ ва хокаш аз мушк.

(2) Марде, ки насалаш бурида шудааст

# Сураи Кофирун




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 6 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*




**1.** Бигӯ эй Расул барои онон, ки ба Аллоҳу расулаш имон наёварданд: «Эй кофирон!

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

**2.** Ман чизеро, ки шумо мепарастед аз бутҳо ва маъбудони ботили хеш, намепарастам

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

**3.** ва шумо низ чизеро, ки ман мепарастам аз маъбуди барҳақ, намепарастед

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

**4.** ва ман парастандаи чизе, ки шумо мепарастед, нестам

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

**5.** ва шумо парастандаи чизе, ки ман мепарастам, нестед.[1]

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

**6.** Шуморо дини худ, ки ба он пайравӣ доред ва маро дини худ! Ки ғайр аз вай дигар динро талаб надорам.

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

---

(1) Ин оят нозил шуд дар ҳаққи шахсоне, ки Аллоҳ медонист, ки онҳо имон намеоранд

## Сураи Наср (Пирӯзӣ)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 3 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Чун ёрии Аллоҳу пирӯзӣ[1] бар кофирони Қурайш ояд

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

**2.** ва мардумро бубинӣ, ки гурӯҳ-гурӯҳ ба дини Аллоҳ медароянд,

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

**3.** Вақте ки чунин шуд, пас Парвардигори худро сипос гӯй ва аз Ӯ бахшоиш бихоҳ, ки Ӯ тавбапазир аст!

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

---

(1) Фатҳи Макка

## Сураи Масад




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 5 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ҳалок бод дастони Абулаҳаб[1] ки ӯ Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва салламро азият медод ва ҳалок шуд худи ӯ.

تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

2. Моли ӯ ва он чӣ ба даст оварда буд, ба ҳолаш фоида намекунад.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ٢

3. Ба зудӣ ба оташе шӯълаваре медароял

سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣

4. ва зани ӯ, низ ба дӯзах медарояд, ки ҳезумкаш аст, дар роҳи Расулуллоҳ саллаллоҳу алайҳи ва саллам онро матраҳ мекард, то азият кашад.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤

5. Ва бар гардан ресмоне аз лифи (пӯсти) хурмо дорад. Бо он ресмон дар дузах бардошта мешавад, баъд аз он ба поёнтарини дӯзах партофта мешавад.

فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

(1) Яъне, ҳалок бод худи Абӯлаҳаб бо тамоми вуҷуди хеш

## Сураи Ихлос




**Дар Макка нозил шудааст ва аз 4 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*




قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١

1. Бигӯ эй Расул: «Ӯст Аллоҳи якто, дар улуҳият, рубубият ва асмо ва сифот ва касе Ӯро шарик шуда наметавонад.

ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢

2. Аллоҳе, ки бениёз, сарвар, воло ва бароварандаи умедҳо аст,(1)

لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣

3. на зоида аст ва на зоида шудааст(2)

وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤

4. ва на ҳеҷ кас ҳамтои Ӯст!» дар халқ ва афъол ва номҳо ва сифатҳояш.

---

(1) Аллоҳе, ки муҳтоҷ ба ҳеҷ чиз нест

(2) Ва ба ҳамсар ва фарзанд эҳтиёҷе надорад.

## Сураи Фалақ (Субҳгоҳ)




**Дар Мадина нозил шудааст ва аз 5 оят иборат аст.**

*Ба номи Аллоҳи бахшояндаи меҳрубон*




**1.** Бигӯ эй Расул: «Ба Парвардигори субҳгоҳ паноҳ мебарам,

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ۝١

**2.** аз шарри он чӣ[1] биёфаридааст

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ۝٢

**3.** ва аз шарри шаб, чун дарояд ва торик шавад

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ۝٣

**4.** ва аз шарри ҷодугарзанҳое, ки дар гиреҳҳо афсун медаманд

وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّـٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ۝٤

**5.** ва аз шарри ҳасуд, ки мардумонро бадбинандааст ва бар неъматҳое, ки ба бандааш додааст чун ҳасад мекунад, то ки аз байн раванд ва ба азият гирифтор шаванд».

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ۝٥

---

(1) Ҷамиъи махлуқот

